# BISMILLÄHIR-RAHMÄNIR-RAHYM

## SÖZBAŞY

Gudraty güýçli Allatagalanyň iň soňky pygamberi Muhammet aleýhissalama iberen kitaby bolan Kurany Kerim bütin adamzada ýol görkeziji keramatly kitapdyr. «Kuran» sözüniň düýp manysy «okamak» diýmegi aňladýar. Adamzadyň hemme zada okap, öwrenip göz ýetirýändigi we ylym, bilim gazanýandygy sebäpli, Kurany Kerimiň ilkinji inen aýaty «Oka!» diýen buýruk bilen başlanýar. Kurany Kerimiň başgaça atlary hem bardyr. Olar şulardyr: «Kitap», «Furkan» («Hak bilen batyly tapawutlandyryjy»), «Zikir» («Ýatlama»), «Tenzil» («Inderilen»). Bu mukaddes kitabyň käbir meşhur sypatlary bolsa şulardyr: «Mubin» («Beýan ediji»), «Kerim» («Keramatly»), «Nur», «Hudä» («Dogry ýoly görkeziji»), «Rahmet», «Şifä» («Şypa beriji»), «Mewgyza» («Öwüt-nesihat beriji»), «Buşra» («Hoş habar beriji»), «Nezir» («Duýduryjy»), «Eziz» («Hormatlanýan»).

Kurany Kerimiň 23 ýylyň dowamynda dürli sebäplere we şertlere görä inderilmegi, onuň dogry ýoly görkezmek we ters zatlardan goramak isleýän adamzat psihologiýasyna laýyklykda ruhy bejergi we ahlak-terbiýe bermek usulyndan ugur almagy bilen baglanyşyklydyr. Sebäbi akyl-huşa eýe bolan ynsan öwrenme, pikirlenme we bilýän zatlaryny iş ýüzüne geçirme ukyplaryna eýedir. Adamzadyň bir zada öwrenişmegi, öňki öwrenişen zatlaryndan doly saplanmagy üçin wagt we gaýrat-tagalla gerek. Hut şonuň üçin hem Kuran uzak wagtyň dowamynda az-azdan inderilýär. Kurany Kerim 30 jüzden, 114 süreden, 6666 aýatdan ybaratdyr. Kurany Kerim «Fatyha» süresi bilen başlanýar we «Näs» süresi bilen hem gutarýar. Pygamberimiz Muhammet aleýhissalam Kurany Kerimi wahyý ýoly bilen alyp, onuň üstüne özi hiç zat goýmazdan we hiç zadyny hem ýoýmazdan, Allatagaladan gelen görnüşinde ymmatyna ýetirendir.

Kurany Kerim inen wagty häzirki görnüşinde däldi. Pygamberimiziň birnäçe kätipleri bolupdyr. Olar inen aýatlary daşlara, derilere we hurma agajynyň gabyklaryna ýazypdyrlar. Olardan daşary Muhammet aleýhissalamyň sahabalary (egindeşleri), özleri üçin nusgalyk hökmünde, Kurany Kerimden aýatlary ýazyp alypdyrlar. Şeýle hem Kurany Kerimi ýatdan bilýän üç müňden gowrak kary sahabalar bolupdyr. Ýöne Kurany Kerim heniz bir kitap görnüşinde jemlenmändi. Muhammet aleýhissalam dünýäden gaýdandan soň, birinji halyf hezreti Ebu Bekr, hezreti Omaryň nesihat bermegi bilen, Kuranyň derileriň, agaç gabyklarynyň ýüzüne ýazylan nusgalaryny pygamberimiziň hut özüniň tabşyran tertibinde kada salyp, şol tertipde-de jemledýär. Ýazdyran wagty kary sahabalary jemläp, ýazylan nusgany yzarlap, okamagy tabşyrypdyr. Bu Kuranyň birinji jemlenilişi diýlip atlandyrylýar. Kuranyň ikinji jemlenişi hezreti Osmanyň ýolbaşçylygynda amala aşyrylýar. Ol Kurany Kerimi 6 sany nusgada ýazdyrýar we olary musulmaçylygyň merkezi bolan şäherlere paýlaýar.

Bu Kurany Kerimde harplaryň nokatlary we üstün-astyn hereketleri goýulmandyr. Sebäbi araplaryň özi nokatsyz we astyn-üstünsiz okamagy başarypdyrlar. Musulmançylygyň beýleki ýurtlara ýaýramagy bilen, arap däl milletleriň wekilleri Kuranyň nokatlary we astyn-üstünleri bolmanlygy sebäpli, ýalňyş okamaga başlaýarlar. Munuň netijesinde hem ilki bilen dilçi alym Ebu Eswed Duweli tarapyndan Kurana nokatlar goýulýar. Başga bir dilçi alym Halyl ibn Ahmet hem üstün, astyn otur, teşdit, hemze we ş. m. alamatlary goýýar. Şeýdip, Kuran häzirki görnüşine gelýär.

Dürli görnüş aýratynlyklaryna we mazmunyna laýyklykda Kurany Kerimi gysgaça şeýleräk kesgitlemek mümkin: «Kurany Kerim pygamberimiz Hezreti Muhammet aleýhissalama ýigrimi üç ýyllap süren pygamberliginiň dowamynda arap dilinde we wahyý ýoly arkaly Allatagala tarapyndan inderilen, «Fatyha» («Açylyş») süresi bilen başlanylyp, «Näs» («Ynsan») süresi bilen hem gutarýan, pygamberimiziň döwründen bäri asyl nusgasy üýtgedilmän gelýän hem-de okalmagy ybadat hasaplanylýan keramatly we mukaddes kitapdyr».

Kuranyň sözlerini aýtmagyň, gaýtalamagyň özi hem sogap bolup durýar. Kurany Kerim diňe bir namazda peýdalanylman, eýsem ony okamak, diňlemek, öwrenmek we öwretmek hem sogap hasaplanylýar. Kurandan namazda okar ýaly, özüňe zerur möçberini ýat tutmak hem her bir musulman üçin parz hasaplanylýar.

Kurany Kerim durky bilen mugjyza-keramatdyr, ýagny oňa meňzeş haýsydyr bir kitaby ynsanlar ýazyp hem-de döredip bilmezler. Kurany Kerim inende, Muhammet aleýhissalamyň ene dili bolan arap dilinde inderilipdir. Kurany Kerimi ynsanlara öwretmegiň ýoly ony başga dillere terjime etmekdir. Her bir halk üçin Kuranyň şol halkyň öz diline edilen terjimesi peýdaly bolar.

Bu terjimäniň taýýarlanmagynyň esasy maksady musulmançylygyň mukaddes kitaby bolan Kurany Kerimiň halkymyz üçin düşnükli bolmagyny üpjün etmek bilen baglanyşyklydyr. Şeýle-de, bu terjime ýurdumyzyň metjitleriniň ymamlaryna edýän wagyz-nesihat işlerinde uly hyzmaty ýerine ýetirer. Kurany Kerimiň türkmen diline terjimesi bolan bu kitap Hormatly Prezidentimiziň umumadamzat medeni, ruhy we ahlaky ýörelgelerini rowaçlandyrmak başlangyçlaryndan ugur alyp, Türkmenistanyň Müftüsiniň müdiriýeti tarapyndan taýýarlanyldy.




## 1-nji süre: «Fatyha» («Açylyş»)

«Fatyha» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 7 aýatdan ybaratdyr. Kurany Kerimiň ilkinji süresidigi üçin, oňa «bir ýeri ýa-da bir zady açan, açyjy» manysynda «Fatyha» diýlip at berlipdir. Bu süräniň «Ummul-kitap» («Kitaplaryň enesi»), «Sebgul-mesäni» («Gaýtalanýan ýedi aýat»), «Esas» («Düýp-özen»), «Şifä» («Şypa beriji»), «Käfiýe» («Ýeterlik»), «El-hamd» («Hamdy-sena»), «Salät» («Namaz»), «Dua» («Dileg-doga») we «Taglym» («Tälim») ýaly atlary hem bar. Bu süre halkymyzyň arasynda «Elham» süresi diýlip meşhurlyk gazanypdyr. Pygamberimiz Muhammet aleýhissalam: «Elhamy» okamaýanyň namazy ýokdur» diýipdir. Şonuň üçin hem «Elham» süresi namazyň ähli rekagatlarynda okalýar. Kurany Kerim bütin adamzada dogry ýoly görkezmek üçin inderilipdir. Bu mubärek we uz manyly süre Kurany Kerimiň gysgaça manysyny özünde jemleýän we yslam dininiň düýp özeni hasaplanylýan süredir. Onda taryp edilmäge diňe Allanyň mynasypdygy, Allanyň bendelerine bu dünýäde Rahman (Mähriban), ahyretde Rahymdygy (Rehim-şepagatlydygy), diňe Alla ybadat edilmelidigi, dogry ýoly tapmagyň we dogry ýoldan azaşmagyň hem Allanyň eradasy bilen baglydygy beýan edilýär.

1.Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen (başlaýaryn).

Düşündiriş: Bu birinji aýata, gysgaça, «Bismillä» diýilýär. Ymam Agzamyň, şeýle-de bir topar başga fykh (yslam hukugy) alymlarynyň pikirine görä, «Bismillä» aýaty «Elham» süresiniň bir aýaty däldir. Diňe «Neml» süresiniň 30-njy aýatynda agzalýan «Bismillä» bir aýatdyr, galan ýerde bolsa gaýtalamadyr, şol süreden bir aýat däldir. Kurany Kerimiň «Toba» süresinden galan 113 süresiniň hemmesiniň başynda gelýän bu aýat bu süreleriň başynda diňe bereket üçin okalýar. Şonuň üçin hem ol namazda içiňden aýdylýar. Emma käbir alymlar ony «Elhamyň» bir aýaty hasaplaýarlar. Hadyslaryň birinde: «Bismillä bilen başlanmadyk işiň soňy ýokdur» diýilýär. Bu sebäpli, hem haýsydyr bir işe başlanylanda «Bismillä» aýdylýar.

2. (Ähli) hamdy-senalar älemleriň Perwerdigäri Alla mahsusdyr.

3. (Ol) Rahmandyr (Mähribandyr), Rahymdyr (Rehim-şepagatlydyr).

4. Din (kyýamat) gününiň Eýesidir.

5. (Eý, Allam!) Biz diňe Saňa ybadat edýäris we diňe Senden kömek soraýa-rys!

6. (Eý, Allam!) Bizi dogry ýola (yslam dinine) gönükdir!

7. (Bizi) gazaba sezewar bolanlaryň we azaşanlaryň (ýoluna) däl-de, Öz nygmat berenleriň ýoluna (gönükdir)!

Düşündiriş: «Elham» süresi okalandan soň, «Ämin!» («Kabul et!») diýmek sünnet hasaplanylýar.




## 2-nji süre: Bakara» («Sygyr»)

«Bakara» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 286 aýatdan ybaratdyr. Bu süre Kurany Kerimiň iň uzyn süresi bolup, ol on ýylyň dowamynda bölek-bölek görnüşde inipdir. «Bakara» diýmegiň manysy «Sygyr» diýmekdir. Bu sürede Musa pygamberiň ymmatyna sygyr gurban etmegi buýrandygy, emma olaryň buýrugy berjaý etmekde haýal-ýagallyk edendikleri baradaky kyssa beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Elif, Läm, Mim.

Düşündiriş: Kurany Kerimde 29 süräniň başynda getirilýän şular ýaly arap elipbiýiniň harplary özbaşdak many aňlatmaýar. Ol harplaryň getirilmegi Kuranyň şular ýaly harplardan ybaratdygyny, muňa garamazdan, yslama ynanmaýanlaryň bu mukaddes kitabyň bir aýaty ýaly jümläni hem düzüp bilmeýändiklerini ýaňzytmak maksady bilen baglanyşyklydyr. Bu harplara Kurany Kerimiň syrlary hökmünde hem garalýar.

2. Bu (Kuran) özüniň (hakykatdygyna) şek-şübhe bolmadyk we takwalar (Alladan gorkýanlar) üçin dogry ýoly (görkezýän) kitapdyr.

3. Olar (takwalar) gaýyba ynanýarlar, namaz okaýarlar we Biziň özlerine beren rysgalymyzdan (Alla ýolunda) haýyr-sahawat edýärler.

4. (Şeýle-de) olar (takwalar) saňa inderilene (Kurana) we senden öňki (pygamberlere) inderilen (kitaplara) ynanýarlar. Olar ahyrete (hem) doly ynanýarlar.

5. Ine, olar (takwalar) özleriniň Perwerdigärinden (gelen) dogry ýoldadyrlar we halas bolanlar (hem) hut olaryň özleridir.



6. Takyk, inkär edenleri (azap bilen) gorkuzsaň-da, gorkuzmasaň-da, (olar üçin) deňdir. Olar (barybir) ynanmazlar.

7. Alla olaryň kalplaryny we gulaklaryny möhürländir. Olaryň gözleriniň (öňünde) perde bardyr. Olara uly azap bardyr.

8. Ynsanlaryň arasynda, ynanmasalar hem: «Biz Alla we ahyret gününe iman getirdik» diýýänler bardyr.

9. Olar Allany we iman getirenleri aldaýandyrys (öýdýärler). Emma olar (diňe) özlerini aldaýarlar we (muňa özleri hem) düşünmeýärler.

10. Olaryň kalplarynda hassalyk (ikiýüzlülik) bardyr. Alla olaryň (bu) hassalyklaryny artdyrdy. Ýalan sözländikleri üçin olara elhenç azap bardyr.

11. Olara: «Ýer ýüzünde bozgakçylyk etmäň!» diýlende, (olar): «Takyk biz (işleri) düzedýäris» diýýärler.

12. Emma, takyk, olar bozgaklaryň hut özleridir, ýöne (muňa) özleri hem düşünmeýärler.

13. Olara: «Siz hem iman getiren ynsanlar ýaly iman getiriň!» diýlen mahaly, olar: «Heý-de biz akmaklar ýaly iman getirerismi?» diýýärler. Emma (hakyky) akmaklar olaryň hut özleridir, ýöne olar (muny) bilmeýärler.

14. Olar (mynapyklar) iman getirenler bilen gabatlaşanlarynda: «Biz (hem siziň ýaly) iman getirdik» diýýärler. Özlerini (azaşdyran) şeýtanlary (ýahudylar) bilen tenha galanlarynda bolsa: «Biz siziň bilen, biz diňe olary (möminleri) ýaňsylaýarys» diýýärler.

15. (Aslynda) Alla olary ýaňsylaýandyr we azgynçylyklarynyň içinde aňalyp ýörkäler, (azaba duçar bolmaklary üçin) olara möhlet berýär.

16. Olar dogry ýoluň deregine azaşmagy (ters ýoly) satyn alanlardyr. (Şonuň üçin hem) olaryň (bu) söwdalary peýda getirmedi. Olar dogry ýoly hem tapmadylar.



17.Olaryň (mynapyklaryň) ýagdaýy (garaňky gijede) ot ýakýanyň ýagdaýy ýalydyr. Ol ot (ýanyp) daş-töweregini ýagtyldan wagty, Alla olaryň ýagtylygyny giderer we olary hiç zat görünmeýän tümlügiň içinde goýar (şeýdibem hiç zady görmezler).

18. (Olar) kerdirler, laldyrlar, kördürler, (şonuň üçin hem) yza (dogry ýola) öwrülip bilmezler.

19. Ýa-da (olaryň bu ýagdaýy) garaňky (gijede) gök gümmürdileriniň we ýyldyrymlaryň (arasynda) asmandan ýagýan çabgada galyp, ýyldyrymlar (urup) öldüräýmesin gorkusy bilen gulaklaryny barmaklary bilen ýapýanlara (meňzeýärler). Alla kapyrlaryň (daş-töwereklerini) gabap goýandyr.

20. (Şol wagt) ýyldyrym hem göýä, gözlerini çykarjak ýaly (çakar). Ol (ýyldyrym çakan wagty) olara ýagtylyk salsa-ha ýörärler, üstlerine tümlük abansa welin, gymyldaman durarlar. Alla islesedi, elbetde, olaryň gözlerini kör, gulaklaryny ker ederdi. Takyk, Allanyň ähli zada güýji ýetýändir.

21. Eý, ynsanlar! Takwalardan bolmagyňyz üçin sizi we sizden öňküleri ýaradan Perwerdigäriňize ybadat ediň!

22. Ol (Alla) ýeri siziň üçin düşek, asmany hem (ýokaryňyzy ýapýan) gupba edip goýdy. Asmandan suw (ýagyş) inderip, size rysgal bolsun diýip (ýerden dürli) miweler çykardy. Siz (bulary) bilip durkaňyz, hiç kimi Alla deň hasaplamaň!

23. Eger siziň Biziň gulumyza (Muhammede) inderen zatlarymyza şübhäňiz bar bolsa, onda siz oňa (Kuranyň süresine) meňzeş bir süre getiriň! Eger dogruçyl bolsaňyz, Alladan özge şaýatlaryňyzy (butlaryňyzy) hem çagyryň!

24. Eger muny başaryp bilmeseňiz, elbetde, (siz ony) hiç haçan başaryp bilmersiňiz, kapyrlar üçin taýýarlanylan tutaşdyrlygy ynsan we daş bolan otdan (dowzahdan) heder ediň!

وَبَشِّرِ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ أَنَّ لَهُمْ جَنَّاتٍ
تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ كُلَّمَا رُزِقُوا مِنْهَا مِنْ ثَمَرَةٍ
رِزْقًا قَالُوا هَٰذَا الَّذِي رُزِقْنَا مِنْ قَبْلُ وَأُتُوا بِهِ
مُتَشَابِهًا وَلَهُمْ فِيهَا أَزْوَاجٌ مُطَهَّرَةٌ وَهُمْ فِيهَا خَالِدُونَ
﴿٢٥﴾ إِنَّ اللَّهَ لَا يَسْتَحْيِي أَنْ يَضْرِبَ مَثَلًا مَا بَعُوضَةً فَمَا
فَوْقَهَا فَأَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا فَيَعْلَمُونَ أَنَّهُ الْحَقُّ مِنْ رَبِّهِمْ
وَأَمَّا الَّذِينَ كَفَرُوا فَيَقُولُونَ مَاذَا أَرَادَ اللَّهُ بِهَٰذَا
مَثَلًا يُضِلُّ بِهِ كَثِيرًا وَيَهْدِي بِهِ كَثِيرًا وَمَا يُضِلُّ بِهِ إِلَّا
الْفَاسِقِينَ ﴿٢٦﴾ الَّذِينَ يَنْقُضُونَ عَهْدَ اللَّهِ مِنْ بَعْدِ مِيثَاقِهِ
وَيَقْطَعُونَ مَا أَمَرَ اللَّهُ بِهِ أَنْ يُوصَلَ وَيُفْسِدُونَ فِي
الْأَرْضِ أُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿٢٧﴾ كَيْفَ تَكْفُرُونَ
بِاللَّهِ وَكُنْتُمْ أَمْوَاتًا فَأَحْيَاكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ
ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٨﴾ هُوَ الَّذِي خَلَقَ لَكُمْ مَا فِي
الْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ اسْتَوَىٰ إِلَى السَّمَاءِ فَسَوَّاهُنَّ
سَبْعَ سَمَاوَاتٍ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٢٩﴾

وَإِذْ قَالَ

25. Iman getirip, ýagşy işleri edýänleri aşagyndan derýalar akýan jennetler bilen söýünjile! Özlerine (jennetdäki) miweler rysgal edilip berlende, olar: «Bize öň (dünýäde) hem beýle rysgal berlipdi» diýerler. Emma olara (dünýäde) bulara meňzeş miweler berlipdi. Olar üçin (jennetde) päkize jübüt taýlar bardyr. Olar ol ýerde (jennetde) ebedi galarlar.

26. Takyk, Alla (hakykaty beýan etmek üçin) çybyny we ondan hem ownuk zady mysal getirmekden çekinmez. Iman getirenler bolsa (bularyň) öz Perwerdigärinden (gelen) hakykatdygyny bilýärler. Kapyrlar (bolsa): «Alla bu mysal bilen näme (diýmek) isleýär?» diýýärler. (Alla) onuň bilen birnäçesini ýoldan azaşdyrar, birnäçesini bolsa dogry ýola salar. Emma (Alla) munuň bilen diňe pasyklary azaşdyrar.

27. Alla beren ähti-peýmanlaryndan dänenler, Allanyň (dogan-garyndaşlyk gatnaşygy ýaly) emir eden gatnaşyklaryny kesip, ýer ýüzünde pitne-pisat çykarýanlar, (ine, hakyky) zyýan çekjekler hut şolardyr.

28. (Eý, kapyrlar!) Siz nädip öli wagtyňyz sizi direlden (bu dünýä getirip, jan beren) Allany inkär (edip) bilýärsiňiz?! Soň ol sizi öldürer, soň ýene direlder. Siz soňunda Oňa dolanyp eltilersiňiz!

29. Ol (Alla) ýer ýüzündäki ähli zady siziň üçin ýaratdy. Soň (Öz gudraty bilen) asmana ýönelip, ony ýedi gat (edip) tertip-nyzama saldy. Ol ähli zady bilýändir.



30. (Seniň) Perwerdigäriň perişdelere: «Men ýer ýüzünde bir oruntutar (ynsan) ýaratjak» diýende, olar: «Sen (ýerde) pitne-pisat çykaryp, gan dökjek (ynsanlary) ýaratjak bolýarsyňmy? Biz hamdy-senaň bilen Seni tesbih edýäris we mukaddes tutýarys (taryp edýäris)» diýdiler. (Alla olara): «Takyk, Men siziň bilmeýän zatlaryňyzy bilýärin» diýdi.

31. (Alla) Adam (ata) ähli zadyň atlaryny öwretdi. Soň olary perişdelere görkezip: «Eger siz dogruçyl bolsaňyz, Maňa bularyň atlaryny aýdyp beriň!» diýdi.

32. (Perişdeler): «(Eý, Perwerdigärimiz!) Sen ähli nosganlyklardan päksiň! Seniň bize öwreden zatlaryňdan başga biziň bilýän zadymyz ýokdur! Takyk, Sen (ähli zady) bilýänsiň, hikmete eýesiň!» diýdiler.

33. (Alla): «Eý, Adam! Olara (perişdelere) ol zatlaryň atlaryny aýdyp ber!» diýdi. Ol (Adam) olara (perişdelere) olaryň (hemmesiniň) atlaryny aýdyp berende, (Alla): «Men size asmanlardaky we ýerdäki gaýyp zatlary, siziň hem nämäni äşgär edip, nämäni gizleýändigiňizi bilýärin diýmänmidim?» diýdi.

34. Biz perişdelere: «Adama (hormat edip) sežde ediň!» diýenimizde, Iblisden galany (hemme perişdeler) sežde etdiler. Ol (Iblis) ýüz öwrüp, tekepbirlik etdi we (netijede) kapyrlardan boldy.

35. Biz: «Eý, Adam! Sen öz aýalyň (How ene) bilen jennetde mesgen tut! Ondan (jennet nygmatlaryndan) öz göwün islän ýeriňizde bol edip iýiň! (Emma) bu agajyň (miwesine) golaýlaşmaň! Ýogsa (eger bu agajyň miwesinden iýseňiz) ikiňiz hem (özüňize) zulum edenlerden bolarsyňyz» diýdik.

36. Şeýtan olary ol ýerden (jennetden) taýdyrdy we olary özlerine (berlen) nygmatlaryndan çykartdy. Biz (Adam ata, How enä we şeýtana): «Siz biri-biriňize duşman bolup, (ýere) düşüň! Siziň üçin ýer ýüzünde mesgen we belli bir wagta çenli peýda (ýaşaýyş) bolar» diýdik.

37. Adam (ata) öz Perwerdigärinden käbir ylhamlary alandan soň, (eden işine ökünip) derrew toba etdi. Takyk, Ol (Alla) tobalary kabul edijidir, Rehim-şepagatlydyr.

Düşündiriş: Adam ata toba eden mahaly: «Eý, Perwerdigärimiz! Biz özümize zulum etdik, eger Sen biziň günälerimizi geçip, bize merhemet etmeseň, biz zyýan çekenlerden bolarys» diýip dileg edipdir. Käbir çeşmelerde bolsa Adam atanyň toba eden wagty okan dilegini namazda okalýan «Subhaneke» dogasydygy aýdylýar.

قلنا اهبطوا منها جميعا فإما يأتينكم مني هدى فمن تبع
هداي فلا خوف عليهم ولا هم يحزنون ﴿٣٨﴾ والذين كفروا
وكذبوا بآياتنا أولئك أصحاب النار هم فيها خالدون ﴿٣٩﴾
يا بني إسرائيل اذكروا نعمتي التي أنعمت عليكم وأوفوا بعهدي
أوف بعهدكم وإياي فارهبون ﴿٤٠﴾ وآمنوا بما أنزلت مصدقا
لما معكم ولا تكونوا أول كافر به ولا تشتروا بآياتي ثمنا قليلا
وإياي فاتقون ﴿٤١﴾ ولا تلبسوا الحق بالباطل وتكتموا الحق
وأنتم تعلمون ﴿٤٢﴾ وأقيموا الصلاة وآتوا الزكاة واركعوا
مع الراكعين ﴿٤٣﴾ أتأمرون الناس بالبر وتنسون
أنفسكم وأنتم تتلون الكتاب أفلا تعقلون ﴿٤٤﴾ واستعينوا
بالصبر والصلاة وإنها لكبيرة إلا على الخاشعين ﴿٤٥﴾
الذين يظنون أنهم ملاقو ربهم وأنهم إليه راجعون ﴿٤٦﴾
يا بني إسرائيل اذكروا نعمتي التي أنعمت عليكم وأني فضلتكم
على العالمين ﴿٤٧﴾ واتقوا يوما لا تجزي نفس عن نفس شيئا
ولا يقبل منها شفاعة ولا يؤخذ منها عدل ولا هم ينصرون ﴿٤٨﴾

وإذ

38. Biz: «Hemmäňiz ondan (jennetden ýere) düşüň! Soň size Menden bir dogry ýol (kitap ýa-da pygamber) gelse, (kim) Meniň ol dogry ýoluma tabyn bolsa, olara gorky-howp ýokdur we olar gamgyn hem bolmazlar» diýdik.

39. Biziň aýatlarymyzy inkär edip, ýalan hasaplaýanlar, ine, olar dowzahylaryň hut özleridir. Olar ol ýerde (dowzahda) ebedi galarlar.

40. Eý, ysraýyl ogullary! Siz Meniň size (ata-babalaryňyza) beren nygmatlarymy ýatlaň! Meniň size (sylag berjek diýip) beren ähti-peýmanyma wepaly bolmagym üçin, siz hem maňa (tabyn boljakdygyňyz üçin) beren ähti-peýmanynyza wepaly boluň! Siz diňe Menden heder ediň!

Düşündiriş: Ysraýyl Ýakup pygamberiň lakamydyr. Manysy hem «Allanyň guly» diýmekdir. Olara Ýakup pygamberiň neslinden gelendikleri üçin ysraýyl ogullary diýlipdir. Hezreti Musa tabyn bolandyklary üçin bolsa olara musaýylar diýlipdir.

41. Siziň ýanyňyzdakyny (Töwraty) tassyklaýjy edip inderen zadyma (Kurana) iman getiriň! Ony ilkinji inkär eden siz bolmaň! Meniň aýatlarymy az baha (bähbide) derek satmaň! Siz diňe Menden gorkuň!

42. Siz bilip durkaňyz, hak bilen nähaky gatyşdyrmaň we haky gizlemäň!

43. (Eý, ysraýyl ogullary!) Namazy berjaý ediň (okaň), zekaty (doly) beriň we rukug edýänler (egilýänler) bilen bile rukug ediň (egiliň)!

44. (Eý, ýahudy alymlary!) Siz kitaby (Töwraty) okap (hakykaty bilseňiz hem) ynsanlara ýagşy işleri emir edip, özüňizi bolsa unudýarsyňyzmy? Heý siz akyl ýetirjek dälmisiňiz?!

45. Sabyr etmek we namazy berjaý etmek bilen (Alladan) kömek soraň! Takyk (sabyr we namaz), Alladan gorkýanlardan beýlekiler üçin uly (agyr) işdir.

46. Takyk, olar (Alladan gorkýanlar) özleriniň Perwerdigärine gowuşjakdyklaryna we Oňa dolanyp barjakdyklaryna anyk ynanýarlar.

47. Siz Meniň size beren nygmatlarymy we sizi (Musa pygamberiň döwründe) bütin äleme üstün eden (wagtlarymy) ýatlaň!

Düşündiriş: Oňki döwürlerde haýsy millete pygamber iberilse, şol millet üstün hasaplanar eken. Ol millet hem, özlerine iberilen pygamber sebäpli, abraýly hasaplanylypdyr. Ýöne olaryň Allanyň öňündäki jogapkärçilikleri hem beýlekilerden has uly bolupdyr.

48. Siz hiç kimiň başga birine derek töleg töläp bilmeýän, hiç kimden şepagat (kömek) kabul edilmeýän, hiç kimden fidýe (töleg puly) alynmaýan we hiç kime (hiç hili) ýardam edilmeýän günden gorkuň!

Düşündiriş: Şepagat – bir adamyň günäsiniň geçilmegi üçin edilen haýyşdyr, kömekdir. Alla kyýamat gününde öz ygtyýary bilen islendik bendesine başga birini şepagat etme hakkyny berip bilýär.

49. Biz sizi size ýowuz azap (ezýet) beren, erkek perzentleriňizi öldürip, gyz perzentleriňizi diri goýan Fyrgawnyň adamlaryndan doly halas edipdik. Bu siziň üçin Perwerdigäriňizden (gelen) uly synagdy.

50. Biz siziň üçin deňzi ýaryp, sizi halas etdik, Fyrgawnyň adamlaryny hem siziň gözüňiziň öňünde (deňze) gark edipdik.

51. Biz Musa (Töwraty bermek) üçin kyrk gije wadalaşypdyk. Soň siz onuň yzyndan (özüňize) zulum edip, göläni (hudaý) edindiňiz.

52. (Mundan) soň hem siziň şükür etmegiňiz üçin Biz sizi bagyşladyk.

53. Siziň dogry ýoly tapmagyňyz üçin Biz Musa kitaby (Töwraty) we (hak bilen batyly) tapawutlandyrýan (mugjyzalary) beripdik.

54. Musa öz kowumyna: «Eý, kowumym! Takyk, siz göläni (hudaý) edinmek bilen, özüňize zulum etdiňiz. Indi siz öz Ýaradanyňyza toba edip, öz nebisleriňizi (erbet duýgularyňyzy) öldüriň! Bu Ýaradanyňyzyň ýanynda siziň üçin iň haýyrlysydyr. (Belki) Ol siziň tobaňyzy kabul eder. Takyk, Ol (Alla) tobalary kabul edýändir, Rehim-şepagatlydyr» diýdi.

55. Siz: «Eý, Musa! Biz, tä Allany äşgär görýänçäk, saňa hiç haçan iman getirjek däl» diýen wagtyňyz, gözüňiziň alnynda sizi ýyldyrym urdy.



56. Siziň şükür etmegiňiz üçin (ýyldyrym urandan) soň, Biz sizi (täzeden) direltdik.

57. Bulutlary siziň üstüňize kölege etdik. Size menne (şepbeşik halwa) we bedene (etini) inderip: «Size rysgal edip beren halal zatlarymyzdan iýiň» (diýdik). Emma olar, bize däl-de, özlerine zulum edýärdiler.

Düşündiriş: Menne – ýahudylara asmandan ýörite iberilen halwa ýaly şepbeşik, şirin nygmatyň ady. Ol asmandan her gün ir bilen daň atandan, tä Gün dogýança gar ýaly ap-ak bolup ýagar eken. Halk hem her gün gündeki iýjegini alar eken. Umuman, zähmet çekmezden öz-özi gelýän ähli zatlara hem «menne» diýilýär. Sözlüklerde «menne» diýlip, käbir miweli agaçlarda peýda bolýan süýji tagamly şepbeşik iýmit düşündirilýär. Ol gijesine agaçlardan çykýan şiräniň netijesinde bir ýere üýşüp, kiçiräk şepbeşik görnüşde emele gelýär. Ony ir bilen, heniz Gün dogmanka alýarlar.

وَإِذْ قُلْنَا ادْخُلُوا هَٰذِهِ الْقَرْيَةَ فَكُلُوا مِنْهَا حَيْثُ
شِئْتُمْ رَغَدًا وَادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا وَقُولُوا حِطَّةٌ
نَغْفِرْ لَكُمْ خَطَايَاكُمْ ۚ وَسَنَزِيدُ الْمُحْسِنِينَ ﴿٥٨﴾ فَبَدَّلَ
الَّذِينَ ظَلَمُوا قَوْلًا غَيْرَ الَّذِي قِيلَ لَهُمْ فَأَنْزَلْنَا عَلَى الَّذِينَ ظَلَمُوا
رِجْزًا مِنَ السَّمَاءِ بِمَا كَانُوا يَفْسُقُونَ ﴿٥٩﴾ وَإِذِ اسْتَسْقَىٰ
مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ فَقُلْنَا اضْرِبْ بِعَصَاكَ الْحَجَرَ ۖ فَانْفَجَرَتْ مِنْهُ
اثْنَتَا عَشْرَةَ عَيْنًا ۖ قَدْ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٍ مَشْرَبَهُمْ ۖ كُلُوا
وَاشْرَبُوا مِنْ رِزْقِ اللَّهِ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿٦٠﴾
وَإِذْ قُلْتُمْ يَا مُوسَىٰ لَنْ نَصْبِرَ عَلَىٰ طَعَامٍ وَاحِدٍ فَادْعُ لَنَا رَبَّكَ
يُخْرِجْ لَنَا مِمَّا تُنْبِتُ الْأَرْضُ مِنْ بَقْلِهَا وَقِثَّائِهَا وَفُومِهَا
وَعَدَسِهَا وَبَصَلِهَا ۖ قَالَ أَتَسْتَبْدِلُونَ الَّذِي هُوَ أَدْنَىٰ بِالَّذِي
هُوَ خَيْرٌ ۚ اهْبِطُوا مِصْرًا فَإِنَّ لَكُمْ مَا سَأَلْتُمْ ۗ وَضُرِبَتْ
عَلَيْهِمُ الذِّلَّةُ وَالْمَسْكَنَةُ وَبَاءُوا بِغَضَبٍ مِنَ اللَّهِ ۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ
كَانُوا يَكْفُرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ وَيَقْتُلُونَ النَّبِيِّينَ بِغَيْرِ
الْحَقِّ ۗ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوْا وَكَانُوا يَعْتَدُونَ ﴿٦١﴾

إِنَّ الَّذِينَ

58. Biz (ysraýyl ogullaryna): «Siz bu oba (şähere) giriň, ol ýerdäki (iýilýän zatlardan) isleýşiňiz bol edip iýiň! Soň hem sežde edip: («Eý, Perwerdigärimiz!) Biziň günälerimizi bagyşla!» diýip gapydan giriň. Biz (hem) siziň hatalaryňyzy (günäleriňizi) bagyşlarys we ýagşylyk edýänleriň (sogaplaryny) hökman köpeldip bereris» diýipdik.

59. Emma zulum edenler özlerine aýdylanlary başga sözler bilen üýtgetdiler. Biz hem zulum edenlere, boýun egmekden dänendikleri sebäpli, asmandan gorkunç azap inderdik.

60. Musa (çölde) öz kowumy üçin suw dilände, Biz oňa: «Hasaň bilen daşa ur» diýdik. (Ol uransoň) dessine ondan (daşdan) on iki çeşme çogup çykdy. Her bir taýpa öz içjek çeşmesini bilipdi. (Biz olara): «Allanyň rysgalyndan iýiň, içiň, (emma) ýer ýüzünde bozgaklar ýaly çäkden aşmaň» (diýdik).

61. (Eý, ysraýyl ogullary!) Siz: «Eý, Musa! Biz hiç haçan bir tagam bilen (çäklenip) sabyr edip bilmeris. Sen biziň üçin Perwerdigäriňe ýüz tut! (Goý), Ol bize ýeriň bitirýän gök otlaryndan, hyýaryndan, sarymsagyndan, merjimeginden, soganyndan çykaryp bersin!» diýeniňizde, Musa size: «Siz haýyrly zady pes (zada) çalyşmak (isleýärsiňizmi)? Siz şähere iniň (gidiň), takyk (ol ýerde), siziň islän zatlaryňyz bardyr» diýdi. (Mundan soň) olara peslik we misginlik (tagmasy) uruldy. Olar Allanyň gazabyna duçar boldular. Bu olaryň Allanyň aýatlaryny inkär edip, pygamberleri nähak ýere öldürendikleri (sebäplidir). Bu (bolsa) olaryň asy bolandyklary we çäkden çykandyklary sebäpli boldy.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَالَّذِينَ هَادُوا وَالنَّصَارَىٰ وَالصَّابِئِينَ مَنْ
آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَعَمِلَ صَالِحًا فَلَهُمْ أَجْرُهُمْ عِنْدَ
رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦٢﴾ وَإِذْ أَخَذْنَا
مِيثَاقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ الطُّورَ خُذُوا مَا آتَيْنَاكُمْ
بِقُوَّةٍ وَاذْكُرُوا مَا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿٦٣﴾ ثُمَّ تَوَلَّيْتُمْ
مِنْ بَعْدِ ذَٰلِكَ فَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ لَكُنْتُمْ
مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٦٤﴾ وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ الَّذِينَ اعْتَدَوْا مِنْكُمْ فِي
السَّبْتِ فَقُلْنَا لَهُمْ كُونُوا قِرَدَةً خَاسِئِينَ ﴿٦٥﴾ فَجَعَلْنَاهَا
نَكَالًا لِمَا بَيْنَ يَدَيْهَا وَمَا خَلْفَهَا وَمَوْعِظَةً لِلْمُتَّقِينَ ﴿٦٦﴾
وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ إِنَّ اللَّهَ يَأْمُرُكُمْ أَنْ تَذْبَحُوا بَقَرَةً قَالُوا
أَتَتَّخِذُنَا هُزُوًا قَالَ أَعُوذُ بِاللَّهِ أَنْ أَكُونَ مِنَ الْجَاهِلِينَ ﴿٦٧﴾
قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّنْ لَنَا مَا هِيَ قَالَ إِنَّهُ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ
لَا فَارِضٌ وَلَا بِكْرٌ عَوَانٌ بَيْنَ ذَٰلِكَ فَافْعَلُوا مَا تُؤْمَرُونَ ﴿٦٨﴾
قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّنْ لَنَا مَا لَوْنُهَا قَالَ إِنَّهُ يَقُولُ
إِنَّهَا بَقَرَةٌ صَفْرَاءُ فَاقِعٌ لَوْنُهَا تَسُرُّ النَّاظِرِينَ ﴿٦٩﴾

62. Takyk, iman getiren ýahudylardan, nasranylardan we sabylardan Alla we ahyret gününe ynanyp, ýagşy işleri edýänler üçin özleriniň Perwerdigäriniň ýanynda sylaglar bardyr. Olara hiç hili gorky-howp ýokdur we olar gamgyn hem bolmazlar.

Düşündiriş: Bu ýerde yslam gelmezden öň öz döwürlerindäki hak dine iman getiren ymmatlar göz öňünde tutulýar. Sabylar – öň ýaşap geçen, belli bir dinleri bolmadyk we Allanyň birligini ykrar eden ymmatlaryň biri.

63. (Eý, ysraýyl ogullary!) Biz sizden (Töwrata uýjakdygyňyz barada) ähti-peýman alypdyk. (Soň siz bu lebziňizi ýuwdandygyňyz üçin) Tur (dagyny) siziň üstüňize galdyryp: «Takwalardan bolmagyňyz üçin size beren zadymyza (Töwrata) mäkäm ýapyşyň we onuň içindäkileri ýat tutuň (amal ediň)!» diýipdik.

64. Soň munuň (Töwraty kabul edişiňiziň) yzyndan siz (beren ähti-peýmanyňyzdan) dändiňiz. Eger size Allanyň pazly-keremi we merhemeti bolmasady, elbetde, siz zyýan çekenlerden bolardyňyz.

65. Kasam bolsun! Siz öz içiňizden şenbe güni azgynçylyk edendikleri üçin (Biziň olara): «Betnyşan maýmynlara öwrüliň!» diýendigimizi, elbetde, bilýänsiňiz.

Düşündiriş: Bu aýatda şenbe güni balyk tutmak gadagan edilse-de, ol gadagançylyga uýmadyk ysraýyl ogullary barada aýdylýar. Kuranda we hadyslarda irki döwürlerde şular ýaly käbir günäkärleriň Allanyň näletine galyp maýmyna, doňza öwrülendikleri, soň gysga wagt ýaşap, ölüp gidendikleri barada aýdylýar.

66. Biz muny şol wagt görenlere (ýaşaýanlara) we olaryň yzlaryndan geljeklere ybrat dersi, takwalara bolsa öwüt-nesihat bolmagy üçin etdik.

67. Musa öz kowumyna: «Takyk, Alla siziň bir sygryň damagyny çalmagyňyzy emir edýär» diýende, olar: «Sen näme bizi ýaňsylaýarsyňmy?» diýdiler. Ol (Musa): «Men nadanlardan bolmakdan Alla sygynýaryn» diýdi.

68. Olar: «Sen biziň üçin Perwerdigäriňe ýüz tut! (Goý), Ol bize onuň (sygryň) nähilidigini beýän etsin!» diýdiler. Ol (Musa): «Takyk, Ol (Alla): «Ol ne-hä garry sygyr, ne-de ýaş göle (bolsun), bularyň arasynda ortaçarak bolsun» diýýär. (Indi) siz özüňize emir edilen zady berjaý ediň!» diýdi.

69. Olar: «Sen biziň üçin Perwerdigäriňe ýüz tut! (Goý), Ol bize onuň reňkiniň nähiligini beýan etsin!» diýdiler. Ol (Musa): «Takyk Ol (Alla): «Ol görenleri şat edýän ýalpyldap duran sary reňkli sygyr bolsun» diýýär» diýdi.

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِيَ إِنَّ الْبَقَرَ تَشَابَهَ عَلَيْنَا
وَإِنَّا إِن شَاءَ اللَّهُ لَمُهْتَدُونَ ٧٠ قَالَ إِنَّهُ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ
لَّا ذَلُولٌ تُثِيرُ الْأَرْضَ وَلَا تَسْقِي الْحَرْثَ مُسَلَّمَةٌ لَّا شِيَةَ فِيهَا
قَالُوا الْآنَ جِئْتَ بِالْحَقِّ فَذَبَحُوهَا وَمَا كَادُوا يَفْعَلُونَ
٧١ وَإِذْ قَتَلْتُمْ نَفْسًا فَادَّارَأْتُمْ فِيهَا وَاللَّهُ مُخْرِجٌ مَّا كُنتُمْ
تَكْتُمُونَ ٧٢ فَقُلْنَا اضْرِبُوهُ بِبَعْضِهَا كَذَلِكَ يُحْيِي اللَّهُ
الْمَوْتَىٰ وَيُرِيكُمْ آيَاتِهِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ٧٣ ثُمَّ قَسَتْ
قُلُوبُكُم مِّن بَعْدِ ذَلِكَ فَهِيَ كَالْحِجَارَةِ أَوْ أَشَدُّ قَسْوَةً وَإِنَّ
مِنَ الْحِجَارَةِ لَمَا يَتَفَجَّرُ مِنْهُ الْأَنْهَارُ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَشَّقَّقُ فَيَخْرُجُ
مِنْهُ الْمَاءُ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَهْبِطُ مِنْ خَشْيَةِ اللَّهِ وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ
عَمَّا تَعْمَلُونَ ٧٤ أَفَتَطْمَعُونَ أَن يُؤْمِنُوا لَكُمْ وَقَدْ كَانَ
فَرِيقٌ مِّنْهُمْ يَسْمَعُونَ كَلَامَ اللَّهِ ثُمَّ يُحَرِّفُونَهُ مِن بَعْدِ مَا عَقَلُوهُ
وَهُمْ يَعْلَمُونَ ٧٥ وَإِذَا لَقُوا الَّذِينَ آمَنُوا قَالُوا آمَنَّا وَإِذَا
خَلَا بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ قَالُوا أَتُحَدِّثُونَهُم بِمَا فَتَحَ اللَّهُ عَلَيْكُمْ
لِيُحَاجُّوكُم بِهِ عِندَ رَبِّكُمْ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ٧٦

أَوَلَا

70. Olar: «Sen biziň üçin Perwerdigäriňe ýüz tut! (Goý), Ol bize onuň (sygryň) nähilidigini beýän etsin!» diýdiler. Sebäbi biziň (göwnümize) ol sygyr (beýlekilere hem) meňzeş ýaly bolup dur. Alla halasa, elbetde, biz dogrusyny taparys» diýdiler.

71. (Musa) olara: «Ol (Alla): «Ol (sygyr) heniz (boýuntyryk dakylyp) ýer sürüp, ekin suwaryp horluk görmedik, hiç hili kemçiligi bolmadyk, reňkinde hiç tegmili bolmadyk bir sygyr (bolsun)» diýýär» diýdi. Olar: «Sen şu wagt hakykaty getirdiň (aýtdyň)» diýdiler we dessine ony (tapyp) damagyny çaldylar. Olar tasdanam (ol emri) ýerine ýetirmän goýupdylar.

72. Siz (bir wagt) bir adam öldüripdiňiz, (soň hem) onuň (ganhorynyň kimdigi) barada öz araňyzda düşünişmezlik (bolupdy). Alla siziň gizleýän zatlaryňyzy ýüze çykarar.

73. Biz (size): «Onuň (öldürilen sygryň) bir bölek (eti) bilen ony (öldürilen adamy) uruň» diýdik. Ine, siziň akylyňyza aýlanmagyňyz üçin, Alla ölüleri şeýdip direldýär we size öz alamatlaryny (gudratlaryny) görkezýär.

Düşündiriş: Ysraýyl ogullaryndan iki sany ýaş ýigit mirasyna eýe bolmak üçin öz agalaryny (kakalarynyň doganyny) öldürýärler. Ganhoryň kimdigi bolsa näbelli bolup galýar. Bu hadysany Musa pygambere ýetirýärler. Ol hem ganhoryň kimdigini bilip bilmänsoň, Alla nyýaz edip ýüz tutýar. Netijede, damagy çalnan ol sygryň eti bilen uransoňlar, öldürilen adam direlýär we özüniň ganhorynyň kimdigini aýdýar.

74. Emma mundan soň siziň kalplaryňyz ýene-de daş ýaly, hatda ondan hem has beter gatylaşdy. Takyk, käbir daşlaryň aşagyndan derýalar (çeşmeden) gaýnap çykýar, käbirleriniň içinden ýarylyp suw çykýar. Käbir daşlar bolsa, Alladan gorkusyna, ýere togalanyp düşýär. Alla siziň edýän işleriňizden gapyl däldir.

75. (Eý, möminler!) Indi olar size iman getirer öýdüp pikir edýärsiňizmi? Olardan bir topar Allanyň sözüni eşidip, oňa mazaly göz ýetirip, onuň (hakykatdygyny) bilseler hem ony üýtgetdiler.

76. (Ikiýüzlüler) iman getirenler bilen gabatlaşanlarynda: «Biz (hem) iman getirdik» diýýärler. Öz-özleri tenha galanlarynda bolsa, biri-birlerine: «Siz (näme) olara Allanyň (Töwratda) size (Muhammediň gelmelidigi baradaky) beýan eden (zatlaryny) Perwerdigäriňiziň huzurynda ony özüňize (garşy) delil getirmekleri üçin aýdýarsyňyzmy? Siz bu barada pikir etmeýärsiňizmi?» diýýärler.

أَوَلَا يَعْلَمُونَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٧﴾
وَمِنْهُمْ أُمِّيُّونَ لَا يَعْلَمُونَ ٱلْكِتَٰبَ إِلَّآ أَمَانِيَّ وَإِنْ هُمْ
إِلَّا يَظُنُّونَ ﴿٧٨﴾ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ يَكْتُبُونَ ٱلْكِتَٰبَ بِأَيْدِيهِمْ
ثُمَّ يَقُولُونَ هَٰذَا مِنْ عِندِ ٱللَّهِ لِيَشْتَرُوا۟ بِهِۦ ثَمَنًا قَلِيلًا
فَوَيْلٌ لَّهُم مِّمَّا كَتَبَتْ أَيْدِيهِمْ وَوَيْلٌ لَّهُم مِّمَّا يَكْسِبُونَ
﴿٧٩﴾ وَقَالُوا۟ لَن تَمَسَّنَا ٱلنَّارُ إِلَّآ أَيَّامًا مَّعْدُودَةً قُلْ
أَتَّخَذْتُمْ عِندَ ٱللَّهِ عَهْدًا فَلَن يُخْلِفَ ٱللَّهُ عَهْدَهُۥٓ
أَمْ تَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٨٠﴾ بَلَىٰ مَن كَسَبَ سَيِّئَةً
وَأَحَٰطَتْ بِهِۦ خَطِيٓـَٔتُهُۥ فَأُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ هُمْ فِيهَا
خَٰلِدُونَ ﴿٨١﴾ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُو۟لَٰٓئِكَ
أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٨٢﴾ وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَ
بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ لَا تَعْبُدُونَ إِلَّا ٱللَّهَ وَبِٱلْوَٰلِدَيْنِ إِحْسَانًا
وَذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَقُولُوا۟ لِلنَّاسِ
حُسْنًا وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ ثُمَّ
تَوَلَّيْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا مِّنكُمْ وَأَنتُم مُّعْرِضُونَ ﴿٨٣﴾

77. Olar özleriniň ýaşyryn we äşgär edýän zatlaryny Allanyň bilýändigini bilmeýärlermi?

78. Olaryň arasynda kitaby (Töwraty) bilmeýän bisowatlar bar. Olaryň bar bilýän zatlary diňe eşiden boş gürrüňleridir. Olar diňe güman edýärler.

79. Öz elleri bilen kitap ýazyp, soň hem ony az-owlak pula satmak üçin: «Bu Alladan gelen (zat)» diýýänlere haýp bolsun! Öz elleri bilen ýazandyklary sebäpli, olara haýp bolsun! Olara gazanan zatlary üçin hem haýp bolsun!

80. Olar (ysraýyl ogullary): «Bize dowzah ody diňe sanalgy gün deger» diýdiler. (Olara): «Siz näme Alladan ähti-peýman aldyňyzmy? Alla Öz ähti-peýmanyndan hiç haçan dänmez. Ýa-da siz Alla hakda bilmeýän zatlaryňyzy aýdýarsyňyzmy?» diýip aýt.

81. Ýok! Kim erbetlik etse, eden erbetligi hem özüni doly gurşap alsa, ine, şolar dowzahydyrlar. Olar ol ýerde ebedi galarlar.

82. Iman getirip, ýagşy işleri edenler bolsa, ine, olar jennetidirler. Olar ol ýerde ebedi galarlar.

83. Biz (bir wagt) ysraýyl ogullaryndan olaryň diňe Alla ybadat etjekdikleri, ene-ata, ýakyn dogan-garyndaşa, ýetimlere, misginlere ýagşylyk etjekdikleri barada ähti-peýman alypdyk. (Olara): «Ynsanlara (diňe) ýagşy söz sözläň, namazy doly berjaý ediň, zekat beriň» diýip emir edipdik. Soň, diňe az sanlyňyzdan galanyňyz, (bu wadadan) ýüz öwrüp, dändiňiz.

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَاقَكُمْ لَا تَسْفِكُونَ دِمَاءَكُمْ وَلَا تُخْرِجُونَ
أَنفُسَكُم مِّن دِيَارِكُمْ ثُمَّ أَقْرَرْتُمْ وَأَنتُمْ تَشْهَدُونَ
٨٤ ثُمَّ أَنتُمْ هَٰؤُلَاءِ تَقْتُلُونَ أَنفُسَكُمْ وَتُخْرِجُونَ فَرِيقًا
مِّنكُم مِّن دِيَارِهِمْ تَظَاهَرُونَ عَلَيْهِم بِالْإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ
وَإِن يَأْتُوكُمْ أُسَارَىٰ تُفَادُوهُمْ وَهُوَ مُحَرَّمٌ عَلَيْكُمْ
إِخْرَاجُهُمْ أَفَتُؤْمِنُونَ بِبَعْضِ الْكِتَابِ وَتَكْفُرُونَ بِبَعْضٍ
فَمَا جَزَاءُ مَن يَفْعَلُ ذَٰلِكَ مِنكُمْ إِلَّا خِزْيٌ فِي الْحَيَاةِ
الدُّنْيَا وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ يُرَدُّونَ إِلَىٰ أَشَدِّ الْعَذَابِ وَمَا اللَّهُ
بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ٨٥ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الْحَيَاةَ
الدُّنْيَا بِالْآخِرَةِ فَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ الْعَذَابُ وَلَا هُمْ
يُنصَرُونَ ٨٦ وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ وَقَفَّيْنَا مِن بَعْدِهِ
بِالرُّسُلِ وَآتَيْنَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ الْبَيِّنَاتِ وَأَيَّدْنَاهُ بِرُوحِ
الْقُدُسِ أَفَكُلَّمَا جَاءَكُمْ رَسُولٌ بِمَا لَا تَهْوَىٰ أَنفُسُكُمُ
اسْتَكْبَرْتُمْ فَفَرِيقًا كَذَّبْتُمْ وَفَرِيقًا تَقْتُلُونَ ٨٧ وَقَالُوا
قُلُوبُنَا غُلْفٌ بَلْ لَعَنَهُمُ اللَّهُ بِكُفْرِهِمْ فَقَلِيلًا مَّا يُؤْمِنُونَ ٨٨

وَلَمَّا

84. (Eý, ysraýyl ogullary!) Biz sizden biri-biriňiziň ganlaryňyzy dökmejekdigiňiz, biri-biriňizi ýurtlaryňyzdan çykarmajakdygyňyz barada (hem) ähti-peýman alypdyk. Soň siz ähli zady görüp kabul etdiňiz.

85. Soň siz (beren sözüňizden dänip) biri-biriňizi öldürdiňiz, öz içiňizden bir topary ýurtlaryndan (kowup) çykardyňyz. Olara garşy günäde we duşmançylykda biri-biriňize ýardam berdiňiz. Olary (ýurtlaryndan) çykarmak size haram bolsa-da, (siz olary hem ýurtlaryndan çykarýarsyňyz, hem-de başgalaryň eline) ýesir bolup size gelenlerinde töleg töläp, olary halas edýärsiňiz. Ýa-da siz kitabyň bir bölegine ynanyp, bir bölegini inkär edýärsiňizmi? Siziň içiňizden kim beýle edýän bolsa, (onuň) jezasy bu dünýä ýaşaýşynda ryswalykdyr. Kyýamat gününde bolsa, olar iň agyr azaba duçar bolarlar. Alla siziň edýän işleriňizden gapyl däldir.

86. Olar ahyretiň deregine bu dünýä ýaşaýşyny satyn alanlardyr. (Şonuň üçin hem) olaryň azaby ýeňilleşdirilmez, olara kömek hem edilmez.

87. Takyk, Biz Musa kitaby (Töwraty) berdik we ondan soň hem yzly-yzyna pygamber iberdik. Merýem ogly Isa äşgär deliller berdik we ony Mukaddes Ruh (Jebraýyl) bilen goldadyk. (Emma) näwagt pygamber siziň göwnüňiziň halamaýan zadyny getirse (welin), tekepbirlik etdiňiz. Siz (özüňize iberilen pygamberleriň) käbirini ýalançy hasapladyňyz, käbirini bolsa öldürdiňiz.

88. (Olar): «Biziň kalplarymyz möhürlenen» diýdiler. Ýok! Olaryň küpürleri sebäpli, Alla olary näletledi. (Şonuň üçin hem) olaryň (içinde) ynanýanlary azdyr.

وَلَمَّا جَاءَهُمْ كِتَابٌ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ مُصَدِّقٌ لِمَا مَعَهُمْ وَكَانُوا
مِنْ قَبْلُ يَسْتَفْتِحُونَ عَلَى الَّذِينَ كَفَرُوا فَلَمَّا جَاءَهُمْ
مَا عَرَفُوا كَفَرُوا بِهِ فَلَعْنَةُ اللَّهِ عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٨٩﴾
بِئْسَمَا اشْتَرَوْا بِهِ أَنْفُسَهُمْ أَنْ يَكْفُرُوا بِمَا أَنْزَلَ اللَّهُ
بَغْيًا أَنْ يُنَزِّلَ اللَّهُ مِنْ فَضْلِهِ عَلَى مَنْ يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ
فَبَاءُوا بِغَضَبٍ عَلَى غَضَبٍ وَلِلْكَافِرِينَ عَذَابٌ مُهِينٌ
﴿٩٠﴾ وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ آمِنُوا بِمَا أَنْزَلَ اللَّهُ قَالُوا نُؤْمِنُ بِمَا أُنْزِلَ
عَلَيْنَا وَيَكْفُرُونَ بِمَا وَرَاءَهُ وَهُوَ الْحَقُّ مُصَدِّقًا لِمَا
مَعَهُمْ قُلْ فَلِمَ تَقْتُلُونَ أَنْبِيَاءَ اللَّهِ مِنْ قَبْلُ إِنْ كُنْتُمْ
مُؤْمِنِينَ ﴿٩١﴾ وَلَقَدْ جَاءَكُمْ مُوسَى بِالْبَيِّنَاتِ
ثُمَّ اتَّخَذْتُمُ الْعِجْلَ مِنْ بَعْدِهِ وَأَنْتُمْ ظَالِمُونَ ﴿٩٢﴾
وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَاقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ الطُّورَ
خُذُوا مَا آتَيْنَاكُمْ بِقُوَّةٍ وَاسْمَعُوا قَالُوا سَمِعْنَا وَعَصَيْنَا
وَأُشْرِبُوا فِي قُلُوبِهِمُ الْعِجْلَ بِكُفْرِهِمْ قُلْ بِئْسَمَا
يَأْمُرُكُمْ بِهِ إِيمَانُكُمْ إِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿٩٣﴾

89. Bes, Alla tarapyndan olara öz ýanlaryndakyny (Töwraty) tassyklaýan kitap (Kuran) geldi. Olar öň kapyrlara (butparazlara) garşy (söweşde) onuň (ahyrzaman pygamberi we Kuran) bilen ýeňiş (kömek) soraýardylar. Olara bilýän zatlary (pygamber we Kuran) gelensoň (welin), ony inkär etdiler. (Şonuň üçin hem) kapyrlara Allanyň näleti bolsun!

Düşündiriş: Ysraýyl ogullary ahyrzaman pygamberiniň geljekdigini özlerine inderilen Töwratdan bilýärdiler. Hatda oňa garaşyp ýördüler. Emma ol pygamber özlerinden däl-de, araplardan dörände bolsa ony inkär edýärler.

90. Allanyň Öz bendelerinden islänine Öz pazly-kereminden (pygamberlik) iberýändigine görip bolup, Allanyň inderen zadyny (Kurany) inkär edip, (deregine) özlerini satan zatlary (küpür) nähili erbet zatdyr. (Şonuň üçin hem) olar (Allanyň) gazabyna duçar boldular. Kapyrlar üçin ryswa ediji azap bardyr.

91. Olara: «Allanyň inderenine (Kurana) iman getiriň» diýlende, olar: «Biz özümize inderilene (Töwrata) ynanýarys» diýdiler we ondan soňkyny inkär etdiler. (Aslynda) ol (Kuran) özleriniň ýanlaryndakyny (Töwraty) tassyklaýan hak (kitapdyr). (Olara): «Eger siz ynanýan bolsaňyz, onda näme üçin mundan öň Allanyň pygamberlerini öldürýärdiňiz?» diýip aýt.

92. Kasam bolsun! Musa size äşgär deliller bilen gelipdi. Siz ondan soň göläni (hudaý) edinip, özüňize zulum etdiňiz.

93. Biz Tur dagyny siziň üstüňize galdyryp, (onuň eteginde) sizden ähti-peýman alyp: «Size beren zadymyza mäkäm ýapyşyň we gulak asyň!» diýipdik. Olar: «Eşitdik we asy bolduk (boýun bolmadyk)» diýdiler. Inkär edendikleri sebäpli, olaryň kalplaryna gölä bolan meýil guýuldy. Olara: «Eger siz ynanýan bolsaňyz, imanyňyz size nähili erbet zatlary emir edýär?» diýip aýt.

قُلْ إِنْ كَانَتْ لَكُمُ الدَّارُ الْآخِرَةُ عِنْدَ اللَّهِ خَالِصَةً مِنْ دُونِ
النَّاسِ فَتَمَنَّوُا الْمَوْتَ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿٩٤﴾ وَلَنْ يَتَمَنَّوْهُ
أَبَدًا بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِالظَّالِمِينَ ﴿٩٥﴾
وَلَتَجِدَنَّهُمْ أَحْرَصَ النَّاسِ عَلَى حَيَاةٍ وَمِنَ الَّذِينَ أَشْرَكُوا
يَوَدُّ أَحَدُهُمْ لَوْ يُعَمَّرُ أَلْفَ سَنَةٍ وَمَا هُوَ بِمُزَحْزِحِهِ مِنَ
الْعَذَابِ أَنْ يُعَمَّرَ وَاللَّهُ بَصِيرٌ بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿٩٦﴾ قُلْ
مَنْ كَانَ عَدُوًّا لِجِبْرِيلَ فَإِنَّهُ نَزَّلَهُ عَلَى قَلْبِكَ
بِإِذْنِ اللَّهِ مُصَدِّقًا لِمَا بَيْنَ يَدَيْهِ وَهُدًى وَبُشْرَى
لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٩٧﴾ مَنْ كَانَ عَدُوًّا لِلَّهِ وَمَلَائِكَتِهِ وَرُسُلِهِ
وَجِبْرِيلَ وَمِيكَالَ فَإِنَّ اللَّهَ عَدُوٌّ لِلْكَافِرِينَ ﴿٩٨﴾ وَلَقَدْ
أَنْزَلْنَا إِلَيْكَ آيَاتٍ بَيِّنَاتٍ وَمَا يَكْفُرُ بِهَا إِلَّا
الْفَاسِقُونَ ﴿٩٩﴾ أَوَكُلَّمَا عَاهَدُوا عَهْدًا نَبَذَهُ فَرِيقٌ مِنْهُمْ
بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٠٠﴾ وَلَمَّا جَاءَهُمْ رَسُولٌ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ
مُصَدِّقٌ لِمَا مَعَهُمْ نَبَذَ فَرِيقٌ مِنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ
كِتَابَ اللَّهِ وَرَاءَ ظُهُورِهِمْ كَأَنَّهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٠١﴾

وَاتَّبَعُوا

94. Eger ahyret ýurdy Allanyň ýanynda (beýleki) ynsanlara däl-de, (diňe) size mahsus (degişli) bolsa, eger siz hem dogruçyl bolsaňyz, (hany onda) ölümi arzuw ediň-dä?!» diýip aýt.

95. (Emma) olar öz elleri bilen eden etmişleri zerarly hiç haçan ony (ölümi) arzuw edip bilmezler. Alla zalymlary gowy tanaýandyr.

96. (Eý, Muhammet!) Kasam bolsun! Sen ynsanlaryň içinde ýaşaýşa (Alla) şärik goşýanlardan-da has beter höweslileriň olardygyny (ýahudylardygyny) görersiň! Olaryň her haýsy: «Käşgä, müň ýyl ömür sürsedik» diýip arzuw ederler. Ýöne uzyn ömür sürmek hiç kimden azaby daşlaşdyryp (halas edip) bilmez. Alla olaryň edýän işlerini görüp durandyr.

97. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Kim Jebraýyla duşman bolsa, (bilip goýsun)! Takyk, Allanyň rugsady bilen özünden öňki kitaplary tassyklaýjy, möminlere dogry ýol görkeziji we hoş habar beriji bolan ony (Kurany) seniň kalbyňa Ol inderendir)» diýip aýt.

Düşündiriş: Ysraýyl ogullaryndan bir ruhany pygamberimiz Muhammet aleýhissalamdan: «Saňa Kuranyň bu sözlerini kim getirýär?» diýip soranda, ol: «Jebraýyl perişde» diýip jogap berýär. Onda ýaňky ruhany: «Jebraýyl biziň duşmanymyzdyr. Başgasy getirsedi, saňa iman getirerdik» diýýär. Bu wakadan soň hem aşakdaky aýat inýär.

98. Kim Alla, Onuň perişdelerine, pygamberlerine, Jebraýyla we Mikaýyla duşman bolsa, (bilip goýsun), Alla (beýle) kapyrlaryň duşmanydyr.

99. Kasam bolsun! Biz saňa äşgär aýatlary inderdik. Olary diňe (ýoldan çykan) pasyklar inkär ederler.

100. Olar eger bir ähti-peýman etseler, her gezek hem özlerinden bir topar ol ähti-peýmany bozmaýarmy? Olaryň aglabasy (hatda Töwrata hem) ynanmaýarlar.

101. Olara Alla tarapyndan ýanlaryndakyny (Töwraty) tassyklaýan bir ilçi gelende, özlerine kitap berlenlerden bir topar, göýä, hiç zat bilmeýän ýaly bolup, Allanyň kitabyny yzlaryna taşladylar (oňa amal etmediler).

102. Olar (ýahudylar) Süleýmanyň hökümdarlyk (döwründe) şeýtanlaryň okap beren zatlaryna (jadylaryna) tabyn boldular. Süleýman (hiç haçan jady edip) kapyr bolmady. Emma şeýtanlar (ynsanlara) jadygöýligi hem-de Harut we Marut (atly iki perişdä) Babylda inderilen zady öwredip, kapyr boldular. Emma olaryň (Harut we Marut) ikisi: «Biz diňe synag üçin iberildik, siz (ýalňyş ynanyp) kapyr bolmaň!» diýmezden, (jady ylmyny) hiç kime öwretmeýärdiler. Olar (jadygöýler) olaryň ikisinden är-aýalyň arasyny açýan zady öwrendiler. Emma olar (jadygöýler) Alladan bidin ol (jady) bilen hiç kime zyýan berip bilmezler. Olar özlerine peýdasy bolmadyk, diňe zyýany bolan zatlary öwrenýärdiler. Kasam bolsun! Olar ony (jadyny) satyn alanyň ahyretden nesibesiniň ýokdugyny bilýärdiler. Özlerine derek satan zatlary nähili erbet zatdyr! Eger (olar) muňa göz ýetirsediler, (beýle etmezdiler)!

Düşündiriş: Allanyň emri bilen Harut we Marut atly iki perişde ynsan keşbinde jadygöýligiň giňden ýaýran ýeri bolan Babyl şäherine iberilýärler. Bu perişdeler hem adamlara jadygöýligiň erbetligi barada wagyz-nesihat edipdirler. Emma Allanyň hikmeti bilen olara käbir zatlary hem öwredipdirler. Şeýle-de ýahudylar Süleýman pygamberi Allanyň ilçisi däl-de, bir jadygöý hasaplapdyrlar.

103. Eger olar (ýahudylar) iman getirip, (özlerini erbet işlerden) saklasalardy, elbetde, Alla tarapyndan (beriljek) az sogap hem (olar üçin) has haýyrly bolardy. Eger (olar) muňa göz ýetirsediler (iman getirerdiler)!

104. Eý, iman getirenler! Siz «Ragynä» diýmäň, «Unzurnä» diýiň we (aýdylanlara) gulak asyň! (Elbetde) kapyrlara jebir-jepaly azap bardyr.

Düşündiriş: Pygamberimiz musulmanlara wagyz-nesihat edende, olar: «Eý Allanyň ilçisi! Biziň gowy düşünmegimiz üçin tagapyl



وَاتَّبَعُوا مَا تَتْلُوا الشَّيَاطِينُ عَلَىٰ مُلْكِ سُلَيْمَانَ ۖ وَمَا
كَفَرَ سُلَيْمَانُ وَلَٰكِنَّ الشَّيَاطِينَ كَفَرُوا يُعَلِّمُونَ
النَّاسَ السِّحْرَ وَمَا أُنزِلَ عَلَى الْمَلَكَيْنِ بِبَابِلَ هَارُوتَ
وَمَارُوتَ ۚ وَمَا يُعَلِّمَانِ مِنْ أَحَدٍ حَتَّىٰ يَقُولَا إِنَّمَا نَحْنُ
فِتْنَةٌ فَلَا تَكْفُرْ ۖ فَيَتَعَلَّمُونَ مِنْهُمَا مَا يُفَرِّقُونَ بِهِ بَيْنَ
الْمَرْءِ وَزَوْجِهِ ۚ وَمَا هُم بِضَارِّينَ بِهِ مِنْ أَحَدٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ
وَيَتَعَلَّمُونَ مَا يَضُرُّهُمْ وَلَا يَنفَعُهُمْ ۚ وَلَقَدْ عَلِمُوا لَمَنِ اشْتَرَاهُ
مَا لَهُ فِي الْآخِرَةِ مِنْ خَلَاقٍ ۚ وَلَبِئْسَ مَا شَرَوْا بِهِ
أَنفُسَهُمْ ۚ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ﴿١٠٢﴾ وَلَوْ أَنَّهُمْ آمَنُوا
وَاتَّقَوْا لَمَثُوبَةٌ مِّنْ عِندِ اللَّهِ خَيْرٌ ۖ لَّوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ
﴿١٠٣﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَقُولُوا رَاعِنَا وَقُولُوا انظُرْنَا
وَاسْمَعُوا ۗ وَلِلْكَافِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٠٤﴾ مَّا يَوَدُّ الَّذِينَ
كَفَرُوا مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ وَلَا الْمُشْرِكِينَ
أَن يُنَزَّلَ عَلَيْكُم مِّنْ خَيْرٍ مِّن رَّبِّكُمْ ۗ وَاللَّهُ يَخْتَصُّ
بِرَحْمَتِهِ مَن يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿١٠٥﴾

ediň!» manysynda pygamberimize «Ragynä» diýýärdiler. Bu sözüň ýahudylaryň dilinde sögünç manysy bardy. Olar pygamberimize öz dillerindäki erbet manyny göz öňünde tutup, bu söz bilen ýüzlenip başladylar. Munuň netijesinde hem musulmanlara: «Ragynä» diýmäň, oňa derek şol manyny aňladýan «Unzurnä» diýiň» diýlip aýdyldy.

105. (Eý, iman getirenler!) Ähli-kitapdan bolan kapyrlaryň we (Alla) şärik goşýanlaryň (hiç haýsy) Perwerdigäriňizden size bir haýyr (wahyý) inderilmegini islemezler. Alla Öz rahmetini islänine degişli eder (berer). Alla uly pazly-kereme eýedir.

Düşündiriş: Ähli-kitap – özlerine asmandan kitap iberilen kapyrlar. Kurany Kerimde ähli kitap diýlende ýahudylar we nasranylar göz öňünde tutulýar.



مَا نَنسَخْ مِنْ ءَايَةٍ أَوْ نُنسِهَا نَأْتِ بِخَيْرٍ مِّنْهَآ أَوْ مِثْلِهَآ أَلَمْ تَعْلَمْ
أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ١٠٦ أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلْكُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا
نَصِيرٍ ١٠٧ أَمْ تُرِيدُونَ أَن تَسْـَٔلُوا۟ رَسُولَكُمْ كَمَا
سُئِلَ مُوسَىٰ مِن قَبْلُ وَمَن يَتَبَدَّلِ ٱلْكُفْرَ بِٱلْإِيمَٰنِ فَقَدْ
ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ١٠٨ وَدَّ كَثِيرٌ مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ
لَوْ يَرُدُّونَكُم مِّنۢ بَعْدِ إِيمَٰنِكُمْ كُفَّارًا حَسَدًا مِّنْ
عِندِ أَنفُسِهِم مِّنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلْحَقُّ فَٱعْفُوا۟ وَٱصْفَحُوا۟
حَتَّىٰ يَأْتِىَ ٱللَّهُ بِأَمْرِهِۦٓ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ١٠٩ وَأَقِيمُوا۟
ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَمَا تُقَدِّمُوا۟ لِأَنفُسِكُم مِّنْ خَيْرٍ
تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ١١٠
وَقَالُوا۟ لَن يَدْخُلَ ٱلْجَنَّةَ إِلَّا مَن كَانَ هُودًا أَوْ نَصَٰرَىٰ
تِلْكَ أَمَانِيُّهُمْ قُلْ هَاتُوا۟ بُرْهَٰنَكُمْ إِن كُنتُمْ
صَٰدِقِينَ ١١١ بَلَىٰ مَنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُۥ لِلَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ فَلَهُۥٓ
أَجْرُهُۥ عِندَ رَبِّهِۦ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ١١٢

وَقَالَتِ

106. Biz (eger) bir aýatyň (hökümini) ýatyrsak ýa-da ony unutdyrsak, (onuň deregine) ondan has haýyrlysyny ýa-da oňa meňzeşini getireris. Eýsem, sen Allanyň ähli zada güýjüniň ýetýändigini bilmediňmi?

Düşündiriş: Kurany Kerimde käbir aýatlar inderilenden gysga wagt geçenden soň unutdyrylýar. Sahabalar bir gije bir süräni okamakçy bolýarlar. Emma başyndaky «Bismilläden» başga hiç zat ýatlaryna düşmändir. Olar bu ýagdaýyň sebäbini sorap, pygamberimize ýüz tutanlarynda, ol: «Ol süre sözleri we hökümleri bilen aradan aýrylandyr» diýip jogap berýär.

107. Eýsem, sen asmanlaryň we ýeriň mülküniň (eýeçiliginiň) hakykatdan hem Allanyňkydygyny, size Alladan başga hiç bir dostuň we kömekçiniň ýokdugyny bilmediňmi?

108. (Eý, iman getirenler!) Ýa-da siz hem, öň (ymmatynyň) Musadan sorag-sowal edişi ýaly, pygamberiňizden sorag-sowal etmekçi bolýarsyňyzmy? Kim imanyny küpür bilen çalyşsa, takyk, ol ýoluň dogrusyndan azaşar.

109. Ähli-kitabyň (ýahudylaryň we nasranylaryň) köpüsi özlerine hak äşgär edilensoň, özleriniň nebisleriniň bahyllyklary sebäpli, iman getireniňizden soň sizi kapyrlyga döndermek islediler. Siz, tä Allanyň emirleri (hökümleri) gelýänçä, olary bagyşlaň, geçirimlilik ediň! Takyk, Allanyň ähli zada güýji ýetýändir.

110. Siz namazy berjaý ediň we zekat beriň! Özüňiz üçin öňünden näme haýyr (iberseňiz), onuň (sogabyny) Allanyň ýanynda taparsyňyz. Takyk, Alla siziň edýän işleriňizi görüp durandyr.

111. Olar (ähli-kitap): «Jennete ýahudylardan we nasranylardan başga hiç kim girmez» diýdiler. Bu olaryň ham-hyýallarydyr. (Olara): «Eger siz dogruçyl bolsaňyz, (bu meselede) deliliňizi getiriň!» diýip aýt.

112. Ýok! Kim ýüzüni Alla öwrüp (Onuň razyçylygy üçin) haýyr-sahawat etse, Perwerdigäriniň ýanynda onuň sylagy bardyr. Olara gorky-howp ýokdur we olar gamgyn hem bolmazlar.

وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ لَيْسَتِ ٱلنَّصَٰرَىٰ عَلَىٰ شَيْءٍ وَقَالَتِ ٱلنَّصَٰرَىٰ
لَيْسَتِ ٱلْيَهُودُ عَلَىٰ شَيْءٍ وَهُمْ يَتْلُونَ ٱلْكِتَٰبَ كَذَٰلِكَ قَالَ
ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ مِثْلَ قَوْلِهِمْ فَٱللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ
فِيمَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١١٣﴾ وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن مَّنَعَ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ
أَن يُذْكَرَ فِيهَا ٱسْمُهُۥ وَسَعَىٰ فِى خَرَابِهَآ أُو۟لَٰٓئِكَ مَا كَانَ
لَهُمْ أَن يَدْخُلُوهَآ إِلَّا خَآئِفِينَ لَهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا خِزْىٌ وَلَهُمْ
فِى ٱلْءَاخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١١٤﴾ وَلِلَّهِ ٱلْمَشْرِقُ وَٱلْمَغْرِبُ
فَأَيْنَمَا تُوَلُّوا۟ فَثَمَّ وَجْهُ ٱللَّهِ إِنَّ ٱللَّهَ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿١١٥﴾ وَقَالُوا۟
ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدًا سُبْحَٰنَهُۥ بَل لَّهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ كُلٌّ لَّهُۥ قَٰنِتُونَ ﴿١١٦﴾ بَدِيعُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ وَإِذَا قَضَىٰٓ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ
﴿١١٧﴾ وَقَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ لَوْلَا يُكَلِّمُنَا ٱللَّهُ أَوْ تَأْتِينَآ ءَايَةٌ
كَذَٰلِكَ قَالَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِم مِّثْلَ قَوْلِهِمْ تَشَٰبَهَتْ
قُلُوبُهُمْ قَدْ بَيَّنَّا ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿١١٨﴾ إِنَّآ أَرْسَلْنَٰكَ
بِٱلْحَقِّ بَشِيرًا وَنَذِيرًا وَلَا تُسْـَٔلُ عَنْ أَصْحَٰبِ ٱلْجَحِيمِ ﴿١١٩﴾

113. Ýahudylar: «Nasranylar (dogry bolan) hiç zatda (dinde) däldir» diýdiler. Nasranylar bolsa: «Ýahudylar (dogry bolan) hiç zatda (dinde) däldir» diýdiler. (Ýogsa) olar kitap (Töwrat we Injil) okaýarlar. (Kitaby okap) bilmeýänler hem (özaralarynda) olaryň sözlerini aýdýarlar. Bes, Alla olaryň çaprazlyga düşen bu ýagdaýlary hakda kyýamat gününde höküm berer.

114. Allanyň metjitlerinde Onuň (Allanyň) adynyň agzalmagyna päsgel bolýan we olary ýykmak üçin tagalla edýän (kişiden) has zalym kim bolup biler? Olar ol ýerlere (metjitlere) diňe gorky bilen girip bilerler. Olara bu dünýäde ryswalyk, ahyretde bolsa uly azap bardyr.

115. Gündogar-da Allanyňkydyr, Günbatar-da. Siz haýsy tarapa öwrülseňiz hem Allanyň ýüzi (razylygy) şol ýerdedir. Takyk, Allanyň (rahmeti) giňdir we (ähli zady) bilýändir.

116. Olar: «Alla perzent edindi» diýdiler. (Alla) Özüni ähli kemçiliklerden päk edendir. Elbetde, asmanlardaky we ýerdäki ähli zat Onuňkydyr. Ähli zat Oňa tabyndyr.

Düşündiriş: Ýahudylar «Uzeýr pygamber Allanyň ogludyr», nasranylar bolsa «Isa pygamber Allanyň ogludyr», butparazlar hem «Perişdeler Allanyň gyzlarydyr» diýdiler. Bu aýatda bular inkär edilýär.

117. (Ol) asmanlaryň we ýeriň ýokdan bar edijisidir. Ol bir işiň amala aşmagyny islese, oňa «Bol!» diýer. Ol (hem) dessine (peýda) bolar.

118. (Hakykaty) bilmeýänler: «Alla biziň bilen gepleşsedi ýa-da bize (seniň pygamberligiňi tassyklaýan) bir aýat (mugjyza) gelsedi» diýdiler. Bulardan öňküler hem bularyňky ýaly sözleri aýtdylar. Olaryň (kejirlikde) kalplary (düşünjeleri) biri-birine meňzeşdir. Elbetde, Biz anyk ynanmak isleýänler üçin aýatlary doly beýan etdik.

119. Takyk, Biz seni Hak (Kuran) bilen buşlaýjy we duýduryjy edip iberdik. Dowzahylar (näme) üçin (ynanmady diýlip) senden (hasap) soralmaz.

وَلَن تَرْضَىٰ عَنكَ الْيَهُودُ وَلَا النَّصَارَىٰ حَتَّىٰ تَتَّبِعَ مِلَّتَهُمْ ۗ قُلْ إِنَّ
هُدَى اللَّهِ هُوَ الْهُدَىٰ ۗ وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ أَهْوَاءَهُم بَعْدَ الَّذِي جَاءَكَ
مِنَ الْعِلْمِ ۙ مَا لَكَ مِنَ اللَّهِ مِن وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١٢٠﴾ الَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ
الْكِتَابَ يَتْلُونَهُ حَقَّ تِلَاوَتِهِ أُولَٰئِكَ يُؤْمِنُونَ بِهِ ۗ وَمَن يَكْفُرْ بِهِ
فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿١٢١﴾ يَا بَنِي إِسْرَائِيلَ اذْكُرُوا نِعْمَتِيَ الَّتِي
أَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَأَنِّي فَضَّلْتُكُمْ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿١٢٢﴾ وَاتَّقُوا
يَوْمًا لَّا تَجْزِي نَفْسٌ عَن نَّفْسٍ شَيْئًا وَلَا يُقْبَلُ مِنْهَا عَدْلٌ وَلَا
تَنفَعُهَا شَفَاعَةٌ وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿١٢٣﴾ وَإِذِ ابْتَلَىٰ إِبْرَاهِيمَ رَبُّهُ
بِكَلِمَاتٍ فَأَتَمَّهُنَّ ۖ قَالَ إِنِّي جَاعِلُكَ لِلنَّاسِ إِمَامًا ۖ قَالَ وَمِن ذُرِّيَّتِي ۖ
قَالَ لَا يَنَالُ عَهْدِي الظَّالِمِينَ ﴿١٢٤﴾ وَإِذْ جَعَلْنَا الْبَيْتَ مَثَابَةً
لِّلنَّاسِ وَأَمْنًا وَاتَّخِذُوا مِن مَّقَامِ إِبْرَاهِيمَ مُصَلًّى ۖ وَعَهِدْنَا إِلَىٰ
إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ أَن طَهِّرَا بَيْتِيَ لِلطَّائِفِينَ وَالْعَاكِفِينَ وَالرُّكَّعِ
السُّجُودِ ﴿١٢٥﴾ وَإِذْ قَالَ إِبْرَاهِيمُ رَبِّ اجْعَلْ هَٰذَا بَلَدًا آمِنًا وَارْزُقْ
أَهْلَهُ مِنَ الثَّمَرَاتِ مَنْ آمَنَ مِنْهُم بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ ۖ قَالَ وَمَن كَفَرَ
فَأُمَتِّعُهُ قَلِيلًا ثُمَّ أَضْطَرُّهُ إِلَىٰ عَذَابِ النَّارِ ۖ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿١٢٦﴾

وَإِذْ

120. (Eý, Muhammet!) Ýahudylar we nasranylar, tä sen özleriniň dinlerine boýun bolýançaň, senden razy bolmazlar. (Olara): «Iň dogry ýol, Allanyň ýoludyr» diýip aýt. Eger sen özüňe gelen ylymdan (wahydan) soň olaryň arzuw-isleglerine (dinlerine) tabyn bolsaň, saňa Alla tarapyndan dost hem, kömekçi hem ýokdur!

121. Özlerine kitap berlenler ony (kitaby) okalyşyna görä dogry okaýarlar. Ine, olar oňa (kitaba) iman getirenlerdir. Ony inkär edenler bolsa zyýan çekenleriň hut özleridir.

122. Siz Meniň size beren nygmatlarymy we sizi (Musanyň döwründe) bütin äleme üstün eden (wagtlarymy) ýatlaň!

123. Siz hiç kimiň başga birine derek töleg töläp bilmeýän, hiç kimden şepagat (kömek) kabul edilmeýän, hiç kimden fidýe (töleg puly) alynmaýan we hiç kime (hiç hili) ýardam edilmeýän günden gorkuň!

124. Perwerdigäri Ybraýymy käbir sözler bilen synap görüpdi. Ol hem olary doly ýerine ýetirende (Alla oňa): «Men seni ynsanlara baştutan etjek» diýdi. (Ybraýym): «Meniň neslimden (hem baştutan et)» diýdi. (Alla): «Meniň (bu) ähti-peýmanym zalymlara gowuşmaz (olara söz bermerin)» diýdi.

125. Biz ol (mukaddes) öýi (Käbäni) ynsanlara jemlenme (sogap gazanma) we howpsuz (asuda) ýer edipdik. Siz Ybraýymyň makamyndan (özüňize) namaz ýeri ediniň! Ybraýyma we Ysmaýyla hem: «Meniň öýümi (Käbäni) togap, yzygiderli ybadat, rukug, sežde etjekler (namaz okajaklar) üçin päk tutuň!» diýip wesýet etdik.

Düşündiriş: «Makamy Ybraýym» sözi «Ybraýym pygamberiň duran ýeri» diýen manyny aňladýar. Ybraýym pygamberiň Käbäni bina edende, üstüne çykan we aýagynyň yzy galan daş. Ol ýer şu wagt Käbäniň daşynda ýarym aýlanyp duran daşdan ybarat. Ol ýer öň Käbäniň çäginde eken. Ýöne Käbe soň täzeden bina edilende, ol ýer Käbäniň daşynda galýar.

126. (Şonda) Ybraýym: «Eý, Perwerdigärim! Bu şäheri asuda eýle! Onuň ýaşaýjylaryndan Alla we ahyret gününe iman getirenlere (dürli) miwelerden rysgal edip ber» diýipdi. (Alla oňa): «Inkär edeni hem (dünýä lezzetlerinden) az salymlyk peýdalandyryp, soň ony ot (dowzah) azabyna duçar ederin. Ol baryljak nähili erbetdir» diýdi.

وَإِذْ يَرْفَعُ إِبْرَٰهِـۧمُ ٱلْقَوَاعِدَ مِنَ ٱلْبَيْتِ وَإِسْمَٰعِيلُ رَبَّنَا تَقَبَّلْ مِنَّآ
إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿١٢٧﴾ رَبَّنَا وَٱجْعَلْنَا مُسْلِمَيْنِ لَكَ وَمِن
ذُرِّيَّتِنَآ أُمَّةً مُّسْلِمَةً لَّكَ وَأَرِنَا مَنَاسِكَنَا وَتُبْ عَلَيْنَآ إِنَّكَ
أَنتَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٢٨﴾ رَبَّنَا وَٱبْعَثْ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْهُمْ
يَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِكَ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ
وَيُزَكِّيهِمْ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١٢٩﴾ وَمَن يَرْغَبُ عَن مِّلَّةِ
إِبْرَٰهِـۧمَ إِلَّا مَن سَفِهَ نَفْسَهُۥ وَلَقَدِ ٱصْطَفَيْنَٰهُ فِى ٱلدُّنْيَا وَإِنَّهُۥ
فِى ٱلْـَٔاخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٣٠﴾ إِذْ قَالَ لَهُۥ رَبُّهُۥٓ أَسْلِمْ قَالَ
أَسْلَمْتُ لِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٣١﴾ وَوَصَّىٰ بِهَآ إِبْرَٰهِـۧمُ بَنِيهِ
وَيَعْقُوبُ يَٰبَنِىَّ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصْطَفَىٰ لَكُمُ ٱلدِّينَ فَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا
وَأَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٣٢﴾ أَمْ كُنتُمْ شُهَدَآءَ إِذْ حَضَرَ يَعْقُوبَ
ٱلْمَوْتُ إِذْ قَالَ لِبَنِيهِ مَا تَعْبُدُونَ مِنۢ بَعْدِى قَالُوا۟ نَعْبُدُ إِلَٰهَكَ
وَإِلَٰهَ ءَابَآئِكَ إِبْرَٰهِـۧمَ وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ إِلَٰهًا وَٰحِدًا وَنَحْنُ لَهُۥ
مُسْلِمُونَ ﴿١٣٣﴾ تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَلَكُم
مَّا كَسَبْتُمْ وَلَا تُسْـَٔلُونَ عَمَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٣٤﴾

127. Ybraýym (ogly) Ysmaýyl bilen öýüň (Käbäniň) düýbüni tutup, (şeýle dileg etdiler): «Eý, Perwerdigärimiz! Bizden (bu amalymyzy) kabul et! Takyk, Sen (ähli zady) eşidýänsiň, bilýänsiň.

128. Eý, Perwerdigärimiz! Bizi Özüňe tabyn bolanlardan eýle! Biziň neslimizden hem Özüňe tabyn bolan ymmat (ýetişdir)! Bize (haj) ybadatlarymyzyň (ýollaryny) görkez we biziň (eden) tobalarymyzy kabul et! Takyk, Sen tobalary kabul edijisiň, Rehim-şepagatlysyň!

129. Eý, Perwerdigärimiz! Olaryň arasyndan Seniň aýatlaryňy olara okap berjek, olara kitaby we hikmeti öwretjek, olary (nädogry ynançlardan we ýaramaz häsiýetlerden) päk (tutjak) bir pygamber iber! Takyk, sen Gudraty güýçlüsiň, hikmete eýesiň!».

130. Ybraýymyň dininden özlerini pese düşürenlerden başga kim ýüz öwrüp biler?! Kasam bolsun! Biz bu dünýäde ony saýladyk we ahyretde hem ol, elbetde, ýagşylardan bolar.

131. Perwerdigäri oňa: «Boýun bol!» diýende ol: «Älemleriň Perwerdigärine boýun boldum» diýipdi.

132. Ybraýym muny öz ogullaryna (hem) wesýet etdi. Ýakup (hem perzentlerine): «Eý, ogullarym! Takyk, Alla siziň üçin bu dini (Allanyň birligini) saýlady. Bes, siz diňe musulman ýagdaýda jan beriň!» diýdi.

133. (Eý, ýahudylar!) Ýa-da siz Ýakuba ölüm gelende onuň ýanyndamydyňyz? Ol öz ogullaryna: «Siz menden soň nämä ybadat etjek?» diýende olar: «Biz seniň we ata-babalaryň Ybraýymyň, Ysmaýylyň we Yshagyň Hudaýyna ybadat ederis. (Ol) ýeke-täk Hudaýdyr (Alladyr). Biz Oňa boýun bolduk» diýdiler.

134. Olar öň ýaşap geçen bir ymmatdylar. Olaryň gazanan zatlary özlerinedir, siziň gazanan zatlaryňyz siziň özüňizedir. Olaryň eden işleri üçin sizden (hasap) soralmaz.

وَقَالُوا كُونُوا هُودًا أَوْ نَصَارَىٰ تَهْتَدُوا ۗ قُلْ بَلْ مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ
حَنِيفًا ۖ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٣٥﴾ قُولُوا آمَنَّا بِاللَّهِ وَمَا
أُنزِلَ إِلَيْنَا وَمَا أُنزِلَ إِلَىٰ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ
وَالْأَسْبَاطِ وَمَا أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَمَا أُوتِيَ النَّبِيُّونَ مِن
رَّبِّهِمْ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ وَنَحْنُ لَهُ مُسْلِمُونَ ﴿١٣٦﴾ فَإِنْ
آمَنُوا بِمِثْلِ مَا آمَنتُم بِهِ فَقَدِ اهْتَدَوا ۖ وَّإِن تَوَلَّوْا
فَإِنَّمَا هُمْ فِي شِقَاقٍ ۖ فَسَيَكْفِيكَهُمُ اللَّهُ ۚ وَهُوَ السَّمِيعُ
الْعَلِيمُ ﴿١٣٧﴾ صِبْغَةَ اللَّهِ ۖ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ اللَّهِ صِبْغَةً ۖ
وَنَحْنُ لَهُ عَابِدُونَ ﴿١٣٨﴾ قُلْ أَتُحَاجُّونَنَا فِي اللَّهِ وَهُوَ رَبُّنَا وَرَبُّكُمْ
وَلَنَا أَعْمَالُنَا وَلَكُمْ أَعْمَالُكُمْ وَنَحْنُ لَهُ مُخْلِصُونَ ﴿١٣٩﴾
أَمْ تَقُولُونَ إِنَّ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ
وَالْأَسْبَاطَ كَانُوا هُودًا أَوْ نَصَارَىٰ ۗ قُلْ أَأَنتُمْ أَعْلَمُ أَمِ اللَّهُ ۗ وَمَنْ
أَظْلَمُ مِمَّن كَتَمَ شَهَادَةً عِندَهُ مِنَ اللَّهِ ۗ وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا
تَعْمَلُونَ ﴿١٤٠﴾ تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ ۖ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَلَكُم
مَّا كَسَبْتُمْ ۖ وَلَا تُسْأَلُونَ عَمَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٤١﴾

سَيَقُولُ

135. Olar (ähli-kitap): «Ýahudy ýa-da nasrany boluň, dogry ýoly taparsyňyz» diýdiler. (Olara): «Ýok, biz hanyf (hak din) bolan Ybraýymyň dinine (uýduk). Ol Alla şärik goşanlardan däldi» diýip aýt.

136. (Eý, möminler!) Olara: «Biz Alla we bize inderilene, Ybraýyma, Ysmaýyla, Yshaga, Ýakuba we onuň neberesine inderilene, Musa we Isa berlene, özleriniň Perwerdigäri tarapyndan (beýleki) pygamberlere berlenlere iman getirdik. Biz olaryň hiç haýsyny aýra tutmaýarys. Biz Oňa (Alla) tabyn bolduk!» diýiň.

137. Eger olar hem siziň Oňa (Alla) iman getirişiňiz ýaly iman getirseler, onda dogry ýoly taparlar. Eger ýüz öwürseler, takyk, onda olar düşünişmezlige duçar bolarlar. Olara garşy saňa Alla ýeter. Ol (ähli zady) eşidýändir, bilýändir.

138. Olara: «Biz Allanyň (bize beren) reňkine (dinine) boýandyk. Alladan has gowy kim reňk berip biler?! Biz diňe Oňa gulluk edýäris» diýiň!

139. Olara: «Siz biziň hem Perwerdigärimiz, siziň hem Perwerdigäriňiz bolan Alla hakda biziň bilen jedelleşýärsiňizmi? Biziň amallarymyz bizedir, siziň amallaryňyz sizedir. Biz Oňa yhlas bilen (amal edýäris)» diýip aýt.

140. Ýa-da siz hakykatdan hem Ybraýymyň, Ysmaýylyň, Yshagyň, Ýakubyň we onuň neberesiniň ýahudy ýa-da nasrany bolandyklaryny aýdýarsyňyzmy? (Olara) aýt: «(Allanyň dinini) siz has gowy bilýärsiňizmi ýa-da Alla (has gowy bilýärmi)? Alla tarapyndan özüne (habar berlen) şaýatlygy gizleýänden has zalym kim bolup biler? Alla siziň edýän işleriňizden gapyl däldir.

141. Olar öň ýaşap geçen bir ymmatdylar. Olaryň gazanan zatlary özlerinedir, siziň gazanan zatlaryňyz siziň özüňizedir. Olaryň eden işleri üçin sizden (hasap) soralmaz.



سيقول السفهاء من الناس ما ولاهم عن قبلتهم التي
كانوا عليها قل لله المشرق والمغرب يهدي من يشاء
إلى صراط مستقيم ﴿١٤٢﴾ وكذلك جعلناكم أمة وسطا
لتكونوا شهداء على الناس ويكون الرسول عليكم شهيدا
وما جعلنا القبلة التي كنت عليها إلا لنعلم من يتبع الرسول
ممن ينقلب على عقبيه وإن كانت لكبيرة إلا على الذين
هدى الله وما كان الله ليضيع إيمانكم إن الله بالناس
لرءوف رحيم ﴿١٤٣﴾ قد نرى تقلب وجهك في السماء فلنولينك
قبلة ترضاها فول وجهك شطر المسجد الحرام وحيث ما
كنتم فولوا وجوهكم شطره وإن الذين أوتوا
الكتاب ليعلمون أنه الحق من ربهم وما الله بغافل
عما يعملون ﴿١٤٤﴾ ولئن أتيت الذين أوتوا الكتاب
بكل آية ما تبعوا قبلتك وما أنت بتابع قبلتهم وما
بعضهم بتابع قبلة بعض ولئن اتبعت أهواءهم من
بعد ما جاءك من العلم إنك إذا لمن الظالمين ﴿١٤٥﴾

142. Ynsanlardan (käbir) bolgusyzlar: «Olary ýönelýän kyblalaryndan öwren zat näme?» diýerler. (Olara): «Gündogar-da, Günbatar-da Allanyňkydyr. Ol öz islänini dogry ýola gönükdirer» diýip aýt.

Düşündiriş: Musulmanlar ilkibaşda Medinede Kudusa bakyp namaza durýardylar. Şonda ýahudylar: «Muhammede kyblanyň nirededigini biz görkezdik» diýip öwünýärdiler. Soň Alladan musulmanlara namazda ýüzlerini Käbä öwürmekleri barada emir gelýär. Bu ýagdaýdan soň hem olar ýene-de öz aralarynda bolgusyz gürrüňleri edip başlaýarlar.

143. (Eý, Muhammet ymmaty!) Şeýdip, Biz siziň (kyýamatda) ynsanlara şaýat bolmagyňyz, bu pygamberiň hem size şaýat bolmagy üçin sizi orta ýolda (adalatly) bolan bir ymmat etdik. Seniň (öňden bäri ýönelmegi arzuw edip ýören) öňki ýönelýän kyblaňy (Käbäni) Biz diňe pygambere tabyn bolanlary iki ökjesi bilen yza tesjeklerden (tapawutlandyryp) bilmegimiz üçin (kybla) etdik. Bu Allanyň dogry ýola gönükdirenlerinden beýlekiler üçin uly (agyr) işdir. Alla siziň imanyňyzy puja çykarmaz. Takyk, Alla ynsanlara Mähirlidir, Rehim-şepagatlydyr.

Düşündiriş: Kyýamat gününde ähli ymmatlar pygamberleriniň özlerine hakykaty getirendiklerini inkär ederler. Alla hem hakykaty ýetirendikleri barada pygamberlerden delil talap eder. Şonda Muhammet ymmatyny getirerler. Olar hem ähli pygamberleriň öz ymmatlaryna hakykaty ýetirendiklerine güwä geçerler. Olardan: «Siz muny nireden bilýärsiňiz?» diýlip soralar. Olar hem: «Kurandan we Allanyň ilçisinden» diýerler. Soň Allanyň ilçisi Muhammedi getirerler, ol hem bularyň hakykatdygyny tassyklar.

144. (Eý, Muhammet!) Biz seniň (habara garaşyp) ýüzüňi asmana öwürýäniňi görýäris. Biz seni öz razy boljak kyblaňa hökman öwreris. Bes, sen (namazda) ýüzüňi Mesjidi-Harama (Käbä) tarap öwür! (Eý, musulmanlar!) Siz nirede bolsaňyz hem (namazda) ýüzüňizi oňa (Käbä) tarap öwrüň! Takyk, kitap berlenler onuň (kyblanyň Käbä tarap üýtgedilmeginiň) özleriniň Perwerdigärinden (gelen) hakykatdygyny, elbetde, (gowy) bilýärler. Alla olaryň edýän işlerinden gapyl däldir.

Düşündiriş: Mesjidi-Haram – Käbäniň Kurany Kerimdäki ady bolup, bu ýerdäki haram sözi «mukaddes, keramatly, hormatly, çäklerinde gadagan işleri etmek haram bolan» manylaryny aňladýar.

145. Kasam bolsun! Sen kitap berlenlere islendik görnüş aýat (delil) getirseň hem, olar seniň kyblaňa tabyn bolmazlar. Sen hem olaryň kyblasyna tabyn bolmarsyň. Olar hem biri-birleriniň kyblasyna tabyn bolmazlar. Kasam bolsun! Eger sen özüňe ylym (wahyý) gelenden soň, olaryň isleg-arzuwlaryna tabyn bolsaň, onda elbetde, sen (özüňe) zulum edenlerden bolarsyň.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ يَعْرِفُونَهُۥ كَمَا يَعْرِفُونَ
أَبْنَآءَهُمْ ۖ وَإِنَّ فَرِيقًا مِّنْهُمْ لَيَكْتُمُونَ ٱلْحَقَّ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿١٤٦﴾
ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ ۖ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُمْتَرِينَ ﴿١٤٧﴾ وَلِكُلٍّ وِجْهَةٌ
هُوَ مُوَلِّيهَا ۖ فَٱسْتَبِقُوا۟ ٱلْخَيْرَٰتِ ۚ أَيْنَ مَا تَكُونُوا۟ يَأْتِ بِكُمُ ٱللَّهُ
جَمِيعًا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٤٨﴾ وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ
فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۖ وَإِنَّهُۥ لَلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ ۗ وَمَا ٱللَّهُ
بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٤٩﴾ وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ
شَطْرَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۚ وَحَيْثُ مَا كُنتُمْ فَوَلُّوا۟ وُجُوهَكُمْ
شَطْرَهُۥ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَيْكُمْ حُجَّةٌ إِلَّا ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مِنْهُمْ
فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَٱخْشَوْنِى وَلِأُتِمَّ نِعْمَتِى عَلَيْكُمْ وَلَعَلَّكُمْ
تَهْتَدُونَ ﴿١٥٠﴾ كَمَآ أَرْسَلْنَا فِيكُمْ رَسُولًا مِّنكُمْ يَتْلُوا۟
عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِنَا وَيُزَكِّيكُمْ وَيُعَلِّمُكُمُ ٱلْكِتَٰبَ
وَٱلْحِكْمَةَ وَيُعَلِّمُكُم مَّا لَمْ تَكُونُوا۟ تَعْلَمُونَ ﴿١٥١﴾ فَٱذْكُرُونِىٓ
أَذْكُرْكُمْ وَٱشْكُرُوا۟ لِى وَلَا تَكْفُرُونِ ﴿١٥٢﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
ٱسْتَعِينُوا۟ بِٱلصَّبْرِ وَٱلصَّلَوٰةِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿١٥٣﴾

وَلَا

146. Özlerine kitap berenlerimiz ony (pygamberi) öz ogullaryny bilişleri ýaly tanaýarlar. Hatda olaryň käbiri bilseler hem, hakykaty gizleýärler.

147. Bu hakykat Perwerdigäriňden gelendir. (Şonuň üçin) sen güman edijilerden bolma!

148. Her bir (ymmatyň) özüniň ýönelýän tarapy (kyblasy) bardyr. Bes (eý, möminler!) Siz haýyr işlerde ýaryşyň! Siz nirede bolsaňyz hem, Alla siziň hemmäňizi bir ýere jemlär. Takyk, Allanyň ähli zada güýji ýetýändir.

149. Nireden (ýola) çyksaň hem, (namazda) ýüzüňi Mesjidi-Harama (Käbä) tarap öwür! Bu Perwerdigäriňden saňa gelen hakykatdyr. Alla siziň edýän işleriňizden gapyl däldir.

150. (Eý, Muhammet!) Nireden (ýola) çyksaň hem, (namazda) ýüzüňi Mesjidi-Harama (Käbä) tarap öwür! (Eý, möminler!) (Siz) nirede bolsaňyz hem, ýüzüňizi oňa (Käbä) tarap öwrüň! Goý, ynsanlaryň arasyndaky zalymlardan galanlar üçin (siziň garşyňyza) delil bolmasyn. Siziň dogry ýoly tapmagyňyz üçin we Meniň hem size nygmatymy doly bererim ýaly, siz olardan däl, diňe Menden gorkuň!

151. Biz size özüňizden bolan, size Biziň aýatlarymyzy okaýan, sizi (günälerden) saklaýan, size kitaby we hikmeti tälim berýän, size bilmeýän zatlaryňyzy öwredýän bir pygamber iberdik.

152. Bes, siz Meni (ybadat bilen) ýatlaň! Men hem sizi (ýalkaw bilen) ýatlaýyn! Maňa şükür ediň! Meni inkär etmäň!

153. Eý, iman getirenler! Sabyr we namaz bilen (Alladan) ýardam soraň! Takyk, Alla sabyr edenler bilendir.

وَلَا تَقُولُوا لِمَنْ يُقْتَلُ فِي سَبِيلِ اللَّهِ أَمْوَاتٌ بَلْ أَحْيَاءٌ وَلَٰكِنْ لَا
تَشْعُرُونَ ﴿١٥٤﴾ وَلَنَبْلُوَنَّكُمْ بِشَيْءٍ مِنَ الْخَوْفِ وَالْجُوعِ
وَنَقْصٍ مِنَ الْأَمْوَالِ وَالْأَنْفُسِ وَالثَّمَرَاتِ ۗ وَبَشِّرِ الصَّابِرِينَ ﴿١٥٥﴾
الَّذِينَ إِذَا أَصَابَتْهُمْ مُصِيبَةٌ قَالُوا إِنَّا لِلَّهِ وَإِنَّا إِلَيْهِ رَاجِعُونَ
﴿١٥٦﴾ أُولَٰئِكَ عَلَيْهِمْ صَلَوَاتٌ مِنْ رَبِّهِمْ وَرَحْمَةٌ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ
الْمُهْتَدُونَ ﴿١٥٧﴾ إِنَّ الصَّفَا وَالْمَرْوَةَ مِنْ شَعَائِرِ اللَّهِ ۖ فَمَنْ حَجَّ الْبَيْتَ
أَوِ اعْتَمَرَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِ أَنْ يَطَّوَّفَ بِهِمَا ۚ وَمَنْ تَطَوَّعَ خَيْرًا
فَإِنَّ اللَّهَ شَاكِرٌ عَلِيمٌ ﴿١٥٨﴾ إِنَّ الَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَا أَنْزَلْنَا
مِنَ الْبَيِّنَاتِ وَالْهُدَىٰ مِنْ بَعْدِ مَا بَيَّنَّاهُ لِلنَّاسِ فِي الْكِتَابِ ۙ
أُولَٰئِكَ يَلْعَنُهُمُ اللَّهُ وَيَلْعَنُهُمُ اللَّاعِنُونَ ﴿١٥٩﴾ إِلَّا الَّذِينَ
تَابُوا وَأَصْلَحُوا وَبَيَّنُوا فَأُولَٰئِكَ أَتُوبُ عَلَيْهِمْ ۚ وَأَنَا التَّوَّابُ
الرَّحِيمُ ﴿١٦٠﴾ إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَمَاتُوا وَهُمْ كُفَّارٌ
أُولَٰئِكَ عَلَيْهِمْ لَعْنَةُ اللَّهِ وَالْمَلَائِكَةِ وَالنَّاسِ أَجْمَعِينَ
﴿١٦١﴾ خَالِدِينَ فِيهَا ۖ لَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ الْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنْظَرُونَ
﴿١٦٢﴾ وَإِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ ۖ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ الرَّحْمَٰنُ الرَّحِيمُ ﴿١٦٣﴾

154. Siz Allanyň ýolunda öldürilenlere «ölüler» diýmäň! Tersine, olar diridirler, emma siz (olaryň ýaşaýşyny) duýmarsyňyz.

155. Kasam bolsun! Elbetde, Biz sizi gorky-howp, açlyk, emlägiňize, janyňyza we hasyllaryňyza nogsanlyk ýetirmek (garyplyk) arkaly synag edýäris. Sabyr edenleri söýünjile!

156. Ol sabyr edenleriň (başyna) bir kynçylyk gelende: «Takyk, biz Allanyň (bendeleri) we biz, elbetde, Oňa gaýdyp bararys» diýerler.

157. Ine, olara, özleriniň Perwerdigäri tarapyndan ýalkaw we rahmet bardyr. Olar dogry ýolda bolanlaryň hut özleridir.

158. Takyk, Safa bilen Merwe (depeleri) Allanyň goýan alamatlarydyr. Kim (Allanyň) öýüne haj we umra (zyýaratyny) etse, olaryň ikisini togap etmeginde (arasynda ylgamagynda) günä ýokdur. Kim öz islegi bilen haýyrly iş etse, elbetde, Alla şükür edijidir (edilen amalyň sogabyny doly berýändir we) bilýändir.

159. Takyk, Biziň inderen äşgär delillerimizi we kitapda ynsanlara anyk görkezenimizden soň dogry ýolumyzy gizleýänleri Allanyň (näletleýşi ýaly) ähli näletleýjiler hem olary näletlärler.

160. Emma Men toba edip, özlerini düzedenleriň we (hakykaty äşgär) beýan edenleriň tobalaryny kabul ederin. Men tobalary kabul edijidirin, Rehim-şepagatlydyryn.

161. (Biziň aýatlarymyzy) inkär edip, kapyr bolup ölenlere Allanyň, perişdeleriň we bütin ynsanlaryň näleti bolsun!

162. Olar ömürlik (näletiň-azabyň) içinde (galarlar). Olaryň azaby (hiç haçan) ýeňilleşdirilmez, olara (hiç hili) möhlet (hem) berilmez.

163. Siziň Hudaýyňyz ýeke-täk Hudaýdyr (Alladyr). Ondan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur! (Ol) Mähribandyr, Rehim-şepagatlydyr.

إِنَّ فِي خَلْقِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَاخْتِلَافِ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَالْفُلْكِ
الَّتِي تَجْرِي فِي الْبَحْرِ بِمَا يَنْفَعُ النَّاسَ وَمَا أَنْزَلَ اللَّهُ مِنَ السَّمَاءِ مِنْ مَاءٍ
فَأَحْيَا بِهِ الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا وَبَثَّ فِيهَا مِنْ كُلِّ دَابَّةٍ
وَتَصْرِيفِ الرِّيَاحِ وَالسَّحَابِ الْمُسَخَّرِ بَيْنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ لَآيَاتٍ
لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿١٦٤﴾ وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَتَّخِذُ مِنْ دُونِ اللَّهِ أَنْدَادًا
يُحِبُّونَهُمْ كَحُبِّ اللَّهِ وَالَّذِينَ آمَنُوا أَشَدُّ حُبًّا لِلَّهِ وَلَوْ يَرَى
الَّذِينَ ظَلَمُوا إِذْ يَرَوْنَ الْعَذَابَ أَنَّ الْقُوَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا وَأَنَّ
اللَّهَ شَدِيدُ الْعَذَابِ ﴿١٦٥﴾ إِذْ تَبَرَّأَ الَّذِينَ اتُّبِعُوا مِنَ الَّذِينَ
اتَّبَعُوا وَرَأَوُا الْعَذَابَ وَتَقَطَّعَتْ بِهِمُ الْأَسْبَابُ ﴿١٦٦﴾ وَقَالَ
الَّذِينَ اتَّبَعُوا لَوْ أَنَّ لَنَا كَرَّةً فَنَتَبَرَّأَ مِنْهُمْ كَمَا
تَبَرَّءُوا مِنَّا كَذَٰلِكَ يُرِيهِمُ اللَّهُ أَعْمَالَهُمْ حَسَرَاتٍ
عَلَيْهِمْ وَمَا هُمْ بِخَارِجِينَ مِنَ النَّارِ ﴿١٦٧﴾ يَا أَيُّهَا النَّاسُ
كُلُوا مِمَّا فِي الْأَرْضِ حَلَالًا طَيِّبًا وَلَا تَتَّبِعُوا خُطُوَاتِ
الشَّيْطَانِ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ مُبِينٌ ﴿١٦٨﴾ إِنَّمَا يَأْمُرُكُمْ
بِالسُّوءِ وَالْفَحْشَاءِ وَأَنْ تَقُولُوا عَلَى اللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿١٦٩﴾

وَإِذَا

164. Takyk, asmanlaryň we ýeriň ýaradylyşynda, gije bilen gündiziň çalşyp durmagynda, ynsanlaryň hyzmaty üçin deňizde ýüzüp ýören gämilerde, Allanyň asmandan inderip, onuň bilen öli ýeri direlden suwunda, ähli janly-jemendeleri ýeriň ýüzünde ýaýratmagynda, şemallary we asman bilen ýeriň arasyndaky (Hakyň) emrine tabyn bulutlaryň ýöremeginde akylyny ulanýanlar üçin (Allanyň barlygyny we birligini aňladýan) alamatlar bardyr.

165. Ynsanlardan käbiri Alladan başgalaryny hem Oňa deň tutup, olary, göýä, Allany söýýän ýaly söýýärler. (Emma) iman getirenleriň Alla bolan söýgüsi olaryňkydan has güýçlüdir. Käşgä, (Alla şärik goşup, özlerine) zulum edenler (ahyretdäki) azaby gören wagtlary (göz ýetirişleri ýaly) ähli güýç-kuwwatyň Allanyňkydygyna we Allanyň azabynyň örän ýowuzdygyna göz ýetirsediler.

166. Şol wagt (Alla şärik goşmakda) tabyn bolnanlar özleriniň yzlaryna tabyn bolanlardan has daşda durandyklaryny (görerler). Olar (iki tarap hem) azaby görendirler we olaryň aralarynda (bar bolan ähli) gatnaşyk kesilendir.

167. (Pygamberleri inkär edenlere) tabyn bolanlar: «Käşgä, ýene bir gezek (dünýä) gelmek (mümkin bolsady), olaryň bizden daş duruşlary ýaly, biz hem olardan daş durardyk» diýerler. Şeýdip, Alla olaryň eden işlerini özlerine gam-gussa edip görkezer we olar soň (hiç haçan) otdan (dowzahdan) çykyp bilmezler.

168. Eý, ynsanlar! Siz ýer ýüzündäki halal we arassa zatlardan iýiň! Şeýtanyň ädimleriniň (yzyna) düşmäň! Takyk, ol siziň üçin äşgär duşmandyr.

169. Ol (şeýtan) size diňe erbetligi, bozgaklygy we siziň bilmeýän zatlaryňyzy Alla garşy aýtmagyňyzy emir edýär (isleýär).

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ اتَّبِعُوا مَا أَنزَلَ اللَّهُ قَالُوا بَلْ نَتَّبِعُ مَا أَلْفَيْنَا
عَلَيْهِ آبَاءَنَا أَوَلَوْ كَانَ آبَاؤُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ شَيْئًا وَلَا يَهْتَدُونَ
﴿١٧٠﴾ وَمَثَلُ الَّذِينَ كَفَرُوا كَمَثَلِ الَّذِي يَنْعِقُ بِمَا لَا يَسْمَعُ
إِلَّا دُعَاءً وَنِدَاءً صُمٌّ بُكْمٌ عُمْيٌ فَهُمْ لَا يَعْقِلُونَ
﴿١٧١﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُلُوا مِن طَيِّبَاتِ مَا رَزَقْنَاكُمْ
وَاشْكُرُوا لِلَّهِ إِن كُنتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ﴿١٧٢﴾ إِنَّمَا حَرَّمَ
عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةَ وَالدَّمَ وَلَحْمَ الْخِنزِيرِ وَمَا أُهِلَّ بِهِ لِغَيْرِ اللَّهِ
فَمَنِ اضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَلَا إِثْمَ عَلَيْهِ إِنَّ اللَّهَ
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٧٣﴾ إِنَّ الَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَا أَنزَلَ اللَّهُ مِنَ
الْكِتَابِ وَيَشْتَرُونَ بِهِ ثَمَنًا قَلِيلًا أُولَٰئِكَ مَا يَأْكُلُونَ فِي
بُطُونِهِمْ إِلَّا النَّارَ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ اللَّهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ
وَلَا يُزَكِّيهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٧٤﴾ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ
اشْتَرَوُا الضَّلَالَةَ بِالْهُدَىٰ وَالْعَذَابَ بِالْمَغْفِرَةِ فَمَا أَصْبَرَهُمْ
عَلَى النَّارِ ﴿١٧٥﴾ ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ نَزَّلَ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ وَإِنَّ
الَّذِينَ اخْتَلَفُوا فِي الْكِتَابِ لَفِي شِقَاقٍ بَعِيدٍ ﴿١٧٦﴾

170. Olara (kapyrlara): «Siz Allanyň inderen zadyna tabyn boluň!» diýlende, olar: «Ýok! Biz ata-babalarymyzdan gören (zadymyza) tabyn bolarys» diýdiler. Eger olaryň ata-babalary hiç zada akyl ýetirip bilmän, dogry ýoly tapyp hem bilmän geçen bolsalar (onda hem olara tabyn boljaklarmyka)?

171. Ol kapyrlaryň mysaly, göýä gykylykdan we seslenişden başga zat eşitmeýän mallara seslenýän (çopanyň) ýagdaýy ýalydyr. (Sebäbi) olar (kapyrlar) kerdirler, laldyrlar we kördürler. Olar hiç zada düşünmezler.

172. Eý, iman getirenler! Biziň size rysgal edip beren zatlarymyzdan iýiň we eger diňe ýalňyz Alla ybadat edýän bolsaňyz, Oňa şükür ediň!

173. Alla size maslygy (haram ölen maly), damak gany, doňuz etini we Alladan başgasynyň adyna (damagy) çalnan (malyň etini) haram etdi. Emma kim kyn ýagdaýda galyp, özgäniň hakyny iýmezden we çäkden geçmezden (bulardan az mukdarda iýse welin) günä ýokdur. Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

174. Takyk, Allanyň inderen kitabyndaky (ahyrzaman pygamberiniň häsiýetleri ýaly) bir zady gizläp, ony sähelçe (dünýewi) baha (bähbide) satyn alanlaryň garynlaryndaky iýip-içýän zatlary otdan başga zat däldir. Kyýamat gününde (Alla) olar bilen gepleşmez (rahmet nazaryny salmaz) we olary (günälerinden) aklamaz. Olara jebir-jepaly azap bardyr.

175. Ine, olar, dogry ýola derek azgynçylygy, ýalkawyň deregine azaby satyn alanlardyr. Olary (dowzah) oduna sabyrly eden zat nämekä?

176. Bu (azap) Allanyň kitaby (boş ýere däl-de), hak (we hikmet) bilen inderenligi (sebäplidir). Emma kitap (meselesinde) çaprazlyga düşenler, elbetde, (hakykatdan) daş bolan düşünişmezligiň içindedirler.



لَيْسَ الْبِرَّ أَنْ تُوَلُّوا وُجُوهَكُمْ قِبَلَ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ وَلَٰكِنَّ
الْبِرَّ مَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَالْمَلَائِكَةِ وَالْكِتَابِ
وَالنَّبِيِّينَ وَآتَى الْمَالَ عَلَىٰ حُبِّهِ ذَوِي الْقُرْبَىٰ وَالْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينَ
وَابْنَ السَّبِيلِ وَالسَّائِلِينَ وَفِي الرِّقَابِ وَأَقَامَ الصَّلَاةَ وَآتَى
الزَّكَاةَ وَالْمُوفُونَ بِعَهْدِهِمْ إِذَا عَاهَدُوا وَالصَّابِرِينَ فِي الْبَأْسَاءِ
وَالضَّرَّاءِ وَحِينَ الْبَأْسِ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ صَدَقُوا وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُتَّقُونَ
١٧٧ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِصَاصُ فِي
الْقَتْلَى الْحُرُّ بِالْحُرِّ وَالْعَبْدُ بِالْعَبْدِ وَالْأُنْثَىٰ بِالْأُنْثَىٰ فَمَنْ عُفِيَ
لَهُ مِنْ أَخِيهِ شَيْءٌ فَاتِّبَاعٌ بِالْمَعْرُوفِ وَأَدَاءٌ إِلَيْهِ بِإِحْسَانٍ
ذَٰلِكَ تَخْفِيفٌ مِنْ رَبِّكُمْ وَرَحْمَةٌ فَمَنِ اعْتَدَىٰ بَعْدَ ذَٰلِكَ
فَلَهُ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٧٨ وَلَكُمْ فِي الْقِصَاصِ حَيَاةٌ يَا أُولِي
الْأَلْبَابِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ١٧٩ كُتِبَ عَلَيْكُمْ إِذَا
حَضَرَ أَحَدَكُمُ الْمَوْتُ إِنْ تَرَكَ خَيْرًا الْوَصِيَّةُ لِلْوَالِدَيْنِ
وَالْأَقْرَبِينَ بِالْمَعْرُوفِ حَقًّا عَلَى الْمُتَّقِينَ ١٨٠ فَمَنْ بَدَّلَهُ بَعْدَمَا
سَمِعَهُ فَإِنَّمَا إِثْمُهُ عَلَى الَّذِينَ يُبَدِّلُونَهُ إِنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ١٨١

فَمَنْ

177. Ýagşylyk (takwalyk) diňe siziň ýüzüňizi (namazda) Gündogar we Günbatar tarapa öwürmegiňiz däldir. (Hakyky) ýagşylyk (takwalyk) Alla, ahyret gününe, perişdelere, kitaba, pygamberlere ynanyp, (Allanyň) razyçylygy üçin ýakyn dogan-garyndaşlaryna, ýetimlere, misginlere, ýolda galanlara, dilegçilere we (gullardan we ýesirlikden) boýunlaryny (azat etmekçi bolýanlara) öz gowy görýän zadyndan berip, namazy berjaý edip, zekat berýän, ylalaşan ähti-peýmanyna wepaly, kynçylykda, hassalykda we söweş gyzyşan wagtynda sabyr edenleriňkidir. Ine, olar, dogruçyl bolanlardyr we olar takwalaryň hut özleridir.

178. Eý, iman getirenler! Ölüm (meselesinde) size kasas (ar almak) ýazyldy. Azat adama azat adam, gula gul, aýala aýal kasasy bardyr. Emma (öldüren) kişi (öldürileniň) dogany (hossary) tarapyndan bir zadyň (hunuň) dereginde bagyşlansa, onda (bu meselede gelnen) ylalaşyga laýyklykda (ylalaşylan oňyn çözgüde) tabyn bolmak (iň gowusydyr). Bu ýagdaýda (öldüren) oňa (kesgitlenen huny) gowulyk bilen tölemelidir. Bu Perwerdigäriňiz tarapyndan bir ýeňillikdir we rahmetdir. Kim mundan soň bu bellenilen çäkden aşsa, onuň üçin jebir-jepaly azap bardyr.

179. Eý, akyl eýeleri! Kasasyň (ýöredilmeginde) siziň üçin (asuda) ýaşaýyş bardyr! Bu siziň (kasasdan) gorkmagyňyz (we beýle işlere baş goşmazlygyňyz) üçindir.

Düşündiriş: Kasasyň ýörediljegini bilenler başga adamlaryň janyna kast etmekden heder ederler. Netije-de hem ýaşaýyş dabaralanar.

180. Siziň biriňiziň başyňyza ölüm gelen wagty, eger peýdasy degjek bolsa, ene-ata, ýakyn dogan-garyndaşa (dine) laýyk görnüşde (mirasyny bölmek barada) wesýet etmegi takwalar (Alladan heder edýänler) üçin borçdur.

Düşündiriş: Bu aýatyň tereke bilen baglanyşyky aýatlar inenden soň hökümi ýatyrylýar.

181. Bes, kim (wesýeti) eşidenden soň ony üýtgetse (wesýet edýäniň edişi ýaly etmese), günäsi ony üýtgedenlere (degişli) bolar. Takyk, Alla (ähli zady) eşidýändir, bilýändir.

فَمَنْ خَافَ مِنْ مُوصٍ جَنَفًا أَوْ إِثْمًا فَأَصْلَحَ بَيْنَهُمْ
فَلَا إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٨٢﴾ يَا أَيُّهَا
الَّذِينَ آمَنُوا كُتِبَ عَلَيْكُمُ الصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ
عَلَى الَّذِينَ مِنْ قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿١٨٣﴾ أَيَّامًا
مَعْدُودَاتٍ ۚ فَمَنْ كَانَ مِنْكُمْ مَرِيضًا أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ
فَعِدَّةٌ مِنْ أَيَّامٍ أُخَرَ ۚ وَعَلَى الَّذِينَ يُطِيقُونَهُ فِدْيَةٌ طَعَامُ
مِسْكِينٍ ۖ فَمَنْ تَطَوَّعَ خَيْرًا فَهُوَ خَيْرٌ لَهُ ۚ وَأَنْ تَصُومُوا
خَيْرٌ لَكُمْ ۖ إِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١٨٤﴾ شَهْرُ رَمَضَانَ الَّذِي
أُنْزِلَ فِيهِ الْقُرْآنُ هُدًى لِلنَّاسِ وَبَيِّنَاتٍ مِنَ الْهُدَىٰ
وَالْفُرْقَانِ ۚ فَمَنْ شَهِدَ مِنْكُمُ الشَّهْرَ فَلْيَصُمْهُ ۖ وَمَنْ كَانَ
مَرِيضًا أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِنْ أَيَّامٍ أُخَرَ ۗ يُرِيدُ اللَّهُ بِكُمُ
الْيُسْرَ وَلَا يُرِيدُ بِكُمُ الْعُسْرَ وَلِتُكْمِلُوا الْعِدَّةَ وَلِتُكَبِّرُوا
اللَّهَ عَلَىٰ مَا هَدَاكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٨٥﴾ وَإِذَا سَأَلَكَ
عِبَادِي عَنِّي فَإِنِّي قَرِيبٌ ۖ أُجِيبُ دَعْوَةَ الدَّاعِ إِذَا دَعَانِ ۖ
فَلْيَسْتَجِيبُوا لِي وَلْيُؤْمِنُوا بِي لَعَلَّهُمْ يَرْشُدُونَ ﴿١٨٦﴾

182. Kim wesýet edijiniň (nähaklyga) meýil etmeginden ýa-da günä sebäp bolmagyndan (mirasdüşerlere nähaklyk etmeginden) çekinip, (olaryň) aralaryny sazlasa, oňa günä ýokdur. Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

183. Eý, iman getirenler! (Siziň günä işlerden saklanyp) takwalardan bolmagyňyz üçin, sizden öňkülere parz edilişi ýaly, size hem sanalgy günlerde oraza tutmak parz edildi.

184. Bes, sizden bir adam (oraza günlerinde) hassa ýa-da ýolagçy bolsa (we agzyny açsa), ol sanalgy günlerini (tutup bilmedik günleriniň kazasyny) başga günlerde tutar. (Ýaşy ýa-da ejizligi sebäpli) agyz beklemäge ýaramaýan adamlar bir misginiň bir günlük tagamy mukdary ýaly fidýe (töleg) bermeli. Kim öz islegi bilen has artyk ýagşylyk etse (gereginden artyk berse), ol ýagşylyk onuň özünedir (öz bähbidinedir). Eger bilseňiz, agyz beklemegiňiz sizin üçin (fidýe bermekden ýa-da hassalyk sebäpli, agyz açmagyňyzdan) has haýyrlydyr.

185. Remezan aýy ynsanlara dogry ýoly (hidaýaty) görkezýän we dogry (hak) bilen egri ýoly (batyly) biri-birinden tapawutlandyrýan äşgär alamatlary (özünde jemleýän) Kuranyň inderilen aýydyr. Kim bu aýa ýetse, onda agyz beklesin! Sizden bir adam (bu aýda) hassa ýa-da ýolagçy bolsa, ol (tutup bilmedik) sanalgy günleriniň (kazasyny) başga günlerde tutar. Alla (ybadatlaryň) siziň üçin ýeňil bolmagyny isleýär, size kyn bolmagyny islemeýär. Bular siziň (oraza aýynyň) sanalgy günlerini doly tutmagyňyz we (Onuň) sizi dogry ýola gönükdirenligi üçin Allany (hamdy-sena) bilen wasp we şükür etmegiňiz üçindir.

186. Bendelerim senden Men barada sorasalar, (sen aýt): «Takyk, Men (olara) ýakyndyryn. Menden dileg edýän wagtynda dileg edýäniň dilegini kabul ederin. Hak ýola ýetmekleri üçin (bendelerim) meniň çagyryşyma gulak asyp, Maňa iman getirsinler».

أُحِلَّ لَكُمْ لَيْلَةَ ٱلصِّيَامِ ٱلرَّفَثُ إِلَىٰ نِسَآئِكُمْ هُنَّ
لِبَاسٌ لَّكُمْ وَأَنتُمْ لِبَاسٌ لَّهُنَّ عَلِمَ ٱللَّهُ أَنَّكُمْ كُنتُمْ
تَخْتَانُونَ أَنفُسَكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ وَعَفَا عَنكُمْ
فَٱلْـَٔـٰنَ بَٰشِرُوهُنَّ وَٱبْتَغُوا۟ مَا كَتَبَ ٱللَّهُ لَكُمْ وَكُلُوا۟
وَٱشْرَبُوا۟ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكُمُ ٱلْخَيْطُ ٱلْأَبْيَضُ مِنَ ٱلْخَيْطِ
ٱلْأَسْوَدِ مِنَ ٱلْفَجْرِ ثُمَّ أَتِمُّوا۟ ٱلصِّيَامَ إِلَى ٱلَّيْلِ وَلَا تُبَٰشِرُوهُنَّ
وَأَنتُمْ عَٰكِفُونَ فِى ٱلْمَسَٰجِدِ تِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ
فَلَا تَقْرَبُوهَا كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ ءَايَٰتِهِۦ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ
يَتَّقُونَ ﴿١٨٧﴾ وَلَا تَأْكُلُوٓا۟ أَمْوَٰلَكُم بَيْنَكُم بِٱلْبَٰطِلِ
وَتُدْلُوا۟ بِهَآ إِلَى ٱلْحُكَّامِ لِتَأْكُلُوا۟ فَرِيقًا مِّنْ أَمْوَٰلِ ٱلنَّاسِ
بِٱلْإِثْمِ وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١٨٨﴾ يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْأَهِلَّةِ قُلْ هِىَ
مَوَٰقِيتُ لِلنَّاسِ وَٱلْحَجِّ وَلَيْسَ ٱلْبِرُّ بِأَن تَأْتُوا۟ ٱلْبُيُوتَ مِن
ظُهُورِهَا وَلَٰكِنَّ ٱلْبِرَّ مَنِ ٱتَّقَىٰ وَأْتُوا۟ ٱلْبُيُوتَ مِنْ أَبْوَٰبِهَا وَٱتَّقُوا۟
ٱللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿١٨٩﴾ وَقَٰتِلُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ
يُقَٰتِلُونَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْمُعْتَدِينَ ﴿١٩٠﴾

وَٱقْتُلُوهُمْ

187. Size oraza gijelerinde aýallaryňyza ýanaşmak halal edildi. Olar siziň lybasyňyzdyr (örtgiňizdir), siz hem olar üçin lybassyňyz. Alla siziň özüňize erbetlik edýändigiňizi bildi we tobaňyzy kabul edip, siziň (günäleriňizi) bagyşlady. (Siz) indi (oraza gijelerinde) olara (aýallaryňyza) ýanaşyp (bilersiňiz) we Allanyň siziň üçin ýazgyt eden zadyny (perzent edinmegi) gözläň! Siz säher çagy, tä siziň üçin ak sapak gara sapakdan saýgarylýança, iýiň we içiň! Soň agşama çenli (Gün ýaşýança) agyz bekläň! Metjitlerde ygtykafa (ybadata) oturanyňyzda, aýallaryňyza ýanaşmaň! Bular Allanyň çäkleridir, olara golaýlaşmaň! Ine, şeýdip siziň (günä işlerden saklanyp), takwalardan bolmagyňyz üçin Alla Öz aýatlaryny ynsanlara äşgär beýan edýär.

188. Siz öz araňyzda (biri-biriňiziň) emlägiňizi nähak (ýol bilen) iýmäň! Siz (dogryny) bilseňiz hem, ynsanlaryň emläkleriniň bir bölegini günä (haram) ýoldan iýmek üçin, olary (nähak deliller bilen) kazylara (para edip) bermäň!

Düşündiriş: Bu ýerde ynsanlaryň elindäki bar bolan amanat zatlary inkär edip, eýesine bermejek bolup, kazyýetlere baş urup, ýarysyny özi alyp, ýarysyny bolsa kazylara para hökmünde berýänler ýazgarylýar.

189. Senden hilal (täze dogan aý) hakda sorarlar. Sen olara: «Ol (hilal) ynsanlaryň (dini, dünýewi işleri) we haj parzy üçin wagt ölçegleridir» diýip aýt. Siziň öýlere arka tarapyndan girmegiňiz gowulyk (sogap) däldir. Gowulyk (sogap) takwa bolmakdyr (haram zatlardan saklanmakdyr). Siz öýlere (yhram baglanyňyzda) gapylaryndan giriň! Halas bolmagyňyz üçin Alladan gorkuň!

Düşündiriş: Yslamdan öň we yslamyň başlarynda haj ýa-da umra ybadatyny berjaý etmek üçin yhram baglaýan adam, sogap bolýar diýen düşünje bilen, öýüň arka tarapyndan girer eken. Bu aýatda beýle hereketiň nädogrudygy nygtalýar.

190. Size (garşy) söweşenler bilen siz hem Alla ýolunda söweşiň! (Emma) hetden aşmaň! Takyk, Alla hetden aşanlary halamaz!

وَٱقْتُلُوهُمْ حَيْثُ ثَقِفْتُمُوهُمْ وَأَخْرِجُوهُم مِّنْ حَيْثُ أَخْرَجُوكُمْ وَٱلْفِتْنَةُ
أَشَدُّ مِنَ ٱلْقَتْلِ وَلَا تُقَٰتِلُوهُمْ عِندَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ حَتَّىٰ يُقَٰتِلُوكُمْ
فِيهِ فَإِن قَٰتَلُوكُمْ فَٱقْتُلُوهُمْ كَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٩١﴾ فَإِنِ ٱنتَهَوْا
فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٩٢﴾ وَقَٰتِلُوهُمْ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتْنَةٌ وَيَكُونَ
ٱلدِّينُ لِلَّهِ فَإِنِ ٱنتَهَوْا فَلَا عُدْوَٰنَ إِلَّا عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٩٣﴾ ٱلشَّهْرُ ٱلْحَرَامُ
بِٱلشَّهْرِ ٱلْحَرَامِ وَٱلْحُرُمَٰتُ قِصَاصٌ فَمَنِ ٱعْتَدَىٰ عَلَيْكُمْ فَٱعْتَدُوا
عَلَيْهِ بِمِثْلِ مَا ٱعْتَدَىٰ عَلَيْكُمْ وَٱتَّقُوا ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلْمُتَّقِينَ
﴿١٩٤﴾ وَأَنفِقُوا فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا تُلْقُوا بِأَيْدِيكُمْ إِلَى ٱلتَّهْلُكَةِ وَأَحْسِنُوٓا
إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٩٥﴾ وَأَتِمُّوا ٱلْحَجَّ وَٱلْعُمْرَةَ لِلَّهِ فَإِنْ أُحْصِرْتُمْ
فَمَا ٱسْتَيْسَرَ مِنَ ٱلْهَدْىِ وَلَا تَحْلِقُوا رُءُوسَكُمْ حَتَّىٰ يَبْلُغَ ٱلْهَدْىُ
مَحِلَّهُۥ فَمَن كَانَ مِنكُم مَّرِيضًا أَوْ بِهِۦٓ أَذًى مِّن رَّأْسِهِۦ فَفِدْيَةٌ مِّن
صِيَامٍ أَوْ صَدَقَةٍ أَوْ نُسُكٍ فَإِذَآ أَمِنتُمْ فَمَن تَمَتَّعَ بِٱلْعُمْرَةِ إِلَى
ٱلْحَجِّ فَمَا ٱسْتَيْسَرَ مِنَ ٱلْهَدْىِ فَمَن لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ ثَلَٰثَةِ أَيَّامٍ فِى ٱلْحَجِّ
وَسَبْعَةٍ إِذَا رَجَعْتُمْ تِلْكَ عَشَرَةٌ كَامِلَةٌ ذَٰلِكَ لِمَن لَّمْ يَكُنْ أَهْلُهُۥ
حَاضِرِى ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ وَٱتَّقُوا ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿١٩٦﴾

191. Olary (size garşy söweşenleri) tutan ýeriňizde öldüriň! Sizi kowup çykaran ýerlerinden (Mekgeden) siz hem olary kowup çykaryň! Pitne (çykarmak) adam öldürmekden hem has erbetdir. Olar siziň bilen Mesjidi-Haramyň (Käbäniň) ýanynda söweşmese, siz hem ol ýerde olar bilen söweşmäň! Eger olar siziň bilen ol ýerde (Käbede) söweşseler (sizi öldürseler), siz hem olary öldüriň! Ine, kapyrlaryň jezasy şeýledir.

192. Eger olar (söweşden) ýüz öwürseler, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

193. Siz, tä pitne (bütinleý aradan) aýrylýança we din (tagat-ybadat) hem diňe Alla üçin bolýança, olara garşy söweşiň! Eger olar (söweşden) ýüz öwürseler, (olara duşmançylyk etmäň), çünki zalymlarydan başga (hiç kime) duşmançylyk edilmez.

194. (Siziň bu ýyl) haram aýda (söweş etmegiňiz, olaryň geçen ýyl) haram aýda (siziň bilen söweş edendikleriniň) dereginedir. (Ynsanlaryň biri-birlerine) hormatlary garşylykly (bolmalydyr). Kim size hüjüm etse, siz hem olara hüjümleri möçberinde hüjüm ediň! Alladan gorkuň we Allanyň takwalar bilen biledigini bilip goýuň!

195. (Emläkleriňizden) Allanyň ýolunda sarp ediň! Öz elleriňiz bilen özüňizi heläkçiligiň (öňüne) atmaň we haýyr-sahawat ediň! Takyk, Alla haýyr-sahawat edýänleri halaýandyr.

196. Alla üçin haj (parzyny) we umra (zyýaratyny) berjaý ediň! Eger (yhrama gireniňizden soň) size (haýsydyr bir) päsgelçilik döredilse (siz hem ony doly berjaý edip bilmeseňiz), özüňize ýeňil bolan bir gurbanlyk (malyny Mina iberip), damagyny çaldyryp (yhramdan çykyň). Gurbanlyk maly barmaly ýerine (Mina) barýança, kelläňizi (saçyňyzy) syrmaň! Sizden (kim) hassa bolsa, ýa-da kellesinde bir ezýet berýän (ýarasy) bar bolsa, onda (ol) oraza tutup ýa sadaka berip, ýa-da gurbanlyk çalyp, fidýe (töleg) bermelidir. Emma siziň üçin (haj ýolagçylygy) howpsuz bolsa, kim haj döwrüne çenli (wagtdan) peýdalanyp, umra etmek islese, özüne ýeňil bolan gurbanlyk çalmagy (wajypdyr). Emma kim (gurbanlyk malyny) tapmasa, haj (döwründe) üç gün, (öýe) gaýdyp geleniňizden soň hem ýedi gün oraza tutmalydyr. Bu jemi on gündür. Bu (umra) maşgalasy Mesjidi-Haramda (Mekgede) ýaşamaýanlar üçindir. Alladan gorkuň! Allanyň (berjek) azabynyň örän ýowuzdygyny bilip goýuň!

ٱلْحَجُّ أَشْهُرٌ مَّعْلُومَٰتٌ فَمَن فَرَضَ فِيهِنَّ ٱلْحَجَّ
فَلَا رَفَثَ وَلَا فُسُوقَ وَلَا جِدَالَ فِى ٱلْحَجِّ وَمَا تَفْعَلُوا۟
مِنْ خَيْرٍ يَعْلَمْهُ ٱللَّهُ وَتَزَوَّدُوا۟ فَإِنَّ خَيْرَ ٱلزَّادِ ٱلتَّقْوَىٰ
وَٱتَّقُونِ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ١٩٧ لَيْسَ عَلَيْكُمْ
جُنَاحٌ أَن تَبْتَغُوا۟ فَضْلًا مِّن رَّبِّكُمْ فَإِذَآ أَفَضْتُم
مِّنْ عَرَفَٰتٍ فَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ عِندَ ٱلْمَشْعَرِ ٱلْحَرَامِ
وَٱذْكُرُوهُ كَمَا هَدَىٰكُمْ وَإِن كُنتُم مِّن
قَبْلِهِۦ لَمِنَ ٱلضَّآلِّينَ ١٩٨ ثُمَّ أَفِيضُوا۟ مِنْ حَيْثُ أَفَاضَ
ٱلنَّاسُ وَٱسْتَغْفِرُوا۟ ٱللَّهَ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ
١٩٩ فَإِذَا قَضَيْتُم مَّنَٰسِكَكُمْ فَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ كَذِكْرِكُمْ
ءَابَآءَكُمْ أَوْ أَشَدَّ ذِكْرًا فَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ رَبَّنَآ
ءَاتِنَا فِى ٱلدُّنْيَا وَمَا لَهُۥ فِى ٱلْءَاخِرَةِ مِنْ خَلَٰقٍ ٢٠٠
وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِى ٱلدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِى ٱلْءَاخِرَةِ
حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ٢٠١ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ
نَصِيبٌ مِّمَّا كَسَبُوا۟ وَٱللَّهُ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ٢٠٢

وَٱذْكُرُوا۟

197. Hajyň (wagty) belli aýlardyr. Kim bu aýlarda haj etmäge niýetlense, (yhrama girse, oňa) haj (döwründe) aýala ýanaşmak, günä işlere ýönelmek we dawa-jedel etmek bolmaýar. Siz näme haýyr iş etseňiz, Alla ony bilýändir. (Eý, möminler! Ahyret üçin) azyk gazanyň! Takyk, iň haýyrly azyk takwalykdyr. Eý, akyl eýeleri! Meniň (emirlerime garşy gelmekden) gorkuň!

198. (Haj döwründe söwda edip) Perwerdigäriňizden geljek bir pazly-keremi (gazanjy) gözlemegiňiz siziň üçin günä däldir. Arafatda (wakfa durup), soň (sil ýaly bolup) akyp (Muzdelifä) gaýdanyňyzda Meşgary-Haramyň ýanynda Allany ýatlaň! Onuň sizi dogry ýola gönükdirişi ýaly, siz hem Ony ýatlaň! Takyk, siz mundan öň ters ýoldadyňyz!

Düşündiriş: Arafat – Mekgäniň golaýyndaky bir dagyň ady. Haj döwründe gurban aýynyň dokuzyna ol ýerde wakfa durmak, ýagny biraz wagtlap aýak üstünde eglenmek hajyň parzlarynyň biridir. Arafat dagyndan inen hajylar soň Muzdelife diýen ýere gelip, ol ýerde agşam, ýassy we ertir namazlaryny okaýarlar. Muzdelifäniň çetinde ýerleşýän Meşgary-Haram (ýa-da Kuzah) diýilýän depede gijäni geçirmek, aýak üstünde dik durup, Alla ýönelip doga-dileg etmek has sogap hasaplanylýar.

199. Soň ynsanlaryň (sil ýaly) akyp gidýän ýerinden siz hem akyp gidiň we Alladan ýalkaw soraň! Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

200. Haj (parzy) dessurlaryňyzy berjaý edip bolanyňyzdan soň, (öň) ata-babalaryňyzy (buýsanyp) ýatlaýşyňyz ýaly, hatda olardan hem has beter, Allany ýatlaň! Ynsanlardan: «Eý, Perwerdigärimiz! Bize (nesibämizi) bu dünýäde ber!» diýýänleriň ahyretden hiç hili nesibeleri ýokdur.

201. Olaryň käbiri bolsa: «Eý, Perwerdigärimiz! Bize bu dünýäde gowulyk (halal rysgal) ber, ahyretde hem gowulyk (ýalkaw) ber we bizi ot (dowzah) azabyndan gora!» diýýärler.

202. Ine, olara gazanan zatlaryndan uly bir nesibe bardyr. Allanyň hasaby tiz (gelýändir).



وَاذْكُرُوا اللّٰهَ فِي أَيَّامٍ مَعْدُودَاتٍ فَمَنْ تَعَجَّلَ فِي يَوْمَيْنِ
فَلَا إِثْمَ عَلَيْهِ وَمَنْ تَأَخَّرَ فَلَا إِثْمَ عَلَيْهِ لِمَنِ اتَّقَى وَاتَّقُوا
اللّٰهَ وَاعْلَمُوا أَنَّكُمْ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٢٠٣﴾ وَمِنَ النَّاسِ
مَنْ يُعْجِبُكَ قَوْلُهُ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَيُشْهِدُ اللّٰهَ عَلَى مَا فِي
قَلْبِهِ وَهُوَ أَلَدُّ الْخِصَامِ ﴿٢٠٤﴾ وَإِذَا تَوَلَّى سَعَى فِي الْأَرْضِ
لِيُفْسِدَ فِيهَا وَيُهْلِكَ الْحَرْثَ وَالنَّسْلَ وَاللّٰهُ لَا يُحِبُّ
الْفَسَادَ ﴿٢٠٥﴾ وَإِذَا قِيلَ لَهُ اتَّقِ اللّٰهَ أَخَذَتْهُ الْعِزَّةُ
بِالْإِثْمِ فَحَسْبُهُ جَهَنَّمُ وَلَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿٢٠٦﴾ وَمِنَ النَّاسِ
مَنْ يَشْرِي نَفْسَهُ ابْتِغَاءَ مَرْضَاتِ اللّٰهِ وَاللّٰهُ رَؤُفٌ
بِالْعِبَادِ ﴿٢٠٧﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا ادْخُلُوا فِي السِّلْمِ كَافَّةً
وَلَا تَتَّبِعُوا خُطُوَاتِ الشَّيْطَانِ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ
مُبِينٌ ﴿٢٠٨﴾ فَإِنْ زَلَلْتُمْ مِنْ بَعْدِ مَا جَاءَتْكُمُ
الْبَيِّنَاتُ فَاعْلَمُوا أَنَّ اللّٰهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٠٩﴾
هَلْ يَنْظُرُونَ إِلَّا أَنْ يَأْتِيَهُمُ اللّٰهُ فِي ظُلَلٍ مِنَ الْغَمَامِ
وَالْمَلَائِكَةُ وَقُضِيَ الْأَمْرُ وَإِلَى اللّٰهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿٢١٠﴾

203. Siz sanalgy (gurbanlyk) günlerinde Allany ýatlaň (tekbir aýdyň)! Kim howlugyp, (gurban baýramy gününden soňky) iki günüň içinde (Minadan Mekgä) gaýdyp gelmek islese, oňa günä ýokdur. (Bular) Alladan gorkýanlar üçindir. Alladan gorkuň we özüňiziň Onuň huzurynda jemlenjekdigiňizi biliň!

Düşündiriş: Tekbir aýtmak – «Allahu ekber» («Alla örän beýikdir») diýmek bolup, hanafy alymlarynyň pikirine görä, bu aýatdaky «sanalgy (gurbanlyk) günlerinden» maksat gurbanlyk günlerindäki aýdylýan tekbirlerdir. Bu tekbirler gurban aýynyň dokuzy güni ertir namazynyň parzyndan başlap, tä gurban aýynyň on üçünji güni ikindi namazynyň parzyna çenli, jemi 23 namazyň yzyndan aýtmak wajyp hasaplanylýar.

204. Ynsanlaryň arasynda käbiriniň dünýä ýaşaýşy baradaky sözleri saňa hoş gelip biler. Hatda (käbirleri) kalbyndaky (aýdýan) zadynyň (çynydygyna) Allany hem şaýat tutunar. (Hakykatda bolsa), ol (musulmanlara) iň ganym duşmandyr.

205. Ol (ikiýüzli seniň ýanyňdan) gidip (bir işiň başyna barsa) ýer ýüzünde pitne-pisat çykarmak, ekinleri zaýalap, nesli bozmak üçin tagalla eder. Alla pitne-pisady halaýan däldir.

206. Oňa: «Sen Alladan gork» diýilse, gopbamlygy ony günä işlere alyp geler. Oňa (jeza hökmünde) dowzah (ýeter). Ol ýer nähili erbet düşekdir (ýerdir)!

207. Ynsanlaryň arasynda Allanyň razylygyny gazanmak üçin öz janyny satýanlar (pida edýänler) hem bardyr. Alla bendelerine Mähirlidir.

208. Eý, iman getirenler! Siziň hemmäňiz (jem bolup) yslama giriň we şeýtanyň ädimleriniň (yzyna) düşmäň! Çünki ol siziň üçin äşgär duşmandyr.

209. Eger siz özüňize (Kuran we sünnet ýaly) äşgär deliller gelenden soň (hak ýoldan) taýsaňyz (ýüz öwürseňiz), takyk, Allanyň Gudraty güýçlüdigini we hikmet eýesidigini bilip goýuň!

210. (Ýa-da) olar (kapyrlar) bulut kölegeleriniň içinde Allanyň (özüne laýyk görnüşde) perişdeler bilen bile özlerine gelmegine we (kyýamatyň gopup, hasaba çekilme) işleriniň (doly) amala aşyrylmagyna garaşýarlarmy? (Ähli) işler (soňunda) Alla gaýdyp barar!

سَلْ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ كَمْ ءَاتَيْنَٰهُم مِّنْ ءَايَةٍۭ بَيِّنَةٍ ۗ وَمَن يُبَدِّلْ
نِعْمَةَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٢١١﴾
زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا وَيَسْخَرُونَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۘ
وَٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ فَوْقَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ وَٱللَّهُ يَرْزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيْرِ
حِسَابٍ ﴿٢١٢﴾ كَانَ ٱلنَّاسُ أُمَّةً وَٰحِدَةً فَبَعَثَ ٱللَّهُ ٱلنَّبِيِّـۧنَ
مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ وَأَنزَلَ مَعَهُمُ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ لِيَحْكُمَ بَيْنَ
ٱلنَّاسِ فِيمَا ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ ۚ وَمَا ٱخْتَلَفَ فِيهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ أُوتُوهُ مِنۢ
بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ ۖ فَهَدَى ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لِمَا
ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ مِنَ ٱلْحَقِّ بِإِذْنِهِۦ ۗ وَٱللَّهُ يَهْدِى مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٍ
مُّسْتَقِيمٍ ﴿٢١٣﴾ أَمْ حَسِبْتُمْ أَن تَدْخُلُوا۟ ٱلْجَنَّةَ وَلَمَّا يَأْتِكُم
مَّثَلُ ٱلَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلِكُم ۖ مَّسَّتْهُمُ ٱلْبَأْسَآءُ وَٱلضَّرَّآءُ
وَزُلْزِلُوا۟ حَتَّىٰ يَقُولَ ٱلرَّسُولُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ مَتَىٰ نَصْرُ ٱللَّهِ ۗ أَلَآ
إِنَّ نَصْرَ ٱللَّهِ قَرِيبٌ ﴿٢١٤﴾ يَسْـَٔلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَ ۖ قُلْ مَآ
أَنفَقْتُم مِّنْ خَيْرٍ فَلِلْوَٰلِدَيْنِ وَٱلْأَقْرَبِينَ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ
وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ ۗ وَمَا تَفْعَلُوا۟ مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٌ ﴿٢١٥﴾

كُتِبَ

211. Ysraýyl ogullaryndan sora! Biz olara niçeme äşgär aýatlar berdik. Kim özüne äşgär aýat geleninden soň, Allanyň nygmatyny üýtgetse, Allanyň azabynyň örän ýowuzdygyny (bilsin).

212. Kapyrlara dünýä ýaşaýşy bezemen görkezildi. (Şonuň üçin hem) olar iman getirenleriň üstlerinden gülýärler. Emma kyýamat güni iman getirenler olardan ýokardadyr. Alla islänine bihasap rysgal berer.

213. Ynsanlar (öň) ýeke-täk ymmatdy. Soň Alla buşlaýjy we duýduryjy edip pygamberleri iberdi. Ynsanlaryň arasynda dörän çaprazlyklarda höküm bermekleri üçin olar bilen birlikde hak (ýoly görkezýän) kitap inderdi. Emma özlerine kitap berlenler äşgär deliller gelenden soň, aralaryndaky göriplik sebäpli, çaprazlyga düşdüler. Alla hem iman getirenlere çaprazlyga düşen meselelerinde, Özüniň eradasy bilen, hak ýoly görkezdi. Alla islänini dogry ýola gönükdirer.

214. (Eý, iman getirenler!) Ýa-da siz özüňizden öň ýaşap geçenleriň başlaryna gelen ýagdaýlar (kynçylyklar) öz başyňyza gelmezden jennete gireris diýip pikir etdiňizmi? Olaryň başyna (şeýle bir) agyr mätäçlikler we kynçylyklar geldi welin, pygamber we onuň bilen bile iman getirenler titräp: «Allanyň kömegi haçan gelerkä?» diýdiler. Meger, Allanyň kömegi gaty ýakyndyr.

215. Olar senden (Allanyň ýolunda) nämäni haýyr-sahawat etmelidigi barada sorarlar. (Olara): «Siziň ene-ata, ýakyn dogan-garyndaşa, ýetimlere, mätäçlere we ýolagçylara näme haýyr-sahawat etseňiz, Alla siziň edýän ýagşylyklaryňyzy, elbetde, gowy bilýändir» diýip aýt.

كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِتَالُ وَهُوَ كُرْهٌ لَكُمْ وَعَسَى
أَنْ تَكْرَهُوا شَيْئًا وَهُوَ خَيْرٌ لَكُمْ وَعَسَى أَنْ تُحِبُّوا شَيْئًا
وَهُوَ شَرٌّ لَكُمْ وَاللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنْتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٢١٦﴾
يَسْأَلُونَكَ عَنِ الشَّهْرِ الْحَرَامِ قِتَالٍ فِيهِ قُلْ قِتَالٌ فِيهِ
كَبِيرٌ وَصَدٌّ عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ وَكُفْرٌ بِهِ وَالْمَسْجِدِ الْحَرَامِ
وَإِخْرَاجُ أَهْلِهِ مِنْهُ أَكْبَرُ عِنْدَ اللَّهِ وَالْفِتْنَةُ أَكْبَرُ
مِنَ الْقَتْلِ وَلَا يَزَالُونَ يُقَاتِلُونَكُمْ حَتَّى يَرُدُّوكُمْ عَنْ دِينِكُمْ
إِنِ اسْتَطَاعُوا وَمَنْ يَرْتَدِدْ مِنْكُمْ عَنْ دِينِهِ فَيَمُتْ وَهُوَ كَافِرٌ
فَأُولَئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ
وَأُولَئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٢١٧﴾ إِنَّ الَّذِينَ
آمَنُوا وَالَّذِينَ هَاجَرُوا وَجَاهَدُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ أُولَئِكَ يَرْجُونَ
رَحْمَتَ اللَّهِ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٢١٨﴾ يَسْأَلُونَكَ عَنِ
الْخَمْرِ وَالْمَيْسِرِ قُلْ فِيهِمَا إِثْمٌ كَبِيرٌ وَمَنَافِعُ لِلنَّاسِ وَإِثْمُهُمَا
أَكْبَرُ مِنْ نَفْعِهِمَا وَيَسْأَلُونَكَ مَاذَا يُنْفِقُونَ قُلِ الْعَفْوَ
كَذَلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمُ الْآيَاتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢١٩﴾

216. (Eý, möminler!) Siz halamasaňyz hem size söweşmek ýazyldy (parz edildi). Siziň özüňize haýyrly bolan zady halamazlygyňyz mümkin. Özüňize zyýanly zady hem gowy görmegiňiz mümkin. Alla (nämäniň haýyrly, nämäniň bolsa zyýanlydygyny) bilýändir, (emma) siz bilmersiňiz.

217. Senden haram aýda söweş (edip-etmezlik) barada sorarlar. (Olara): «Ol aýda söweşmek uly günädir. Emma (ynsanlary) Allanyň ýolundan sowmak, Ony (Allany) inkär etmek we (hajylaryň) Mesjidi-Harama (zyýaratyna päsgel bolmak), onuň (Käbäniň) halkyny ol ýerden çykarmak Allanyň ýanynda has uly günädir. Pitne (söweş) adam öldürmekden hem has ýowuz (işdir)» diýip aýt. Güýçleri ýetse, olar (kapyrlar), tä sizi diniňizden ýüz öwürdýänçäler, size garşy söweşerler. Sizden kim-de-kim dininden dänse we kapyr bolup ölse, onuň dünýäde-de, ahyretde-de ähli amallary puç bolar. Olar dowzahydyrlar we ol ýerde ebedi galarlar.

Düşünidiriş: Haram aýlar – boş, gurban, aşyr we rejep aýlarydyr. Yslamdan öňki döwürlerde bu aýlarda söweş etmek haram hasaplanylypdyr.

218. Takyk, iman getirenler we hijret (göç) edip, Allanyň ýolunda söweşenler, olar, Allanyň rahmetini umyt edip bilerler. Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

219. Senden şerap we humar barada sorarlar. (Olara): «Olaryň ikisinde hem ynsanlar üçin uly günä we (käbir) peýdalar bardyr. Olaryň günäsi peýdasyndan has uludyr» diýip aýt. Olar senden (Allanyň ýolunda) nämäni haýyr-sahawat etmelidigi barada sorarlar. (Olara): «Özüňizden artyk zady (beriň!)» diýip aýt. Siziň pikirlenmegiňiz üçin Alla size aýatlaryny şeýdip, beýan edýär.

فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ الْيَتَامَىٰ قُلْ إِصْلَاحٌ لَهُمْ
خَيْرٌ وَإِنْ تُخَالِطُوهُمْ فَإِخْوَانُكُمْ وَاللَّهُ يَعْلَمُ الْمُفْسِدَ مِنَ
الْمُصْلِحِ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ لَأَعْنَتَكُمْ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ
﴿٢٢٠﴾ وَلَا تَنْكِحُوا الْمُشْرِكَاتِ حَتَّىٰ يُؤْمِنَّ وَلَأَمَةٌ مُؤْمِنَةٌ
خَيْرٌ مِنْ مُشْرِكَةٍ وَلَوْ أَعْجَبَتْكُمْ وَلَا تُنْكِحُوا الْمُشْرِكِينَ حَتَّىٰ
يُؤْمِنُوا وَلَعَبْدٌ مُؤْمِنٌ خَيْرٌ مِنْ مُشْرِكٍ وَلَوْ أَعْجَبَكُمْ أُولَٰئِكَ
يَدْعُونَ إِلَى النَّارِ وَاللَّهُ يَدْعُو إِلَى الْجَنَّةِ وَالْمَغْفِرَةِ بِإِذْنِهِ
وَيُبَيِّنُ آيَاتِهِ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٢١﴾ وَيَسْأَلُونَكَ
عَنِ الْمَحِيضِ قُلْ هُوَ أَذًى فَاعْتَزِلُوا النِّسَاءَ فِي الْمَحِيضِ وَلَا تَقْرَبُوهُنَّ
حَتَّىٰ يَطْهُرْنَ فَإِذَا تَطَهَّرْنَ فَأْتُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ أَمَرَكُمُ اللَّهُ
إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ التَّوَّابِينَ وَيُحِبُّ الْمُتَطَهِّرِينَ ﴿٢٢٢﴾ نِسَاؤُكُمْ
حَرْثٌ لَكُمْ فَأْتُوا حَرْثَكُمْ أَنَّىٰ شِئْتُمْ وَقَدِّمُوا
لِأَنْفُسِكُمْ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّكُمْ مُلَاقُوهُ
وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٢٣﴾ وَلَا تَجْعَلُوا اللَّهَ عُرْضَةً لِأَيْمَانِكُمْ
أَنْ تَبَرُّوا وَتَتَّقُوا وَتُصْلِحُوا بَيْنَ النَّاسِ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٢٤﴾

220. (Siz) dünýä we ahyret hakda (oýlanyň)! Senden ýetimler barada sorarlar. (Olara): «(Siziň üçin) olaryň (ýagdaýlaryny) düzetmek (terbiýelemek) haýyrlydyr. Eger olar bilen bile ýaşasaňyz, olar siziň (din) doganlaryňyzdyr, (olara esewan boluň!)» diýip aýt. Alla kimiň bozgakdygyny, kimiň düzedijidigini (gowy) bilýändir. Alla eger islesedi, sizi hem kynçylyga salardy. Takyk, Alla Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir!

221. (Eý, möminler!) Iman getirmeseler, (Alla) şärik goşýan (azat) aýallara öýlenmäň! Eger siziň göwnüňize ýarasa hem, (Alla) şärik goşýan (azat) aýaldan imanly bir gyrnak haýyrlydyr. Iman getirmeseler, (Alla) şärik goşýan (azat) erkeklere hem (gyzlaryňyzy) durmuşa çykarmaň! Eger siziň göwnüňize ýarasa hem, (Alla) şärik goşýan (azat) erkekden imanly bir gul haýyrlydyr. Olar (Alla şärik goşýanlar) oda (dowzaha) çagyrýarlar. Alla bolsa, Öz rugsady bilen, jennete we magfyrata (ýalkawa) çagyrýar. Pikir etmekleri üçin Alla ynsanlara Öz aýatlaryny beýan edýär.

222. Senden (aýallaryň) aýbaşysy barada sorarlar. (Olara): «Ol bir yzadyr (ýarawsyzlykdyr). Aýbaşy wagtynda, tä päklenýänçäler, aýallaryňyza (ýanaşmakdan) gaça duruň! Päklenenlerinden soň, Allanyň size emir (halal) eden ýerinden olara ýanaşyp (bilersiňiz)» diýip aýt. Takyk, Alla çyn toba edenleri we özlerini (günälerden) päk tutýanlary halaýandyr.

223. Aýallaryňyz sizin üçin (çaga öndürýän) ekin ýeriňizdir. Öz ekin ýeriňize (halal edilen ýerden) öz göwün isleýşiňiz ýaly baryň! Özüňizi hem (sogap işler bilen) öňünden taýýarlaň! Alladan gorkuň we siziň Oňa gowuşjakdygyňyzy biliň! Möminleri (hem) söýünjile!

224. Kasamlaryňyz bilen haýyr işleriňize, takwa bolmagyňyza we ynsanlaryň arasyny düzetmegiňize Allany päsgel etmäň! Alla (ähli zady) eşidýändir, bilýändir.

لَا يُؤَاخِذُكُمُ ٱللَّهُ بِٱللَّغْوِ فِيٓ أَيْمَٰنِكُمْ وَلَٰكِن يُؤَاخِذُكُم بِمَا كَسَبَتْ
قُلُوبُكُمْ ۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿٢٢٥﴾ لِّلَّذِينَ يُؤْلُونَ مِن نِّسَآئِهِمْ
تَرَبُّصُ أَرْبَعَةِ أَشْهُرٍ ۖ فَإِن فَآءُو فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٢٦﴾
وَإِنْ عَزَمُوا۟ ٱلطَّلَٰقَ فَإِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٢٧﴾ وَٱلْمُطَلَّقَٰتُ
يَتَرَبَّصْنَ بِأَنفُسِهِنَّ ثَلَٰثَةَ قُرُوٓءٍ ۚ وَلَا يَحِلُّ لَهُنَّ أَن يَكْتُمْنَ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ
فِيٓ أَرْحَامِهِنَّ إِن كُنَّ يُؤْمِنَّ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۚ وَبُعُولَتُهُنَّ أَحَقُّ بِرَدِّهِنَّ
فِي ذَٰلِكَ إِنْ أَرَادُوٓا۟ إِصْلَٰحًا ۚ وَلَهُنَّ مِثْلُ ٱلَّذِي عَلَيْهِنَّ بِٱلْمَعْرُوفِ ۚ وَلِلرِّجَالِ
عَلَيْهِنَّ دَرَجَةٌ ۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٢٨﴾ ٱلطَّلَٰقُ مَرَّتَانِ ۖ فَإِمْسَاكٌۢ
بِمَعْرُوفٍ أَوْ تَسْرِيحٌۢ بِإِحْسَٰنٍ ۗ وَلَا يَحِلُّ لَكُمْ أَن تَأْخُذُوا۟ مِمَّآ ءَاتَيْتُمُوهُنَّ
شَيْـًٔا إِلَّآ أَن يَخَافَآ أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِ ۖ فَإِنْ خِفْتُمْ أَلَّا يُقِيمَا
حُدُودَ ٱللَّهِ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا فِيمَا ٱفْتَدَتْ بِهِۦ ۗ تِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ
فَلَا تَعْتَدُوهَا ۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ ٱللَّهِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ
﴿٢٢٩﴾ فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا تَحِلُّ لَهُۥ مِنۢ بَعْدُ حَتَّىٰ تَنكِحَ زَوْجًا غَيْرَهُۥ ۗ فَإِن
طَلَّقَهَا فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَآ أَن يَتَرَاجَعَآ إِن ظَنَّآ أَن يُقِيمَا
حُدُودَ ٱللَّهِ ۗ وَتِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ يُبَيِّنُهَا لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٢٣٠﴾

225. Alla sizden biderek (ýalňyşyp, bilmän) eden kasamlaryňyz üçin hasap soramaz. Emma çyn ýürekden (bilkastlaýyn) eden kasamlaryňyzdan welin hasap sorar. Alla Bagyşlaýjydyr, Halymdyr (howlugýan däldir).

226. Aýallaryna ýanaşmazlyga kasam edenler dört aýlap garaşmalydyr. Eger bu möhletiň içinde (dänip, yzlaryna) gaýdyp gelseler, takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

227. Eger (dänmän, şol möhletiň içinde) talak niýetine gelseler, Alla (ähli zady) eşidýändir, bilýändir.

228. Talak berlen aýallar üç päklik (aýbaşy we tämizlenme) möhletini (durmuşa çykman) geçirmelidirler. Eger (olar) Alla we ahyret gününe ynanýan bolsalar, olaryň öz ýatgylaryndaky Allanyň ýaradan (çaga we haýyz ýaly zatlary) gizlin saklamaklary halal (dogry) däldir. Eger olaryň (öňki) ärleri (olar bilen täzeden) ýaraşmak (birleşmek) isleseler, onda ol garaşma möhletiniň içinde olary (aýallaryny) yzyna almaga (hemmelerden öňürti) olaryň (öňki ärleriniň) haklary bardyr. (Dine) laýyklykda aýallaryň (erkekleriň öňünde käbir) borçlarynyň bolşy ýaly, erkekleriň hem (aýallaryň öňünde käbir) borçlary bardyr. (Emma) erkekleriň (aýallara garanyňda belli) bir dereje (artykmaç taraplary) bardyr. Takyk, Alla Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

229. (Aýala) talak iki gezek berilýändir. Mundan soň ýa (aýaly yzyna alyp, aradaky nikany) ýagşylyk bilen saklamaly, ýa-da (üçünji gezek talak berip) gowulyk bilen boşatmalydyr. Siziň olara beren zadyňyzdan (galyňyňyzdan) bir zat almagyňyz halal däldir. Emma eger är-aýal Allanyň çäklerini (nika kadalaryny) berjaý edip bilmeris diýip gorksalar (onda erkek aýaldan berjek talagyna derek bir zatlar alyp biler). (Eý, kazylar!) Eger siz hem olar Allanyň çäklerini (nika kadalaryny) berjaý edip bilmezler öýtseňiz, onda aýalyň fidýe (töleg) hökmünde bir zat bermeginde (är-aýalyň) ikisine hem günä ýokdur. Bular Allanyň çäkleridir. Bu (çäklerden) çykmaň! Kim Allanyň çäklerini geçse, olar (özlerine) zulum edenleriň hut özleridirler.

230. Eger (erkek) oňa (üçünji gezek) talak berse, onda ol aýal, tä başga bir erkek bilen nikalaşýança, oňa (talak beren erkege) halal däldir. Eger (ol soňky äri) oňa (aýala) talak berse, onda Allanyň çäklerini berjaý ederin öýtseler, (öňki är-aýalyň) biri-birlerine gaýdyp gelmeklerinde (täzeden nikalaşmaklarynda) günä ýokdur. Bular Allanyň çäkleridir. Ol (Alla) bulary bilmek isleýänler üçin beýan edýär.

Düşündiriş: Yslamdan öň araplar aýallaryna birnäçe gezek talak berip, soň ýene yzyna alar ekenler. Yslam muny gadagan edýär we aýala üç we ondan köp talak berilse, olaryň aýrylyşmalydyklaryny kesgitleýär.

وَإِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَاءَ فَبَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمْسِكُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ أَوْ سَرِّحُوهُنَّ
بِمَعْرُوفٍ وَلَا تُمْسِكُوهُنَّ ضِرَارًا لِتَعْتَدُوا وَمَنْ يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَقَدْ
ظَلَمَ نَفْسَهُ وَلَا تَتَّخِذُوا آيَاتِ اللَّهِ هُزُوًا وَاذْكُرُوا نِعْمَتَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ
وَمَا أَنْزَلَ عَلَيْكُمْ مِنَ الْكِتَابِ وَالْحِكْمَةِ يَعِظُكُمْ بِهِ وَاتَّقُوا
اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٢٣١﴾ وَإِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَاءَ
فَبَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا تَعْضُلُوهُنَّ أَنْ يَنْكِحْنَ أَزْوَاجَهُنَّ إِذَا تَرَاضَوْا بَيْنَهُمْ
بِالْمَعْرُوفِ ذَٰلِكَ يُوعَظُ بِهِ مَنْ كَانَ مِنْكُمْ يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ
الْآخِرِ ذَٰلِكُمْ أَزْكَىٰ لَكُمْ وَأَطْهَرُ وَاللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنْتُمْ لَا تَعْلَمُونَ
﴿٢٣٢﴾ وَالْوَالِدَاتُ يُرْضِعْنَ أَوْلَادَهُنَّ حَوْلَيْنِ كَامِلَيْنِ لِمَنْ أَرَادَ
أَنْ يُتِمَّ الرَّضَاعَةَ وَعَلَى الْمَوْلُودِ لَهُ رِزْقُهُنَّ وَكِسْوَتُهُنَّ بِالْمَعْرُوفِ
لَا تُكَلَّفُ نَفْسٌ إِلَّا وُسْعَهَا لَا تُضَارَّ وَالِدَةٌ بِوَلَدِهَا وَلَا
مَوْلُودٌ لَهُ بِوَلَدِهِ وَعَلَى الْوَارِثِ مِثْلُ ذَٰلِكَ فَإِنْ أَرَادَا فِصَالًا
عَنْ تَرَاضٍ مِنْهُمَا وَتَشَاوُرٍ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا وَإِنْ أَرَدْتُمْ
أَنْ تَسْتَرْضِعُوا أَوْلَادَكُمْ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِذَا سَلَّمْتُمْ مَا آتَيْتُمْ
بِالْمَعْرُوفِ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢٣٣﴾

وَالَّذِينَ



231. Aýallara talak beren wagtyňyz we olaryň hem yddatlary (garaşma möhletleri) dolsa, (dine) laýyklykda ýa (ony yzyna alyp, aradaky nikany) ýagşylyk bilen saklamaly, ýa-da (yzyna alman) gowulyk bilen talak beriň! Emma olardan (bir peýda gazanmak üçin) olara nähaklyk edip, (zorluk bilen) saklamaň! Kim beýle etse, onda onuň özüne zulum etdigidir. Allanyň aýatlaryny ýaňsylamaň! Allanyň size beren nygmatyny, size öwüt-nesihat bermek üçin inderen kitabyny we hikmetini ýatlaň! Alladan gorkuň! Allanyň ähli zady bilýändigini bilip goýuň!

232. Aýallara (üçden az) talak berlen wagty we olaryň hem garaşma möhletleri dolan wagty öz aralarynda (dine) laýyklykda razylaşsalar, olaryň (özlerine talak beren) ärleri bilen nikalaşmaklaryna päsgel bolmaň! Ine, munuň bilen sizden Alla we ahyret gününe iman getirenlere öwüt-nesihat berilýändir. Bu öwüdi almagyňyz siziň üçin iň dogrusy we (sizi günälerden) päk (tutujydyr). Alla (nämäniň haýyrly, nämäniň bolsa zyýanlydygyny) bilýändir, (emma) siz bilmersiňiz.

233. Eneler çagalaryny doly iki ýyllap emdirsinler. Bu doly emdirmek isleýänler üçindir. (Dine) laýyklykda olaryň eklenji we egin-eşik bilen üpjünçiligi çaga özi üçin dogrulan atanyň borjudyr. Hiç kimden güýjüniň ýetmeýän zadynyň (hasaby) soralmaz. Hiç bir ene çagasy sebäpli, hiç bir (ata hem) özüniňki bolan zat (çaga) sebäpli, zyýan çekmeli däldir. Mirasdüşer hem şonuň mysalydyr. Eger (ene-ata) razylaşyp, gelnen karar netijesinde çagany süýtden aýyrmak isleseler, onda olara günä bolmaz. Eger çagalaryňyzy (enekä) emdirtmekçi bolsaňyz, enekä (dine) laýyklykda (hakyny) töleseňiz, size günä ýokdur. Alladan gorkuň! Allanyň siziň edýän (ähli) işiňizi görýändigini biliň!

وَالَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنكُمْ وَيَذَرُونَ أَزْوَاجًا يَتَرَبَّصْنَ بِأَنفُسِهِنَّ
أَرْبَعَةَ أَشْهُرٍ وَعَشْرًا فَإِذَا بَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيمَا
فَعَلْنَ فِي أَنفُسِهِنَّ بِالْمَعْرُوفِ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ٢٣٤ وَلَا
جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيمَا عَرَّضْتُم بِهِ مِنْ خِطْبَةِ النِّسَاءِ أَوْ أَكْنَنتُمْ
فِي أَنفُسِكُمْ عَلِمَ اللَّهُ أَنَّكُمْ سَتَذْكُرُونَهُنَّ وَلَٰكِن لَّا تُوَاعِدُوهُنَّ
سِرًّا إِلَّا أَن تَقُولُوا قَوْلًا مَّعْرُوفًا وَلَا تَعْزِمُوا عُقْدَةَ
النِّكَاحِ حَتَّىٰ يَبْلُغَ الْكِتَابُ أَجَلَهُ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ
يَعْلَمُ مَا فِي أَنفُسِكُمْ فَاحْذَرُوهُ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ غَفُورٌ
حَلِيمٌ ٢٣٥ لَّا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِن طَلَّقْتُمُ النِّسَاءَ
مَا لَمْ تَمَسُّوهُنَّ أَوْ تَفْرِضُوا لَهُنَّ فَرِيضَةً وَمَتِّعُوهُنَّ عَلَى الْمُوسِعِ
قَدَرُهُ وَعَلَى الْمُقْتِرِ قَدَرُهُ مَتَاعًا بِالْمَعْرُوفِ حَقًّا عَلَى الْمُحْسِنِينَ
٢٣٦ وَإِن طَلَّقْتُمُوهُنَّ مِن قَبْلِ أَن تَمَسُّوهُنَّ وَقَدْ فَرَضْتُمْ
لَهُنَّ فَرِيضَةً فَنِصْفُ مَا فَرَضْتُمْ إِلَّا أَن يَعْفُونَ أَوْ يَعْفُوَ
الَّذِي بِيَدِهِ عُقْدَةُ النِّكَاحِ وَأَن تَعْفُوا أَقْرَبُ لِلتَّقْوَىٰ
وَلَا تَنسَوُا الْفَضْلَ بَيْنَكُمْ إِنَّ اللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ٢٣٧

234. Siziň içiňizden ärleri ýogalan aýal maşgalalar dört aý on gün özbaşyna (yddata) garaşsyn (äriniň öýünden çykmasyn, bezenmesin we durmuşa-da çykmasyn). Bu (yddat) möhletleri gutarandan soň, (dine) laýyklykda (öýden çykmak, bezenmek we durmuşa çykmak ýaly) özleriniň (dogry hasaplan) işleri zerarly size günä ýokdur. Alla siziň edýän işleriňizden habardardyr.

235. (Yddata garaşýan) aýallara durmuşa çykmak meselesinde öz pikirleriňizi duýdurmagyňyzda ýa-da özüňizde saklamagyňyzda size günä ýokdur. Alla siziň olary soň (bu niýetiňizi olara) ýatlajakdygyňyzy bilýär. Ýöne olar bilen (nikany) gizlin wadalaşmaň, olara diňe (dine) laýyk aýdyň! Yddatlary dolýança olara nika düwnüni düwmäge (nikalamaga) synanyşmaň! Allanyň siziň içiňizdäkileri bilýändigini bilip goýuň! Ondan (Alladan) heder ediň! Allanyň Bagyşlaýjydygyny, Halymdygyny (howlugýan däldigini) biliň!

236. Eger aýallara el degirmezden (ýanaşmazdan) öň olara talak berseňiz, size (galyň meselesinde) hiç hili günä ýokdur. (Emma) olara belli bir (galyň) kesgitlän bolsaňyz, onda (olara sowgat-serpaý) bermeli. Olara, gurply bolan öz ýagdaýyna görä, eli dar bolan hem öz ýagdaýyna görä, (dine) laýyk bolan (sylag) bermelidir. (Emma) ýagşylar üçin (mynasyp bir serpaý bermek) borçdur.

237. Eger (öňünden) galyň kesgitlän bolsaňyz we olara el degirmezden öň talak berseňiz, (onda) onuň (galyňynyň) ýarysyny bermeli. (Ýöne) aýallaryň (galyňdan) dänmegi ýa-da nika düwüni ygtyýarynda bolan (äri galyňy doly) bagyş etse, (bu hüküme) degişli däldir (öz ygtyýarlarydyr). (Emma) bagyşlamagyňyz takwalyga has laýykdyr. Öz araňyzda haýyr-sahawaty ýatdan çykarmaň! Takyk, Alla siziň edýän işleriňizi görýändir!

حَافِظُوا عَلَى الصَّلَوَاتِ وَالصَّلَاةِ الْوُسْطَىٰ وَقُومُوا لِلَّهِ
قَانِتِينَ ﴿٢٣٨﴾ فَإِنْ خِفْتُمْ فَرِجَالًا أَوْ رُكْبَانًا فَإِذَا أَمِنتُمْ
فَاذْكُرُوا اللَّهَ كَمَا عَلَّمَكُم مَّا لَمْ تَكُونُوا تَعْلَمُونَ
﴿٢٣٩﴾ وَالَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنكُمْ وَيَذَرُونَ أَزْوَاجًا وَصِيَّةً
لِّأَزْوَاجِهِم مَّتَاعًا إِلَى الْحَوْلِ غَيْرَ إِخْرَاجٍ فَإِنْ خَرَجْنَ فَلَا
جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِي مَا فَعَلْنَ فِي أَنفُسِهِنَّ مِن مَّعْرُوفٍ
وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٤٠﴾ وَلِلْمُطَلَّقَاتِ مَتَاعٌ بِالْمَعْرُوفِ
حَقًّا عَلَى الْمُتَّقِينَ ﴿٢٤١﴾ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ
آيَاتِهِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢٤٢﴾ أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ خَرَجُوا مِن
دِيَارِهِمْ وَهُمْ أُلُوفٌ حَذَرَ الْمَوْتِ فَقَالَ لَهُمُ اللَّهُ
مُوتُوا ثُمَّ أَحْيَاهُمْ إِنَّ اللَّهَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ
وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٢٤٣﴾ وَقَاتِلُوا
فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٤٤﴾ مَّن
ذَا الَّذِي يُقْرِضُ اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا فَيُضَاعِفَهُ لَهُ أَضْعَافًا
كَثِيرَةً وَاللَّهُ يَقْبِضُ وَيَبْسُطُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٤٥﴾

أَلَمْ

238. Namazlary, aýratyn hem orta (ikindi) namazy (doly) berjaý ediň! Alla tagzym (etmek) bilen (namazy) dogry berjaý ediň!

239. Eger (bir zatdan) gorksaňyz, onda (namazlaryňyzy) pyýada ýa-da ulag üstünde (okaň). Asudalyga ýeteniňizde bilmeýän wagtyňyz Alla size (nähili) öwreden bolsa, şol görnüşde (Allany) zikir ediň (namaz okaň)!

240. Siziň araňyzdan ýogalyp, yzlarynda (dul) aýallary galdyrýanlaryňyz, (dirikäler) aýallarynyň (öýünden) çykarylmazdan bir ýyla çenli (miras goýan) emläginden peýdalanmaklary barada (hossarlaryna) wesýet etsinler. Eger olar (aýallar özleri) çykyp gitseler, olaryň özleri üçin (dine) laýyk eden işleri sebäpli, size (hossarlara) günä ýokdur. Alla Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir!

241. (Erkekler) talaklary berlen aýallara (dine) laýyklykda (hökman) bir eklenç (bermelidirler). Bu Alladan gorkýanlar üçin bir borçdur.

242. Alla siziň akyl ýetirmegiňiz üçin şeýdip, Öz aýatlaryny size beýan edýär.

243. Sen (sanlary) müňlerçe bolsa hem, ölüm gorkusy bilen ýurtlaryndan çykyp gidenleri görmediňmi? Alla olara: «Jan beriň!» diýdi, (olar hem jan berdiler). Soň bolsa olary direltdi. Takyk, Alla ynsanlara pazly-kerem eýesidir. Ýöne ynsanlaryň aglabasy şükür etmezler.

244. Siz Allanyň ýolunda söweşiň! Takyk, Allanyň (ähli zady) eşidýändigini we bilýändigini biliň!

245. Kim Alla mynasyp karz berse (haýyr-sahawat etse), Ol ony oňa birnäçe esse artdyryp berer. (Ynsanlaryň rysgalyny) dar edýänem, giň edýänem Alladyr. Siz (ahyry) Oňa gaýdyp bararsyňyz!

أَلَمْ تَرَ إِلَى الْمَلَإِ مِنْ بَنِي إِسْرَائِيلَ مِنْ بَعْدِ مُوسَىٰ إِذْ قَالُوا
لِنَبِيٍّ لَهُمُ ابْعَثْ لَنَا مَلِكًا نُقَاتِلْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ
قَالَ هَلْ عَسَيْتُمْ إِنْ كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِتَالُ أَلَّا
تُقَاتِلُوا قَالُوا وَمَا لَنَا أَلَّا نُقَاتِلَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَقَدْ أُخْرِجْنَا
مِنْ دِيَارِنَا وَأَبْنَائِنَا فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقِتَالُ تَوَلَّوْا
إِلَّا قَلِيلًا مِنْهُمْ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِالظَّالِمِينَ ﴿٢٤٦﴾ وَقَالَ لَهُمْ
نَبِيُّهُمْ إِنَّ اللَّهَ قَدْ بَعَثَ لَكُمْ طَالُوتَ مَلِكًا قَالُوا
أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُ الْمُلْكُ عَلَيْنَا وَنَحْنُ أَحَقُّ بِالْمُلْكِ مِنْهُ وَلَمْ
يُؤْتَ سَعَةً مِنَ الْمَالِ قَالَ إِنَّ اللَّهَ اصْطَفَاهُ عَلَيْكُمْ
وَزَادَهُ بَسْطَةً فِي الْعِلْمِ وَالْجِسْمِ وَاللَّهُ يُؤْتِي مُلْكَهُ مَنْ
يَشَاءُ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٤٧﴾ وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ
إِنَّ آيَةَ مُلْكِهِ أَنْ يَأْتِيَكُمُ التَّابُوتُ فِيهِ
سَكِينَةٌ مِنْ رَبِّكُمْ وَبَقِيَّةٌ مِمَّا تَرَكَ آلُ
مُوسَىٰ وَآلُ هَارُونَ تَحْمِلُهُ الْمَلَائِكَةُ إِنَّ فِي
ذَٰلِكَ لَآيَةً لَكُمْ إِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿٢٤٨﴾

246. Musadan soň ysraýyl ogullarynyň emeldarlaryny görmediňmi? Olar özlerine iberilen pygambere: «Bize (onuň ýolbaşçylygynda) Allanyň ýolunda söweşer ýaly bir hökümdar iber» diýdiler. (Pygamber olara): «Size söweşmek parz edilse, siz hem söweşmeseňiz (nähili bolar)?» diýdi. Olar: «Biz ýurtlarymyzdan çykaryldyk, çagalarymyzdan jyda düşürildik, biz näme üçin Allanyň ýolunda söweşmäliň?» diýdiler. Olara söweş parz edilende bolsa, olaryň azy galyp, (köpüsi) ýüz öwürdiler. Alla zalymlary gowy bilýändir.

247. Pygamberleri olara: «Takyk, Alla size Taluty hökümdar edip iberdi» diýdi. (Olar): «Ol biziň üstümize (nädip) hökümdar bolup biler? Hökümdarlykda biz ondan has laýyk! Oňa giň mal-döwlet baýlygy hem berilmedi» diýdiler. Ol (pygamber): «Takyk, Alla ony siziň üstüňize (hökümdar edip) saýlady, oňa ylymda we bedende (güýçde) aýratynlyk bagyş etdi. Alla Özüniň mülküni (hökümdarlygy) islän (bendesine) berer» diýdi. Allanyň (pazly-keremi) giňdir we (ähli zady) bilýändir.

Düşündiriş: Müsür bile Palestinanyň arasynda ýaşaýan amalika halkynyň Jalut atly hökümdary ysraýyl ogullarynyň üstüne häli-şindi çozuş edip, olary ýurtlaryndan kowup çykarýar. Ysraýyl ogullary hem şol döwrüň pygamberi bolan Işmewil pygamberden Jaluta garşy söweşde özlerine birini hökümdar we serkerde bellemegini haýyş edýärler. Işmewil pygamber hem Allanyň halkyň içinden Taluty olara serkerde hem hökümdar edip belländigini aýdýar.

248. Olaryň pygamberi: «Takyk, onuň (Talutyň) hökümdarlygynyň alamaty, içinde Perwerdigäriňizden size bir rahatlyk (alamat) bilen Musanyň we Harunyň neberesinden galan bir galyndy bar bolan tabytyň (sandygyň) size gelmegidir. Ony perişdeler göterýändirler. Eger siz iman getirenlerden bolsaňyz, takyk, munda siziň üçin bir ybrat bardyr» diýdi.

فَلَمَّا فَصَلَ طَالُوتُ بِالْجُنُودِ قَالَ إِنَّ ٱللَّهَ مُبْتَلِيكُم
بِنَهَرٍ فَمَن شَرِبَ مِنْهُ فَلَيْسَ مِنِّي وَمَن لَّمْ يَطْعَمْهُ
فَإِنَّهُۥ مِنِّيٓ إِلَّا مَنِ ٱغْتَرَفَ غُرْفَةًۢ بِيَدِهِۦۚ فَشَرِبُواْ مِنْهُ إِلَّا
قَلِيلٗا مِّنْهُمْۚ فَلَمَّا جَاوَزَهُۥ هُوَ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
مَعَهُۥ قَالُواْ لَا طَاقَةَ لَنَا ٱلْيَوْمَ بِجَالُوتَ وَجُنُودِهِۦۚ
قَالَ ٱلَّذِينَ يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَٰقُواْ ٱللَّهِ كَم مِّن
فِئَةٖ قَلِيلَةٍ غَلَبَتْ فِئَةٗ كَثِيرَةَۢ بِإِذْنِ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ
مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿٢٤٩﴾ وَلَمَّا بَرَزُواْ لِجَالُوتَ وَجُنُودِهِۦ
قَالُواْ رَبَّنَآ أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرٗا وَثَبِّتْ أَقْدَامَنَا
وَٱنصُرْنَا عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٥٠﴾ فَهَزَمُوهُم
بِإِذْنِ ٱللَّهِ وَقَتَلَ دَاوُۥدُ جَالُوتَ وَءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ٱلْمُلْكَ
وَٱلْحِكْمَةَ وَعَلَّمَهُۥ مِمَّا يَشَآءُۗ وَلَوْلَا دَفْعُ ٱللَّهِ ٱلنَّاسَ
بَعْضَهُم بِبَعْضٖ لَّفَسَدَتِ ٱلْأَرْضُ وَلَٰكِنَّ
ٱللَّهَ ذُو فَضْلٍ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٥١﴾ تِلْكَ ءَايَٰتُ
ٱللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِٱلْحَقِّۚ وَإِنَّكَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٢٥٢﴾

تِلْكَ

249. Talut esgerler bilen (şäherden) aýrylanda, (olara): «Alla sizi bir derýa bilen synag eder. Kim ondan (ganyp) içse menden däldir. Kim ondan datmasa, elbetde, ol mendendir. Kim eli bilen bir owuç suw içse (zyýany ýokdur)» diýdi. Emma ondan (derýadan) olaryň azyndan galan, (köpüsi) içdiler. Talut iman getirenler bilen birlikde derýadan geçeninden soň, (olar): «Bu gün biziň Jaluta we onuň leşgerine garşy durjak güýjümiz ýok» diýdiler. Alla gowuşjakdyklaryna ynananlar bolsa: «(San taýdan) niçeme az topar Allanyň kömegi bilen uly topary ýeňendir. Alla sabyr edenler bilen biledir» diýdiler.

250. Olar (Taluta tabyn bolanlar) Jalut we onuň leşgerleri bilen söweşe çykanlarynda hem: «Eý, Perwerdigärimiz! Biziň üstümize (ýagyş ýaly) sabyr ýagdyr. Bize aýaklarymyzy ýere mäkäm basdyr! Kapyrlara garşy (ýeňmäge) bize ýardam ber» diýdiler.

251. Allanyň rusgady (kömegi) bilen olary derbi-dagyn etdiler. (Möminleriň arasynda bolan) Dawut hem Jaluty öldürdi. (Soň) Alla oňa (Dawuda) mülk (hökümdarlyk) we hikmet (pygamberlik) berdi. Oňa islän zatlaryny (ylymlaryny) doly öwretdi. Eger Alla käbir ynsanlaryň erbetligini beýlekiler bilen dep etmesedi, elbetde, ýer ýüzi weýran bolardy. Ýöne Alla (bütin) älemdäkilere pazly-kerem eýesidir.

252. Ine, bular Allanyň aýatlarydyr. (Eý, Muhammet!) Biz olary saňa hak (we hikmet) bilen okap berýäris. Takyk, sen (Alla tarapyndan) iberilen pygamberlerdensiň.



تِلْكَ الرُّسُلُ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ مِنْهُمْ مَنْ كَلَّمَ
اللَّهُ وَرَفَعَ بَعْضَهُمْ دَرَجَاتٍ وَآتَيْنَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ الْبَيِّنَاتِ
وَأَيَّدْنَاهُ بِرُوحِ الْقُدُسِ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا اقْتَتَلَ الَّذِينَ مِنْ
بَعْدِهِمْ مِنْ بَعْدِ مَا جَاءَتْهُمُ الْبَيِّنَاتُ وَلَٰكِنِ اخْتَلَفُوا
فَمِنْهُمْ مَنْ آمَنَ وَمِنْهُمْ مَنْ كَفَرَ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا
اقْتَتَلُوا وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَفْعَلُ مَا يُرِيدُ ﴿٢٥٣﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ
آمَنُوا أَنْفِقُوا مِمَّا رَزَقْنَاكُمْ مِنْ قَبْلِ أَنْ يَأْتِيَ يَوْمٌ لَا بَيْعٌ فِيهِ
وَلَا خُلَّةٌ وَلَا شَفَاعَةٌ وَالْكَافِرُونَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٢٥٤﴾ اللَّهُ
لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّومُ لَا تَأْخُذُهُ سِنَةٌ وَلَا نَوْمٌ لَهُ مَا فِي
السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ مَنْ ذَا الَّذِي يَشْفَعُ عِنْدَهُ إِلَّا بِإِذْنِهِ
يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يُحِيطُونَ بِشَيْءٍ مِنْ عِلْمِهِ
إِلَّا بِمَا شَاءَ وَسِعَ كُرْسِيُّهُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَلَا يَئُودُهُ
حِفْظُهُمَا وَهُوَ الْعَلِيُّ الْعَظِيمُ ﴿٢٥٥﴾ لَا إِكْرَاهَ فِي الدِّينِ قَدْ تَبَيَّنَ
الرُّشْدُ مِنَ الْغَيِّ فَمَنْ يَكْفُرْ بِالطَّاغُوتِ وَيُؤْمِنْ بِاللَّهِ فَقَدِ
اسْتَمْسَكَ بِالْعُرْوَةِ الْوُثْقَىٰ لَا انْفِصَامَ لَهَا وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٥٦﴾

253. Biz ol pygamberleriň käbirlerini beýlekilerden (kitap bermek bilen) artyk eýledik. Alla olaryň käbirleri bilen gürleşdi, käbirleriniň hem derejelerini beýgeltdi. Biz Merýem ogly Isa äşgär deliller berdik we ony Mukaddes ruh (Jebraýyl) bilen goldadyk. Eger Alla islesedi, olardan soň gelen (milletler) özlerine äşgär deliller geleninden soň, biri-birleri bilen söweşmezdiler. Emma çaprazlyga düşendikleri (sebäpli), olaryň käbiri iman getirdi, käbiri hem inkär etdi. Eger Alla islesedi, olar söweşmezdiler. Emma Alla islän zadyny amala aşyrýandyr.

254. Eý, iman getirenler! Söwda-satygyň, dostlugyň we şepagatyň bolmaýan ol (kyýamat) güni gelmezden öň size beren rysgalymyzdan haýyr-sahawat ediň! (Hakykaty) inkär edenler zalymlaryň hut özleridir.

255. (Ol) Özünden başga (ybadata laýyk) hudaý bolmadyk Alladyr. Ol Diridir, Kaýýumdyr (bendeleriň işini ýöredýändir). Ol uklamaz, (hatda) irkilmezem. Asmanlardaky we ýerdäki ähli zat Onuňkydyr. Ondan bidin Onuň ýanynda kim şepagat edip biler? Ol bendeleriň edýän we etjek ähli işlerini bilýändir. (Ynsanlar) Onuň ylmyndan Özüniň islän zadyndan başga hiç zadyň (hakykatyna) doly düşünip bilmezler. Onuň kürsüsi asmanlary we ýeri (doly) gurşap alandyr. Ol ikisini (asmany we ýeri) gorap saklamak Oňa kyn däldir. Ol (Alla) Beýikdir, Belentdir.

256. Dinde (hiç bir) mejburlyk ýokdur. Dogrulyk egrilikden (aýdyň) tapawulandyrylandyr. Kim taguty (şeýtany) inkär edip, Alla iman getirse, ol üzülmeýän berk tanapa (hak dine) ýapyşandyr. Alla (ähli zady) eşidýändir, bilýändir.

ٱللَّهُ وَلِيُّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ يُخْرِجُهُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ ۖ وَٱلَّذِينَ
كَفَرُوٓا۟ أَوْلِيَآؤُهُمُ ٱلطَّٰغُوتُ يُخْرِجُونَهُم مِّنَ ٱلنُّورِ إِلَى
ٱلظُّلُمَٰتِ ۗ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا
خَٰلِدُونَ ﴿٢٥٧﴾ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِى حَآجَّ إِبْرَٰهِۦمَ فِى رَبِّهِۦٓ أَنْ ءَاتَىٰهُ
ٱللَّهُ ٱلْمُلْكَ إِذْ قَالَ إِبْرَٰهِۦمُ رَبِّىَ ٱلَّذِى يُحْىِۦ وَيُمِيتُ
قَالَ أَنَا۠ أُحْىِۦ وَأُمِيتُ ۖ قَالَ إِبْرَٰهِۦمُ فَإِنَّ ٱللَّهَ يَأْتِى بِٱلشَّمْسِ
مِنَ ٱلْمَشْرِقِ فَأْتِ بِهَا مِنَ ٱلْمَغْرِبِ فَبُهِتَ ٱلَّذِى كَفَرَ ۗ وَٱللَّهُ
لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢٥٨﴾ أَوْ كَٱلَّذِى مَرَّ عَلَىٰ قَرْيَةٍ
وَهِىَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا قَالَ أَنَّىٰ يُحْىِۦ هَٰذِهِ ٱللَّهُ بَعْدَ
مَوْتِهَا ۖ فَأَمَاتَهُ ٱللَّهُ مِا۟ئَةَ عَامٍ ثُمَّ بَعَثَهُۥ ۖ قَالَ كَمْ
لَبِثْتَ ۖ قَالَ لَبِثْتُ يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ ۖ قَالَ بَل لَّبِثْتَ
مِا۟ئَةَ عَامٍ فَٱنظُرْ إِلَىٰ طَعَامِكَ وَشَرَابِكَ لَمْ يَتَسَنَّهْ ۖ
وَٱنظُرْ إِلَىٰ حِمَارِكَ وَلِنَجْعَلَكَ ءَايَةً لِّلنَّاسِ ۖ وَٱنظُرْ إِلَى
ٱلْعِظَامِ كَيْفَ نُنشِزُهَا ثُمَّ نَكْسُوهَا لَحْمًا ۚ فَلَمَّا
تَبَيَّنَ لَهُۥ قَالَ أَعْلَمُ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٥٩﴾

وَإِذْ

257. Alla iman getirenleriň dostudyr. Olary tümlüklerden (ýagty) nura çykarar. Kapyrlaryň dostlary bolsa tagutdyr (şeýtandyr). Olary (ýagty) nurdan tümlüklere çykarar. Ine, olar dowzahylardyr. Olar ol ýerde ebedi galarlar.

258. Allanyň özüne hökümdarlyk bereni üçin (göterinip bilmän) öz Perwerdigäri hakda Ybraýym bilen çekeleşen (Nemrudy) görmediňmi? Ybraýym (oňa): «(Meniň) Perwerdigärim direldýändir we öldürýändir» diýdi. Ol: «Men hem (ölüm jezasy berleniň günäsini geçip) direldýärin we (başga birini) öldürýärin» diýdi. Ybraýym: «Alla Güni Gündogardan getirýär, sen ony Günbatardan getir-dä?» diýende, ol kapyr aljyrap galdy. Alla zalymlary dogry ýola salmaz.

259. Ýa-da sen (öýleriniň) üçekleri (diwarlarynyň) üstüne ýykylan (we hiç kim hem sag galmadyk) bir obadan (şäherden) geçende: «Alla bulary ölenlerinden soň nädip direldip bilerkä?» diýeni (Uzeýr pygamberi) görmediňmi? Şonda Alla onuň janyny alyp, ýüz ýyldan soň ony direldip, oňa: «Näçe wagt galdyň?» diýdi. Ol: «Bir gün ýa-da ýarym gün galdym» diýdi. (Alla): «Ýok, sen ýüz ýyl galdyň. Azygyňa we şerbetiňe seret, henizem üýtgän däldir. Eşegiňe hem seret! Biz (muny) seniň ynsanlara ybrat (bolmagyň) üçin etdik. Sen (eşegiň) süňklerine seret! Olary nähili (ýerbe-ýer) goýýarys. Soň ony et bilen gaplaýarys» diýdi. Ol bu ýagdaýa göz ýetirensoň: «Men Allanyň ähli zada güýjüniň ýetýändigine göz ýetirdim» diýdi.

وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِيمُ رَبِّ أَرِنِى كَيْفَ تُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ قَالَ أَوَلَمْ
تُؤْمِن قَالَ بَلَىٰ وَلَٰكِن لِّيَطْمَئِنَّ قَلْبِى قَالَ فَخُذْ أَرْبَعَةً مِّنَ
ٱلطَّيْرِ فَصُرْهُنَّ إِلَيْكَ ثُمَّ ٱجْعَلْ عَلَىٰ كُلِّ جَبَلٍ مِّنْهُنَّ
جُزْءًا ثُمَّ ٱدْعُهُنَّ يَأْتِينَكَ سَعْيًا وَٱعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ
حَكِيمٌ ﴿٢٦٠﴾ مَّثَلُ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ
كَمَثَلِ حَبَّةٍ أَنۢبَتَتْ سَبْعَ سَنَابِلَ فِى كُلِّ سُنۢبُلَةٍ مِّا۟ئَةُ حَبَّةٍ
وَٱللَّهُ يُضَٰعِفُ لِمَن يَشَآءُ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٦١﴾ ٱلَّذِينَ
يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ لَا يُتْبِعُونَ مَآ أَنفَقُوا۟ مَنًّا وَلَآ
أَذًى لَّهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ
يَحْزَنُونَ ﴿٢٦٢﴾ قَوْلٌ مَّعْرُوفٌ وَمَغْفِرَةٌ خَيْرٌ مِّن صَدَقَةٍ يَتْبَعُهَآ
أَذًى وَٱللَّهُ غَنِىٌّ حَلِيمٌ ﴿٢٦٣﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تُبْطِلُوا۟
صَدَقَٰتِكُم بِٱلْمَنِّ وَٱلْأَذَىٰ كَٱلَّذِى يُنفِقُ مَالَهُۥ رِئَآءَ ٱلنَّاسِ
وَلَا يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ فَمَثَلُهُۥ كَمَثَلِ صَفْوَانٍ
عَلَيْهِ تُرَابٌ فَأَصَابَهُۥ وَابِلٌ فَتَرَكَهُۥ صَلْدًا لَّا يَقْدِرُونَ عَلَىٰ
شَىْءٍ مِّمَّا كَسَبُوا۟ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٦٤﴾

260. Ybraýým (hem): «Eý, Perwerdigärim! Maňa ölüleri nädip direldýändigiňi görkez» diýipdi. (Alla): «Sen näme ynanmadyňmy?» diýdi. (Ybraýym): «Ýok (ynandym), ýöne kalbymyň ynjalmagy üçin (görmek isleýärin)» diýdi. (Alla): «Sen dört sany guş tut! Olary (gowy tana), soň (öldürip, etlerini bölekläp) ýanyňa al! Soň her dagyň başyna olardan bir bölek et goý! Soň olary çagyr, derrew seniň ýanyňa gelerler» diýdi. Takyk, Allanyň Gudraty güýçlüdigini, hikmet eýesidigini bilip goý!

261. Alla ýolunda emläklerini sarp edýänleriň mysaly, göýä, her sümmülinde ýüz däne bolan ýedi baş sümmül getiren bir däne (tohum) ýalydyr. Alla islänine (artykmajy bilen) köpeldip berýändir. Allanyň pazly-keremi giňdir, (ähli zady) bilýändir.

262. Emläklerini Alla ýolunda sarp edip, soň minnet edip, (mätäçleri) ynjytmaýanlara özleriniň Perwerdigäriniň ýanynda sylaglary bardyr. Olara hiç hili gorky-howp ýokdur we olar gamgyn hem bolmazlar.

263. Ýakymly söz we geçirimlilik yzyndan (ony beriji tarapyndan) ynjydyjy (söz gelýän) sadakadan haýyrlydyr. Alla Baýdyr (hiç zada mätäç däldir), Halymdyr (howlugýan däldir).

264. Eý, iman getirenler! Alla we ahyret gününe ynanmaýan we öz emlägini ynsanlaryň görmegi üçin sarp edýänler ýaly minnet we ynjytmak bilen eden haýyr-sahawatlaryňyzy puja çykarmaň! Onuň mysaly üstünde sähelçe toprak bolan ýylçyr daşyň mysaly ýalydyr. Onuň üstüne çabga ýagyp, ony ýylmanak daşa öwrer. Olar gazanan hiç zatlaryna eýe bolmazlar. Alla kapyrlary dogry ýola salmaz.

وَمَثَلُ الَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَالَهُمُ ابْتِغَاءَ مَرْضَاتِ اللَّهِ وَتَثْبِيتًا مِّنْ
أَنفُسِهِمْ كَمَثَلِ جَنَّةٍ بِرَبْوَةٍ أَصَابَهَا وَابِلٌ فَآتَتْ أُكُلَهَا
ضِعْفَيْنِ فَإِن لَّمْ يُصِبْهَا وَابِلٌ فَطَلٌّ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ
﴿٢٦٥﴾ أَيَوَدُّ أَحَدُكُمْ أَن تَكُونَ لَهُ جَنَّةٌ مِّن نَّخِيلٍ
وَأَعْنَابٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ لَهُ فِيهَا مِن كُلِّ
الثَّمَرَاتِ وَأَصَابَهُ الْكِبَرُ وَلَهُ ذُرِّيَّةٌ ضُعَفَاءُ فَأَصَابَهَا
إِعْصَارٌ فِيهِ نَارٌ فَاحْتَرَقَتْ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمُ
الْآيَاتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٦٦﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا
أَنفِقُوا مِن طَيِّبَاتِ مَا كَسَبْتُمْ وَمِمَّا أَخْرَجْنَا لَكُم
مِّنَ الْأَرْضِ وَلَا تَيَمَّمُوا الْخَبِيثَ مِنْهُ تُنفِقُونَ
وَلَسْتُم بِآخِذِيهِ إِلَّا أَن تُغْمِضُوا فِيهِ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ غَنِيٌّ
حَمِيدٌ ﴿٢٦٧﴾ الشَّيْطَانُ يَعِدُكُمُ الْفَقْرَ وَيَأْمُرُكُم
بِالْفَحْشَاءِ وَاللَّهُ يَعِدُكُم مَّغْفِرَةً مِّنْهُ وَفَضْلًا وَاللَّهُ
وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٦٨﴾ يُؤْتِي الْحِكْمَةَ مَن يَشَاءُ وَمَن يُؤْتَ الْحِكْمَةَ
فَقَدْ أُوتِيَ خَيْرًا كَثِيرًا وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّا أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿٢٦٩﴾

وَمَا

265. Allanyň razylygyny isläp we kalplaryndaky pugta ynanç bilen emläklerini haýyr işe sarp edýänleriň ýagdaýy bir depede gurlan we çabga ýaganda hasyly iki gat artýan bakjanyň mysaly ýalydyr. Eger çabga däl, (ýagyş) çisňese-de (önüm berer). Alla siziň edýän işleriňizi görýändir.

266. Siziň haýsyňyz hurma we üzüm agaçlaryndan doly, aşagyndan derýalar akýan we özi üçin ol ýerde her dürli miweli (bag-bakjasy), idege mätäç çagalary bolup, garrylyk başyna gelende, ol bag-bakjasy alawly tüweleýe duçar bolup ýanyp gitmegini islärsiňiz? Siziň pikir edip, oýlanmagyňyz üçin, ine, Alla şeýdip, size aýatlaryny beýan edýär.

267. Eý, iman getirenler! Gazanan zatlaryňyzyň we size rysgal hökmünde ýerden çykaran zatlarymyzyň gowusyndan haýyr-sahawat ediň! Özüňize berlende gözüňizi ýumman almajak erbet zadyňyzy haýyr-sahawat hökmünde bermäň! Allanyň Baýdygyny (hiç zada mätäç däldigini), hamdy-sena edilmäge laýykdygyny biliň!

268. Şeýtan sizi garyplyk bilen gorkuzar we size etbet zatlary (etmegiňizi) islär. Alla (bolsa) size öz ýalkawyny we pazly-keremini wada berýär. Allanyň (pazly-keremi) giňdir, (ähli zady) bilýändir.

269. (Alla) hikmeti islän bendesine berer. Kime hikmet berlen bolsa, oňa köp (uly) haýyr berildigidir. (Bu barada) diňe akyl eýeleri pikir ederler.

وَمَا أَنفَقْتُم مِّن نَّفَقَةٍ أَوْ نَذَرْتُم مِّن نَّذْرٍ فَإِنَّ اللَّهَ يَعْلَمُهُ
وَمَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ٢٧٠ إِن تُبْدُوا الصَّدَقَاتِ
فَنِعِمَّا هِيَ وَإِن تُخْفُوهَا وَتُؤْتُوهَا الْفُقَرَاءَ فَهُوَ خَيْرٌ
لَّكُمْ وَيُكَفِّرُ عَنكُم مِّن سَيِّئَاتِكُمْ وَاللَّهُ
بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ٢٧١ لَّيْسَ عَلَيْكَ هُدَاهُمْ وَلَٰكِنَّ
اللَّهَ يَهْدِي مَن يَشَاءُ وَمَا تُنفِقُوا مِنْ خَيْرٍ فَلِأَنفُسِكُمْ
وَمَا تُنفِقُونَ إِلَّا ابْتِغَاءَ وَجْهِ اللَّهِ وَمَا تُنفِقُوا مِنْ
خَيْرٍ يُوَفَّ إِلَيْكُمْ وَأَنتُمْ لَا تُظْلَمُونَ ٢٧٢ لِلْفُقَرَاءِ
الَّذِينَ أُحْصِرُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ لَا يَسْتَطِيعُونَ
ضَرْبًا فِي الْأَرْضِ يَحْسَبُهُمُ الْجَاهِلُ أَغْنِيَاءَ
مِنَ التَّعَفُّفِ تَعْرِفُهُم بِسِيمَاهُمْ لَا يَسْأَلُونَ
النَّاسَ إِلْحَافًا وَمَا تُنفِقُوا مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ
اللَّهَ بِهِ عَلِيمٌ ٢٧٣ الَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَالَهُم
بِاللَّيْلِ وَالنَّهَارِ سِرًّا وَعَلَانِيَةً فَلَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ
رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٢٧٤

270. Siziň berýän haýyr-sahawatlaryňyzy we nezr edip (Alla ýolunda) aýdan zatlaryňyzy, olaryň (hemmesini) Alla bilýändir. Zalymlara hiç hili dost ýokdur.

271. Eger sadakalaryňyzy (haýyr-sahawatlaryňyzy) äşgär berseňiz, bu iň gowusydyr. Eger ony garyplara gizlin berseňiz, bu siziň üçin haýyrlysydyr. (Gizlin amalyňyz sebäpli) Alla siziň (käbir) günäleriňiziň üstüni örter (geçer). Alla siziň edýän işleriňizden habardardyr.

272. (Eý, Muhammet!) Olary dogry ýola gönükdirmek seniň (borjuň) däldir. Alla islän bendesini dogry ýola gönükdirer. Siziň berýän haýyr-sahawatlaryňyz siziň öz bähbidiňizedir. Siz haýyr-sahawatlaryňyzy diňe Allanyň razylygyny gazanmak üçin berjaý ediň! Siziň haýyr hökmünde beren zadyňyz size artykmajy bilen gaýtarylyp berler we size (hiç hili) nähaklyk edilmez.

273. (Siz sadakalaryňyzy) özlerini Alla ýoluna bagyş eden we ýer ýüzünde gazanç etmäge gurby çatmaýan garyp-gasarlara beriň! Bilmeýänler (dilegçilik etmekden) namys edýändikleri üçin olary gurpludyr öýderler. Sen olary ýüzlerinden tanarsyň. Olar utançdan ýaňa ynsanlardan zat hantama bolmazlar. Alla siziň edýän (ähli) haýyr işleriňizi bilýändir.

274. Emläklerini gije-gündiz, gizlin we äşgär haýyr-sahawat edýänlere özleriniň Perwerdigäri tarapyndan sylaglary bardyr. Olara gorky-howp ýokdur we olar gamgyn hem bolmazlar.

ٱلَّذِينَ يَأْكُلُونَ ٱلرِّبَوٰا۟ لَا يَقُومُونَ إِلَّا كَمَا يَقُومُ ٱلَّذِى
يَتَخَبَّطُهُ ٱلشَّيْطَٰنُ مِنَ ٱلْمَسِّ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوٓا۟ إِنَّمَا
ٱلْبَيْعُ مِثْلُ ٱلرِّبَوٰا۟ وَأَحَلَّ ٱللَّهُ ٱلْبَيْعَ وَحَرَّمَ ٱلرِّبَوٰا۟ فَمَن جَآءَهُۥ
مَوْعِظَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ فَٱنتَهَىٰ فَلَهُۥ مَا سَلَفَ وَأَمْرُهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ
وَمَنْ عَادَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٢٧٥﴾
يَمْحَقُ ٱللَّهُ ٱلرِّبَوٰا۟ وَيُرْبِى ٱلصَّدَقَٰتِ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ
كَفَّارٍ أَثِيمٍ ﴿٢٧٦﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ لَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ
رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٢٧٧﴾ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَذَرُوا۟ مَا بَقِىَ مِنَ ٱلرِّبَوٰٓا۟ إِن كُنتُم
مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٧٨﴾ فَإِن لَّمْ تَفْعَلُوا۟ فَأْذَنُوا۟ بِحَرْبٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ
وَإِن تُبْتُمْ فَلَكُمْ رُءُوسُ أَمْوَٰلِكُمْ لَا تَظْلِمُونَ وَلَا تُظْلَمُونَ
﴿٢٧٩﴾ وَإِن كَانَ ذُو عُسْرَةٍ فَنَظِرَةٌ إِلَىٰ مَيْسَرَةٍ وَأَن تَصَدَّقُوا۟
خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٢٨٠﴾ وَٱتَّقُوا۟ يَوْمًا تُرْجَعُونَ
فِيهِ إِلَى ٱللَّهِ ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٨١﴾

يَٰٓأَيُّهَا

275. Süýthorlar (guburlaryndan) şeýtan (jyn) uran (adam) ýaly bolup turarlar. Bu (ýagdaýa düşmekleriniň sebäbi) olaryň: «Söwda-satyk göýä göterim (süýthorlyk) ýalydyr» diýendikleri (zerarlydyr). Alla söwda-satygy halal edip, göterimi (süýthorlygy) haram edendir. Kim Perwerdigärinden öwüt-nesihat gelenden soň süýthorlygy taşlasa, öňki (alan göterimi) özüniňkidir (oňa haram däldir) we (göterimi taşlandygy üçin) onuň işi Alla galandyr (oňa sogap berer). (Emma) kim ýene-de (süýthorlyga) dolansa (ony halal hasaplasa), olar dowzahydyrlar. Olar ol ýerde ebedi galarlar.

276. Alla göterimiň (bereketini) giderip, sadakalaryň (bereketini) artdyrar. Alla küpürligi we günäni (yzygiderli edýänleri) halamaz.

277. Iman getirenlerden ýagşy işleri edip, namazy berjaý edip, zekat berýänlere özleriniň Perwerdigäriniň ýanynda sylaglar bardyr. Olara gorky-howp ýokdur we olar gamgyn hem bolmazlar.

278. Eý, iman getirenler! Alladan gorkuň! Eger mömin bolsaňyz, siz bar bolan göterimiňizden el çekiň!

279. Eger muny etmeseňiz, onda Alla we Onuň pygamberine (garşy) söweşe (girýändigiňizi) bilip goýuň! Eger (göterimden) toba edip, (bu päliňizden gaýtsaňyz), onda emlägiňizden maýa goýumyňyz (goýan mukdaryňyz) siziňkidir. Siz (göterim alyp) zulum etmäň, size hem (goýan puluňyzy alandygyňyz üçin) zulum edilen däldir.

280. Eger (bergidaryňyz) darlykda (kyn ýagdaýda) bolsa, oňa eli giňeýänçä puryja beriň! Eger siz biler bolsaňyz, (algyňyzy) sadaka hökmünde bagyş etmegiňiz siziň üçin (oňa puryja bermegiňizden) has haýyrlydyr.

281. Allanyň (huzuryna) gaýdyp barjak, soň her kimiň gazanan (haky) birkemsiz beriljek we hiç kime nähaklyk edilmejek (ol) günden gorkuň!

Düşündiriş: Bu aýat Kurany Kerimiň inen iň soňky aýatydyr. Pygamberimiz bu aýatdan soň uzak ýaşaman, dünýäden gaýdýar.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا تَدَايَنتُم بِدَيْنٍ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى فَٱكْتُبُوهُ
وَلْيَكْتُب بَّيْنَكُمْ كَاتِبٌۢ بِٱلْعَدْلِ ۚ وَلَا يَأْبَ كَاتِبٌ أَن يَكْتُبَ
كَمَا عَلَّمَهُ ٱللَّهُ ۚ فَلْيَكْتُبْ وَلْيُمْلِلِ ٱلَّذِى عَلَيْهِ ٱلْحَقُّ وَلْيَتَّقِ ٱللَّهَ
رَبَّهُۥ وَلَا يَبْخَسْ مِنْهُ شَيْـًٔا ۚ فَإِن كَانَ ٱلَّذِى عَلَيْهِ ٱلْحَقُّ
سَفِيهًا أَوْ ضَعِيفًا أَوْ لَا يَسْتَطِيعُ أَن يُمِلَّ هُوَ فَلْيُمْلِلْ
وَلِيُّهُۥ بِٱلْعَدْلِ ۚ وَٱسْتَشْهِدُوا۟ شَهِيدَيْنِ مِن رِّجَالِكُمْ ۖ
فَإِن لَّمْ يَكُونَا رَجُلَيْنِ فَرَجُلٌ وَٱمْرَأَتَانِ مِمَّن تَرْضَوْنَ مِنَ
ٱلشُّهَدَآءِ أَن تَضِلَّ إِحْدَىٰهُمَا فَتُذَكِّرَ إِحْدَىٰهُمَا ٱلْأُخْرَىٰ ۚ وَلَا
يَأْبَ ٱلشُّهَدَآءُ إِذَا مَا دُعُوا۟ ۚ وَلَا تَسْـَٔمُوٓا۟ أَن تَكْتُبُوهُ صَغِيرًا
أَوْ كَبِيرًا إِلَىٰٓ أَجَلِهِۦ ۚ ذَٰلِكُمْ أَقْسَطُ عِندَ ٱللَّهِ وَأَقْوَمُ
لِلشَّهَٰدَةِ وَأَدْنَىٰٓ أَلَّا تَرْتَابُوٓا۟ ۖ إِلَّآ أَن تَكُونَ تِجَٰرَةً
حَاضِرَةً تُدِيرُونَهَا بَيْنَكُمْ فَلَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَلَّا
تَكْتُبُوهَا ۗ وَأَشْهِدُوٓا۟ إِذَا تَبَايَعْتُمْ ۚ وَلَا يُضَآرَّ كَاتِبٌ
وَلَا شَهِيدٌ ۚ وَإِن تَفْعَلُوا۟ فَإِنَّهُۥ فُسُوقٌۢ بِكُمْ ۗ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۖ
وَيُعَلِّمُكُمُ ٱللَّهُ ۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ٢٨٢

282. Eý, iman getirenler! Eger (belli) bir wagt üçin algy-bergi etseňiz, ony ýazyp goýuň! Içiňizden bir kätip hem ony adalatly ýazsyn! Hiç bir kätip Allanyň özüne öwredişi ýaly ýazmakdan ýüz öwürmesin, (hemme zady bolşy ýaly) ýazsyn! Bergidar hem ony ýazdyrsyn (bergisini ykrar etsin). Perwerdigäri bolan Alladan gorksun we bergisinden hiç zat kem goýmasyn. Eger bergidar kemakyl (bolgusyz, isripçi), ejiz (garry, çaga) ýa-da (saparda, tussagda bolup), hut özi (aýdyp) ýazdyrmaga mümkinçiligi bolmasa, onuň hossary adalat bilen ýazdyrsyn. Iki sany erkek adamy hem şaýat tutunyň! Eger iki erkek tapylmasa, özüňiziň razy bolan (ynamly) şaýatlaryňyzdan bir erkek we iki aýal şaýat bolsun! Ol iki aýalyň eger biri ýalňyşsa (unutsa), beýlekisi oňa ýatlatsyn! Çagyrylan wagty şaýatlar gelsinler. Uly bolsun, kiçi bolsun möhletine çenli (algy-bergiden) hiç zady ýazmakdan çekinmäň! Siziň beýle etmegiňiz, Allanyň ýanynda adalata has laýyk, şaýatlyk (etmegiňiz) üçin has ygtybarly, güman etmezligiňize has ýakyndyr. Emma araňyzda ýöräp duran nagt söwda bar bolsa, ony ýazmasaňyz hem size zyýany ýokdur. (Umuman) biri-biriňiz bilen söwda-satyk edeniňizde şaýat tutunyň! Kätibe-de, şaýada-da zyýan ýetmesin. Eger (ýalňyş) etseňiz (olaryň birine zyýan ýetriseňiz) bu günädir. Alladan gorkuň! Alla size (dogry ýoly) öwredýär. Alla ähli zady bilýändir.

Düşündiriş: Bu aýat Kurany Kerimiň iň uzyn aýatydyr.

وإن كنتم على سفر ولم تجدوا كاتبا فرهان
مقبوضة فإن أمن بعضكم بعضا فليؤد الذي اؤتمن
أمانته وليتق الله ربه ولا تكتموا الشهادة ومن
يكتمها فإنه آثم قلبه والله بما تعملون عليم ٢٨٣
لله ما في السماوات وما في الأرض وإن تبدوا ما في أنفسكم
أو تخفوه يحاسبكم به الله فيغفر لمن يشاء ويعذب
من يشاء والله على كل شيء قدير ٢٨٤ آمن الرسول
بما أنزل إليه من ربه والمؤمنون كل آمن بالله وملائكته
وكتبه ورسله لا نفرق بين أحد من رسله وقالوا سمعنا
وأطعنا غفرانك ربنا وإليك المصير ٢٨٥ لا يكلف الله
نفسا إلا وسعها لها ما كسبت وعليها ما اكتسبت
ربنا لا تؤاخذنا إن نسينا أو أخطأنا ربنا ولا تحمل
علينا إصرا كما حملته على الذين من قبلنا ربنا ولا
تحملنا ما لا طاقة لنا به واعف عنا واغفر لنا وارحمنا
أنت مولانا فانصرنا على القوم الكافرين ٢٨٦

سورة

283. Eger siz saparda bolup, ýazmaga kätip tapmasaňyz, onda (berginiň deregine) alnan girew hem ýeterlikdir. Eger siz biri-birleriňize bir zady amanat goýsaňyz, ynanylan kişi amanaty eýesine (doly) bersin we (bu meselede) Perwerdigäri bolan Alladan gorksun! (Eý, şaýatlar, bergidarlar!) Şaýatlygy gizlemäň! Kim ony (şaýatlygy) gizlese, onuň kalby (niýeti bilen eden bu işi zerarly, ol kişi) günäkärdir. Alla siziň edýän işleriňizi bilýändir.

284. Asmanlardaky we ýerdäki bar bolan (ähli) zat Allanyňkydyr. Siz içiňizdäkini äşgär etseňiz hem, gizleseňiz hem, Alla sizden olaryň hasabyny sorar. Ol islänini (pazly-keremi bilen) bagyşlar, islänine hem (eden etmişleri zerarly) azap berer. Allanyň ähli zada güýji ýetýändir.

285. Pygamber öz Perwerdigäri tarapyndan özüne inderilen (Kurana) iman getirdi we möminler (hem iman getirdiler). Olaryň hemmesi Alla, Onuň perişdelerine, kitaplaryna we pygamberlerine iman getirdiler. (Olar): «Biz Onuň (Allanyň) pygamberleriniň hiç haýsyny (beýlekisinden) aýry tutmaýarys. Biz (Alladan gelen emirleri) eşitdik we (olara) boýun bolduk. (Biz) Seniň ýalkawyňy (soraýarys)! Eý, Perwerdigärimiz! (Biz) diňe Saňa öwrülip bararys!» diýdiler.

286. Alla hiç kime güýjüniň ýetmejek zadyny ýüklemez (buýurmaz). (Her kimiň) gazanan (ýagşy işi) öz bähbidine, gazanan (erbet amaly) hem öz zyýanynadyr. Eý, Perwerdigärimiz! Eger biz unudyp ýa-da ýalňyşlyk bilen (günä iş) etsek, bizi tutma (hasaba çekme)! Eý, Perwerdigärimiz! Bize, bizden öňküleriň (üstüne) ýükleýşiň ýaly bize, agyr ýük (buýruk) ýükleme! Eý, Perwerdigärimiz! Bize güýjümiziň ýetmejek zadymyzy hem ýükleme! Biziň (günälerimizi) bagyşla! Bizi ýalka! Bize rehim et! Sen biziň Hossarymyzsyň! Kapyrlardan (üstün çykmaga) bize kömek et!

## 3-nji süre: «Äli-Ymran»
## («Ymranyň maşgalasy»)

«Äli-Ymran» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 200 aýatdan ybaratdyr we uzyn süreleriň biridir. Süräniň ady 33-nji aýatynda agzalýan «Äli-Ymran» sözünden alnandyr. Ymran bibi Merýemiň kakasynyň adydyr. Bu sürede Töwratyň, Injiliň we Kuranyň şol bir ylahy gözbaşdan gaýdýandygy barada aýdylýar we ähli-kitap bilen hoşniýetli gatnaşyk etmäge we haka-hakykata çagyrylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Elif, Läm, Mim.

2. (Ol) Özünden başga (ybadata laýyk) hudaý bolmadyk Alladyr. Ol Diridir, Kaýýumdyr (bendeleriň işini ýöredýändir).

3. (Eý, Muhammet!) Ol (Alla) bu kitaby saňa hakykatyň (hut özi) we özünden öňki (kitaplary) tassyklaýjy edip inderdi. Ol (Alla) Töwraty we Injili hem inderipdi.

4. Mundan (Kurandan) öň olary (Töwraty we Injili) ynsanlary dogry ýola gönükdirmek üçin (inderipdi). Ol Furkany (Kurany) hem inderdi. Allanyň aýatlaryny inkär edenlere örän ýowuz azap bardyr. Takyk, Alla Gudraty güýçlüdir we (kapyrlardan) ar alyjydyr.

5. Takyk, ne ýerde, ne-de asmanda hiç zat Alladan gizlin galmaz.

6. (Eneleriňiziň) göwrelerinde size islän görnüşinde şekil beren Oldur. Ondan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur, (Ol) Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

7. Saňa bu kitaby inderen Oldur. Onda käbir aýatlar äşgär manyly bolup, bular kitabyň esasy bölegidir. Beýlekileri (bolsa) çylşyrymly manyly (aýatlardyrdyr). Ýüreklerinde egrilik (erbet niýet) bolanlar, pitne gözlemek (ynsanlary ýalňyş ýola gönükdirmek) we ony (öz matlaplaryna görä) ýorgut etmek üçin manysy çylşyrymly aýatlara



uýýarlar (olara salgylanyp, şolar bilen meşgul bolýarlar). Emma olaryň dogry ýorgudyny Alladan başga hiç kim bilmez. Ylymda öňe saýlananlar (hem): «Biz oňa bolşy ýaly ynandyk. Hemmesi-de Perwerdigärimizden gelendir» diýerler. Bulardan (diňe) akyl eýeleri ybrat alarlar.

8. (Olar): «Eý, Perwerdigärimiz! Bizi dogry ýola gönükdireniňden soň, ýüreklerimizi (hakdan) azaşdyrma we bize Öz rahmetiňi eçil! Takyk, Sen eçilijileriň iň beýigisiň!

9. Eý, Perwerdigärimiz! Takyk, (geljekdigine) hiç hili şek-şübhe bolmadyk (kyýamat-magşar) gününde (bütin) ynsanlary jemlejek Sensiň. Takyk, Alla beren wadasyndan dänmez» (diýerler).

إن الذين كفروا لن تغني عنهم أموالهم ولا أولادهم
من الله شيئا وأولئك هم وقود النار ﴿١٠﴾ كدأب
آل فرعون والذين من قبلهم كذبوا بآياتنا فأخذهم
الله بذنوبهم والله شديد العقاب ﴿١١﴾ قل للذين
كفروا ستغلبون وتحشرون إلى جهنم وبئس
المهاد ﴿١٢﴾ قد كان لكم آية في فئتين التقتا فئة
تقاتل في سبيل الله وأخرى كافرة يرونهم مثليهم رأي
العين والله يؤيد بنصره من يشاء إن في ذلك لعبرة
لأولي الأبصار ﴿١٣﴾ زين للناس حب الشهوات من
النساء والبنين والقناطير المقنطرة من الذهب والفضة
والخيل المسومة والأنعام والحرث ذلك متاع الحياة
الدنيا والله عنده حسن المآب ﴿١٤﴾ قل أؤنبئكم
بخير من ذلكم للذين اتقوا عند ربهم جنات
تجري من تحتها الأنهار خالدين فيها وأزواج مطهرة
ورضوان من الله والله بصير بالعباد ﴿١٥﴾

الذين



10. Takyk, dini inkär edenleriň ne mal-mülkleri, ne-de perzentleri (hiç haýsy) olary Allanyň azabyndan halas edip bilmezler. Ine, olar dowzahyň odunlarydyr.

11. (Olaryň ýagdaýy) Fyrgawnyň adamlarynyň we olardan öňki aýatlarymyzy ýalan hasaplanlaryň ýagdaýy ýalydyr. Alla günäleri sebäpli, olary tutdy (jezalandyrdy). Allanyň jezasy örän ýowuzdyr.

12. (Eý, Muhammet!) Inkär edenlere: «Siz tiz wagtda ýeňlersiňiz we (ahyretde täzeden direldilip) dowzaha üýşürilersiňiz. Ol ýeri nähili erbet düşekdir (ýerdir)!» diýip aýt.

13. (Bedr söweşinde) ýüzbe-ýüz gelen iki toparyň (düşen ýagdaýynda) siziň üçin ybrat bardyr. Bularyň biri Allanyň ýolunda söweşýärdi, beýlekisi (bolsa), kapyrdy. Olar (kapyrlar) olary (musulmanlary), göz görüşi bilen, özlerinden iki esse (köp) görýärdiler. Alla islänini kömegi bilen güýçlendirer. Takyk, munda paýhas eýeleri üçin ybrat bardyr.

14. Aýallardan, ogullardan, üýşmek-üýşmek ýygnalan altyndyr kümüşlerden, owadan bedewlerden, (sagymlyk) mallardan we ekinlerden (gelen) nebsi otugdyrýan (zatlar) ynsanlara bezemen (özüne çekiji) edilip görkezildi. Bular dünýä ýaşaýşynyň (wagtlaýyn) peýdalarydyr. (Asyl) baryljak gözel ýer Allanyň ýanyndadyr.

15. (Olara): «Size bulardan hem haýyrlysyny habar bereýinmi? Takwalar üçin özleriniň Perwerdigäriniň ýanynda aşagyndan derýalar akýan jennetler bolup, olar ol ýerde ebedi galarlar. Ol ýerde (olara) päkize ýanýoldaşlar, (aýratyn hem) Allanyň razyçylygy bardyr. Alla bendeleriniň (edýän ähli işlerini) doly görýändir» diýip aýt.

ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ إِنَّنَآ ءَامَنَّا فَٱغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا
وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ﴿١٦﴾ ٱلصَّٰبِرِينَ وَٱلصَّٰدِقِينَ وَٱلْقَٰنِتِينَ
وَٱلْمُنفِقِينَ وَٱلْمُسْتَغْفِرِينَ بِٱلْأَسْحَارِ ﴿١٧﴾ شَهِدَ ٱللَّهُ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَأُو۟لُوا۟ ٱلْعِلْمِ قَآئِمًۢا بِٱلْقِسْطِ ۚ لَآ إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١٨﴾ إِنَّ ٱلدِّينَ عِندَ ٱللَّهِ ٱلْإِسْلَٰمُ ۗ
وَمَا ٱخْتَلَفَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ بَعْدِ
مَا جَآءَهُمُ ٱلْعِلْمُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ ۗ وَمَن يَكْفُرْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ
فَإِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿١٩﴾ فَإِنْ حَآجُّوكَ فَقُلْ أَسْلَمْتُ
وَجْهِىَ لِلَّهِ وَمَنِ ٱتَّبَعَنِ ۗ وَقُل لِّلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ
وَٱلْأُمِّيِّـۧنَ ءَأَسْلَمْتُمْ ۚ فَإِنْ أَسْلَمُوا۟ فَقَدِ ٱهْتَدَوا۟ ۖ
وَّإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنَّمَا عَلَيْكَ ٱلْبَلَٰغُ ۗ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِٱلْعِبَادِ
﴿٢٠﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقْتُلُونَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ
بِغَيْرِ حَقٍّ وَيَقْتُلُونَ ٱلَّذِينَ يَأْمُرُونَ بِٱلْقِسْطِ مِنَ ٱلنَّاسِ
فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢١﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ حَبِطَتْ
أَعْمَٰلُهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ﴿٢٢﴾

16. (Ol takwalar): «Eý, Perwerdigärimiz! Takyk, biz iman getirdik, biziň günälerimizi bagyşla we bizi ot (dowzah) azabyndan gora!» (diýerler).

17. (Olar) sabyrly, dogruçyl, (Alla) boýun egýän, haýyr-sahawat edýän we säher wagtlarynda Alladan ýalkaw soraýan (möminlerdir).

18. Alla Özünden başga (ybadata laýyk) hudaýyň ýokdugyna adalaty dik tutup şaýatlyk berdi. Perişdeler we ylym eýeleri hem (bu hakykaty ykrar etdiler). Gudraty güýçli we hikmet eýesi bolan Ondan (Alladan) başga hudaý ýokdur.

19. Takyk, Allanyň ýanynda (hak) din yslamdyr. Kitap berlenler özlerine (hakykaty bildirýän) ylym geleninden soň, aralaryndaky göriplik sebäpli, çaprazlyga düşdüler. Kim Allanyň aýatlaryny inkär etse (bilip goýsun), Allanyň hasaby (jezasy) örän çalt geler.

20. (Eý, Muhammet!) Eger seniň bilen (din meselesinde) dawalaşsalar, (olara): «Men özüme tabyn bolanlar bilen ýüzümi (özümi) Alla tabşyrdym» diý. Kitap berlenler bilen (mekgeli) nadanlara: «Siz yslama girmegi (kabul etdiňizmi)?» diýip aýt. Eger yslama girseler, bes, dogry ýoly taparlar. Emma eger ýüz öwürseler, takyk, seniň wezipäň diňe (olara haky) ýetrimekdir. Alla bendeleriniň (edýän işini doly) görýändir.

21. Takyk, Allanyň aýatlaryny inkär edenleri, nähak ýere pygamberleri öldürenleri, ynsanlaryň arasyndan adalaty emir edenleri (ýaýmak islänleri) öldürenleri jebir-jepaly azap bilen buşla (habar ber)!

22. Ine, olar amallary bu dünýäde-de, ahyretde-de puja çykanlardyr. Olaryň (halas etjek) kömekçileri hem ýokdur.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ أُوتُوا نَصِيبًا مِّنَ الْكِتَابِ يُدْعَوْنَ إِلَىٰ
كِتَابِ اللَّهِ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٌ مِّنْهُمْ
وَهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٢٣﴾ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا لَن تَمَسَّنَا النَّارُ إِلَّا
أَيَّامًا مَّعْدُودَاتٍ وَغَرَّهُمْ فِي دِينِهِم مَّا كَانُوا
يَفْتَرُونَ ﴿٢٤﴾ فَكَيْفَ إِذَا جَمَعْنَاهُمْ لِيَوْمٍ لَّا رَيْبَ فِيهِ
وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٥﴾ قُلِ اللَّهُمَّ
مَالِكَ الْمُلْكِ تُؤْتِي الْمُلْكَ مَن تَشَاءُ وَتَنزِعُ الْمُلْكَ مِمَّن تَشَاءُ
وَتُعِزُّ مَن تَشَاءُ وَتُذِلُّ مَن تَشَاءُ بِيَدِكَ الْخَيْرُ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيرٌ ﴿٢٦﴾ تُولِجُ اللَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَتُولِجُ النَّهَارَ فِي اللَّيْلِ وَتُخْرِجُ
الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَتُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ الْحَيِّ وَتَرْزُقُ مَن تَشَاءُ بِغَيْرِ
حِسَابٍ ﴿٢٧﴾ لَّا يَتَّخِذِ الْمُؤْمِنُونَ الْكَافِرِينَ أَوْلِيَاءَ مِن دُونِ
الْمُؤْمِنِينَ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَلَيْسَ مِنَ اللَّهِ فِي شَيْءٍ إِلَّا أَن تَتَّقُوا
مِنْهُمْ تُقَىٰةً وَيُحَذِّرُكُمُ اللَّهُ نَفْسَهُ وَإِلَى اللَّهِ الْمَصِيرُ ﴿٢٨﴾
قُلْ إِن تُخْفُوا مَا فِي صُدُورِكُمْ أَوْ تُبْدُوهُ يَعْلَمْهُ اللَّهُ وَيَعْلَمُ
مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٩﴾

يَوْمَ

23. Kitapdan nesip berlenleriň (ýahudylaryň) öz aralarynda Allanyň kitabyny emin bolmagy üçin çagyryp, soň hem (hakykat ýüze çykanda) olardan bir toparyň (ol kitabyň hökümlerine amal etmekden) ýüz öwrendigini görmediňmi? Olar ýüz öwrüji (milletdirler).

24. Bu olaryň: «Dowzah ody bize diňe sanlyja günden başga hiç haçan degmez» diýendikleri üçindir. Dinleri (meselesinde) olary toslan (ýalanlary) aldady.

25. Biz olary (geljekdigine) hiç hili şek-şübhe bolmadyk (kyýamat) gününde bir ýere jemlän, hiç haýsyna hähaklyk edilmezden her kime gazanan zadynyň (öwezi) doly berlen wagty (olaryň hallary) niçik (bolar)?

26. Aýt: «Eý, mülk eýesi bolan Allam! Sen mülki isläniňe berersiň, isläniňden mülki alarsyň! Isläniňi eziz edersiň, isläniňi har-zelil edersiň! Haýyr Seniň eliňdedir (ygtyýaryňdadyr)! Takyk, Seniň ähli zada güýjüň ýetýändir.

27. Gijäni gündize salyp, (gündizi uzaldýarsyň), gündizi gijä salyp, (gijäni uzaldýarsyň). Ölüden diri döredýärsiň, diriden öli döredýärsiň. Sen isläniňe bihasap rysgal eçilýärsiň!».

28. Möminler möminlerlerden galan kapyrlary dost tutunmasynlar! Kim beýle etse, onda Allanyň (dostlugyndan) hiç zat ýokdur. Emma olardan (gelip biljek) howpdan gorkup (dostlaşyp, duşmançylygy gizleseňiz) zyýany ýokdur). Alla sizi Özüne garşy gitmekden ägä edýär. (Ahyry) gaýdyp baryljak ýer Allanyň (huzurydyr)!

29. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Siz gursagyňyzdakylary (ýüregiňizdäkileri) gizleseňiz-de, daşyna çykarsaňyz-da, Alla ony bilýändir. Ol asmanlardaky we ýerdäki zatlary hem bilýändir. Allanyň ähli zada güýji ýetýändir».

30. Her kimiň eden haýyr ýa-da erbet hemme işini öz öňünde görjek ol gününde (ynsan) onuň (eden erbetlikleri bilen) özüniň arasyny açmak (gaçyp gutulmak) islär. Alla sizi Özüne garşy gitmekden ägä edýär. Alla bendelerine mähirlidir.

31. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Eger Allany söýýän bolsaňyz, maňa tabyn boluň! (Şonda) Alla hem sizi söýer we günäleriňizi bagyşlar. Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr».

32. Aýt: «Alla we pygambere tabyn boluň! Eger (olar) ýüz öwürseler, Alla kapyrlary halamaz».

33. Takyk, Alla Adamy, Nuhy, Ybraýymyň maşgalasy bilen Ymranyň maşgalasyny älemlerden (öz döwründäkilerden üstün edip) saýlady.

34. (Olary) yzly-yzyna dowam edip gelýän bir (pygamberlik) zürýady edip (saýlady). Alla (ähli zady) eşidýändir, bilýändir.

35. Ymranyň aýaly: «Eý, Perwerdigärim! Göwrämdäkini (çagamy) erkin gul edip Seniň (ýoluňa) bagyş etdim. Meniň bu (bagşymy) kabul et! Takyk, Sen (ähli zady) eşidýänsiň, bilýänsiň!» diýipdi.

36. Ol gyz doguranda: «Eý, Perwerdigärim. Takyk, men gyz çaga dogurdym» (diýdi). Alla onuň näme doguranyny örän gowy bilýärdi. Elbetde, erkek (perzent) gyz ýaly däldir. (Soň ol): «Men onuň adyna Merýem goýdum. Takyk, men ony we onuň zürýadyny daşlanylan şeýtanyň (şerinden goramagyň üçin) Saňa sygyndyrýaryn» diýdi.

37. Perwerdigäri ony hoş (razylyk) bilen kabul etdi we ony kämil terbiýe bilen kemala ýetişdirdi. Oňa howandar



يَوْمَ تَجِدُ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ مِنْ خَيْرٍ مُّحْضَرًا وَمَا عَمِلَتْ مِن سُوٓءٍ
تَوَدُّ لَوْ أَنَّ بَيْنَهَا وَبَيْنَهُۥٓ أَمَدًۢا بَعِيدًا وَيُحَذِّرُكُمُ ٱللَّهُ نَفْسَهُۥ
وَٱللَّهُ رَءُوفٌۢ بِٱلْعِبَادِ ﴿٣٠﴾ قُلْ إِن كُنتُمْ تُحِبُّونَ ٱللَّهَ فَٱتَّبِعُونِى
يُحْبِبْكُمُ ٱللَّهُ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ
﴿٣١﴾ قُلْ أَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْكَٰفِرِينَ
﴿٣٢﴾ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصْطَفَىٰٓ ءَادَمَ وَنُوحًا وَءَالَ إِبْرَٰهِيمَ وَءَالَ عِمْرَٰنَ عَلَى
ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٣٣﴾ ذُرِّيَّةًۢ بَعْضُهَا مِنۢ بَعْضٍ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٣٤﴾
إِذْ قَالَتِ ٱمْرَأَتُ عِمْرَٰنَ رَبِّ إِنِّى نَذَرْتُ لَكَ مَا فِى بَطْنِى مُحَرَّرًا
فَتَقَبَّلْ مِنِّىٓ إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٣٥﴾ فَلَمَّا وَضَعَتْهَا
قَالَتْ رَبِّ إِنِّى وَضَعْتُهَآ أُنثَىٰ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا وَضَعَتْ وَلَيْسَ
ٱلذَّكَرُ كَٱلْأُنثَىٰ وَإِنِّى سَمَّيْتُهَا مَرْيَمَ وَإِنِّىٓ أُعِيذُهَا بِكَ وَذُرِّيَّتَهَا
مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ ٱلرَّجِيمِ ﴿٣٦﴾ فَتَقَبَّلَهَا رَبُّهَا بِقَبُولٍ حَسَنٍ
وَأَنۢبَتَهَا نَبَاتًا حَسَنًا وَكَفَّلَهَا زَكَرِيَّا كُلَّمَا دَخَلَ عَلَيْهَا
زَكَرِيَّا ٱلْمِحْرَابَ وَجَدَ عِندَهَا رِزْقًا قَالَ يَٰمَرْيَمُ أَنَّىٰ لَكِ هَٰذَا
قَالَتْ هُوَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ إِنَّ ٱللَّهَ يَرْزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٣٧﴾

bolmagy Zekeriýýa tabşyrdy. Zekeriýýa näwagt onuň ýanyna mähraba (otagyna) girse, onuň (Merýemiň) ýanynda rysgal (ir-iýmiş) görýärdi. (Ol): «Eý, Merýem! Bular saňa nireden gelýär?» diýende, ol: «Bular Alla tarapyndan (gelýär). Takyk, Alla islänine bihasap rysgal eçiler» diýerdi.

Düşündiriş: Zekeriýýa pygamber bibi Merýemiň daýzasynyň ýanýoldaşydy. Aýatda hem aýdylyşy ýaly, Zekeriýýa bibi Merýeme gözegçilik edýärdi. Metjidiň içinden Merýeme ýörite bir otag taýýarlapdy. Zekeriýýa aleýhissalam Merýemiň otagyna giren wagty dürli ter we täze miweler görýärdi. Bular şol möwsümde ol sebitde ýetişmeýän miwelerdi. Şeýle hem bibi Merýeme rysgal gelýändigini habar beren bu aýat keramatyň hakykatdygyna-da delildir.

هُنَالِكَ دَعَا زَكَرِيَّا رَبَّهُ قَالَ رَبِّ هَبْ لِي مِن لَّدُنكَ
ذُرِّيَّةً طَيِّبَةً إِنَّكَ سَمِيعُ الدُّعَاءِ ٣٨ فَنَادَتْهُ الْمَلَٰٓئِكَةُ
وَهُوَ قَائِمٌ يُصَلِّي فِي الْمِحْرَابِ أَنَّ اللَّهَ يُبَشِّرُكَ بِيَحْيَىٰ مُصَدِّقًا بِكَلِمَةٍ
مِّنَ اللَّهِ وَسَيِّدًا وَحَصُورًا وَنَبِيًّا مِّنَ الصَّالِحِينَ ٣٩ قَالَ رَبِّ
أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَامٌ وَقَدْ بَلَغَنِيَ الْكِبَرُ وَامْرَأَتِي عَاقِرٌ قَالَ
كَذَٰلِكَ اللَّهُ يَفْعَلُ مَا يَشَاءُ ٤٠ قَالَ رَبِّ اجْعَل لِّي آيَةً
قَالَ آيَتُكَ أَلَّا تُكَلِّمَ النَّاسَ ثَلَاثَةَ أَيَّامٍ إِلَّا رَمْزًا وَاذْكُر
رَّبَّكَ كَثِيرًا وَسَبِّحْ بِالْعَشِيِّ وَالْإِبْكَارِ ٤١ وَإِذْ قَالَتِ
الْمَلَٰٓئِكَةُ يَا مَرْيَمُ إِنَّ اللَّهَ اصْطَفَاكِ وَطَهَّرَكِ وَاصْطَفَاكِ
عَلَىٰ نِسَاءِ الْعَالَمِينَ ٤٢ يَا مَرْيَمُ اقْنُتِي لِرَبِّكِ وَاسْجُدِي وَارْكَعِي
مَعَ الرَّاكِعِينَ ٤٣ ذَٰلِكَ مِنْ أَنبَاءِ الْغَيْبِ نُوحِيهِ إِلَيْكَ وَمَا
كُنتَ لَدَيْهِمْ إِذْ يُلْقُونَ أَقْلَامَهُمْ أَيُّهُمْ يَكْفُلُ مَرْيَمَ
وَمَا كُنتَ لَدَيْهِمْ إِذْ يَخْتَصِمُونَ ٤٤ إِذْ قَالَتِ الْمَلَٰٓئِكَةُ
يَا مَرْيَمُ إِنَّ اللَّهَ يُبَشِّرُكِ بِكَلِمَةٍ مِّنْهُ اسْمُهُ الْمَسِيحُ عِيسَى
ابْنُ مَرْيَمَ وَجِيهًا فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَمِنَ الْمُقَرَّبِينَ ٤٥

وَيُكَلِّمُ

38. Zekeriýýa ol ýerde Perwerdigärine dileg edip: «Eý, Perwerdigärim! Maňa Öz tarapyňdan päk zürýat nesip eýle! Takyk, Sen dilegleri eşidýänsiň!» diýdi.

39. Ol (Zekeriýýa) mährapda namaz okap durka, perişdeler oňa ýüzlenip: «Alla saňa Alla tarapyndan gelen kelemäni (sözi) tassyklaýjy, (öz kowumyna) hojaýyn, (nebsiniň arzuwlaryndan) özüni saklaýan we salyh pygamberlerden boljak Ýahýany (berjekdigi) bilen hoş habar berýär» diýdiler.

Düşündiriş: Tefsir alymlarynyň aglabasynyň pikirine görä, bu aýatdaky «keleme» (söz) diýilmeginden maksat Isa pygamberdir.

40. Ol (Zekeriýýa): «Eý, Perwerdigärim! Meniň nädip oglum bolsun, gojalyk başyma çökdi, aýalym bolsa önelgesiz!» diýdi. Ol (Alla): «Ine, şeýdip, Alla islän zadyny eder» diýdi.

41. Zekeriýýa: «Eý, Perwerdigärim! Maňa (oglumyň boljakdygy barada) bir alamat ber!» diýende, Ol (Alla): «Seniň alamatyň seniň üç günläp ynsanlar bilen gepleşmezligiňdir, diňe ümläp (düşünişip bilersiň). Perwerdigäriňi köp ýatla, Ony ertir-agşam tesbih et!» diýdi.

42. Perişdeler: «Eý, Merýem! Alla seni saýlady, seni päkize eýledi we seni älem-jahanyň ähli zenanlaryndan saýlap (mertebäňi belent etdi)» diýipdiler.

43. Eý, Merýem! Perwerdigäriňe tabyn bol, sežde et we rukug edýänler bilen rukug et (egil)!

44. Ine, bular Biziň saňa wahyý eden gaýypdan gelen habarlarymyzdyr. Olar Merýeme kimiň howandarlyk etjekdigi barada galamlaryny zyňyp (bije atýarkalar) we biri-birleri bilen jedelleşýärkäler, sen olaryň ýanlarynda däldiň.

45. Perişdeler (oňa): «Eý, Merýem! Alla saňa ady Merýem ogly Isa Mesih bolan, bu dünýäde-de, ahyretde-de mertebesi beýik, (Allanyň iň) ýakyn (bendelerinden) bolan Özünden bolan bir keleme (söz) bilen buşlaýar.

Düşündiriş: Allatagala Isa pygamberi ýaradanda oňa «Bol!» diýipdir welin, ol ene göwresinde peýda bolup, dünýä inipdir. Şol sözden dünýä inendigi üçin hem Isa pygambere «Allanyň sözi» diýilýär.

وَيُكَلِّمُ النَّاسَ فِي الْمَهْدِ وَكَهْلًا وَمِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٤٦﴾ قَالَتْ
رَبِّ أَنَّى يَكُونُ لِي وَلَدٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِي بَشَرٌ قَالَ كَذَٰلِكِ اللَّهُ
يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ إِذَا قَضَىٰ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُن فَيَكُونُ ﴿٤٧﴾
وَيُعَلِّمُهُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَالتَّوْرَاةَ وَالْإِنجِيلَ ﴿٤٨﴾
وَرَسُولًا إِلَىٰ بَنِي إِسْرَائِيلَ أَنِّي قَدْ جِئْتُكُم بِآيَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ أَنِّي
أَخْلُقُ لَكُم مِّنَ الطِّينِ كَهَيْئَةِ الطَّيْرِ فَأَنفُخُ فِيهِ فَيَكُونُ طَيْرًا
بِإِذْنِ اللَّهِ وَأُبْرِئُ الْأَكْمَهَ وَالْأَبْرَصَ وَأُحْيِي الْمَوْتَىٰ بِإِذْنِ اللَّهِ
وَأُنَبِّئُكُم بِمَا تَأْكُلُونَ وَمَا تَدَّخِرُونَ فِي بُيُوتِكُمْ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٤٩﴾
وَمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيَّ مِنَ التَّوْرَاةِ وَلِأُحِلَّ لَكُم
بَعْضَ الَّذِي حُرِّمَ عَلَيْكُمْ وَجِئْتُكُم بِآيَةٍ مِّن
رَّبِّكُمْ فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿٥٠﴾ إِنَّ اللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمْ
فَاعْبُدُوهُ هَٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٥١﴾ فَلَمَّا أَحَسَّ عِيسَىٰ
مِنْهُمُ الْكُفْرَ قَالَ مَنْ أَنصَارِي إِلَى اللَّهِ قَالَ الْحَوَارِيُّونَ
نَحْنُ أَنصَارُ اللَّهِ آمَنَّا بِاللَّهِ وَاشْهَدْ بِأَنَّا مُسْلِمُونَ ﴿٥٢﴾

46. Ol sallançakda-da, kemala gelende-de, ynsanlar bilen gepleşer we salyhlardan bolar» diýdiler.

47. Ol (Merýem): «Eý, Perwerdigärim! Maňa hiç bir ynsan (erkek) degmedi, meniň nädip çagam bolup biler?» diýende, (Alla): «Alla islän zadyny ýaradýandyr. Ol bir işiň bolmagyny islese, oňa (diňe) «Bol!» diýer, ol hem dessine (peýda) bolar» diýdi.

48. Ol (Alla) oňa (Isa) kitaby (ýazmagy), hikmeti, Töwraty we Injili öwreder.

49. (Ony) ysraýyl ogullaryna ilçi edip iberer. (Isa olara şeýle diýdi): «Takyk, men size Perwerdigäriňizden bir aýat (mugjyza) getirdim. Takyk, men size palçykdan guşuň şekiline meňzeýän bir zat ýasap, oňa üflärin. Ol Allanyň rugsady bilen şolbada (janly) guş bolup (uçar). (Şeýle-de) men Allanyň rugsady bilen dogabitdi köri we pis kesellini sagaldyp, ölüleri direlderin. Size öýleriňizde näme iýýändigiňizi we näme ýygnap goýandygyňyzy hem habar bererin. Eger mömin bolsaňyz, takyk, munda siziň üçin ybrat bardyr.

50. Men özümden öňki Töwraty tassyklamak we size (Musanyň dininde) haram edilen käbir zatlary halal etmek üçin geldim. Men size Perwerdigäriňizden bir alamat (mugjyza) getirdim. Bes, siz Alladan gorkuň we maňa tabyn boluň!

51. Takyk, Alla meniň Perwerdigärimdir, siziň-de Perwerdigäriňizdir. Bes, Oňa ybadat ediň! Ine, bu dogry ýoldur».

52. Isa olardan küpüri aňanda: «Allanyň (ýolunda) meniň kömekçilerim kimler?» diýdi. Hawarylar (şägirtleri): «Allanyň (ýolunda) kömekçiler bizdiris. Biz Alla iman getirdik. (Eý, Isa!) Sen biziň musulmandygymyza şaýat bol!

رَبَّنَا آمَنَّا بِمَا أَنزَلْتَ وَاتَّبَعْنَا الرَّسُولَ فَاكْتُبْنَا مَعَ الشَّاهِدِينَ
٥٣ وَمَكَرُوا وَمَكَرَ اللَّهُ وَاللَّهُ خَيْرُ الْمَاكِرِينَ ٥٤
إِذْ قَالَ اللَّهُ يَا عِيسَىٰ إِنِّي مُتَوَفِّيكَ وَرَافِعُكَ إِلَيَّ وَمُطَهِّرُكَ مِنَ
الَّذِينَ كَفَرُوا وَجَاعِلُ الَّذِينَ اتَّبَعُوكَ فَوْقَ الَّذِينَ كَفَرُوا
إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ ثُمَّ إِلَيَّ مَرْجِعُكُمْ فَأَحْكُمُ بَيْنَكُمْ
فِيمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ٥٥ فَأَمَّا الَّذِينَ كَفَرُوا
فَأُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَمَا لَهُم مِّن نَّاصِرِينَ
٥٦ وَأَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فَيُوَفِّيهِمْ
أُجُورَهُمْ وَاللَّهُ لَا يُحِبُّ الظَّالِمِينَ ٥٧ ذَٰلِكَ نَتْلُوهُ عَلَيْكَ
مِنَ الْآيَاتِ وَالذِّكْرِ الْحَكِيمِ ٥٨ إِنَّ مَثَلَ عِيسَىٰ عِندَ
اللَّهِ كَمَثَلِ آدَمَ خَلَقَهُ مِن تُرَابٍ ثُمَّ قَالَ لَهُ كُن فَيَكُونُ
٥٩ الْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُن مِّنَ الْمُمْتَرِينَ ٦٠ فَمَنْ حَاجَّكَ
فِيهِ مِن بَعْدِ مَا جَاءَكَ مِنَ الْعِلْمِ فَقُلْ تَعَالَوْا نَدْعُ أَبْنَاءَنَا
وَأَبْنَاءَكُمْ وَنِسَاءَنَا وَنِسَاءَكُمْ وَأَنفُسَنَا
وَأَنفُسَكُمْ ثُمَّ نَبْتَهِلْ فَنَجْعَل لَّعْنَتَ اللَّهِ عَلَى الْكَاذِبِينَ ٦١

إِنَّ هَٰذَا

53. Eý, Perwerdigärimiz! Biz inderen kitabyňa iman getirip, pygambere uýduk. Biz şaýatlar bilen bile ýaz!» diýdiler.

54. Olar (ýahudylar Isany öldürjek bolup) hile (duzak) gurdular. Alla olaryň hilelerini (hile bilen) puja çykardy. Alla hileleri (iň) haýyrly (güýçli) puja çykaryjydyr.

55. Alla (şeýle) diýdi: «Eý, Isa! (Ajalyň gelende) seniň janyňy (olar däl) Men alaryn, seni Öz ýanyma galdyraryn. Seni inkär edenlerden (halas edip) päklige çykararyn we saňa tabyn bolanlary, tä kyýamata çenli inkär edenlerden üstün ederin. Soň siz Maňa gaýdyp gelersiňiz. Bes, Men (şol wagt) siziň araňyzda çaprazlyga düşen zatlaryňyz hakda höküm bererin.

56. Bes, inkär edenlere bolsa bu dünýäde we ahyretde ýowuz azap bilen azap bererin. Olaryň (halas etjek) kömekçileri hem ýokdur.

57. Emma iman getirip, salyh amal edenlere bolsa, (Alla) olaryň sylaglaryny doly berer. Alla zalymlary halaýan däldir».

58. (Eý, Muhammet!) Bulary Biz saňa (beýan edilen) aýatlardan hem-de hikmetli Zikirden (Kurandan) okap berýäris.

59. Takyk, Allanyň ýanynda Isanyň ýagdaýy Adam (atanyň) ýagdaýy ýalydyr. Alla (Adamy) toprakdan ýaratdy, soň oňa «Bol!» diýdi. Ol hem dessine (peýda) boldy.

60. Bu hakykat (saňa) Perwerdigäriňden (gelendir). Sen güman edijilerden bolma!

61. Saňa ylymdan (munça alamatlar) geleninden soň, kim seniň bilen ol (Isa) hakynda dawalaşsa, (oňa): «Hany geliň, ogullarymyzy we ogullaryňyzy, aýallarymyzy we aýallaryňyzy, biz özümizi we siz hem özüňizi çagyryp, soň hem zary-tazarrug edip, (bu meselede) Allanyň näletiniň ýalançylaryň üstüne (inmegini) diläliň!» diý.

Düşündiriş: Bu aýata iki tarapyň haýsydyr bir meselede jedelleşip, bir karara gelip bilmeseler, haýsy tarap ýalançy bolsa, Allanyň oňa nälet etmegini bütin kalbyň bilen islemek manysynda «näletleme aýaty» diýilýär.



62. Takyk, saňa aýdylan bu (habarlar), elbetde, hakykatdyr. Alladan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Takyk, Alla Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

63. Eger olar ýüz öwürseler, takyk, Alla ol bozgaklary (anyk) bilýändir.

64. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Eý, ähli-kitap! Geliň, biziň siziň bilen araňyzda deň (manyda) bolan (şu) sözi (kabul edeliň): «Alladan başgasyna ybadat etmäliň. Oňa hiç zady şärik goşmalyň, Alladan başga (käbir ynsanlaryň toslan zatlaryny kabul edip), biri-birlerimizi perwerdigärler edinmäliň (hudaýlaşdyrmalyň)». Eger (olar ýene-de) ýüz öwürseler: «(Eý, kapyrlar!) Biziň musulmandygymyza şaýat boluň!» diýiň.

65. Eý, ähli-kitap! Näme üçin Ybraýym hakda (ol biziň dinimizden diýip) jedelleşýärsiňiz? Töwrat we Injil ondan soň inmedimi eýsem? Heý, siz akyl ýetirmeýärsiňizmi?

66. Siz (sähelçe) bilýan zadyňyz (barada) jedelleşdiňiz (diýeli), emma hiç zat bilmeýän zadyňyz barada näme üçin jedelleşýärsiňiz? Alla (dogrusyny) bilýändir, siz bilmersiňiz.

Düşündiriş: Ýahudylar bilen nasranylar öz aralarynda Ybraýym aleýhissalamyň ýahudy ýa-da nasranydygy barada jedel eder ekenler. Bu aýat olaryň bu pikirlerini ret edýär. Sebäbi ýahudylyk we nasranylyk Ybraýym aleýhissalamdan soň dörän dindir.

67. Ybraýym ýahudy-da, nasrany-da däldi. Emma ol hanyf (hak dinde) bolan musulmandy we Alla şärik goşanlardan däldi.

68. Takyk, Ybraýyma ynsanlaryň (arasynda) iň ýakyny oňa tabyn bolanlar bilen bu pygambere (Muhammede) iman getirenlerdir. Alla möminleriň dostudyr.

69. Ähli-kitapdan bir topar siziň (diniňizden) azaşmagyňyzy isledi. (Emma) olar özlerinden başga hiç kimi azaşdyryp bilmezler. (Muny) özleri hem aňmaýarlar.

70. Eý, ähli-kitap! Siz (Töwratda we Injilde hakykaty) görüp durkaňyz, näme üçin Allanyň aýatlaryny inkär edýärsiňiz?

يا أهل الكتاب لم تلبسون الحق بالباطل وتكتمون
الحق وأنتم تعلمون ﴿٧١﴾ وقالت طائفة من أهل الكتاب
آمنوا بالذي أنزل على الذين آمنوا وجه النهار واكفروا
آخره لعلهم يرجعون ﴿٧٢﴾ ولا تؤمنوا إلا لمن تبع دينكم
قل إن الهدى هدى الله أن يؤتى أحد مثل ما أوتيتم أو
يحاجوكم عند ربكم قل إن الفضل بيد الله
يؤتيه من يشاء والله واسع عليم ﴿٧٣﴾ يختص برحمته من
يشاء والله ذو الفضل العظيم ﴿٧٤﴾ ومن أهل الكتاب
من إن تأمنه بقنطار يؤده إليك ومنهم من إن تأمنه بدينار
لا يؤده إليك إلا ما دمت عليه قائما ذلك بأنهم قالوا ليس
علينا في الأميين سبيل ويقولون على الله الكذب وهم
يعلمون ﴿٧٥﴾ بلى من أوفى بعهده واتقى فإن الله يحب المتقين
﴿٧٦﴾ إن الذين يشترون بعهد الله وأيمانهم ثمنا قليلا
أولئك لا خلاق لهم في الآخرة ولا يكلمهم الله ولا
ينظر إليهم يوم القيامة ولا يزكيهم ولهم عذاب أليم ﴿٧٧﴾

وإن

71. Eý, ähli-kitap! Näme üçin hakykaty nähak bilen gaştyşdyrýarsyňyz we bilip durkaňyz hakykaty gizleýärsiňiz?

Düşündiriş: Haýbar ýahudylaryndan on iki adamdan ybarat ruhanylar topary agyz birikdirip irden ýalandan yslamy kabul eden bolýarlar. Agşamrak bolsa, öz kitaplaryny okandyklaryny we hezreti Muhammediň pygamberligine degişli hiç hili habara gabat gelmändiklerini aýdyp, yslamdan ýüz öwürýärler. Şeýlelik bilen olar musulmanlaryň arasynda şübhe döredip, olaryň hem dinden çykmaklaryna sebäp bolmak isleýärdiler. Aşakdaky aýatlar bu waka yşarat edýär.

72. Ähli-kitapdan (ýahudylardan) bir topar (birek-birege): «Iman getirenlere (musulmanlara) inderilen (Kurana) günüň başynda (irden) iman getireliň, soňunda-da (agşamara) hem (olarda şübhe döräp, dinlerinden) ýüz öwürmekleri üçin inkär edeliň.

73. Siz öz diniňize tabyn bolandan başga hiç kime (bu syry) ynanmaň!» diýdiler. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Takyk, dogry ýol (diňe) Allanyň ýoludyr. Siz özüňize berlene meňzeş zadyň (kitabyň) başga birine (Muhammet ymmatyna) hem berilmeginden ýa-da Perwerdigäriňiziň huzurynda özüňize garşy delil (hökmünde) getirer öýtdüňizmi?». (Ýene-de) aýt: «Takyk, pazly-kerem Allanyň elindedir, ony islänine berer. Allanyň (pazly-keremi) giňdir, (ähli zady) bilýändir.

74. Ol (Alla) Öz rahmeti (pygamberligi) bilen islänini tapawutly eder. Alla uly pazly-kerem eýesidir!».

75. Ähli-kitapdan özüne harwar-harwar altyn amanat goýsaň-da, ony saňa (elini batyrman) doly gaýtaryp berýänler hem bar. Emma olaryň içinde eger ýekeje dinar (altyn) amanat goýsaň hem, başynda dikilip durmasaň, saňa gaýtaryp bermeýänler hem bar. Munuň (sebäbi), olar: «Ümmiler (ähli-kitap bolmadyk butparaz araplaryň garşysyna näme etsek bolýar, onuň) üçin bize hiç hili ýol (sorag) ýokdur» diýdiler. Olar bilip dursalar hem, Alla hakda (toslap) ýalan sözleýärler.

76. Ýok! (Hakykat beýle däldir). Kim ähti-peýmanyna wepaly bolup, (erbet işlerden) saklansa, bes, takyk, Alla takwalary halaýandyr.

77. Takyk, Alla beren ähti-peýmanyna we kasamlaryna (derek) az bir puly (bähbidi) satyn alanlaryň (bozanlaryň) ahyretde nesibeleri ýokdur. Kyýamat gününde Alla olar bilen gepleşmez, olara (rahmet nazary bilen) seretmez we olary aklamaz (ýalkamaz). Olara jebir-jepaly azap bardyr.

وَإِنَّ مِنْهُمْ لَفَرِيقًا يَلْوُونَ أَلْسِنَتَهُمْ بِالْكِتَابِ
لِتَحْسَبُوهُ مِنَ الْكِتَابِ وَمَا هُوَ مِنَ الْكِتَابِ وَيَقُولُونَ
هُوَ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ وَمَا هُوَ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ وَيَقُولُونَ عَلَى اللَّهِ
الْكَذِبَ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٧٨﴾ مَا كَانَ لِبَشَرٍ
أَنْ يُؤْتِيَهُ اللَّهُ الْكِتَابَ وَالْحُكْمَ وَالنُّبُوَّةَ ثُمَّ يَقُولَ
لِلنَّاسِ كُونُوا عِبَادًا لِي مِنْ دُونِ اللَّهِ وَلَٰكِنْ كُونُوا
رَبَّانِيِّينَ بِمَا كُنْتُمْ تُعَلِّمُونَ الْكِتَابَ وَبِمَا كُنْتُمْ
تَدْرُسُونَ ﴿٧٩﴾ وَلَا يَأْمُرَكُمْ أَنْ تَتَّخِذُوا الْمَلَائِكَةَ
وَالنَّبِيِّينَ أَرْبَابًا أَيَأْمُرُكُمْ بِالْكُفْرِ بَعْدَ إِذْ أَنْتُمْ مُسْلِمُونَ ﴿٨٠﴾
وَإِذْ أَخَذَ اللَّهُ مِيثَاقَ النَّبِيِّينَ لَمَا آتَيْتُكُمْ مِنْ كِتَابٍ وَحِكْمَةٍ
ثُمَّ جَاءَكُمْ رَسُولٌ مُصَدِّقٌ لِمَا مَعَكُمْ لَتُؤْمِنُنَّ بِهِ وَلَتَنْصُرُنَّهُ قَالَ
أَأَقْرَرْتُمْ وَأَخَذْتُمْ عَلَىٰ ذَٰلِكُمْ إِصْرِي قَالُوا أَقْرَرْنَا قَالَ
فَاشْهَدُوا وَأَنَا مَعَكُمْ مِنَ الشَّاهِدِينَ ﴿٨١﴾ فَمَنْ تَوَلَّىٰ بَعْدَ ذَٰلِكَ
فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْفَاسِقُونَ ﴿٨٢﴾ أَفَغَيْرَ دِينِ اللَّهِ يَبْغُونَ وَلَهُ أَسْلَمَ
مَنْ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ طَوْعًا وَكَرْهًا وَإِلَيْهِ يُرْجَعُونَ ﴿٨٣﴾

78. Takyk, olardan (ähli-kitapdan) kitapda (ýazylan) bolmasa hem, siziň kitapda (ýazylandyr) öýtmegiňiz üçin kitaby (okaýan mahallary) dillerini aýnadyp (käbir sözleri üýtgedip okaýan) bir topar bardyr. Olar (okaýan zatlary) Alla tarapyndan bolmasa hem: «Bu Alla tarapyndandyr» diýerler. Olar bilip dursalar hem, Alla hakda (toslap) ýalan sözleýärler.

79. Alla tarapyndan özüne kitap, hikmet we pygamberlik berlen hiç bir adamyň ynsanlara (ýüzlenip): «Alladan başga maňa gul boluň!» diýmegi mümkin däldir. (Ol ynsanlara) diňe: «Okap öwrenýän we size öwredýän şol kitabyňyzda (aýdylyşy) ýaly rabbany (takwa alymlar) boluň!» (diýer).

80. (Hiç bir pygamber) siziň perişdeleri we pygamberleri Perwerdigärler edinmegiňizi emir etmez. Siz musulman bolanyňyzdan soň, heý-de ol size küpüri emir edermi?

81. Alla pygamberlerden: «Kasam bolsun! Size kitap we hikmet berenimden soň, siziň ýanyňyzdaky kitaby tassyklaýjy bir pygamber gelende, hökman oňa ynanyp, ony goldaýjy bolmalysyňyz» diýip söz alypdy. (Alla): «Siz ykrar etdiňizmi we Meniň size bu ähdi-peýmanymy (kabul edip) aldyňyzmy?» diýende, (olar): «Ykrar (kabul) etdik» diýdiler. (Alla): «Siz (biri-biriňize we ymmatlaryňyza) şaýat boluň, Men hem siziň bilen birlikde (bu ykraryňyza) şaýatlyk edýärin» diýdi.

82. Indi kim mundan soň (hakdan) ýüz öwürse, olar pasyklaryň hut özleridir.

83. Asmanlardaky we ýerdäki ähli zatlar öz erkine ýa-da mejbury ýagdaýda (isleseň, islemeseň) Alla tabynkalar (ähli-kitapdan bolanlar) Allanyň dininden başga (din) gözleýärlermi? (Hemmeler ahyry) Oňa (Alla) gaýdyp bararlar.

قُلۡ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ عَلَيۡنَا وَمَآ أُنزِلَ عَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ
وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَٱلۡأَسۡبَاطِ وَمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ
وَٱلنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمۡ لَا نُفَرِّقُ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّنۡهُمۡ وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ٨٤
وَمَن يَبۡتَغِ غَيۡرَ ٱلۡإِسۡلَٰمِ دِينٗا فَلَن يُقۡبَلَ مِنۡهُ وَهُوَ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ
مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٨٥ كَيۡفَ يَهۡدِي ٱللَّهُ قَوۡمٗا كَفَرُواْ بَعۡدَ
إِيمَٰنِهِمۡ وَشَهِدُوٓاْ أَنَّ ٱلرَّسُولَ حَقّٞ وَجَآءَهُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُۚ وَٱللَّهُ
لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٨٦ أُوْلَٰٓئِكَ جَزَآؤُهُمۡ أَنَّ عَلَيۡهِمۡ
لَعۡنَةَ ٱللَّهِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلنَّاسِ أَجۡمَعِينَ ٨٧ خَٰلِدِينَ
فِيهَا لَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمُ ٱلۡعَذَابُ وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٨٨ إِلَّا
ٱلَّذِينَ تَابُواْ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ وَأَصۡلَحُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ
٨٩ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بَعۡدَ إِيمَٰنِهِمۡ ثُمَّ ٱزۡدَادُواْ
كُفۡرٗا لَّن تُقۡبَلَ تَوۡبَتُهُمۡ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلضَّآلُّونَ
٩٠ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَمَاتُواْ وَهُمۡ كُفَّارٞ
فَلَن يُقۡبَلَ مِنۡ أَحَدِهِم مِّلۡءُ ٱلۡأَرۡضِ ذَهَبٗا وَلَوِ ٱفۡتَدَىٰ بِهِۦٓۗ
أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٩١

لَن تَنَالُواْ

84. (Olara): «Biz Alla, özümize inderilene (Kurana), Ybraýyma, Ysmaýyla, Yshaga, Ýakuba we onuň neberesine inderilenlere, özleriniň Perwerdigäri tarapyndan Musa, Isa we (ähli) pygamberlere berlenlere iman getirdik. Biz olary birek-birekden aýra tutmaýarys we biz Oňa (Alla) boýun egenlerdendiris» diýip aýt.

85. Kim yslamdan başga din gözlese, (bilip goýsun), ondan (başga din) hiç haçan kabul edilmez we ol ahyretde hem zyýana galanlardan bolar.

86. Özlerine äşgär deliller gelip, pygamberiň hakdygyna şaýat bolup, iman getirenlerinden soň kapyr bolan kowumy Alla nädip dogry ýola gönükdirsin? Alla zalymlar kowumyny dogry ýola gönükdirmez.

87. Ine, bularyň jezalary olaryň Allanyň, perişdeleriň we ähli ynsanlaryň näletine galmaklarydyr.

88. Olar bu (näletiň) içinde (ebedi) galarlar. Olaryň azaby ýeňilleşdirilmez, hiç kim olara nazar etmez.

89. Emma mundan soň toba edip, (özlerini) düzedenler (nälete galmazlar). Bes, takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

90. Imanlaryndan soň inkär edip, soň hem küpürde aşa gidenleriň tobalary hiç haçan kabul edilmez. Olar ýoldan azaşanlaryň hut özleridir.

91. Takyk, inkär edip, kapyr bolup jan berenleriň halas bolmak üçin ýer ýüzüne (dünýä) barabar altyn fidýe (töleg) berseler hem, olaryň hiç haýsyndan kabul edilmez. Olara jebir-jepaly azap bardyr we olara kömek etjek hem ýokdur.



لَن تَنَالُوا الْبِرَّ حَتَّىٰ تُنفِقُوا مِمَّا تُحِبُّونَ ۚ وَمَا تُنفِقُوا مِن شَيْءٍ
فَإِنَّ اللَّهَ بِهِ عَلِيمٌ ﴿٩٢﴾ كُلُّ الطَّعَامِ كَانَ حِلًّا لِّبَنِي
إِسْرَائِيلَ إِلَّا مَا حَرَّمَ إِسْرَائِيلُ عَلَىٰ نَفْسِهِ مِن قَبْلِ أَن تُنَزَّلَ التَّوْرَاةُ ۗ
قُلْ فَأْتُوا بِالتَّوْرَاةِ فَاتْلُوهَا إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٩٣﴾ فَمَنِ
افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ مِن بَعْدِ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ
الظَّالِمُونَ ﴿٩٤﴾ قُلْ صَدَقَ اللَّهُ ۗ فَاتَّبِعُوا مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا
وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٩٥﴾ إِنَّ أَوَّلَ بَيْتٍ وُضِعَ لِلنَّاسِ
لَلَّذِي بِبَكَّةَ مُبَارَكًا وَهُدًى لِّلْعَالَمِينَ ﴿٩٦﴾ فِيهِ آيَاتٌ
بَيِّنَاتٌ مَّقَامُ إِبْرَاهِيمَ ۖ وَمَن دَخَلَهُ كَانَ آمِنًا ۗ وَلِلَّهِ عَلَى
النَّاسِ حِجُّ الْبَيْتِ مَنِ اسْتَطَاعَ إِلَيْهِ سَبِيلًا ۚ وَمَن كَفَرَ
فَإِنَّ اللَّهَ غَنِيٌّ عَنِ الْعَالَمِينَ ﴿٩٧﴾ قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لِمَ تَكْفُرُونَ
بِآيَاتِ اللَّهِ وَاللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا تَعْمَلُونَ ﴿٩٨﴾ قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ
لِمَ تَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ مَنْ آمَنَ تَبْغُونَهَا عِوَجًا وَأَنتُمْ شُهَدَاءُ ۗ
وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٩٩﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِن تُطِيعُوا
فَرِيقًا مِّنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ يَرُدُّوكُم بَعْدَ إِيمَانِكُمْ كَافِرِينَ ﴿١٠٠﴾

92. Siz öz söýýän zatlaryňyzdan Alla ýolunda haýyr-sahawat etmeseňiz, (iň uly) ýagşylyga (jennete) gowşup bilmersiňiz. Siz näme haýyr-sahawat etseňiz, takyk, Alla ony (hökman) bilýändir.

93. Töwrat inderilmezden öň, Ysraýylyň (Ýakubyň) özüne haram eden zatlaryndan başga, ähli (görnüşli) tagamlar ysraýyl ogullaryna halal edilipdi. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Eger dogruçyl bolsaňyz, Töwraty getirip, ony okaň!».

94. Bes, mundan soň kim Allanyň adyndan ýalan toslasa, ine, olar zalymlaryň hut özleridir.

95. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Alla dogry sözledi. Bes, hanyf (hak din) bolan Ybraýymyň dinine tabyn boluň! Ol (hiç haçan) Alla şärik goşanlardan bolmandy».

96. Takyk, ynsanlaryň (ybadat etmegi) üçin ýer ýüzünde gurlan ilkinji öý (bina) Mekgedäki ol mübärek we ynsanlary dogry ýola gönükdirýän (Käbedir).

97. Ol ýerde äşgär alamatlar we Ybraýymyň makamy bardyr. Kim ol ýere girse, hopwsuzlykda bolar. Ýoluna güýç ýetirenleriň (Allanyň) öýüne haj etmegi ynsanlaryň Allanyň öňündäki borjudyr. Kim (hajy) inkär etse, kapyr bolar. Takyk, Alla Baýdyr, älem-jahandaky (hiç zada mätäç däldir).

98. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Eý, ähli-kitap! Näme üçin Allanyň aýatlaryny inkär edýärsiňiz?! Alla edýän (ähli) işleriňize şaýatdyr».

99. Aýt: «Eý, ähli-kitap! Siz näme üçin (hakykaty) görüp durkaňyz, Allanyň ýolunda egrilik gözläp, iman getirenleri ondan sowmaga synanyşýarsyňyz? Alla siziň edýän işleriňizden gapyl däldir».

100. Eý, iman getirenler! Eger kitap berlenlerden bir topara uýsaňyz, olar sizi imanyňyzdan soň kapyrlara öwrerler.

وَكَيْفَ تَكْفُرُونَ وَأَنتُمْ تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ آيَاتُ اللَّهِ
وَفِيكُمْ رَسُولُهُ ۗ وَمَن يَعْتَصِم بِاللَّهِ فَقَدْ هُدِيَ إِلَىٰ صِرَاطٍ
مُّسْتَقِيمٍ ١٠١ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ حَقَّ تُقَاتِهِ
وَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم مُّسْلِمُونَ ١٠٢ وَاعْتَصِمُوا بِحَبْلِ اللَّهِ جَمِيعًا
وَلَا تَفَرَّقُوا ۚ وَاذْكُرُوا نِعْمَتَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ كُنتُمْ أَعْدَاءً فَأَلَّفَ
بَيْنَ قُلُوبِكُمْ فَأَصْبَحْتُم بِنِعْمَتِهِ إِخْوَانًا وَكُنتُمْ عَلَىٰ شَفَا حُفْرَةٍ
مِّنَ النَّارِ فَأَنقَذَكُم مِّنْهَا ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ آيَاتِهِ لَعَلَّكُمْ
تَهْتَدُونَ ١٠٣ وَلْتَكُن مِّنكُمْ أُمَّةٌ يَدْعُونَ إِلَى الْخَيْرِ وَيَأْمُرُونَ
بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنكَرِ ۚ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ١٠٤
وَلَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ تَفَرَّقُوا وَاخْتَلَفُوا مِن بَعْدِ مَا جَاءَهُمُ
الْبَيِّنَاتُ ۚ وَأُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٠٥ يَوْمَ تَبْيَضُّ
وُجُوهٌ وَتَسْوَدُّ وُجُوهٌ ۚ فَأَمَّا الَّذِينَ اسْوَدَّتْ وُجُوهُهُمْ أَكَفَرْتُم
بَعْدَ إِيمَانِكُمْ فَذُوقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ١٠٦ وَأَمَّا الَّذِينَ
ابْيَضَّتْ وُجُوهُهُمْ فَفِي رَحْمَةِ اللَّهِ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ١٠٧ تِلْكَ
آيَاتُ اللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ ۗ وَمَا اللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِّلْعَالَمِينَ ١٠٨

وَلِلَّهِ

101. Size Allanyň aýatlary okalýan, arañyzda Allanyň ilçisiniň hem bar wagty nädip siz inkär edip bilersiňiz? Kim Allanyň (dinine berk) ýapyşsa, bes, ol dogry ýola gönükdirilendir.

102. Eý, iman getirenler! Alladan Oňa mynasyp görnüşde (çyn ýürekden) gorkuň (Oňa garşy çykmakdan saklanyň) we diňe musulman ýagdaýda jan beriň!

103. Hemmäňiz bilelikde Allanyň ýüpüne (dinine) ykjam ýapyşyň, bölünişmäň! Allanyň özüňize beren nygmatlaryny ýatlaň! (Bir wagtlar) siz birek-birege duşmandyňyz, Ol (Alla) siziň kalplaryňyzyň arasyny birleşdirdi, siz hem onuň nygmatynyň (netijesinde) dogan bolduňyz. Siz otdan bir gorpuň erňeginde durkaňyz, Ol (Alla) sizi onuň (içine düşmekden) halas etdi. Alla siziň dogry ýola gelmegiňiz üçin, şeýdip, size Öz aýatlaryny beýan edýär.

Düşündiriş: Yslamdan öň Arap ýarymadasynda ynsan ýaşaýşynyň hiç bir gymmaty galmandy. Iň ownuk bir sebäbe görä hem ynsanlary çekinmän öldürer ekenler. Tire-taýpa söweşleriniň, öç alma we gan dawalarynyň soňy gelmeýärdi. Medinedäki ews we hazraç taýpalary 120 ýyllap dowamly söweşýärdiler. Yslam dininiň gelmeginiň netijesinde hem olar biri-birleri bilen ýaraşyp, dogan bolýarlar.

104. (Eý, musulmanlar!) Siziň (arañyzdan) haýra çagyrýan, ýagşylygy emir (wagyz-nesihat) edýän, erbetliklerden gaýtarýan bir (alymlar) topary bolsun! Ine, olar halas bolanlaryň hut özleridir.

105. Siz özlerine äşgär deliller geleninden soň bölünip, agzalalyga düşen (ähli-kitap) ýaly bolmaň! Ine, olar üçin uly azap bardyr.

106. (Ol) günde (kyýamatda) käbir ýüzler ap-ak bolar, käbir ýüzler gap-gara bolar. Bes, ýüzleri gap-gara bolanlara: «Imanyňyzdan soň inkär etdiňizmi? Bes, inkär edendigiňiz sebäpli, bu azaby dadyň!» (diýler).

107. Ýüzleri ap-ak bolanlar bolsa, Allanyň rahmetinde (nygmatynda) bolarlar. Olar ol ýerde ebedi galarlar.

108. Ine, bular Allanyň aýatlarydyr. Biz olary saňa (boş ýere däl-de) hak (we hikmet) bilen okap berýäris. Alla älem-jahandaky (ynsanlara) hiç hili nähaklyk etmek islemez.

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمٰوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ
(١٠٩) كُنْتُمْ خَيْرَ أُمَّةٍ أُخْرِجَتْ لِلنَّاسِ تَأْمُرُونَ
بِالْمَعْرُوفِ وَتَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنْكَرِ وَتُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَلَوْ آمَنَ
أَهْلُ الْكِتَابِ لَكَانَ خَيْرًا لَهُمْ مِنْهُمُ الْمُؤْمِنُونَ
وَأَكْثَرُهُمُ الْفَاسِقُونَ (١١٠) لَنْ يَضُرُّوكُمْ
إِلَّا أَذًى وَإِنْ يُقَاتِلُوكُمْ يُوَلُّوكُمُ الْأَدْبَارَ ثُمَّ
لَا يُنْصَرُونَ (١١١) ضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الذِّلَّةُ أَيْنَ مَا ثُقِفُوا إِلَّا
بِحَبْلٍ مِنَ اللَّهِ وَحَبْلٍ مِنَ النَّاسِ وَبَاءُو بِغَضَبٍ مِنَ اللَّهِ
وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الْمَسْكَنَةُ ذٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانُوا يَكْفُرُونَ
بِآيَاتِ اللَّهِ وَيَقْتُلُونَ الْأَنْبِيَاءَ بِغَيْرِ حَقٍّ ذٰلِكَ بِمَا عَصَوْا
وَكَانُوا يَعْتَدُونَ (١١٢) لَيْسُوا سَوَاءً مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ
أُمَّةٌ قَائِمَةٌ يَتْلُونَ آيَاتِ اللَّهِ آنَاءَ اللَّيْلِ وَهُمْ يَسْجُدُونَ (١١٣)
يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَيَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ
عَنِ الْمُنْكَرِ وَيُسَارِعُونَ فِي الْخَيْرَاتِ وَأُولٰئِكَ مِنَ الصَّالِحِينَ
(١١٤) وَمَا يَفْعَلُوا مِنْ خَيْرٍ فَلَنْ يُكْفَرُوهُ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِالْمُتَّقِينَ (١١٥)

109. Asmanlardaky we ýerdäki bar bolan (ähli) zat Allanyňkydyr we ähli işler (ahyry) Alla gaýdyp getiriler.

110. (Eý, musulmanlar!) Siz ynsanlaryň (ýagşylygy) üçin (öňe) çykarylan iň haýyrly ymmatsyňyz. Siz ýagşylygy emir (wagyz) edip, ýamanlygyň öňüni alyp, Alla ynanýarsyňyz. Käşgä, ähli-kitap hem iman getirsedi, elbetde, bu özleri üçin gowy bolardy. Olaryň (aralarynda) iman getirenler bardyr, (emma) olaryň aglabasy (ýoldan çykan) pasyklardyr.

111. Olar size ezýet berip (ynjytmakdan) başga hiç hili zyýan berip bilmezler. Eger olar siziň bilen söweşseler, arka öwrüp (gaçarlar). Soň olara hiç kim ýardam bermez.

112. Olar nirede bolsalar-da, Alladan gelen ýüpe (ähti-peýmana) we ynsanlaryň (möminleriň) ýüpüne (hemaýatyna) sygynmasalar, olara harlyk-zelillik (tagmasy) basylar. Olar Allanyň gazabyna duçar bolup, olara misginlik (tagmasy) basylandyr. Bu olaryň Allanyň aýatlaryny inkär edendikleri we nähak ýere pygamberi öldürendikleri sebäplidir. Bu hem olaryň (öňden bäri) asy bolup, hetden aşa geçendikleri üçindir.

113. Olaryň (ähli-kitabyň hemmesi) deň däldir. Ähli-kitapdan dogry ýolda bolup, gijelerine seždе edip, Allanyň aýatlaryny okaýan bir topar hem bardyr.

114. Olar Alla we ahyret gününe ynanyp, ýagşylygy emir (wagyz) edip, erbetligiň öňüni alyp, haýyrly işlere ylgaýarlar. Ine, olar salyhlardandyr.

115. (Olar) näme haýyr iş etseler, onuň (sogabyndan) mahrum bolmazlar. Alla takwalary gowy bilýändir.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن تُغۡنِيَ عَنۡهُمۡ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم
مِّنَ ٱللَّهِ شَيۡـًٔاۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١١٦
مَثَلُ مَا يُنفِقُونَ فِي هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا كَمَثَلِ رِيحٖ فِيهَا
صِرٌّ أَصَابَتۡ حَرۡثَ قَوۡمٖ ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فَأَهۡلَكَتۡهُۚ وَمَا
ظَلَمَهُمُ ٱللَّهُ وَلَٰكِنۡ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ١١٧ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
لَا تَتَّخِذُواْ بِطَانَةٗ مِّن دُونِكُمۡ لَا يَأۡلُونَكُمۡ خَبَالٗا وَدُّواْ مَا عَنِتُّمۡ
قَدۡ بَدَتِ ٱلۡبَغۡضَآءُ مِنۡ أَفۡوَٰهِهِمۡ وَمَا تُخۡفِي صُدُورُهُمۡ أَكۡبَرُۚ
قَدۡ بَيَّنَّا لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِۖ إِن كُنتُمۡ تَعۡقِلُونَ ١١٨ هَٰٓأَنتُمۡ
أُوْلَآءِ تُحِبُّونَهُمۡ وَلَا يُحِبُّونَكُمۡ وَتُؤۡمِنُونَ بِٱلۡكِتَٰبِ كُلِّهِۦ
وَإِذَا لَقُوكُمۡ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَوۡاْ عَضُّواْ عَلَيۡكُمُ ٱلۡأَنَامِلَ
مِنَ ٱلۡغَيۡظِۚ قُلۡ مُوتُواْ بِغَيۡظِكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ
١١٩ إِن تَمۡسَسۡكُمۡ حَسَنَةٞ تَسُؤۡهُمۡ وَإِن تُصِبۡكُمۡ سَيِّئَةٞ يَفۡرَحُواْ
بِهَاۖ وَإِن تَصۡبِرُواْ وَتَتَّقُواْ لَا يَضُرُّكُمۡ كَيۡدُهُمۡ شَيۡـًٔاۗ
إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا يَعۡمَلُونَ مُحِيطٞ ١٢٠ وَإِذۡ غَدَوۡتَ مِنۡ أَهۡلِكَ
تُبَوِّئُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ مَقَٰعِدَ لِلۡقِتَالِۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ١٢١

إِذۡ هَمَّت

116. Takyk, inkär edenleri Allanyň (azabyndan) ne olaryň gazananlary, ne-de perzentleri halas edip biler. Olar dowzahy bolup, ol ýerde ebedi galarlar.

117. (Ol kapyrlaryň) bu dünýäde eden haýyr-sahawatlarynyň mysaly (inkär edendikleri üçin) özlerine zulum eden bir kowumyň ekinlerini urup, ony zaýalan gazaply sowuk ýeliň ýagdaýy ýalydyr. (Dogrusy) Alla olara zulum etmedi, olar öz-özlerine zulum etdiler.

118. Eý, iman getirenler! Siz özüňizden (musulmanlardan) galanlaryny (kapyrlary) dost tutunmaň! (Sebäbi) olar (kapyrlar) size zyýan bermekde çetde durmazlar. (Olar) siziň kynçylyga düşmegiňizi islärler. Olaryň (size) kineleri agyzlaryndan çykýan (sözlerden) bellidir. Gursaklarynyň (ýürekleriniň) gizleýän zatlary (kineleri) bolsa has uludyr. Eger akylyňyzy ulanar bolsaňyz, bes, Biz size aýatlarymyzy beýan etdik.

119. (Haýp), siz olary (kapyrlary) söýýärsiňiz. (Emma) siz ähli (ylahy) kitaplara iman getirseňiz hem, olar sizi söýmezler. Olar siz bilen ýüzbe-ýüz bolanlarynda: «Biz ynandyk!» diýerler. Öz-özleri galanlarynda bolsa, size besleýän kineleri sebäpli, barmaklarynyň uçlaryny dişlärler. (Olara): «Kinäňiz bilen jan beriň! Alla gursaklardakyny (ýüreklerdäkini) doly bilýändir» diýip aýt.

120. Siziň bir gowulyga (nygmata) gowuşmagyňyz olary gynandyrar. Eger size bir erbetlik (kynçylyk) gelse (welin), şatlanarlar. (Ýöne) eger siz sabyr etseňiz we (Alladan) gorksaňyz, olaryň guran hilesi size (hiç hili) zyýan ýetirip bilmez. Takyk, Alla olaryň edýän işlerini (Özüniň ylmy bilen) gurşap alandyr.

121. (Eý, Muhammet!) Sen (bir gezek) säher bilen maşgalaňdan (aýrylyp), möminleri söweş ýerlerine ýerleşdirmek üçin (Medineden) ýola çykypdyň. Alla (ähli zady) eşidýändir, bilýändir.

إِذْ هَمَّت طَّائِفَتَانِ مِنكُمْ أَن تَفْشَلَا وَاللَّهُ وَلِيُّهُمَا ۗ وَعَلَى
اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٢٢﴾ وَلَقَدْ نَصَرَكُمُ اللَّهُ
بِبَدْرٍ وَأَنتُمْ أَذِلَّةٌ ۖ فَاتَّقُوا اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٢٣﴾
إِذْ تَقُولُ لِلْمُؤْمِنِينَ أَلَن يَكْفِيَكُمْ أَن يُمِدَّكُمْ رَبُّكُم
بِثَلَاثَةِ آلَافٍ مِّنَ الْمَلَائِكَةِ مُنزَلِينَ ﴿١٢٤﴾ بَلَىٰ ۚ إِن تَصْبِرُوا
وَتَتَّقُوا وَيَأْتُوكُم مِّن فَوْرِهِمْ هَٰذَا يُمْدِدْكُمْ رَبُّكُم بِخَمْسَةِ
آلَافٍ مِّنَ الْمَلَائِكَةِ مُسَوِّمِينَ ﴿١٢٥﴾ وَمَا جَعَلَهُ اللَّهُ إِلَّا بُشْرَىٰ
لَكُمْ وَلِتَطْمَئِنَّ قُلُوبُكُم بِهِ ۗ وَمَا النَّصْرُ إِلَّا مِنْ عِندِ اللَّهِ
الْعَزِيزِ الْحَكِيمِ ﴿١٢٦﴾ لِيَقْطَعَ طَرَفًا مِّنَ الَّذِينَ كَفَرُوا
أَوْ يَكْبِتَهُمْ فَيَنقَلِبُوا خَائِبِينَ ﴿١٢٧﴾ لَيْسَ لَكَ مِنَ الْأَمْرِ شَيْءٌ أَوْ يَتُوبَ
عَلَيْهِمْ أَوْ يُعَذِّبَهُمْ فَإِنَّهُمْ ظَالِمُونَ ﴿١٢٨﴾ وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ
وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ يَغْفِرُ لِمَن يَشَاءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ غَفُورٌ
رَّحِيمٌ ﴿١٢٩﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَأْكُلُوا الرِّبَا أَضْعَافًا
مُّضَاعَفَةً ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿١٣٠﴾ وَاتَّقُوا النَّارَ الَّتِي
أُعِدَّتْ لِلْكَافِرِينَ ﴿١٣١﴾ وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَالرَّسُولَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿١٣٢﴾

122. Sizden iki topar, Allanyň özleriniň ýardam bermegine (garamazdan, söweşde) ejizlik görkezip yza tesjek boldular. Möminler diňe Alla bil baglasynlar.

123. Kasam bolsun! Siz ejiz (sanyňyz az) wagtyňyz Alla size Bedrde kömek edipdi. Şükür etmegiňiz üçin Alladan gorkuň!

124. Şol wagt sen möminlere: «Perwerdigäriňiziň üç müň perişde bilen ýardam etmegi size ýetmeýärmi?» diýýärdiň.

125. Elbetde, sabyr edip, (Alladan) gorksaňyz olar (duşmanlaryňyz) hem şolbada üstüňize gelseler (çozsalar), Perwerdigäriňiz size (özlerini aýyl-saýyl etjek) nyşanlary bar bolan bäş müň perişde bilen kömek eder.

126. Alla ony (kömegini) size söýünji bolmagy we onuň bilen siziň ýürekleriňiziň arap tapmagy üçin berdi. Ýeňiş diňe Gudraty güýçli we hikmet eýesi Alla tarapyndan (geler).

127. Alla (size bu goldawy) kapyrlaryň bir toparyny kesmek (ýok etmek) ýa-da olary (derbi-dagyn) edip, (aralaryna) dowul salyp, (niýetlerine ýetmän) umytsyz ýagdaýda (yzlaryna) gaýdyp gitmekleri üçin berdi.

128. (Alla islese) olaryň tobalaryny kabul etsin, islese özlerine zulum edendikleri üçin olara azap bersin, (diňe hakykaty ýetirmekden başga) sen hiç bir işe (jogapkär) dälsiň.

129. Asmanlardaky we ýerdäki ähli zat Allanyňkydyr. Ol islänini bagyşlar, islänine azap berer. Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

130. Eý, iman getirenler! Essesi bilen artdyrylyp alynýan göterimi iýmäň! (Azapdan) halas bolmagyňyz üçin Alladan gorkuň!

131. (Eý, möminler!) Siz kapyrlar üçin taýýarlanylan ol otdan gorkuň!

132. Merhemet edilmegiňiz üçin Alla we pygambere tabyn boluň!



وَسَارِعُوا إِلَىٰ مَغْفِرَةٍ مِنْ رَبِّكُمْ وَجَنَّةٍ عَرْضُهَا
السَّمَاوَاتُ وَالْأَرْضُ أُعِدَّتْ لِلْمُتَّقِينَ ﴿١٣٣﴾ الَّذِينَ يُنْفِقُونَ فِي
السَّرَّاءِ وَالضَّرَّاءِ وَالْكَاظِمِينَ الْغَيْظَ وَالْعَافِينَ عَنِ النَّاسِ
وَاللَّهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٣٤﴾ وَالَّذِينَ إِذَا فَعَلُوا فَاحِشَةً
أَوْ ظَلَمُوا أَنْفُسَهُمْ ذَكَرُوا اللَّهَ فَاسْتَغْفَرُوا لِذُنُوبِهِمْ وَمَنْ
يَغْفِرُ الذُّنُوبَ إِلَّا اللَّهُ وَلَمْ يُصِرُّوا عَلَىٰ مَا فَعَلُوا وَهُمْ يَعْلَمُونَ
﴿١٣٥﴾ أُولَٰئِكَ جَزَاؤُهُمْ مَغْفِرَةٌ مِنْ رَبِّهِمْ وَجَنَّاتٌ تَجْرِي
مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا وَنِعْمَ أَجْرُ الْعَامِلِينَ
﴿١٣٦﴾ قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِكُمْ سُنَنٌ فَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ
فَانْظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِينَ ﴿١٣٧﴾
هَٰذَا بَيَانٌ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَمَوْعِظَةٌ لِلْمُتَّقِينَ ﴿١٣٨﴾
وَلَا تَهِنُوا وَلَا تَحْزَنُوا وَأَنْتُمُ الْأَعْلَوْنَ إِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنِينَ
﴿١٣٩﴾ إِنْ يَمْسَسْكُمْ قَرْحٌ فَقَدْ مَسَّ الْقَوْمَ قَرْحٌ مِثْلُهُ
وَتِلْكَ الْأَيَّامُ نُدَاوِلُهَا بَيْنَ النَّاسِ وَلِيَعْلَمَ اللَّهُ الَّذِينَ
آمَنُوا وَيَتَّخِذَ مِنْكُمْ شُهَدَاءَ وَاللَّهُ لَا يُحِبُّ الظَّالِمِينَ ﴿١٤٠﴾

وَلِيُمَحِّصَ

133. Perwerdigäriňiz tarapyndan ýalkawa we giňişligi asmanlardyr ýer ýaly takwalar üçin taýýarlanylan jennete howlugyň!

134. (Ol takwalar) bollukda-da, gytlykda-da haýyr-sahawat edýärler, gaharlaryny ýuwudýarlar, ynsanlaryň hatalaryny bagyşlaýarlar. Alla ýagşylyk edýänleri halaýandyr.

135. (Ol takwalar) eger uly bir günä iş ýa-da özlerine zulum etseler, (dessine) Allany ýatlap, günäleriniň geçilmegini dilärler. Günäleri Alladan başga kim bagyşlap biler? Olar (Allanyň tobalary kabul edýändigini) bilseler hem, günä şol günä işleri gaýtalap dowam etmezler.

136. Ine, olaryň sylagy özleriniň Perwerdigäri tarapyndan uly bir ýalkaw we ebedi galjak ýerleri bolan aşagyndan derýalar akan jennetler bolar. Amal edenleriň sylagy, gör, nähili ajaýypdyr!

137. Sizden öň niçeme (ymmatlaryň) hadysalary (bolup) geçendir. Siz ýer ýüzüni seýr ediň, (dini) ýalan hasaplanlaryň soňunyň nähili (bolandygyny) görüň!

138. (Ine), bu (ähli) ynsanlar üçin bir beýandyr, takwalar üçin bolsa dogry ýoldur we öwüt-nesihatdyr.

139. Siz (kapyrlar bilen söweşde) ejizlemäň we gamgyn bolmaň! Eger siz mömin bolsaňyz, siz hökman üstün çykarsyňyz!

140. Siz (Uhutda) nähili ýara alan bolsaňyz, ol (kapyr) kowum hem (Bedrde) şonça ýara alandyr. Ine, Allanyň iman getirenleri bilmegi we sizden şehitleriň bolmagy üçin Biz ol (ýeňiş) günlerini ynsanlaryň arasynda (gezekleşdirip) aýlap durýarys. Alla

وَلِيُمَحِّصَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَيَمْحَقَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٤١﴾ أَمْ حَسِبْتُمْ أَن
تَدْخُلُوا۟ ٱلْجَنَّةَ وَلَمَّا يَعْلَمِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ جَٰهَدُوا۟ مِنكُمْ
وَيَعْلَمَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿١٤٢﴾ وَلَقَدْ كُنتُمْ تَمَنَّوْنَ ٱلْمَوْتَ مِن قَبْلِ
أَن تَلْقَوْهُ فَقَدْ رَأَيْتُمُوهُ وَأَنتُمْ تَنظُرُونَ ﴿١٤٣﴾ وَمَا مُحَمَّدٌ
إِلَّا رَسُولٌ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِ ٱلرُّسُلُ ۚ أَفَإِي۟ن مَّاتَ أَوْ قُتِلَ
ٱنقَلَبْتُمْ عَلَىٰٓ أَعْقَٰبِكُمْ ۚ وَمَن يَنقَلِبْ عَلَىٰ عَقِبَيْهِ فَلَن يَضُرَّ ٱللَّهَ
شَيْـًٔا ۗ وَسَيَجْزِى ٱللَّهُ ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿١٤٤﴾ وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ
أَن تَمُوتَ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ كِتَٰبًا مُّؤَجَّلًا ۗ وَمَن يُرِدْ ثَوَابَ
ٱلدُّنْيَا نُؤْتِهِۦ مِنْهَا وَمَن يُرِدْ ثَوَابَ ٱلْءَاخِرَةِ نُؤْتِهِۦ مِنْهَا ۚ وَسَنَجْزِى
ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿١٤٥﴾ وَكَأَيِّن مِّن نَّبِىٍّ قَٰتَلَ مَعَهُۥ رِبِّيُّونَ كَثِيرٌ فَمَا
وَهَنُوا۟ لِمَآ أَصَابَهُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَمَا ضَعُفُوا۟ وَمَا ٱسْتَكَانُوا۟ ۗ
وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿١٤٦﴾ وَمَا كَانَ قَوْلَهُمْ إِلَّآ أَن قَالُوا۟
رَبَّنَا ٱغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَإِسْرَافَنَا فِىٓ أَمْرِنَا وَثَبِّتْ أَقْدَامَنَا
وَٱنصُرْنَا عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٤٧﴾ فَـَٔاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ ثَوَابَ
ٱلدُّنْيَا وَحُسْنَ ثَوَابِ ٱلْءَاخِرَةِ ۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٤٨﴾

zalymlary halamaz.
141. (Munuň bilen) Alla iman getirenleriň (günälerini) päklemek (geçmek), kapyrlary bolsa heläk etmek (isleýär).

142. Ýogsa-da siz Allanyň siziň araňyzdan söweşýänleri we sabyr edýänleri bilmezden (ýüze çykarmazdan), jennete girersiňiz öýtdüňizmi?

143. Kasam bolsun! Siz ölüm bilen ýüzbe-ýüz gelmezden öň, ony (şehit bolmagy) arzuw edipdiňiz. Ine, siz (şu wagt) ony (şehitligiň sebäbini) gördüňiz, (emma) seredip dursuňyz (berk durup bilmän yza gaçdyňyz).

144. Muhammet diňe bir ilçidir. Ondan öň hem (ençeme) pygamberler gelip geçipdi. Eger ol ölse ýa-da öldürilse, siz ökjeleriňiziň üstünde yza tesip, (öňki kapyrlygyňyza) dänmekçimi? Kim iki ökjesiniň üstünde yza tesip, (yslamdan) dänse, (bilip goýsun), ol hiç haçan Alla zyýan berip bilmez. (Emma) Alla (dogry ýola) şükür edenleri bihasap sylaglar.

145. Alladan bidin hiç bir janly zadyň jan bermegi mümkin däldir. (Ölüm) kesgitlenen wagta görä ýazylandyr. Kim bu dünýäniň sogabyny (eşretini) islese, oňa ondan béreris. Kim ahyret sogabyny (sylagyny) islese, oňa hem ondan béreris. Biz şükür edenleri hökman sylaglarys.

146. Ençeme pygamberler gelip geçdiler. Özlerini Perwerdigäre bagyş eden ençeme (yhlasly) kişiler olar (pygamberler) bilen bilelikde söweş etdiler. Olar Allanyň ýolunda başlaryna gelen kynçylyklar sebäpli, hiç ejizlemediler, (duşmanlaryna) boýun egmediler. Alla sabyr edenleri halaýandyr.

147. Olar (şol kyn ýagdaýlarda) diňe: «Eý, Perwerdigärimiz! Biziň günälerimizi we işlerimizde öte geçmegimizi bagyşla! (Söweşde) aýaklarymyzy berk basdyr (öz ýoluňdan taýdyrma) we kapyrlardan üstün çykmaga bize kömek et!» diýdiler.

148. Alla olara hem bu dünýä sylagyny, hem-de ajaýyp ahyret sylagyny berdi. Alla ýagşylary halaýandyr.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تُطِيعُواْ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
يَرُدُّوكُمْ عَلَىٰٓ أَعْقَٰبِكُمْ فَتَنقَلِبُواْ خَٰسِرِينَ ١٤٩
بَلِ ٱللَّهُ مَوْلَىٰكُمْ ۖ وَهُوَ خَيْرُ ٱلنَّٰصِرِينَ ١٥٠ سَنُلْقِى فِى
قُلُوبِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلرُّعْبَ بِمَآ أَشْرَكُواْ
بِٱللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِۦ سُلْطَٰنًا ۖ وَمَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ ۚ
وَبِئْسَ مَثْوَى ٱلظَّٰلِمِينَ ١٥١ وَلَقَدْ صَدَقَكُمُ ٱللَّهُ
وَعْدَهُۥٓ إِذْ تَحُسُّونَهُم بِإِذْنِهِۦ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا فَشِلْتُمْ
وَتَنَٰزَعْتُمْ فِى ٱلْأَمْرِ وَعَصَيْتُم مِّنۢ بَعْدِ مَآ
أَرَىٰكُم مَّا تُحِبُّونَ ۚ مِنكُم مَّن يُرِيدُ ٱلدُّنْيَا
وَمِنكُم مَّن يُرِيدُ ٱلْءَاخِرَةَ ۚ ثُمَّ صَرَفَكُمْ عَنْهُمْ
لِيَبْتَلِيَكُمْ ۖ وَلَقَدْ عَفَا عَنكُمْ ۗ وَٱللَّهُ ذُو فَضْلٍ
عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٥٢ إِذْ تُصْعِدُونَ وَلَا تَلْوُۥنَ عَلَىٰٓ أَحَدٍ
وَٱلرَّسُولُ يَدْعُوكُمْ فِىٓ أُخْرَىٰكُمْ فَأَثَٰبَكُمْ
غَمًّۢا بِغَمٍّ لِّكَيْلَا تَحْزَنُواْ عَلَىٰ مَا فَاتَكُمْ وَلَا
مَآ أَصَٰبَكُمْ ۗ وَٱللَّهُ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ١٥٣

ثُمَّ

149. Eý, iman getirenler! Eger siz kapyrlara tabyn bolsaňyz, sizi ökjeleriňiziň üstünde (yzyňyza kapyrlyga) döndererler. Siz hem zyýana uçranlara öwrülersiňiz.

150. Ýok! (Kapyrlar däl), siziň dostuňyz Alladyr. Ol kömek edýänleriň iň haýyrlysydyr.

151. Allanyň (ybadat eder ýaly) hiç bir delil indermedik zatlaryny Oňa (Alla) şärik goşandyklary üçin Biz kapyrlaryň kalplaryna gorky salarys. Olaryň barjak ýerleri otdur (dowzahdyr). Zalymlaryň barjak ýerleri, nähili erbetdir.

152. Kasam bolsun! Siz Onuň (Allanyň) rugsady (kömegi) bilen olary (duşmanlaryňyzy) öldürýän (ýeňýän) wagtyňyz Alla size eden wadasyny ýerine ýetirdi. Soň (Alla) size arzuw edýän (ýeňşiňizi) görkezende, siziň araňyzda (duşmana garşy) ejizlik emele geldi, siz (pygamberiň berýän) emirlerini (berjaý etmekde) çekeleşip, baş göterdiňiz. Sizden kim dünýä (bähbidini), kimler (bolsa) ahyret (sogabyny) isleýärdi. Soň (Alla) sizi synamak üçin size olara garşy (durmakda beren goldawyny) yza çekdi, (siz tasdanam derbi-dagyn bolupdyňyz). Kasam bolsun! (Alla) onda-da sizi bagyşlady! Alla möminlere pazly-kerem eýesidir.

153. Şol wagt siz (söweş meýdanyndan) çaltlyk bilen daşlaşyp, hiç kime öwrülip seretmeýärdiňiz. Pygamber siziň yzyňyzdan sizi çagyryp durdy. Şol sebäpli, siziň ne eliňizden gidene, ne-de başyňyza gelen (bela-betere) gynanmazlygyňyz üçin Alla size gamgynlyk üstüne gamgynlyk berip, sizi jezalandyrdy. Alla (ähli) edýän

ثُمَّ أَنزَلَ عَلَيْكُم مِّنۢ بَعْدِ ٱلْغَمِّ أَمَنَةً نُّعَاسًا يَغْشَىٰ
طَآئِفَةً مِّنكُمْ ۖ وَطَآئِفَةٌ قَدْ أَهَمَّتْهُمْ أَنفُسُهُمْ يَظُنُّونَ
بِٱللَّهِ غَيْرَ ٱلْحَقِّ ظَنَّ ٱلْجَٰهِلِيَّةِ ۖ يَقُولُونَ هَل لَّنَا مِنَ ٱلْأَمْرِ مِن شَىْءٍ ۗ
قُلْ إِنَّ ٱلْأَمْرَ كُلَّهُۥ لِلَّهِ ۗ يُخْفُونَ فِىٓ أَنفُسِهِم مَّا لَا يُبْدُونَ
لَكَ ۖ يَقُولُونَ لَوْ كَانَ لَنَا مِنَ ٱلْأَمْرِ شَىْءٌ مَّا قُتِلْنَا هَٰهُنَا ۗ قُل
لَّوْ كُنتُمْ فِى بُيُوتِكُمْ لَبَرَزَ ٱلَّذِينَ كُتِبَ عَلَيْهِمُ ٱلْقَتْلُ إِلَىٰ
مَضَاجِعِهِمْ ۖ وَلِيَبْتَلِىَ ٱللَّهُ مَا فِى صُدُورِكُمْ وَلِيُمَحِّصَ مَا فِى قُلُوبِكُمْ ۗ
وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿١٥٤﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَوَلَّوْا۟ مِنكُمْ يَوْمَ ٱلْتَقَى
ٱلْجَمْعَانِ إِنَّمَا ٱسْتَزَلَّهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ بِبَعْضِ مَا كَسَبُوا۟ ۖ
وَلَقَدْ عَفَا ٱللَّهُ عَنْهُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿١٥٥﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ لَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَقَالُوا۟ لِإِخْوَٰنِهِمْ إِذَا
ضَرَبُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ أَوْ كَانُوا۟ غُزًّى لَّوْ كَانُوا۟ عِندَنَا مَا مَاتُوا۟ وَمَا
قُتِلُوا۟ لِيَجْعَلَ ٱللَّهُ ذَٰلِكَ حَسْرَةً فِى قُلُوبِهِمْ ۗ وَٱللَّهُ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۗ
وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١٥٦﴾ وَلَئِن قُتِلْتُمْ فِى سَبِيلِ
ٱللَّهِ أَوْ مُتُّمْ لَمَغْفِرَةٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَحْمَةٌ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُونَ ﴿١٥٧﴾

işleriňizden habardardyr.

154. Soň (Alla) ol gam-gussanyň yzyndan siziň içiňizden bir bölegiňizi gaplap alan rahatlyk beriji ýeňil uky inderdi. Jan derdine düşen bir bölegiňiz (mynapyklar) bolsa Alla hakda nadanlyk (döwründäki) ýaly hakykat bolmadyk pikirleri edýärdi. (Olar): «Bu işden bize (ýeňşe degişli) heý bir zat barmy?» diýýärdiler. (Olara): «Takyk, ähli işleriň (ygtyýary) Allanyňkydyr» diýip aýt. Olar öz içlerinde saňa (garşy) aýtmak islemeýän zatlaryny gizläp, (biri-birlerine): «Eger bize bu işden (ýeňişden) bir zat (nesibe) bolsady, (häzir) bu ýerde (bolmazdyk we) öldürilmezdik» diýýärdiler. (Olara): «Eger siz öýleriňizde bolsadyňyz, ýazgytlarynda öldürilme bolanlar hökman ýatjak (öldüriljek) ýerlerine çykyp (giderdiler). Alla siziň gursagyňyzdakyny synamak we ýürekleriňizi (was-wasylykdan) saplamak üçin (Uhut söweşini amala aşyrdy)» diýip aýt. Alla gursaklardakyny (ýüreklerdäkini) doly bilýändir.

Düşündiriş: Aýatdaky söweş musulmanlaryň ýeňlişi bilen gutaran Uhut söweşidir. Käbir mynapyklar musulmanlar bilen bile söweşe goşulandyklary üçin puşman edip, öz aralarynda: «Ýolbaşçylykda ygtyýarymyz bolup, biziň pikirimiz bilen hereket edilsedi, beýle ryswa bolup, ýeňilmezdik» diýdiler. Şeýdip, olar pygamberimize töhmet atýardylar, musulmanlaryň ruhy güýjüne-de zeper ýetirýärdiler. Sahabalardan Abdylla ibn Mesgut söweşdäki uky halynyň Alladan, namazdaky uky halynyň bolsa şeýtandandygyny aýdypdyr.

155. Takyk, iki goşunyň duşuşan güni araňyzdan yzyna öwrülip gaçanlary, ine, olary eden käbir (ýalňyşlary) sebäpli, şeýtan taýdyrmak (ýoldan çykarmak) isläpdi. Kasam bolsun! Alla onda-da olaryň günäsini geçdi. Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Halymdyr (howlugýan däldir).

156. Eý, iman getirenler! Siz ol dini inkär edip, ýer ýüzünde ýörişe çykan ýa-da (söweşen) gazylar bolup (ölen ýa-da öldürilenler) özleriniň (mynapyklykda ýa-da garyndaşlykda) dogan-garyndaşlary hakda: «Eger biziň ýanymyzda (galan) bolsalardy, ne ölerdiler, ne-de öldürilerdiler» diýen (mynapyklar) ýaly bolmaň! Alla muny (olaryň bu düşünjesini) özleriniň ýüreklerinde puşmanlyk (ýarasy) bolup galmagy üçin (etdi). Ýaşadýanam, öldürýänem Alladyr. Alla siziň edýän (ähli) işleriňizi görýändir.

157. Kasam bolsun! Eger siz Allanyň ýolunda öldürilseňiz ýa-da ölseňiz, (bilip goýuň), Alla tarapyndan beriljek ýalkaw we rahmet olaryň (dünýäparazlaryň)

وَلَئِن مُّتُّمْ أَوْ قُتِلْتُمْ لَإِلَى ٱللَّهِ تُحْشَرُونَ ١٥٨ فَبِمَا رَحْمَةٍ
مِّنَ ٱللَّهِ لِنتَ لَهُمْ وَلَوْ كُنتَ فَظًّا غَلِيظَ ٱلْقَلْبِ لَٱنفَضُّوا۟ مِنْ
حَوْلِكَ فَٱعْفُ عَنْهُمْ وَٱسْتَغْفِرْ لَهُمْ وَشَاوِرْهُمْ فِى ٱلْأَمْرِ
فَإِذَا عَزَمْتَ فَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَوَكِّلِينَ ١٥٩
إِن يَنصُرْكُمُ ٱللَّهُ فَلَا غَالِبَ لَكُمْ وَإِن يَخْذُلْكُمْ
فَمَن ذَا ٱلَّذِى يَنصُرُكُم مِّنۢ بَعْدِهِۦ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ
ٱلْمُؤْمِنُونَ ١٦٠ وَمَا كَانَ لِنَبِىٍّ أَن يَغُلَّ وَمَن يَغْلُلْ يَأْتِ بِمَا غَلَّ
يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ١٦١
أَفَمَنِ ٱتَّبَعَ رِضْوَٰنَ ٱللَّهِ كَمَنۢ بَآءَ بِسَخَطٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَمَأْوَىٰهُ جَهَنَّمُ
وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ١٦٢ هُمْ دَرَجَٰتٌ عِندَ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ
بِمَا يَعْمَلُونَ ١٦٣ لَقَدْ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ إِذْ بَعَثَ فِيهِمْ
رَسُولًا مِّنْ أَنفُسِهِمْ يَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلْكِتَٰبَ
وَٱلْحِكْمَةَ وَإِن كَانُوا۟ مِن قَبْلُ لَفِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ١٦٤ أَوَلَمَّا
أَصَٰبَتْكُم مُّصِيبَةٌ قَدْ أَصَبْتُم مِّثْلَيْهَا قُلْتُمْ أَنَّىٰ هَٰذَا قُلْ هُوَ
مِنْ عِندِ أَنفُسِكُمْ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ١٦٥

وَمَآ

ýygnan ähli zatlaryndan haýyrlydyr.
158. Kasam bolsun! Siz ölseňiz-de, öldürilseňiz-de, hökman Allanyň (huzurynda) jemlenersiňiz.

159. (Eý, Muhammet!) Sen Alladan gelen rahmet bilen olara (söweşde dagap, soň daşyňda jem bolan musulmanlara) mylaýym bolduň. Eger sen gödek, doňýürek bolsadyň, elbetde, (musulmanlar) seniň daşyňdan dagap giderdiler. Bes, sen olary bagyşla, olar üçin ýalkaw dile we işleriňde olar bilen maslahatlaş! Bir zady ýüregiňe düwseň, Alla bil bagla! Takyk, Alla (Özüne) bil baglanlary halaýandyr.

160. Eger Alla size kömek etse, sizi hiç kim ýeňip bilmez. Eger (Ol) sizi goldawsyz goýsa, size Ondan başga kim kömek edip biler? (Şonuň üçin) möminler diňe Alla bil baglamalydyrlar.

161. Bir pygamberiň (amanada ýa-da olja) hyýanat etmegi mümkin däldir. Kim (amanata ýa-da olja) hyýanat etse, kyýamat gününde (haýynlyk edip) alan zatlary bilen geler. Soň her kimiň gazanan zatlarynyň (sylagy ýa-da jezasy) birkemsiz ödeler we olara adalatsyzlyk edilmez.

162. Allanyň razylygyna tabyn bolan kişi, heý-de, Allanyň gazabyna uçran we (ahyrky) barjak ýeri dowzah bolan kişi ýaly (bolarmy)? Ol baryljak nähili erbet ýerdir!

163. Olaryň (ynsanlaryň) Allanyň huzurynda (dürli) derejeleri bardyr. Alla olaryň edýän işlerini görüp durandyr.

164. Kasam bolsun! Alla (olaryň) öz aralaryndan birini Özüniň (Allanyň) aýatlary okamagy, olary (her dürli) erbetliklerden saklamagy, olara kitaby we hikmeti doly öwretmegi üçin ilçi edip ibermek bilen Alla möminlere (bihasap) ýagşylyk edendir. Çünki olar mundan öň äşgär azaşan (ýoldadylar).

165. Siz (Bedrde duşmanlaryňyzyň) başyna iki esse bolup inen bir belanyň (Uhutda) siziň başyňyza gelen wagty: «Bu nireden geldi?» diýdiňiz. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Ol (bela) siziň özüňiz sebäpkär. Takyk, Allanyň ähli zada güýji ýetýändir».

Düşündiriş: Uhut söweşinde musulmanlardan ýetmiş kişi şehit bolýar. Bedrde bolsa kapyrlardan ýetmiş öli, ýetmiş adam hem ýesir düşýär. netije-de hem olaryň ýitgisi musulmanlaryňkydan iki

وَمَآ أَصَٰبَكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡتَقَى ٱلۡجَمۡعَانِ فَبِإِذۡنِ ٱللَّهِ وَلِيَعۡلَمَ
ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٦٦ وَلِيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ نَافَقُواْۚ وَقِيلَ لَهُمۡ تَعَالَوۡاْ قَٰتِلُواْ
فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَوِ ٱدۡفَعُواْۖ قَالُواْ لَوۡ نَعۡلَمُ قِتَالٗا لَّٱتَّبَعۡنَٰكُمۡۗ
هُمۡ لِلۡكُفۡرِ يَوۡمَئِذٍ أَقۡرَبُ مِنۡهُمۡ لِلۡإِيمَٰنِۚ يَقُولُونَ بِأَفۡوَٰهِهِم
مَّا لَيۡسَ فِي قُلُوبِهِمۡۚ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا يَكۡتُمُونَ ١٦٧ ٱلَّذِينَ
قَالُواْ لِإِخۡوَٰنِهِمۡ وَقَعَدُواْ لَوۡ أَطَاعُونَا مَا قُتِلُواْۗ قُلۡ فَٱدۡرَءُواْ عَنۡ
أَنفُسِكُمُ ٱلۡمَوۡتَ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٦٨
وَلَا تَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ قُتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَمۡوَٰتَۢاۚ بَلۡ أَحۡيَآءٌ
عِندَ رَبِّهِمۡ يُرۡزَقُونَ ١٦٩ فَرِحِينَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ
وَيَسۡتَبۡشِرُونَ بِٱلَّذِينَ لَمۡ يَلۡحَقُواْ بِهِم مِّنۡ خَلۡفِهِمۡ أَلَّا خَوۡفٌ
عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ١٧٠ ۞ يَسۡتَبۡشِرُونَ بِنِعۡمَةٖ مِّنَ ٱللَّهِ
وَفَضۡلٖ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٧١ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَجَابُواْ
لِلَّهِ وَٱلرَّسُولِ مِنۢ بَعۡدِ مَآ أَصَابَهُمُ ٱلۡقَرۡحُۚ لِلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ مِنۡهُمۡ
وَٱتَّقَوۡاْ أَجۡرٌ عَظِيمٌ ١٧٢ ٱلَّذِينَ قَالَ لَهُمُ ٱلنَّاسُ إِنَّ ٱلنَّاسَ قَدۡ جَمَعُواْ
لَكُمۡ فَٱخۡشَوۡهُمۡ فَزَادَهُمۡ إِيمَٰنٗا وَقَالُواْ حَسۡبُنَا ٱللَّهُ وَنِعۡمَ ٱلۡوَكِيلُ ١٧٣

esse köp bolýar.

166. Iki goşunyň ýüzbe-ýüz bolan (çaknyşan) güni siziň başyňyza gelen bela (ýeňliş) Allanyň islegi bilendir. Bu möminleriň (imanynyň) bilinmegi (ýüze çykarylmagy) üçindi.

167. (Şeýle-de) ikiýüzlüleriň bilinmegi (ýüze çykarylmagy) üçindi. Olara (ikiýüzlülere): «Geliň, Allanyň ýolunda söweşiň ýa-da (iň bolmanda duşmanlaryňyzyň size we maşgalaňyza çozmasynyň) öňüni alyň!» diýlende, (olar): «Biz (muny) söweş (diýip) bilsedik (hasaplasadyk), elbetde, size goşulardyk» diýdiler. Ol gün olar imandan küpüre has ýakyndylar. Olar dilleri bilen ýüreklerinde bolmadyk zatlary aýdýardylar. (Ýöne), Alla olaryň gizleýän zatlaryny örän gowy bilýändir.

168. Olar söweşe çykman, (öýde) oturan ýerlerinden (garyndaşlyk ýa-da mynapyklyk taýdan) doganlary (öldürilenler) hakda: «Eger (biziň sözümizi diňläp) bize tabyn bolsadylar, öldürilmezdiler» diýdiler. (Eý, Muhammet! Olara): «Eger dogruçyl bolsaňyz, hany, (eliňizden gelýän bolsa), özüňizden ölümi dep ediň, (göreli)!» diýip aýt.

169. Siz Allanyň ýolunda öldürilenleri, öli hasaplamaň! (Gaýtam) tersine, (olar) özleriniň Perwerdigäriniň huzurynda diridirler, olara (jennet nygmatlaryndan) rysgallar berilýändir.

170. Olar Allanyň Öz pazly-kereminden beren zatlary (nygmatlary) bilen şatlanýarlar. Olar yzlaryndan heniz özlerine goşulmadyklar (indiki geljek şehitler) bilen hem: «Olara gorky-howp ýokdur we olar gamgyn hem bolmazlar» diýip söýünji alarlar.

171. Olar Alladan gelen nygmaty, pazly-keremi we Allanyň möminleriň sylagyny puja çykarmajakdygynyň söýünjisi bilen şatlanarlar.

172. Ýaralananlaryndan soň Allanyň we pygamberiň (söweş) çakylygyny kabul edenlere we olardan ýagşylyk edenlere hem-de takwalara uly sylaglar bardyr.

173. Olar (käbir) ynsanlaryň (söweşden dönderjek bolup) özlerine: «Takyk, (size duşman bolan) ynsanlar size garşy (goşun) jemlediler, bes, olardan gorkuň!» diýenlerinde, (bu ýagdaý olaryň) ynanjyny artdyrdy we olar: «Alla bize ýeterlikdir (hossardyr). Ol nähili ýagşy

فانقلبوا بنعمة من الله وفضل لم يمسسهم سوء واتبعوا
رضوان الله والله ذو فضل عظيم ﴿١٧٤﴾ إنما ذلكم الشيطان
يخوف أولياءه فلا تخافوهم وخافون إن كنتم مؤمنين
﴿١٧٥﴾ ولا يحزنك الذين يسارعون في الكفر إنهم لن يضروا
الله شيئا يريد الله ألا يجعل لهم حظا في الآخرة ولهم عذاب
عظيم ﴿١٧٦﴾ إن الذين اشتروا الكفر بالإيمان لن يضروا الله
شيئا ولهم عذاب أليم ﴿١٧٧﴾ ولا يحسبن الذين كفروا أنما نملي
لهم خير لأنفسهم إنما نملي لهم ليزدادوا إثما ولهم عذاب مهين
﴿١٧٨﴾ ما كان الله ليذر المؤمنين على ما أنتم عليه حتى يميز الخبيث
من الطيب وما كان الله ليطلعكم على الغيب ولكن
الله يجتبي من رسله من يشاء فآمنوا بالله ورسله وإن تؤمنوا
وتتقوا فلكم أجر عظيم ﴿١٧٩﴾ ولا يحسبن الذين يبخلون
بما آتاهم الله من فضله هو خيرا لهم بل هو شر لهم
سيطوقون ما بخلوا به يوم القيامة ولله ميراث
السماوات والأرض والله بما تعملون خبير ﴿١٨٠﴾

لقد

wekildir (dostdur)!» diýdiler.

174. (Soň) olar hiç bir erbetlige duş gelmän, Allanyň nygmaty we pazly-keremi bilen (yza) dolandylar hem-de Allanyň razyçylygyna boýun boldular. Alla uly pazly-kerem eýesidir.

175. Ine, ol şeýtan (häsiýetliler) sizi öz dostlary bilen gorkuzýar. Eger siz mömin bolsaňyz, olardan gorkmaň, Menden gorkuň!

176. (Eý, Muhammet!) Inkäre (tarap) ylgaýanlar seni gama batyrmasyn. Takyk, olar Alla hiç hili zyýan ýetirip bilmezler. Alla olary (bu boluşlary sebäpli) ahyretdäki paýdan (beriljek nygmatdan) mahrum etmek isleýär. Olara uly azap bardyr.

177. Takyk, imana derek inkäri (küpüri) satyn alanlar Alla hiç hili zyýan ýetirip bilmezler we olara jebir-jepaly azap bardyr.

178. Inkär edenler biziň özlerine möhlet bermegimizi özleri üçin haýyr hasaplamasynlar. Biziň olara möhlet bermegimiz olaryň günälerini artdyrmaklary üçindir. Olara har ediji azap bardyr.

179. Alla murdary (ikiýüzlini) päkden (möminden) aýyrýança, möminleri siziň bu ýagdaýlaryňyzda galdyrmaz. Alla size gaýybyň (syrlaryny) hem äşgär etmez. Emma Alla Öz pygamberlerinden islänini saýlar (we wahyý arkaly oňa gaýypdan habar berer). Bes, siz Alla we Onuň ilçilerine iman getiriň! Eger siz iman getirip, (Alladan) gorksaňyz, size uly sylag bardyr.

180. Allanyň Öz pazly-kereminden beren zatlaryny (haýyr-sahawat etmekde) gysgançlyk edenler, muny özleri üçin haýyr hasaplamasynlar. Tersine, bu olar üçin şerdir. Gysgançlyk edip (bermedik zatlary) kyýamat güni olaryň boýunlaryna saralar. Asmanlaryň we ýeriň (ähli) mirasy Allanyňkydyr. Alla siziň edýän işleriňizden habardardyr.

لَقَدْ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوْلَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ فَقِيرٌ وَنَحْنُ أَغْنِيَآءُ
سَنَكْتُبُ مَا قَالُوا۟ وَقَتْلَهُمُ ٱلْأَنۢبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَنَقُولُ
ذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلْحَرِيقِ ١٨١ ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيكُمْ
وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ ١٨٢ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ عَهِدَ
إِلَيْنَآ أَلَّا نُؤْمِنَ لِرَسُولٍ حَتَّىٰ يَأْتِيَنَا بِقُرْبَانٍ تَأْكُلُهُ ٱلنَّارُ
قُلْ قَدْ جَآءَكُمْ رُسُلٌ مِّن قَبْلِى بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَبِٱلَّذِى
قُلْتُمْ فَلِمَ قَتَلْتُمُوهُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ١٨٣ فَإِن
كَذَّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَ رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ جَآءُو
بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَٱلزُّبُرِ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُنِيرِ ١٨٤ كُلُّ نَفْسٍ
ذَآئِقَةُ ٱلْمَوْتِ وَإِنَّمَا تُوَفَّوْنَ أُجُورَكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ
فَمَن زُحْزِحَ عَنِ ٱلنَّارِ وَأُدْخِلَ ٱلْجَنَّةَ فَقَدْ فَازَ وَمَا ٱلْحَيَوٰةُ
ٱلدُّنْيَآ إِلَّا مَتَٰعُ ٱلْغُرُورِ ١٨٥ لَتُبْلَوُنَّ فِىٓ أَمْوَٰلِكُمْ
وَأَنفُسِكُمْ وَلَتَسْمَعُنَّ مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ
مِن قَبْلِكُمْ وَمِنَ ٱلَّذِينَ أَشْرَكُوٓا۟ أَذًى كَثِيرًا
وَإِن تَصْبِرُوا۟ وَتَتَّقُوا۟ فَإِنَّ ذَٰلِكَ مِنْ عَزْمِ ٱلْأُمُورِ ١٨٦

181. Kasam bolsun! Elbetde, Alla: «Takyk, Alla garypdyr, biz bolsa baýdyrys» diýenleriň sözüni eşidendir. Biz olaryň aýdan (bu) sözlerini we pygamberleri nähak ýere öldürendiklerini ýazarys we olara: «Ýakyp-ýandyryjy azaby dadyň!» diýeris.

182. Bu (azap) siziň öz elleriňiz bilen eden zatlaryňyzyň (netijesidir). Alla bendelere hiç haçan nähaklyk etmez.

183. Olar: «Takyk, Alla (bize asmandan inen), oduň iýip (köz ýaly eden) bir gurbanlyk getirýänçä, hiç bir pygambere ynanmazlygymyzy emir etdi» diýdiler. (Sen olara): «Menden öňki ençeme pygamberler äşgär deliller (mugjyzalar) bilen we siziň aýdýan (gurbanlygyňyzy) getiripdiler. Eger siz dogruçyl bolsaňyz, näme üçin olary öldürdiňiz?» diýip aýt.

184. (Eý, Muhammet!) Eger olar seniň (pygamberligiňi) ýalan hasaplasalar, (gynanma)! Çünki senden öň äşgär deliller, sahypalar we nur saçyjy kitaplar getiren (ençeme) pygamberler hem ýalan hasaplanypdy.

185. Her bir janly barlyk (hökman) ölüm (şerbetini) dadar. Size kyýamat güni (eden işleriňize görä) hakyňyz doly berler. (Şol wagt) kim otdan daşlaşdyrylyp jennete salynsa, ol halas bolandyr. Bu dünýä ýaşaýşy aldawdan başga zat däldir.

186. Kasam bolsun! Siz hökman emläkleriňiz we janlaryňyz bilen synag edilersiňiz. Siz özüňizden öň kitap berlenlerden hem-de (Alla) şärik goşanlardan özüňizi köp ynjytjak (sözleri) hökman eşidersiňiz. Emma eger sabyr edip, günälerden daş durup (takwa bolsaňyz), elbetde, bu ediljek

وَإِذْ أَخَذَ اللَّهُ مِيثَاقَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ لَتُبَيِّنُنَّهُ لِلنَّاسِ
وَلَا تَكْتُمُونَهُ فَنَبَذُوهُ وَرَاءَ ظُهُورِهِمْ وَاشْتَرَوْا بِهِ ثَمَنًا قَلِيلًا
فَبِئْسَ مَا يَشْتَرُونَ ﴿١٨٧﴾ لَا تَحْسَبَنَّ الَّذِينَ يَفْرَحُونَ بِمَا أَتَوْا
وَيُحِبُّونَ أَنْ يُحْمَدُوا بِمَا لَمْ يَفْعَلُوا فَلَا تَحْسَبَنَّهُمْ بِمَفَازَةٍ
مِنَ الْعَذَابِ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٨٨﴾ وَلِلَّهِ مُلْكُ
السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٨٩﴾ إِنَّ
فِي خَلْقِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَاخْتِلَافِ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ
لَآيَاتٍ لِأُولِي الْأَلْبَابِ ﴿١٩٠﴾ الَّذِينَ يَذْكُرُونَ اللَّهَ
قِيَامًا وَقُعُودًا وَعَلَىٰ جُنُوبِهِمْ وَيَتَفَكَّرُونَ فِي خَلْقِ السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضِ رَبَّنَا مَا خَلَقْتَ هَٰذَا بَاطِلًا سُبْحَانَكَ فَقِنَا
عَذَابَ النَّارِ ﴿١٩١﴾ رَبَّنَا إِنَّكَ مَنْ تُدْخِلِ النَّارَ فَقَدْ أَخْزَيْتَهُ
وَمَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ أَنْصَارٍ ﴿١٩٢﴾ رَبَّنَا إِنَّنَا سَمِعْنَا مُنَادِيًا يُنَادِي
لِلْإِيمَانِ أَنْ آمِنُوا بِرَبِّكُمْ فَآمَنَّا رَبَّنَا فَاغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَكَفِّرْ
عَنَّا سَيِّئَاتِنَا وَتَوَفَّنَا مَعَ الْأَبْرَارِ ﴿١٩٣﴾ رَبَّنَا وَآتِنَا مَا وَعَدْتَنَا
عَلَىٰ رُسُلِكَ وَلَا تُخْزِنَا يَوْمَ الْقِيَامَةِ إِنَّكَ لَا تُخْلِفُ الْمِيعَادَ ﴿١٩٤﴾

فَاسْتَجَابَ

işleriň iň dogrusydyr.
187. Alla kitap berlenlerden: «Kasam bolsun! Siz ony (özüňize inderilen kitaby) hökman ynsanlara düşündirersiňiz, ony gizlemersiňiz» diýip söz alypdy. Emma olar ony (sözlerini) arkalaryna zyňdylar we onuň deregine sähelçe bähbidi satyn aldylar. Olaryň satyn alan zady nähili erbetdir!

188. (Eý, Muhammet!) Eden işlerine şatlanýan, etmedik işleri üçin hem öwgä garaşýan kişiler azapdan gutuljak bir ýerdedir öýdüp pikir etme! Olara jebir-jepaly azap bardyr.

189. Asmanlaryň we ýeriň mülki (hökümdarlygy) Allanyňkydyr. Allanyň ähli zada güýji ýetýändir.

190. Takyk, asmanlaryň we ýeriň ýaradylyşynda, gije bilen gündiziň çalşyp durmagynda akyl eýeleri üçin ybratlar bardyr.

191. Olar dik durkalar, otyrkalar, gapdala gyşaryp ýatyrkalar (hem) Allany zikir edýärler. Olar asmanlaryň we ýeriň ýaradylyşy barada oýlanyp: «Eý, Perwerdigärimiz! Sen muny (bulary) boş (ýere) ýaratmadyň. Biz Seni tesbih edýäris! Bes, Sen bizi ot (dowzah) azabyndan gora!

192. Eý, Perwerdigärimiz! Takyk, Sen kimi oda salsaň, hökman ony ryswa edersiň. Zalymlaryň hiç hili kömekçisi ýokdur!

193. Eý, Perwerdigärimiz! Takyk, biz «Perwerdigäriňize iman getiriň!» diýip imana çagyrýan bir çakylykçyny (Muhammedi) diňledik we iman getirdik. Eý, Perwerdigärimiz! Sen biziň günälerimizi bagyşla, biziň erbetliklerimiziň üstüni ört we biziň janymyzy ýagşylar bilen bile al!

194. Eý, Perwerdigärimiz! Bize pygamberleriň üsti bilen wada beren (sylagyňy) nesip eýle, bizi kyýamat güni ryswa etme. Sen beren sözüňden hiç



dänmersiň!» (diýerler).

195. Olaryň Perwerdigäri (dileglerini) kabul edip, (olara): «Sizden isle erkek, isle aýal bolsun, (haýyr) iş edeniň amalyny puja çykarmaryn. Çünki siz biri-birleriňiz bilen (dogansyňyz). Kasam bolsun! (Meniň razyçylygym üçin) hijret (göç) edenleriň, ýurtlaryndan çykarylyp (sürgün edilenleriň), Meniň ýolumda jebir-sütem görenleriň, söweşenleriň we öldürilenleriň (şehit bolanlaryň) günälerini hökman örterin we Alla tarapyndan sylag hökmünde olary aşagyndan derýalar akýan jennetlere ýerleşdirerin. Iň ajaýyp sylaglar Allanyň ýanyndadyr.

196. Inkär edenleriň (söwda, syýahat ýaly maksatlar bilen arkaýynlykda) ýurtma-ýurt aýlanyp ýörmeleri seni aldawa salmasyn!

197. (Olaryňky örän) az wagtlyk (lezzet we) peýdadyr. Soň baryp sygynjak ýerleri dowzahdyr! Ol ýeri nähili erbet düşekdir!

198. Ýöne özleriniň Perwerdigärine garşy çykmakda gorkanlar üçin Alla tarapyndan pazly-kerem hökmünde aşagyndan derýalar akýan jennetler bardyr. Olar ol ýerde ebedi galarlar. Takyk, ýagşylar üçin Allanyň ýanyndaky (nygmatlar) has haýyrlydyr.

199. Ähli-kitabyň içinde Alla, size inderilene (Kurana) hem-de özlerine inderilene (Töwrata we Injile) Alla tagzym edip iman getirýänler hem bardyr. Olar Allanyň aýatlaryna derek sähelçe baha (bähbide) satyn almazlar. Ine, olar üçin özleriniň Perwerdigäriniň ýanynda sylaglary bardyr. Takyk, Allanyň hasaby örän tiz gelýändir.

200. Eý, iman getirenler! Sabyr ediň! Sabyrly bolmakda bäsleşiň! (Duşmanlaryňyzdan üstün boluň! Elmydama) nobatda durup (taýynlykly we ätiýaçly) boluň! Halas bolmagyňyz üçin Alladan gorkuň!

بسم الله الرحمن الرحيم
يا أيها الناس اتقوا ربكم الذي خلقكم من نفس واحدة وخلق
منها زوجها وبث منهما رجالا كثيرا ونساء واتقوا الله الذي
تساءلون به والأرحام إن الله كان عليكم رقيبا ١ وآتوا
اليتامى أموالهم ولا تتبدلوا الخبيث بالطيب ولا تأكلوا أموالهم
إلى أموالكم إنه كان حوبا كبيرا ٢ وإن خفتم ألا تقسطوا
في اليتامى فانكحوا ما طاب لكم من النساء مثنى وثلاث ورباع فإن
خفتم ألا تعدلوا فواحدة أو ما ملكت أيمانكم ذلك أدنى ألا
تعولوا ٣ وآتوا النساء صدقاتهن نحلة فإن طبن لكم عن شيء
منه نفسا فكلوه هنيئا مريئا ٤ ولا تؤتوا السفهاء أموالكم التي
جعل الله لكم قياما وارزقوهم فيها واكسوهم وقولوا لهم قولا معروفا
٥ وابتلوا اليتامى حتى إذا بلغوا النكاح فإن آنستم منهم رشدا
فادفعوا إليهم أموالهم ولا تأكلوها إسرافا وبدارا أن يكبروا
ومن كان غنيا فليستعفف ومن كان فقيرا فليأكل بالمعروف
فإذا دفعتم إليهم أموالهم فأشهدوا عليهم وكفى بالله حسيبا ٦

الرجال

4-nji süre: «Nisa» («Aýallar»)

«Nisa» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 176 aýatdan ybaratdyr. Sürede aýallaryň hak-hukugy barada gürrüň gozgalýandygy üçin bu sürä «Aýallar» manysyny aňladýan «Nisa» ady berlipdir. Bu süre Kuranda «Eý, ynsanlar!» ýüzlenmesi bilen başlanýan iki süräniň biri bolup, ikinjisi «Haj» süresidir. «Nisa» süresi Allanyň haklary, ähli ynsanlaryň doganlygy, garyndaşlygy, çagalara, zenanlara, ýetimlere merhemet edilip hak-hukuklarynyň berilmegi, emlägiň goralmagy, nikalaşmak, miras, tämizlik, namaz okamak, arkalaşmak, amanaty gorap saklamak, adalatlylyk, ähli-kitap bilen gatnaşyk ýaly meseleler baradadyr.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Eý, ynsanlar! Sizi ýeke-täk bir jandan (Adam atadan) ýaradan, ondan hem aýalyny (How eneden) ýaradyp, ol ikisinden bolsa, ençeme erkekleri we aýallary köpelden Perwerdigäriňize garşy çykmakdan saklanyň! Onuň (Allanyň ady) bilen biri-biriňizden bir soran wagtyňyz, Alla (hormat goýmazlykdan) we öz araňyzdaky garyndaşlyk gatnaşyklaryny (saklamazlykdan) gorkuň! Takyk, Alla siziň üstüňizden gözegçilik edip durandyr.



2. Ýetimleriň emlägini (özlerine) beriň, päk zady (halaly) näpäk zada (harama) çalyşmaň, olaryň emläklerini özüňiziňkä (goşup) iýmäň! Çünki bu uly günädir.

3. Eger (gol astyňyzdaky) ýetim gyzlara (öýlenseňiz), olaryň haklaryny berjaý etmekden heder etseňiz, (olar bilen däl-de, size halal bolan başga) göwnüňiz islän aýallardan iki, üç ýa-da dört aýala (çenli) öýlenip (bilersiňiz)! Eger (bu ýagdaýda hem aralarynda) adalaty saklamakdan heder etseňiz, onda biri bilen ýa-da gol astyňyzda bolanlar (gyrnaklar) bilen çäkleniň! Ine, bu (adalatdan) aýrylmazlygyňyz üçin iň göwnejaý bolanydyr.

Düşündiriş: Bu aýat, aýalyň ýaradylyşynda gabanjaňlyk duýgusynyň bardygyna garamazdan, erkege dörde çenli aýal bilen nikalaşmaga rugsat berýär. Ýöne yslamyň bu rugsadyna söweş sebäpli, erkekleriň azalyp, aýallaryň artmagy ýaly durmuş şertlerine, erkekleriň güýçli, aýallaryň ejiz, islegsiz, önelgesiz bolmagy ýaly aýal-erkegiň ýaradylyş aýratynlyklaryna görä garalmalydyr. Şeýle-de yslamda zyna haram edilendigi üçin zyna eltýän ýollaryn öňüniň alynmagy hökmanydyr. Üstesine-de, erkegiň dört sany aýala öýlenmegi hökmany bir emir däl-de, diňe bir rugsatdyr we ikinji, üçünji, dördünji boljak aýal hem muňa mejbur däldir. Şeýle-de erkege aýallarynyň arasynda adalaty saklamak şert edilýär, muny başarmakdan heder edýän bolsa, ýeke aýal bilen oňmalydygy, ýogsa günäkär boljakdygy aýdylýar.

4. (Öýlenen) aýallaryňyza galyňlaryny göwün hoşallygy bilen beriň! Eger olar onuň (alan galyňlarynyň) bir bölegini göwün razylygy bilen size bagyş etseler, siz ony arkaýyn, hoşallyk bilen iýiň (sowuň)!

5. Allanyň siziň (ýaşaýşyňyzyň) üçin eklenç çeşmesi edip (kesgitlän) emläkleriňizi (ederini bilmeýän) kemakyl kişilere bermäň! (Ýöne) şol (emläkleri) bilen olary ekläp saklaň, egin-eşiklerini beriň, olara ýagşy söz aýdyň!

6. Ýetimleri öýlenme çagyna barýança (göz astynda saklap), synap görüň! Eger olaryň ýetginjeklik çagyna ýetip (akyllarynyň goýalandygyny) görseňiz, emläklerini özlerine gaýtaryp beriň! Ulalanlarynda (olaryň emläklerini bizden alarlar) diýip, olaryň emlägini isrip edip, tizden-tiz iýjek bolmaň! (Ýetime hossar bolan) gurply kişi (ýetimiň hakyny iýmekden) saklansyn! Garyp (hossar) bolsa, (zerurlyk ýagdaýyna we zähmetine laýyklap) peýdalansyn! Olara emlägini gaýdyp bereniňizde bolsa şaýat tutunyň! Hasap soraýjy hökmünde Alla ýeterlikdir.

لِلرِّجَالِ نَصِيبٌ مِّمَّا تَرَكَ الْوَالِدَانِ وَالْأَقْرَبُونَ وَلِلنِّسَاءِ
نَصِيبٌ مِّمَّا تَرَكَ الْوَالِدَانِ وَالْأَقْرَبُونَ مِمَّا قَلَّ مِنْهُ أَوْ كَثُرَ نَصِيبًا
مَّفْرُوضًا ﴿٧﴾ وَإِذَا حَضَرَ الْقِسْمَةَ أُولُوا الْقُرْبَىٰ وَالْيَتَامَىٰ
وَالْمَسَاكِينُ فَارْزُقُوهُم مِّنْهُ وَقُولُوا لَهُمْ قَوْلًا مَّعْرُوفًا ﴿٨﴾
وَلْيَخْشَ الَّذِينَ لَوْ تَرَكُوا مِنْ خَلْفِهِمْ ذُرِّيَّةً ضِعَافًا خَافُوا عَلَيْهِمْ
فَلْيَتَّقُوا اللَّهَ وَلْيَقُولُوا قَوْلًا سَدِيدًا ﴿٩﴾ إِنَّ الَّذِينَ يَأْكُلُونَ أَمْوَالَ
الْيَتَامَىٰ ظُلْمًا إِنَّمَا يَأْكُلُونَ فِي بُطُونِهِمْ نَارًا وَسَيَصْلَوْنَ
سَعِيرًا ﴿١٠﴾ يُوصِيكُمُ اللَّهُ فِي أَوْلَادِكُمْ لِلذَّكَرِ مِثْلُ
حَظِّ الْأُنثَيَيْنِ فَإِن كُنَّ نِسَاءً فَوْقَ اثْنَتَيْنِ فَلَهُنَّ ثُلُثَا مَا تَرَكَ
وَإِن كَانَتْ وَاحِدَةً فَلَهَا النِّصْفُ وَلِأَبَوَيْهِ لِكُلِّ
وَاحِدٍ مِّنْهُمَا السُّدُسُ مِمَّا تَرَكَ إِن كَانَ لَهُ وَلَدٌ فَإِن لَّمْ
يَكُن لَّهُ وَلَدٌ وَوَرِثَهُ أَبَوَاهُ فَلِأُمِّهِ الثُّلُثُ فَإِن كَانَ لَهُ
إِخْوَةٌ فَلِأُمِّهِ السُّدُسُ مِن بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصِي بِهَا أَوْ دَيْنٍ
آبَاؤُكُمْ وَأَبْنَاؤُكُمْ لَا تَدْرُونَ أَيُّهُمْ أَقْرَبُ لَكُمْ
نَفْعًا فَرِيضَةً مِّنَ اللَّهِ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١١﴾

7. Ene-atanyň we ýakyn garyndaşlaryň terekesinden (galdyran mirasyndan) erkeklere bir paý bardyr. Ene-atanyň we ýakyn garyndaşlaryň terekesinden aýallara-da bir paý bardyr. (Alla) ondan (terekeden) isle az bolsun, isle köp bolsun, parz edilen bir paý edip (kesgitländir).

8. (Miras) bölünen wagty ol ýerde (mirasdan paý düşmeýän) garyndaşlar, ýetimler we garyp-gasarlar hem bar bolsalar, olara-da bir rysgal (sadaka) beriň hem-de (göwünlerini göterjek) ýakymly sözleri aýdyň!

9. Yzlarynda (eklenje) mätäç kiçi çagalary galdyran ýagdaýlarynda (olaryň ýagdaýy nähili bolarka diýip) heder edýänler (ýetimlere adalatsyzlyk etmekden) gorksunlar! (Bu meselede) Alladan gorksunlar we (ýetimlere) dogry sözi aýtsynlar!

10. Takyk, ýetimleriň emlägini nähak ýere iýenler, (aslynda) garynlarynda bir ot iýýändirler. Olar (kyýamat güni) lowlap ýanýan oda düşerler.

11. Alla size (miras meselesinde) perzentleriňiz barada (şeýle) wesýet (emir) edýär: oglan üçin iki gyzyň paýy ýaly möçber bardyr. Eger olar (perzentler) ikiden köp gyz bolup (oglan bolmasa), terekäniň üçden ikisi olaryňkydyr. (Eger gyz) ýeke bolsa, onda (terekäniň) ýarysy onuňkydyr. Eger onuň (ýogalanyň) perzendi bar bolsa, onuň terekesinden ene-atanyň her haýsyna altydan bir paý düşer. Eger perzendi ýok bolup, mirasdüşer ene-ata bolsa, enesine üçden bir paý düşer (galany atanyňkydyr). Eger onuň (ýogalanyň) doganlary bar bolsa, onda altydan bir paý enäniňkidir. (Bular ýogalanyň dirikä) eden wesýeti we bergileri ödelenden soň (galan emlägine degişlidir). Siz atalaryňyz bilen perzentleriňiziň haýsysynyň özüňize peýda taýdan has ýakyndygyny bilmersiňiz. Bular Allanyň goýan parzlarydyr (paýlardyr). Takyk, Alla (ähli zady bilýändir), hikmet eýesidir.

Düşündiriş: Yslamyň miras hukugynda paýlar bilen jogapkärçilik arasynda bir baglanyşyk bardyr. Şol sebäpli, mirasda oglan perzent gyzyň paýyna görä iki esse köp alýar. Çünki yslama görä, erkek maşgalasyny eklemäge borçludyr. Aýalyň bolsa beýle bir wezipesi ýa-da borjy ýokdur. Aýalyň eklemji ärine degişlikä, erkek maşgalasynyň, çagalarynyň, ýagdaýa görä ene-atasynyň güzeranyny öz üstüne almaga mejburdyr. Netijede, tereke meselesindäki bu höküm dolulygy bilen adalatlydyr.

ولكم نصف ما ترك أزواجكم إن لم يكن
لهن ولد فإن كان لهن ولد فلكم الربع مما تركن
من بعد وصية يوصين بها أو دين ولهن الربع مما
تركتم إن لم يكن لكم ولد فإن كان لكم
ولد فلهن الثمن مما تركتم من بعد وصية توصون
بها أو دين وإن كان رجل يورث كلالة أو امرأة
وله أخ أو أخت فلكل واحد منهما السدس
فإن كانوا أكثر من ذلك فهم شركاء
في الثلث من بعد وصية يوصى بها أو دين
غير مضار وصية من الله والله عليم حليم
١٢ تلك حدود الله ومن يطع الله ورسوله
يدخله جنات تجري من تحتها الأنهار
خالدين فيها وذلك الفوز العظيم ١٣
ومن يعص الله ورسوله ويتعد حدوده يدخله
نارا خالدا فيها وله عذاب مهين ١٤

واللاتي

12. Eger (ýogalan) aýallaryňyzyň çagalary ýok bolsa, onuň (ýogalan aýalyň) wesýeti (berjaý edilensoň) ýa-da bergileri tölenenden soň, terekesiniň ýarysy siziňkidir (äriniňkidir). Eger çagalary bar bolsa, onda terekäniň dörtden biri siziňkidir. Siziň (äriniň) hem çagaňyz ýok bolsa, onuň (ýogalan erkegiň) wesýeti (berjaý edilensoň) ýa-da bergileri tölenenden soň, terekesiniň dörtden biri aýalyňyzyňkydyr. Eger çagaňyz bar bolsa, terekäniň sekizden biri olaryňkydyr (aýallaryňkydyr). Eger miras galdyran erkek ýa-da aýal, çagasyz ýa-da ene-atasyz kişi bolup, onuň hem diňe (enebir) erkek ýa-da gyz dogany bar bolsa, olaryň her haýsyna altydan bir paý bardyr. Eger olaryň sany mundan köp bolsa, onda olar onuň (ýogalan erkegiň) wesýeti (berjaý edilensoň) ýa-da bergileri tölenenden soň (terekäniň) üçden birine şärik bolarlar. (Bu hökümler) Alla tarapyndan size edilen wesýetdir (emirdir). Alla (ähli zady) bilýändir, Halymdyr (howlugýan däldir).

13. Ine, bular Allanyň goýan çäkleridir. Kim Alla we Onuň ilçisine boýun bolsa, Alla ony aşagyndan derýalar akýan jennetlere ýerleşdirer. Olar ol ýerde ebedi galarlar. Ine, bu (iň) uly üstünlikdir.

14. Kim Alla we Onuň ilçisine garşy çykyp, Onuň (Allanyň) çäklerinden geçse, Ol (Alla) ony ebedi galmak üçin oda salar. Oňa ryswa ediji azap bardyr.

15. Zyna eden aýallaryňyz hakda araňyzdan dört şaýat talap ediň! Eger (dört kişi) şaýatlyk etseler, olary (zyna edeni) ajaly ýetýänçä ýa-da Alla özlerine bir ýol görkezýänçä öýüň içinde saklaň!

16. Araňyzda ony (zynany) eden her iki tarapa-da temmi beriň (gamçy uruň)! Eger toba edip, ýagdaýlaryny düzetseler, olara (jeza bermegi) ýatyryň! Takyk, Alla tobalary kabul edýändir, Rehim-şepagatlydyr.

Düşündiriş: Zynanyň jezasy hökmünde Kuranda gelen ilkinji höküm bu aýatlarda bildirilişi ýaly temmi bermek, zyna eden aýaly öýde saklamak, soňky jeza bolsa ýüz gamçy urmakdyr.

17. Allanyň ýanynda (kabul ediljek) toba, ýalňyşyp erbetlik edip, soň gysga wagtyň içinde (puşman edenleriň) eden tobasydyr. Ine, Alla olaryň tobalaryny kabul eder. Alla (ähli zady) bilýändir, hikmet eýesidir.

18. (Ýogsa) erbetlik baryny edip, soň hem biriniň başyna ajal gelende: «Çyndan hem men şu wagt toba etdim» diýenler bilen kapyr bolup ölenleriň tobasy kabul edilmez! Ine, Biz olar üçin jebir-jepaly azap taýýarlap goýduk.

Düşündiriş: Tobanyň kabul edilmegi bilen baglanyşykly aýaty we hadyslary derňän tefsir alymlarynyň ahyrky gelen netijeri şeýledir: Jany bogazyna gelmezden öň, heniz ýaşaýşa umyt barka, küpürden ýüz öwrüp, toba edip imana gelmeklik dürsdür. Emma jan bogaza gelip, ýaşaýyşdan umydyny kesen wagty küpürden ýüz öwrensoň toba edip imana gelmek dürs däldir. Tobanyň kabul bolmagy üçin iman getireniňden soň sogaply işler edip bilmek üçin wagt bolmalydyr.

19. Eý, iman getirenler! Siziň aýallara zor bilen mirasdar bolmagyňyz halal däldir. Aç-açan erbetlik (zyna we oňa eltýän erbet işleri) etmeýän bolsa, olara beren (galyňyňyzyň) bir bölegini yzyna almak üçin olara zor salmaň. Olar bilen



mylakatly boluň! Emma olardan göwnüňiz suw içmeýän bolsa, (göwnüňize ýaramasa), belki, siziň göwnüňize ýaramaýan zatlarda Alla size köp haýyr nesip eder.

Düşündiriş: Yslamdan öňki nadanlyk döwründe ölen bir erkegiň iň ýakyn mirasdary onuň aýalynyň üstüne bir mata bölegi oklasa, ony öz gol astyna geçirdigi bolar eken. Soň islese galyň tölemän ony nikalap alar eken, islese başga bir erkek bilen nikalap, galyňyny özi alar eken, islese-de ony öýünde tussag edip, emlägini elinden alar eken. Aýat bu erbet adaty aradan aýyrýar. Aýatyň soňky bölümi maşgala düzgüniniň dowam etmegi üçin örän möhüm bir kadany getirýär. Maşgala gurlan wagty kişiniň ýanýoldaşynyň gözellik ýa-da ahlak taýdan kemçilikleri bolup biler. Emma oňa gowy taraplaryny görkezmäge pursat bermezden, söhbetde we ysnyşykda bolman, derrew aýrylyşmakçy bolmagyň nädogrudygy aýdylýar.

وَإِنْ أَرَدتُّمُ ٱسْتِبْدَالَ زَوْجٍ مَّكَانَ زَوْجٍ وَءَاتَيْتُمْ
إِحْدَىٰهُنَّ قِنطَارًا فَلَا تَأْخُذُوا۟ مِنْهُ شَيْـًٔا ۚ أَتَأْخُذُونَهُۥ
بُهْتَٰنًا وَإِثْمًا مُّبِينًا ﴿٢٠﴾ وَكَيْفَ تَأْخُذُونَهُۥ وَقَدْ أَفْضَىٰ
بَعْضُكُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ وَأَخَذْنَ مِنكُم مِّيثَٰقًا
غَلِيظًا ﴿٢١﴾ وَلَا تَنكِحُوا۟ مَا نَكَحَ ءَابَآؤُكُم مِّنَ ٱلنِّسَآءِ إِلَّا
مَا قَدْ سَلَفَ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ فَٰحِشَةً وَمَقْتًا وَسَآءَ سَبِيلًا
﴿٢٢﴾ حُرِّمَتْ عَلَيْكُمْ أُمَّهَٰتُكُمْ وَبَنَاتُكُمْ
وَأَخَوَٰتُكُمْ وَعَمَّٰتُكُمْ وَخَٰلَٰتُكُمْ وَبَنَاتُ
ٱلْأَخِ وَبَنَاتُ ٱلْأُخْتِ وَأُمَّهَٰتُكُمُ ٱلَّٰتِىٓ أَرْضَعْنَكُمْ
وَأَخَوَٰتُكُم مِّنَ ٱلرَّضَٰعَةِ وَأُمَّهَٰتُ نِسَآئِكُمْ
وَرَبَٰٓئِبُكُمُ ٱلَّٰتِى فِى حُجُورِكُم مِّن نِّسَآئِكُمُ
ٱلَّٰتِى دَخَلْتُم بِهِنَّ فَإِن لَّمْ تَكُونُوا۟ دَخَلْتُم بِهِنَّ
فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ وَحَلَٰٓئِلُ أَبْنَآئِكُمُ ٱلَّذِينَ
مِنْ أَصْلَٰبِكُمْ وَأَن تَجْمَعُوا۟ بَيْنَ ٱلْأُخْتَيْنِ إِلَّا
مَا قَدْ سَلَفَ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٢٣﴾

وَٱلْمُحْصَنَٰتُ

20. Bir aýaldan aýrylyp, başga bir aýaly nikalamak isleseňiz, olardan birine (talak beren aýalyňyza) öň (näçe köp galyň) beren bolsaňyz hem ondan (beren zadyňyzdan) hiç zady yzyna almaň! Siz (aýrylyşmaga bahana gözläp) töhmet atyp we (äşgär) günä (işe baş) goşup, heý-de ony yzyna alarsyňyzmy eýsem?

21. Siz biri-biriňiz bilen hylwatda bolduňyz, (bir ýassyga baş goýduňyz), olar sizden (özleriniň haklaryny gorajakdygyňyz barada) ynamly söz alanlaryndan (soň), siz nädip (galyňyňyzy yzyna) alyp bilersiňiz?!

22. Geçmişde (nadanlyk döwründe) bolan ýagdaýlar bir tarapa, (emma mundan beýläk) kakalaryňyzyň nikalap alan aýallary (öweý eneleriňiz) bilen nikalaşmaň! Çünki bu bihaýalykdyr we (Allanyň halamaýan) işidir. Ol nähili erbet ýoldur!

Düşündiriş: Yslamdan öň nadanlyk döwründe öweý enä öýlenmek däbe laýyk hasaplanýan eken, emma bu aýat ony gadagan edýär we musulmançylyga sygmaýan zatdygyny äşgär edýär.

23. (Eý, möminler!) Size (şular bilen nikalaşmak) haram edilendir: ejeleriňiz, gyzlaryňyz, gyz uýalaryňyz, kakaňyzyň aýal doganlary (ejekeleriňiz), daýzalaryňyz, erkek doganyňyzyň gyzlary, aýal doganyňyzyň gyzlary, sizi emdiren süýt eneleriňiz, süýt emşen uýalaryňyz, gaýyneneleriňiz, (jynsy gatnaşykda bolan) aýallaryňyzyň ýany bilen gelen öýüňizdäki öweý gyzlaryňyz. Ýöne (nikalaşyp), heniz jynsy gatnaşykda bolman (aýrylyşan aýallaryňyzyň gyzlary bilen nikalaşmagyňyzda) hiç hili günä ýokdur. Emma öz biliňizden önen (ogullyk alynmadyk) ogullaryňyzyň (aýrylyşan) aýallaryna (öýlenmegiňiz) we iki gyz dogany bir wagtda (nikaňyzda) birleşdirmegiňiz (hem haram edildi). Emma (nadanlyk döwründe öň bolup) geçeni geçdi biliň! (Siz oňa jogapkär dälsiňiz). Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.



والمحصنات من النساء الا ما ملكت ايمانكم كتاب
الله عليكم واحل لكم ما وراء ذلكم ان تبتغوا
باموالكم محصنين غير مسافحين فما استمتعتم به
منهن فاتوهن اجورهن فريضة ولا جناح عليكم فيما
تراضيتم به من بعد الفريضة ان الله كان عليما
حكيما ٢٤ ومن لم يستطع منكم طولا ان ينكح
المحصنات المؤمنات فمن ما ملكت ايمانكم
من فتياتكم المؤمنات والله اعلم بايمانكم
بعضكم من بعض فانكحوهن باذن اهلهن واتوهن
اجورهن بالمعروف محصنات غير مسافحات ولا متخذات
اخدان فاذا احصن فان اتين بفاحشة فعليهن نصف
ما على المحصنات من العذاب ذلك لمن خشي العنت
منكم وان تصبروا خير لكم والله غفور رحيم
٢٥ يريد الله ليبين لكم ويهديكم سنن الذين
من قبلكم ويتوب عليكم والله عليم حكيم ٢٦

24. (Heniz nikada duran) ärli aýallara (öýlenmegiňiz) haramdyr, ýöne (söweşde ýesir düşüp), gol astyňyzda bolan gyrnaklar (muňa) degişli däldir. (Bular) Allanyň size ýazan (anyk hökümleridir). Bulardan başgalary bilen namysyňyzy gorap, zyna etmezlik (şerti bilen) emlägiňizden (galyň töläp) nikalaşmagy talap etmegiňiz size halaldyr. Olardan gören peýdaňyza derek galyňlaryny beriň, bu olaryň hakydyr. Emma (galyň) kesgitlenilenden soň, araňyzda ylalaşyp, (mukdary artdyrmagyňyzda ýa-da kemeltmegiňizde) size bir günä ýokdur. Alla (ähli zady) bilýändir, hikmet eýesidir.

Düşündiriş: Käbir ymmatlarda gyz durmuşa çykanda, erkege gymmat bahaly zatlar ýa-da pul berer ekenler. Bu aýalyň emlägine hormat edilmegi üçin edilipdir. Yslamda bolsa, aýalyň emlägine däl, özüne hormat edilýär. Hatda goýulýan hormatyň alamaty hökmünde erkek oňa galyň töleýär.

25. Sizden azat (gyrnak bolmadyk) mömin aýallara öýlenmäge gurby çatmaýanlar, golastlaryndaky mömin ýaş gyrnaklara öýlenip bilerler. Alla siziň imanyňyzyň (derejesini) örän gowy bilýändir. Siz (möminler) biri-biriňiz bilen (bir ymmatsyňyz). Bes, namyslaryny goraýan, zyna etmeýän, gizlin dostlar tutunmaýan ol aýallary (gyrnaklary) hossarlarynyň rugsady bilen (özüňize) nikalaň! Galyňlaryny hem köňül hoşlugy bilen olara beriň! Eger (nikadan soň) zyna etseler, olara azat aýallara degişli jezanyň ýarysy berilýändir. Bu (gyrnaklara öýlenmek) siziň araňyzdan zyna ýüz urmakdan gorkýanlar üçindir. Ýogsa sabyr etmegiňiz siziň üçin has haýyrlydyr. Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

26. Alla size (halaly we haramy) äşgär bildirmek, sizi sizden öň geçen (ýagşylaryň) ýollaryna gönükdirmek we (günäleriňizi bagyşlamak) üçin toba etmegiňizi isleýär. Alla (ähli zady) bilýändir, hikmet eýesidir.

والله يريد أن يتوب عليكم ويريد الذين يتبعون
الشهوات أن تميلوا ميلا عظيما ٢٧ يريد الله أن يخفف
عنكم وخلق الإنسان ضعيفا ٢٨ يا أيها الذين
آمنوا لا تأكلوا أموالكم بينكم بالباطل إلا
أن تكون تجارة عن تراض منكم ولا تقتلوا أنفسكم
إن الله كان بكم رحيما ٢٩ ومن يفعل ذلك عدوانا
وظلما فسوف نصليه نارا وكان ذلك على الله يسيرا
٣٠ إن تجتنبوا كبائر ما تنهون عنه نكفر عنكم
سيئاتكم وندخلكم مدخلا كريما ٣١ ولا
تتمنوا ما فضل الله به بعضكم على بعض للرجال نصيب
مما اكتسبوا وللنساء نصيب مما اكتسبن واسألوا
الله من فضله إن الله كان بكل شيء عليما
٣٢ ولكل جعلنا موالي مما ترك الوالدان
والأقربون والذين عقدت أيمانكم فآتوهم
نصيبهم إن الله كان على كل شيء شهيدا ٣٣

الرجال

27. Alla siziň tobaňyzy kabul etmek isleýär, haý-höwesleriniň (haram lezzetiň) yzyna düşenler bolsa siziň uly höwes bilen (bütinleý ýoldan çykmaga) meýil etmegiňizi isleýär.

28. Alla siziň ýüküňizi ýeňilleşdirmek isleýär. (Çünki) ynsan (ýaradylyşy taýdan) juda ejiz ýaradylandyr.

29. Eý, iman getirenler! Öz araňyzda razyçylykly bolan söwdadan başga (emläkleriňizi nähak ýollar bilen iýmäň (sowmaň)! Özüňize kast etmekden saklanyň! Takyk, Alla size örän Rehim-şepagatlydyr.

30. Kim duşmançylyk we nähaklyk edip (bu işe baş goşsa), Biz ony tiz (wagtda) oda taşlarys. Bu Alla üçin örän aňsatdyr.

31. Eger-de siz gadagan edilen uly günälerden saklansaňyz, siziň (beýleki) erbetlikleriňizi (kiçi günäleriňizi) örteris (bagyşlarys) we sizi belent mertebeli ýere salarys.

Düşündiriş: Uly günäler Allanyň anyk haram eden we olary edenlere ahyretde azap beriljek günälerdir. Bir hadysda olaryň şulardygy aýdylýar: Alla şärik goşmak, jadygöýlik, adam öldürmek, ýetimiň malyny iýmek, zyna etmek, hak söweşde goşundan gaçmak, namysly mömin aýallara zyna töhmetini atmakdyr. Şeýle-de ene-ata garşy gitmek, süýthorluk hem uly günälerden hasaplanylýar.

32. Allanyň siziň biriňizi beýlekiňizden artyk (etmäge sebäp) eden zatlaryna (bahyl bolup) arzuw edip durmaň! Erkeklere gazanan zatlaryndan nesibeleri bardyr. Aýallara hem gazanan zatlaryndan nesibeleri bardyr. Siz Allanyň pazly-kereminden (özüňize haýyrly bolan zatlary) isläň! Takyk, Alla elmydama ähli zady bilýändir.

33. Her kim üçin ene-atanyň we (beýleki) ýakyn garyndaşlaryň terekelerinden (paý aljak) mirasdarlara (paý) kesgitledik. Kasam edip, (söz beren) kişileriňiziň hem paýlaryny beriň! Takyk, Alla ähli zada şaýatdyr.

الرجال قوامون على النساء بما فضل الله بعضهم على
بعض وبما أنفقوا من أموالهم فالصالحات
قانتات حافظات للغيب بما حفظ الله واللاتي تخافون
نشوزهن فعظوهن واهجروهن في المضاجع واضربوهن
فإن أطعنكم فلا تبغوا عليهن سبيلا إن الله كان
عليا كبيرا ﴿٣٤﴾ وإن خفتم شقاق بينهما فابعثوا
حكما من أهله وحكما من أهلها إن يريدا
إصلاحا يوفق الله بينهما إن الله كان عليما خبيرا
﴿٣٥﴾ واعبدوا الله ولا تشركوا به شيئا وبالوالدين
إحسانا وبذي القربى واليتامى والمساكين
والجار ذي القربى والجار الجنب والصاحب بالجنب
وابن السبيل وما ملكت أيمانكم إن الله لا يحب
من كان مختالا فخورا ﴿٣٦﴾ الذين يبخلون ويأمرون
الناس بالبخل ويكتمون ما آتاهم الله من فضله
وأعتدنا للكافرين عذابا مهينا ﴿٣٧﴾

34. Erkekler aýallaryň hojaýynydyr. (Munuň sebäbi) Allanyň (ynsanlaryň) käbirlerini beýlekilerinden artyk etmegi hem-de (erkekleriň) emläklerinden (galyň tölemek, eklemek ýaly) çykdajylary etmekleridir. Bes, ýagşy zenanlar (Allanyň emrine) boýun egýänlerdir. Olar Allanyň (öz haklaryny) goraýandygy üçin (ärleri ýok wagty namyslaryny) goraýan aýallardyr. Boýun egmezliginden gorkýan aýallaryňyza (ilkibaşda) öwüt beriň, (sözüňizi diňlemese), düşekde ýalňyz galdyryň. (Munuň bilen hem ýola gelmeseler), olary (ýeňiljek) kötekläň! Eger olar size boýun egseler, olara azar bermek üçin başga ýol agtarmaň! Takyk, Alla Belentdir, Beýikdir.

Düşündiriş: Ärlerine boýun bolmaýan we onuň namysyny goramaýan aýallara ýokarda sanalyp geçilen üç görnüş temmi berlip biler. Eger bir duýduryş ýeterlik bolsa, soňkulara geçmek dogry däldir. Köteklemäge rugsat berilse-de, ol ýüze degmezlik we ýara salmazlyk şerti bilen berilýän jezadyr. Hezreti pygamber aleýhissalam göwünsiz, diňe maşgala ojagynyň ýykylmazlygy üçin muňa rugsat beripdir, ýagny, hezreti pygamber aýat bilen bagly düşündirişde bu kötekleme işiniň juda çäkli bolmalydygyny bildirýän görkezmeler beripdir. Bulardan biri-de «Awundyrmaýan, ýeňiljek kötek» diýlen düşündirişdir.

35. Eger (är-aýalyň) aýrylyşmaklaryndan heder edýän bolsaňyz, onda (olaryň ýanyna) erkegiň maşgalasyndan bir wekil, aýalyň maşgalasyndan hem bir wekil ýollaň! Iki tarap düşünişmek islese, Alla olaryň ylalaşmagyna ýardam eder. Takyk, Alla (ähli zady) bilýändir, (ähli zatdan) habardardyr.

36. Alla ybadat ediň, Oňa hiç zady şärik goşmaň! Ene-ata, dogan-garyndaşa, ýetimlere, garyp-gasarlara, ýakyn goňşulara, daş goňşulara, ýol hemraňyza, ýolagça we gol astyňyzdakylara (gul-gyrnaklara) örän gowy gatnaşykda boluň! Takyk, Alla tekepbir we öwünjeň kişini halamaz.

37. (Olar) gysgançlyk edýän, ynsanlary gysgançlyga ündeýän we Allanyň pazly-kereminden özlerine berlen nygmatlary gizleýän kişilerdir. Biz (beýle) kapyrlara ryswa ediji azap taýýarlap goýduk.

وَالَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَالَهُمْ رِئَاءَ النَّاسِ وَلَا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ
وَلَا بِالْيَوْمِ الْآخِرِ وَمَن يَكُنِ الشَّيْطَانُ لَهُ قَرِينًا فَسَاءَ
قَرِينًا ٣٨ وَمَاذَا عَلَيْهِمْ لَوْ آمَنُوا بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَأَنفَقُوا
مِمَّا رَزَقَهُمُ اللَّهُ وَكَانَ اللَّهُ بِهِمْ عَلِيمًا ٣٩ إِنَّ اللَّهَ
لَا يَظْلِمُ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ وَإِن تَكُ حَسَنَةً يُضَاعِفْهَا وَيُؤْتِ
مِن لَّدُنْهُ أَجْرًا عَظِيمًا ٤٠ فَكَيْفَ إِذَا جِئْنَا مِن كُلِّ أُمَّةٍ
بِشَهِيدٍ وَجِئْنَا بِكَ عَلَىٰ هَٰؤُلَاءِ شَهِيدًا ٤١ يَوْمَئِذٍ يَوَدُّ الَّذِينَ
كَفَرُوا وَعَصَوُا الرَّسُولَ لَوْ تُسَوَّىٰ بِهِمُ الْأَرْضُ وَلَا يَكْتُمُونَ
اللَّهَ حَدِيثًا ٤٢ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَقْرَبُوا الصَّلَاةَ
وَأَنتُمْ سُكَارَىٰ حَتَّىٰ تَعْلَمُوا مَا تَقُولُونَ وَلَا جُنُبًا إِلَّا عَابِرِي
سَبِيلٍ حَتَّىٰ تَغْتَسِلُوا وَإِن كُنتُم مَّرْضَىٰ أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوْ جَاءَ
أَحَدٌ مِّنكُم مِّنَ الْغَائِطِ أَوْ لَامَسْتُمُ النِّسَاءَ فَلَمْ تَجِدُوا مَاءً
فَتَيَمَّمُوا صَعِيدًا طَيِّبًا فَامْسَحُوا بِوُجُوهِكُمْ وَأَيْدِيكُمْ إِنَّ اللَّهَ كَانَ
عَفُوًّا غَفُورًا ٤٣ أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ أُوتُوا نَصِيبًا مِّنَ الْكِتَابِ
يَشْتَرُونَ الضَّلَالَةَ وَيُرِيدُونَ أَن تَضِلُّوا السَّبِيلَ ٤٤

وَاللَّهُ

38. Olar Alla we ahyret gününe iman getirmeýärler, emläklerini ynsanlaryň gözi üçin sarp edýärler. Kimiň ýoldaşy şeýtan bolsa, ol nähili erbet ýoldaşdyr.

39. Eger Alla we ahyret gününe ynanyp, Allanyň özlerine beren nygmatlaryndan (Allanyň ýoluna) sarp etseler (erbet) bolarmydy eýsem? Alla olary örän gowy bilýändir.

40. Alla (bendelerine) zerre ýalyjak hem zulum etmez. (Emma bendesiniň zerre ýalyjak eden) ýagşylygy bar bolsa, ony birnäçe esse artdyrar we Öz tarapyndan oňa uly sylag berer.

41. (Eý, Muhammet!) Her ymmatdan özlerine şaýat boljak bir (pygamber) getirenimizde we seni hem olara (öz ymmatyňa) şaýat hökmünde getiren wagtymyz, olaryň (ýahudylaryň we nasranylaryň) haly niçik bolar?

42. Ine, ol gün dini inkär edip, pygambere garşy çykanlar ýeriň teýine girmek (ýer bilen ýegsan bolmak) islärler. Olar Alladan hiç bir sözi (habary) gizläp bilmezler.

43. Eý, iman getirenler! Serhoş bolup, we näme diýýäniňizi bilýänçäňiz namaza golaýlaşmaň! Eger iniňiz hapa bolsa, emma ýolagçy hem bolmasaňyz, gusul almazdan (namaz okamaň). Eger hassa, ýolagçy ýa-da aýak ýolundan gelýän bolsaňyz ýa-da aýallaryňyza ýakynlaşyp, gusul almaga suw tapmasaňyz, onda tämiz topraga teýemmum (teýim) edip, arassalanmak niýeti bilen ýüzüňize we elleriňize mesh ediň! Takyk, Alla Ýalkaýjydyr, Bagyşlaýjydyr.

Düşündiriş: Serhoş edýän içgileri içmek bütinleý haram edilmezden öň käbir çäklendirmeler bolupdyr. Ilkibaşda diňe ýassy namazyndan soň içmäge rugsat berlipdir. Soň «Mäide» süresiniň 90-91-nji aýatlarynyň inmegi bilen musulmanlara şerap içmek doly haram edilýär. Teýemmum (teýim) – suw ýok bolup ýa-da hassalyk sebäpli, suw ulanmak zyýan ýetirjek bolsa, täret ýa-da gusul üçin arassalanmak niýeti bilen elleri tämiz topraga sürüp, ýüzi we elleri mesh etmekdir. Teýemmum rugsady ynsanda belli bir nyzama, düzgüne tabyn bolmak we boýun bolup tagat etmegi üçin hemişe taýýar bolmak düşünjesini berkidýär. Ynsanyň aňynda özüni arassa saklamak we namazyň mukaddesdigi baradaky düşünjäni güýçlendirýär.

44. Özlerine kitapdan nesip berlenleriň (edýän işlerini) görmediňmi? Olar (özleriniň hak ýollaryny taşlap), azaşmaklygy satyn alýarlar we siziňem ýoldan çykmagyňyzy isleýärler.

وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِأَعۡدَآئِكُمۡۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَلِيّٗا وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ نَصِيرٗا ٤٥
مِّنَ ٱلَّذِينَ هَادُواْ يُحَرِّفُونَ ٱلۡكَلِمَ عَن مَّوَاضِعِهِۦ وَيَقُولُونَ
سَمِعۡنَا وَعَصَيۡنَا وَٱسۡمَعۡ غَيۡرَ مُسۡمَعٖ وَرَٰعِنَا لَيَّۢا بِأَلۡسِنَتِهِمۡ
وَطَعۡنٗا فِي ٱلدِّينِۚ وَلَوۡ أَنَّهُمۡ قَالُواْ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَا وَٱسۡمَعۡ
وَٱنظُرۡنَا لَكَانَ خَيۡرٗا لَّهُمۡ وَأَقۡوَمَ وَلَٰكِن لَّعَنَهُمُ ٱللَّهُ بِكُفۡرِهِمۡ
فَلَا يُؤۡمِنُونَ إِلَّا قَلِيلٗا ٤٦ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ ءَامِنُواْ
بِمَا نَزَّلۡنَا مُصَدِّقٗا لِّمَا مَعَكُم مِّن قَبۡلِ أَن نَّطۡمِسَ وُجُوهٗا
فَنَرُدَّهَا عَلَىٰٓ أَدۡبَارِهَآ أَوۡ نَلۡعَنَهُمۡ كَمَا لَعَنَّآ أَصۡحَٰبَ ٱلسَّبۡتِۚ
وَكَانَ أَمۡرُ ٱللَّهِ مَفۡعُولًا ٤٧ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَغۡفِرُ أَن يُشۡرَكَ بِهِۦ
وَيَغۡفِرُ مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُۚ وَمَن يُشۡرِكۡ بِٱللَّهِ فَقَدِ ٱفۡتَرَىٰٓ إِثۡمًا
عَظِيمًا ٤٨ أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يُزَكُّونَ أَنفُسَهُمۚ بَلِ ٱللَّهُ يُزَكِّي
مَن يَشَآءُ وَلَا يُظۡلَمُونَ فَتِيلًا ٤٩ ٱنظُرۡ كَيۡفَ يَفۡتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ
ٱلۡكَذِبَۖ وَكَفَىٰ بِهِۦٓ إِثۡمٗا مُّبِينًا ٥٠ أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُواْ
نَصِيبٗا مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِ يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡجِبۡتِ وَٱلطَّٰغُوتِ وَيَقُولُونَ
لِلَّذِينَ كَفَرُواْ هَٰٓؤُلَآءِ أَهۡدَىٰ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ سَبِيلًا ٥١

45. Alla siziň duşmanlaryňyzy örän gowy bilýändir. Dost hökmünde Alla ýeterlikdir! Kömekçi hökmünde Alla ýeterlikdir.

46. Käbir ýahudylar (käbir) sözleriň (manysyny) ýerinden (üýtgedip), dillerini aýnadyp, dine zyýan ýetirmek üçin (pygambere garşy): «Eşitdik we asy bolduk», «Diňle, käşgä, ker bolsaňdyň» «Ragynä» («Biziň çopanymyz)» ýaly (ters manylarda) aýdýarlar. Eger olar: «Eşitdik we boýun egdik», «Diňle we bizi gora» diýselerdi, elbetde, bu özleri üçin haýyrly we has göwnejaý bolardy. Emma inkär edýändikleri üçin Alla olary näletledi. Olaryň (köpüsi ynanmazlar) diňe az (sanlysy) iman getirerler.

47. Eý, özlerine kitap (Töwrat, Injil) berlenler! Ýüzüňizi-ýeňsäňizi desdeň etmänkäk ýa-da «Ashaby-sebti» («Şenbelik ýaranlaryny») näletleýşimiz ýaly näletlemänkäk, öz ýanyňyzdaky (kitaplary) tassyklamak üçin inderen zadymyza (Kurana) iman getiriň! Allanyň emri hökman amala aşar.

Düşündiriş: Alla ýahudylara şenbe günleri balyk tutmagy gadagan edýär. Bu kada boýun egmedikleri Alla jezalandyrýar. Şonuň üçin hem olara Kuranda «Ashaby-sebt» («Şenbelik ýaranlary») diýlip at galýar.

48. Takyk, Alla özüne şärik goşulmagyny bagyşlamaz. Emma ondan (şärik goşmakdan) başga islän kişisiniň günälerini bagyşlap biler. Kim Alla şärik goşsa, örän uly günä (bilen) töhmeti etdigi bolar.

49. Özlerini päk hasaplaýanlary görmediňmi? Ýok, (diňe) Alla islänini päk (günäsiz) yglan eder we olara hurma şänigininiň inçe sapagy ýalyjak hem nähaklyk edilmez.

50. Seret, Allanyň (adyna) nähili myjabat atýarlar. Bu (töhmetleriniň) özi agyr günä hökmünde (olara artygy bilen) ýeterlikdir!

51. Özlerine kitapdan nesip berlenleri görmediňmi? Olar butlara we taguta (şeýtana) ynanýarlar. Kapyrlar hakda (bolsa): «Olar iman getirenlerden (musulmanlardan) has dogry ýoldadyr» diýýärler.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ لَعَنَهُمُ اللَّهُ ۖ وَمَن يَلْعَنِ اللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُ نَصِيرًا ﴿٥٢﴾
أَمْ لَهُمْ نَصِيبٌ مِّنَ الْمُلْكِ فَإِذًا لَّا يُؤْتُونَ النَّاسَ نَقِيرًا ﴿٥٣﴾
أَمْ يَحْسُدُونَ النَّاسَ عَلَىٰ مَا آتَاهُمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ ۖ فَقَدْ آتَيْنَا آلَ
إِبْرَاهِيمَ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَآتَيْنَاهُم مُّلْكًا عَظِيمًا ﴿٥٤﴾ فَمِنْهُم
مَّنْ آمَنَ بِهِ وَمِنْهُم مَّن صَدَّ عَنْهُ ۚ وَكَفَىٰ بِجَهَنَّمَ سَعِيرًا ﴿٥٥﴾ إِنَّ الَّذِينَ
كَفَرُوا بِآيَاتِنَا سَوْفَ نُصْلِيهِمْ نَارًا كُلَّمَا نَضِجَتْ جُلُودُهُم
بَدَّلْنَاهُمْ جُلُودًا غَيْرَهَا لِيَذُوقُوا الْعَذَابَ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَزِيزًا حَكِيمًا
﴿٥٦﴾ وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ سَنُدْخِلُهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي
مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۖ لَّهُمْ فِيهَا أَزْوَاجٌ
مُّطَهَّرَةٌ ۖ وَنُدْخِلُهُمْ ظِلًّا ظَلِيلًا ﴿٥٧﴾ إِنَّ اللَّهَ يَأْمُرُكُمْ أَن تُؤَدُّوا
الْأَمَانَاتِ إِلَىٰ أَهْلِهَا وَإِذَا حَكَمْتُم بَيْنَ النَّاسِ أَن تَحْكُمُوا بِالْعَدْلِ ۚ
إِنَّ اللَّهَ نِعِمَّا يَعِظُكُم بِهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ سَمِيعًا بَصِيرًا ﴿٥٨﴾
يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ وَأُولِي الْأَمْرِ
مِنكُمْ ۖ فَإِن تَنَازَعْتُمْ فِي شَيْءٍ فَرُدُّوهُ إِلَى اللَّهِ وَالرَّسُولِ إِن كُنتُمْ
تُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ وَأَحْسَنُ تَأْوِيلًا ﴿٥٩﴾

أَلَمْ تَرَ

52. Ine, olar Allanyň özlerini näletlän kişileridir. Alla kimi näletlese, sen oňa kömekçini hiç haçan tapyp bilmersiň.

53. Ýa-da olaryň mülkden (hökümdarlykdan) paýlary barmy? Bes (şeýle bolsady), olar ynsanlara bir owuntyk zat hem bermezdiler.

54. Ýa-da olar Allanyň Öz pazlykereminden ynsanlara beren zatlary (nygmatlary) üçin olara göriplik edýärlermi? Biz Ybraýymyň maşgalasyna kitap we hikmet berdik. Olara uly hökümdarlyk bagyş etdik.

55. Olardan käbiri oňa (pygambere) ynanýar, käbiri bolsa ondan ýüz öwürýär. (Olaryň eminden gelmäge) lowlap duran dowzah (ody) ýeter.

56. Takyk, Biziň aýatlarymyzy inkär edenleri tiz wagtda oda (dowzaha) salarys. Olaryň derileri (hamlary) her gezek (otda) azabyň (awusyny) datmaklary üçin derilerini başga (hamlar bilen) çalşarys. Takyk, Alla Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.



57. (Emma) iman getirip, ýagşy işleri edenleri (bolsa) ebedi galmak üçin aşagyndan derýalar akýan jennetlere ýerleşdireris. Olaryň ol ýerde päkize ýanýoldaşlary bolar. Biz olary (nygmatlardan doly) goýy kölegelerde goýarys.

58. Takyk, Alla size amanatlary öz eýelerine bermegi, ynsanlaryň arasynda hüküm bereniňizde adalat bilen höküm etmegiňizi emir edýär. Alla size munuň bilen nähili ajaýyp öwüt berýär! Alla (ähli zady) eşidýändir, görýändir.

59. Eý, iman getirenler! Alla boýun boluň! Pygambere we özüňizden bolan (musulman, adalatly) baştutanlaryňyza boýun boluň! Eger Alla we ahyrete ynanýan bolsaňyz, (bir meselede) düşünişmän jedelleşseňiz, Alla (Kurana) we pygambere (hadyslara) ýetiriň (ýüz tutuň)! Bu (siziň üçin) haýyrlydyr we netije taýdan ajaýypdyr.

Düşündiriş: Aýatdaky «Baştutanlaryňyz» («Ulul-emr») sözi giň manyda bolup, ol musulmanlaryň islendik işleriniň başynda bolan ýolbaşçydyr. Şeýle-de din alymlary, kazylar, ýurduň baştutany hem muňa girýändirler.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يَزْعُمُونَ أَنَّهُمْ ءَامَنُوا بِمَآ أُنزِلَ إِلَيْكَ
وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبْلِكَ يُرِيدُونَ أَن يَتَحَاكَمُوٓا إِلَى ٱلطَّٰغُوتِ
وَقَدْ أُمِرُوٓا أَن يَكْفُرُوا بِهِۦ وَيُرِيدُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَن
يُضِلَّهُمْ ضَلَٰلًۢا بَعِيدًا ٦٠ وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا إِلَىٰ
مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ وَإِلَى ٱلرَّسُولِ رَأَيْتَ ٱلْمُنَٰفِقِينَ يَصُدُّونَ
عَنكَ صُدُودًا ٦١ فَكَيْفَ إِذَآ أَصَٰبَتْهُم مُّصِيبَةٌۢ
بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ ثُمَّ جَآءُوكَ يَحْلِفُونَ بِٱللَّهِ إِنْ أَرَدْنَآ
إِلَّآ إِحْسَٰنًا وَتَوْفِيقًا ٦٢ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يَعْلَمُ ٱللَّهُ
مَا فِى قُلُوبِهِمْ فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَعِظْهُمْ وَقُل لَّهُمْ فِىٓ
أَنفُسِهِمْ قَوْلًۢا بَلِيغًا ٦٣ وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن رَّسُولٍ إِلَّا
لِيُطَاعَ بِإِذْنِ ٱللَّهِ وَلَوْ أَنَّهُمْ إِذ ظَّلَمُوٓا أَنفُسَهُمْ
جَآءُوكَ فَٱسْتَغْفَرُوا ٱللَّهَ وَٱسْتَغْفَرَ لَهُمُ ٱلرَّسُولُ
لَوَجَدُوا ٱللَّهَ تَوَّابًا رَّحِيمًا ٦٤ فَلَا وَرَبِّكَ لَا يُؤْمِنُونَ
حَتَّىٰ يُحَكِّمُوكَ فِيمَا شَجَرَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ لَا يَجِدُوا فِىٓ
أَنفُسِهِمْ حَرَجًا مِّمَّا قَضَيْتَ وَيُسَلِّمُوا تَسْلِيمًا ٦٥

60. Saňa hem-de senden öň inderilen (kitaplara) ynanýandyklaryny öňe sürenleri görmediňmi?! Olar özlerine taguty inkär etmeklik emir edilse-de onuň (tagutyň) hököm çykarmagyny isleýärler. Şeýtan hem olary (dogry ýoldan) doly azaşdyrmak isleýär.

Düşündiriş: Bir mynapyk bilen bir ýahudy bir meselede dawalaşýarlar. Bu dawany çözmek üçin ýahudy pygamberimiziň ýanyna gitmegi teklip edýär, emma mynapyk kabul etmeýär. Ol mynapyk özüniň şygyrlary bilen pygamberimizi tankytlaýan Kagb ibn Eşref atly jadygöý kapyryň emin bolmagyny teklip edýär. Bu aýatdaky tagut sözünden maksat hem bu şahs hasaplanylýar.

61. Olara: «Geliň, Allanyň inderen (Kuranyň hökümlerine) we pygambere (ýüz tutalyň)!» diýlende, mynapyklaryň senden doly ýüz öwürýändiklerini görersiň.

62. Emma elleri bilen eden etmişleri sebäpli, başlaryna bir bela gelen wagty nähili bolar? Soň olar seniň ýanyňa gelip: «Kasam bolsun! Biz diňe gowulyk etmek we ýaraşdyrmak isledik» diýerler.

63. Alla olaryň kalplarynda näme bardygyny (gowy) bilýändir. Bes, sen olardan ýüz öwür, (ýöne) olara öwüt ber we olara özleri barada täsir edip biljek sözleri aýt.

64. Biz her pygamberi Allanyň rugsady bilen (halkyň) olara boýun bolmaklary üçin iberdik. Eger olar (ikiýüzlülik edip), özlerine zulum edip, seniň ýanyňa gelip, günäleriniň geçilmegi üçin Alladan ýalkaw sorasalar, pygamber hem olaryň günäleriniň geçilmegi üçin ýalkaw sorasady, elbetde, olar Allanyň tobalary kabul edýändigini, rehim-şepagatlydygyny görerdiler.

65. Ýok! Seniň Perwerdigäriňe kasam bolsun! Olar öz aralarynda dörän düşünişmezliklerinde hököm etmegiň üçin seni (emin) edip, seniň çykarjak hökümiňi göwünlerine hiç zat getirmezden (kabul edip, saňa) doly boýun bolmasalar iman getirdikleri bolmaz.

Düşündiriş: Hezreti Muhammet aleýhissalamy Allanyň ilçisi hökmünde kabul etmegiň manysy, onuň ündeýän we durmuşa geçirýän ynanç, düşünje we ýaşaýyş ýörelgelerini kabul etmek, bu babatda ony nusga edinmekdir.

وَلَوْ أَنَّا كَتَبْنَا عَلَيْهِمْ أَنِ اقْتُلُوا أَنْفُسَكُمْ أَوِ اخْرُجُوا
مِنْ دِيَارِكُمْ مَا فَعَلُوهُ إِلَّا قَلِيلٌ مِنْهُمْ وَلَوْ أَنَّهُمْ فَعَلُوا
مَا يُوعَظُونَ بِهِ لَكَانَ خَيْرًا لَهُمْ وَأَشَدَّ تَثْبِيتًا ٦٦ وَإِذًا لَآتَيْنَاهُمْ
مِنْ لَدُنَّا أَجْرًا عَظِيمًا ٦٧ وَلَهَدَيْنَاهُمْ صِرَاطًا مُسْتَقِيمًا ٦٨
وَمَنْ يُطِعِ اللَّهَ وَالرَّسُولَ فَأُولَٰئِكَ مَعَ الَّذِينَ أَنْعَمَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ
مِنَ النَّبِيِّينَ وَالصِّدِّيقِينَ وَالشُّهَدَاءِ وَالصَّالِحِينَ وَحَسُنَ
أُولَٰئِكَ رَفِيقًا ٦٩ ذَٰلِكَ الْفَضْلُ مِنَ اللَّهِ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ عَلِيمًا
٧٠ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا خُذُوا حِذْرَكُمْ فَانْفِرُوا ثُبَاتٍ أَوِ انْفِرُوا
جَمِيعًا ٧١ وَإِنَّ مِنْكُمْ لَمَنْ لَيُبَطِّئَنَّ فَإِنْ أَصَابَتْكُمْ
مُصِيبَةٌ قَالَ قَدْ أَنْعَمَ اللَّهُ عَلَيَّ إِذْ لَمْ أَكُنْ مَعَهُمْ شَهِيدًا
٧٢ وَلَئِنْ أَصَابَكُمْ فَضْلٌ مِنَ اللَّهِ لَيَقُولَنَّ كَأَنْ لَمْ
تَكُنْ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُ مَوَدَّةٌ يَا لَيْتَنِي كُنْتُ مَعَهُمْ
فَأَفُوزَ فَوْزًا عَظِيمًا ٧٣ فَلْيُقَاتِلْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ الَّذِينَ
يَشْرُونَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا بِالْآخِرَةِ وَمَنْ يُقَاتِلْ فِي سَبِيلِ
اللَّهِ فَيُقْتَلْ أَوْ يَغْلِبْ فَسَوْفَ نُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ٧٤

وَمَا لَكُمْ

66. Eger-de Biz olara: «Özüňizi öldüriň ýa-da ýurduňyzy terk ediň!» emrini beren bolsadyk, az sanlysyndan galany (köpüsi) muny etmezdi. Eger olar özlerine berlen öwüdi ýerine ýetirsediler, elbetde, özleri üçin haýyrly bolup, (imanlaryny) berkleşdirmekde güýçli (täsir) ederdi.

67. Biz hem olara Öz tarapymyzdan hökman uly sylaglar bererdik.

68. Olary, elbetde, dogry ýola gönükdirerdik.

69. Kim Alla we pygambere boýun bolsa, ine, olar Allanyň nygmatlaryna mynasyp bolan pygamberler, syddyklar, şehitler, salyhlar bilen bile bolarlar. Bular nähili ajaýyp dostlardyr!

70. Bu pazly-kerem Alladandyr. (Bulara kimiň laýykdygyny) Allanyň bilmegi ýeterlikdir!

71. Eý, iman getirenler! (Duşmanlaryňyzdan) goranmak üçin hüşgär (taýýar) boluň! Ýagdaýa görä kiçeňräk bölümler halynda ýa-da uly ýygyn görnüşinde hereket ediň!

Düşündiriş: Uhud söweşinde musulmanlaryň ýarym ýeňlişinden soň Medinäniň töweregindäki arap tire-taýpalary musulmanlara garşy baş göterip başlaýarlar. Musulmanlara Medinäniň dürli tarapyndan howp abanyp ugraýar. Yslamy öwretmek üçin daş ýerlerden çagyrylanlaryň hem janlaryna kast edilýär. Bu aýat möminleriň ýeterlik derejede ätiýaçly we taýýarlykly bolmaklaryny emir edýär.

72. Kasam bolsun! Siziň araňyzda (söweşe çykmakda) sowuk-sala çemeleşýänler (mynapyklar) hem bardyr. Eger siziň başyňyza (ýeňliş ýaly) bir bela gelse, (olar): «Hernä, Alla meni gorady, men hem olaryň ýanynda bolmadym» diýerler.

73. Kasam bolsun! Eger size Alladan (ýeňiş we olja ýaly) pazly-kerem geläýse, göýä, siziň bilen öz arasynda dostluk (tanyşlyk) ýok ýaly: «Käşgä, men hem olar bilen bile bolsadym, uly üstünlige (olja) gowşardym (alardym)!» diýer.

74. Bes, dünýä ýaşaýşynyň deregine ahyreti satanlar Allanyň ýolunda söweşsinler. Kim Allanyň ýolunda söweşip öldürilse (şehit bolsa) ýa-da ýeňiş gazanyp (gazy) bolsa, Biz oňa (tiz wagtda) uly sylag bereris.

وَمَا لَكُمْ لَا تُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ ٱلرِّجَالِ
وَٱلنِّسَآءِ وَٱلْوِلْدَٰنِ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَخْرِجْنَا مِنْ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةِ
ٱلظَّالِمِ أَهْلُهَا وَٱجْعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ وَلِيًّا وَٱجْعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ
نَصِيرًا ٧٥ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا
يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِ ٱلطَّٰغُوتِ فَقَٰتِلُوٓا أَوْلِيَآءَ ٱلشَّيْطَٰنِ إِنَّ كَيْدَ
ٱلشَّيْطَٰنِ كَانَ ضَعِيفًا ٧٦ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ قِيلَ لَهُمْ كُفُّوٓا أَيْدِيَكُمْ
وَأَقِيمُوا ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا ٱلزَّكَوٰةَ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ ٱلْقِتَالُ إِذَا فَرِيقٌ
مِّنْهُمْ يَخْشَوْنَ ٱلنَّاسَ كَخَشْيَةِ ٱللَّهِ أَوْ أَشَدَّ خَشْيَةً وَقَالُوا رَبَّنَا
لِمَ كَتَبْتَ عَلَيْنَا ٱلْقِتَالَ لَوْلَآ أَخَّرْتَنَآ إِلَىٰٓ أَجَلٍ قَرِيبٍ قُلْ مَتَٰعُ
ٱلدُّنْيَا قَلِيلٌ وَٱلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ لِّمَنِ ٱتَّقَىٰ وَلَا تُظْلَمُونَ فَتِيلًا ٧٧ أَيْنَ مَا
تَكُونُوا يُدْرِككُّمُ ٱلْمَوْتُ وَلَوْ كُنتُمْ فِي بُرُوجٍ مُّشَيَّدَةٍ وَإِن تُصِبْهُمْ
حَسَنَةٌ يَقُولُوا هَٰذِهِ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ يَقُولُوا هَٰذِهِ
مِنْ عِندِكَ قُلْ كُلٌّ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ فَمَالِ هَٰٓؤُلَآءِ ٱلْقَوْمِ لَا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ
حَدِيثًا ٧٨ مَّآ أَصَابَكَ مِنْ حَسَنَةٍ فَمِنَ ٱللَّهِ وَمَآ أَصَابَكَ مِن سَيِّئَةٍ
فَمِن نَّفْسِكَ وَأَرْسَلْنَٰكَ لِلنَّاسِ رَسُولًا وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًا ٧٩

75. (Eýsem) size näme boldy? Siz (näme üçin) Alla ýolunda: «Eý, Perwerdigärimiz! Bizi halky zalym bolan bu şäherden çykar. Bize Öz tarapyňdan hossar iber, Öz ýanyňdan bir medetkär ugrat!» diýip, ýalbarýan bir topar biçäre erkekleri, aýallary we çagalary (goramak) üçin (duşmanlara garşy) söweşmeýärsiňiz?

76. Iman getirenler Alla ýolunda söweşerler. Kapyrlar bolsa tagutyň (küpüriň) ýolunda söweşerler. Bes, (eý, möminler), hany, şeýtanyň dostlaryna garşy söweşiň! Takyk, şeýtanyň hilesi gowşakdyr.

77. (Söweşe rugsat berilmezinden öň) özlerine: «Eliňizi (söweşe sebäp boljak zatlardan) çekiň, namazy berjaý ediň, zekat beriň!» diýlen kişileri görmediňmi? Bes, olara söweş parz edilende, olardan käbiri ynsanlardan, Alladan gorkýan ýaly, hatda ondanam beter gopkup: «Eý, Perwerdigärimiz! Näme üçin bize söweşi parz etdiň (ýazdyň)? Bize ýakyn wagta çenli möhlet berseň bolmazmy!» diýdiler. (Olara): «Dünýäniň peýdasy (lezzeti) az (wagtlykdyr), ahyret bolsa, (günäden daş duran) takwalar üçin haýyrdyr we size hurma şäniginiň inçe sapagy ýalyjak hem nähaklyk edilmez.

78. Siz nirede, hatda berk galalarda bolsaňyz hem ölüm sizi hökman tapar» diýip aýt. Olara bir ýagşylyk gelip gowşanda: «Bu Alladandyr» diýerler. Özlerine bir erbetlik gelende bolsa: «Bu sen sebäpli» diýerler. Sen (olara): «Hemmesi Alla tarapyndandyr» diýip aýt. Ýöne bu adamlara näme bolýar, aýdylan hiç bir söze düşünmek islemeýärler?

79. Saňa gelen her bir ýagşylyk Alladandyr. Başyňa gelen her bir erbetlik bolsa, öz (gara) nebsiňdendir. (Eý, Muhammet!) Biz seni (ähli) ynsanlara ilçi edip iberdik. Muňa şaýat hökmünde Alla ýeterlikir!

مَنْ يُطِعِ الرَّسُولَ فَقَدْ اَطَاعَ اللّٰهَ وَمَنْ تَوَلّٰى فَمَٓا اَرْسَلْنَاكَ
عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ﴿٨٠﴾ وَيَقُولُونَ طَاعَةٌ فَاِذَا بَرَزُوا مِنْ عِنْدِكَ
بَيَّتَ طَٓائِفَةٌ مِنْهُمْ غَيْرَ الَّذٖي تَقُولُ وَاللّٰهُ يَكْتُبُ
مَا يُبَيِّتُونَ فَاَعْرِضْ عَنْهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى اللّٰهِ وَكَفٰى بِاللّٰهِ وَكٖيلًا
﴿٨١﴾ اَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ الْقُرْاٰنَ وَلَوْ كَانَ مِنْ عِنْدِ غَيْرِ اللّٰهِ لَوَجَدُوا
فٖيهِ اخْتِلَافًا كَثٖيرًا ﴿٨٢﴾ وَاِذَا جَٓاءَهُمْ اَمْرٌ مِنَ الْاَمْنِ اَوِ الْخَوْفِ
اَذَاعُوا بِهٖ وَلَوْ رَدُّوهُ اِلَى الرَّسُولِ وَاِلٰٓى اُولِي الْاَمْرِ مِنْهُمْ
لَعَلِمَهُ الَّذٖينَ يَسْتَنْبِطُونَهُ مِنْهُمْ وَلَوْلَا فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ
وَرَحْمَتُهُ لَاتَّبَعْتُمُ الشَّيْطَانَ اِلَّا قَلٖيلًا ﴿٨٣﴾ فَقَاتِلْ فٖي سَبٖيلِ اللّٰهِ
لَا تُكَلَّفُ اِلَّا نَفْسَكَ وَحَرِّضِ الْمُؤْمِنٖينَ عَسَى اللّٰهُ اَنْ
يَكُفَّ بَأْسَ الَّذٖينَ كَفَرُوا وَاللّٰهُ اَشَدُّ بَأْسًا وَاَشَدُّ
تَنْكٖيلًا ﴿٨٤﴾ مَنْ يَشْفَعْ شَفَاعَةً حَسَنَةً يَكُنْ لَهُ نَصٖيبٌ مِنْهَا
وَمَنْ يَشْفَعْ شَفَاعَةً سَيِّئَةً يَكُنْ لَهُ كِفْلٌ مِنْهَا وَكَانَ اللّٰهُ
عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ مُقٖيتًا ﴿٨٥﴾ وَاِذَا حُيّٖيتُمْ بِتَحِيَّةٍ فَحَيُّوا بِاَحْسَنَ
مِنْهَٓا اَوْ رُدُّوهَا اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ حَسٖيبًا ﴿٨٦﴾

اللّٰهُ

80. Kim pygambere boýun bolsa, bes, Alla boýun boldugydyr. (Eger) kimdir biri (tabynlykdan) ýüz öwürse, (sen hem ondan ýüz öwür). Biz seni olaryň üstüne goragçy edip ibermedik (ahyry)!

81. Olar (mynapyklar): «Tabyn bolduk!» diýerler. Seniň ýanyňdan gidenlerinde bolsa olaryň käbiri gijäniň (tümlüginde) seniň aýdanlaryň tersine hereket ederler. Alla olaryň bu gije guran (hilelerini) ýazyp goýar. Bes, sen olardan ýüz öwür we Alla bil bagla! Saňa wekil (hemaýatkär) hökmünde Alla ýeterlikdir.

82. Siz (henizem) Kuran hakda doly pikirlenjek dälmisiňiz? Eger ol (Kuran) Alladan başgasyndan gelen bolsady, elbetde, içinde birnäçe gapma-garşy pikirleri tapardylar.

83. Olara (musulmanlaryň) howpsuzlygyna (degişli) ýa-da (olara) gorky salýan bir iş (habar) gelende ony derrew ýaýradýarlar. Emma eger olar bu (habary üçin) pygambere ýa-da aralaryndaky jogapkär kişilere ýüz tutsadylar, öz aralaryndan ol (habaryň aslyny) çykaryp biljek kişiler (ony anyk) bilerdiler. Eger size Allanyň pazly-keremi we rahmeti bolmasady, az sanlyňyz (bolaýmasa köpiňiz) şeýtana tabyn bolarsyňyz.

84. Bes, indi Allanyň ýolunda söweş! Sen (beýlekilere däl) diňe özüňe jogapkärsiň! Möminleri hem (söweşe) höweslendir! Belki, Alla kapyrlaryň güýjüni dep eder. Iň güýçli we jezasy iň agyr bolan Alladyr.

85. Kim ýagşy bir işe şepagat etse (sebäp bolsa), oňa-da (ýagşylykdan) nesip (sogap) bardyr. Kim erbet bir işe sebäp bolsa, oňa hem (şol erbetlikden) nesip (günä) bardyr. Alla ähli zady (görüp duran) şaýatdyr.

86. Eger salamlaşmak üçin size salam berilse, siz ondan has gowy (edepli) görnüşde salam alyň ýa-da (berlen salama) deň derejede jogap beriň! Takyk, Alla ähli zadyň hasabyny (ýöredýändir).



ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ لَيَجۡمَعَنَّكُمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَا رَيۡبَ فِيهِۗ وَمَنۡ
أَصۡدَقُ مِنَ ٱللَّهِ حَدِيثٗا ٨٧ ۞ فَمَا لَكُمۡ فِي ٱلۡمُنَٰفِقِينَ فِئَتَيۡنِ
وَٱللَّهُ أَرۡكَسَهُم بِمَا كَسَبُوٓاْۚ أَتُرِيدُونَ أَن تَهۡدُواْ مَنۡ أَضَلَّ
ٱللَّهُۖ وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ سَبِيلٗا ٨٨ وَدُّواْ لَوۡ تَكۡفُرُونَ
كَمَا كَفَرُواْ فَتَكُونُونَ سَوَآءٗۖ فَلَا تَتَّخِذُواْ مِنۡهُمۡ أَوۡلِيَآءَ
حَتَّىٰ يُهَاجِرُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۚ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَخُذُوهُمۡ وَٱقۡتُلُوهُمۡ حَيۡثُ
وَجَدتُّمُوهُمۡۖ وَلَا تَتَّخِذُواْ مِنۡهُمۡ وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرًا ٨٩ إِلَّا ٱلَّذِينَ
يَصِلُونَ إِلَىٰ قَوۡمِۭ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُم مِّيثَٰقٌ أَوۡ جَآءُوكُمۡ
حَصِرَتۡ صُدُورُهُمۡ أَن يُقَٰتِلُوكُمۡ أَوۡ يُقَٰتِلُواْ قَوۡمَهُمۡۚ وَلَوۡ شَآءَ
ٱللَّهُ لَسَلَّطَهُمۡ عَلَيۡكُمۡ فَلَقَٰتَلُوكُمۡۚ فَإِنِ ٱعۡتَزَلُوكُمۡ فَلَمۡ يُقَٰتِلُوكُمۡ
وَأَلۡقَوۡاْ إِلَيۡكُمُ ٱلسَّلَمَ فَمَا جَعَلَ ٱللَّهُ لَكُمۡ عَلَيۡهِمۡ سَبِيلٗا ٩٠
سَتَجِدُونَ ءَاخَرِينَ يُرِيدُونَ أَن يَأۡمَنُوكُمۡ وَيَأۡمَنُواْ قَوۡمَهُمۡ كُلَّمَا
رُدُّوٓاْ إِلَى ٱلۡفِتۡنَةِ أُرۡكِسُواْ فِيهَاۚ فَإِن لَّمۡ يَعۡتَزِلُوكُمۡ
وَيُلۡقُوٓاْ إِلَيۡكُمُ ٱلسَّلَمَ وَيَكُفُّوٓاْ أَيۡدِيَهُمۡ فَخُذُوهُمۡ وَٱقۡتُلُوهُمۡ
حَيۡثُ ثَقِفۡتُمُوهُمۡۚ وَأُوْلَٰٓئِكُمۡ جَعَلۡنَا لَكُمۡ عَلَيۡهِمۡ سُلۡطَٰنٗا مُّبِينٗا ٩١

87. Alladan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. (Geljekdigine) hiç hili şek-şübhe bolmadyk kyýamat güni Ol (Alla) siziň hemmäňizi bir ýere jemlär. Alladan özge has dogry sözli kim bolup biler?!

88. Gazanan (munça günäleri) sebäpli, Allanyň olary tersine (imandan soň küpüre) dönderendigini (görüp durkaňyz), näme üçin siz mynapyklar hakda (oňuşman), iki topara bölünýärsiňiz? Siz Allanyň azaşdyranyny ýola getirmek isleýärsiňizmi? Alla kimi azaşdyrsa, sen onuň üçin (dogry) ýol tapyp bilmersiň.

89. (Olar) siziň hem özleri ýaly (haky) inkär etmegiňizi we özleri bilen deň bolmagyňyzy isleýärler. Bes, Alla ýolunda hijret (göç) edýänçäler (dogry ýola gelýänçäler), olaryň hiç haýsyny dost tutunmaň! Eger mundan (haka gelmekden) ýüz öwürseler, olary tutup, tapan ýeriňizde öldüriň! Olardan (hiç haýsyny) dost we kömekçi edinmäň!

90. Emma siz bilen olaryň arasynda ylalaşyk bolan bir kowuma sygynanlara ýa-da ne siziň bilen, ne-de öz kowumlary bilen söweşmek (islemändikleri) üçin dargursak bolup, siziň ýanyňyza gelenlere (zat degmäň). Eger Alla islesedi, olary siziň başyňyza musallat ederdi we olar hem siziň bilen söweşerdiler. Eger olar sizden daş durup, siziň bilen söweşmän, size ylalaşyk teklip etseler, onda Alla (olaryň üstüne hüjüm etmäge) size ýol (rugsat) bermez.

91. Siz özüňizden hem-de öz kowumlaryndan arkaýyn bolmak isleýänlere hem gabat gelersiňiz. Bular haçan pitnä (möminler bilen söweşmäge) çagyrylsalar, şolbada oňa tarap başaşak gaýdarlar (ylgarlar). Eger olar sizden daş durmasalar, size ylalaşyk teklip etmeseler, ellerini sizden çekmeseler, olary tutan ýeriňizde öldüriň! Ine, Biz olara garşy size äşgär ygtyýar berdik.

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ أَنْ يَقْتُلَ مُؤْمِنًا إِلَّا خَطَـًٔا وَمَنْ قَتَلَ
مُؤْمِنًا خَطَـًٔا فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مُؤْمِنَةٍ وَدِيَةٌ مُسَلَّمَةٌ
إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦٓ إِلَّآ أَن يَصَّدَّقُوا۟ فَإِن كَانَ مِن قَوْمٍ
عَدُوٍّ لَّكُمْ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مُّؤْمِنَةٍ وَإِن
كَانَ مِن قَوْمٍ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُم مِّيثَٰقٌ فَدِيَةٌ
مُّسَلَّمَةٌ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ وَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مُّؤْمِنَةٍ فَمَن لَّمْ يَجِدْ
فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ مُتَتَابِعَيْنِ تَوْبَةً مِّنَ ٱللَّهِ وَكَانَ
ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٩٢﴾ وَمَن يَقْتُلْ مُؤْمِنًا مُّتَعَمِّدًا
فَجَزَآؤُهُۥ جَهَنَّمُ خَٰلِدًا فِيهَا وَغَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ وَلَعَنَهُۥ
وَأَعَدَّ لَهُۥ عَذَابًا عَظِيمًا ﴿٩٣﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟
إِذَا ضَرَبْتُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَتَبَيَّنُوا۟ وَلَا تَقُولُوا۟ لِمَنْ أَلْقَىٰٓ
إِلَيْكُمُ ٱلسَّلَٰمَ لَسْتَ مُؤْمِنًا تَبْتَغُونَ عَرَضَ
ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا فَعِندَ ٱللَّهِ مَغَانِمُ كَثِيرَةٌ
كَذَٰلِكَ كُنتُم مِّن قَبْلُ فَمَنَّ ٱللَّهُ عَلَيْكُمْ
فَتَبَيَّنُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿٩٤﴾

لَا يَسْتَوِي

92. Ýalňyşlyk bilen bolmasa, möminiň mömini öldürmegi nädogrudyr (gabahatdyr). Kim ýalňyşlyk bilen bir mömini öldürse, bir mömin guly azat etmegi we (öldüriläniň) maşgalasyna hun tölemegi (hökmanydyr). Eger olar (merhumyň maşgalasy) geçirimlilik etseler, hun tölemek (hökman däldir). Eger (ýalňyşlyk bilen) öldürilen mömin bolup, ýöne size duşman bolan başga bir milletden bolsa, onda (öldüreniň) mömin bir guly azat etmegi (hökmanydyr). Eger (öldürilen) siz bilen araňyzda ylalaşyk bolan milletden bolsa, onda maşgalasyna hun tölemegi we mömin bir guly azat etmegi (hökmanydyr). Kim bulary tapmasa (güýji ýetmese), Alla (tarapyndan) tobasynyň (kabul bolmagy) üçin yzly-yzyna iki aý agyz beklemelidir. Alla (ähli zady) bilýändir, hikmet eýesidir.

93. Kim bilkastlaýyn bir mömini öldürse, onuň jezasy içinde ebedi galjak (ýeri bolan) dowzahdyr. Alla oňa gazap edip, ony näletländir we onuň üçin uly azap taýýarlandyr.

94. Eý, iman getirenler! Allanyň ýolunda söweşe çykan wagtyňyz (işleriň) doly anyklanmagyna garaşyň! Size salam berene bu dünýä ýaşaýşynyň (wagtlaýyn we sähelçe) bähbidini gözläp: «Sen mömin dälsiň!» diýmäň! Bes, Allanyň ýanynda (sizi muňa mätäç etmejek) örän köp oljalar bardyr. Öň siz hem bu ýagdaýada wagtyňyz Alla size (iman bagtyna ýetirip) ýagşylyk etdi. Bes, siz gowy pikirleniň (howlugyp bir mömini öldürmäň)! Takyk, Alla siziň edýän (ähli) işleriňizden habardardyr.

لا يستوي القاعدون من المؤمنين غير أولي الضرر والمجاهدون
في سبيل الله بأموالهم وأنفسهم فضل الله المجاهدين بأموالهم
وأنفسهم على القاعدين درجة وكلا وعد الله الحسنى
وفضل الله المجاهدين على القاعدين أجرا عظيما ﴿٩٥﴾ درجات
منه ومغفرة ورحمة وكان الله غفورا رحيما ﴿٩٦﴾ إن الذين
توفاهم الملائكة ظالمي أنفسهم قالوا فيم كنتم قالوا كنا
مستضعفين في الأرض قالوا ألم تكن أرض الله واسعة
فتهاجروا فيها فأولئك مأواهم جهنم وساءت مصيرا ﴿٩٧﴾
إلا المستضعفين من الرجال والنساء والولدان لا يستطيعون
حيلة ولا يهتدون سبيلا ﴿٩٨﴾ فأولئك عسى الله أن يعفو عنهم
وكان الله عفوا غفورا ﴿٩٩﴾ ومن يهاجر في سبيل الله يجد في الأرض
مراغما كثيرا وسعة ومن يخرج من بيته مهاجرا إلى الله ورسوله
ثم يدركه الموت فقد وقع أجره على الله وكان الله غفورا رحيما ﴿١٠٠﴾
وإذا ضربتم في الأرض فليس عليكم جناح أن تقصروا من الصلاة
إن خفتم أن يفتنكم الذين كفروا إن الكافرين كانوا لكم عدوا مبينا ﴿١٠١﴾

95. Elbetde, synasy sagat bolup, söweşe gatnaşmadyk (möminler) bilen Allanyň ýolunda emläkleri we janlary bilen söweşen (möminler) deň bolmazlar. Alla emläkleri we janlary bile söweşenleriň derejesini söweşe gitmän (oturanlardan) üstün edendir. Alla (aslynda) hemmesine-de iň ajaýybyny (jenneti) wada beripdi. Emma söweşenleri uly sylag (sogap) bilen oturanlardan (söweşmediklerden) has üstün edendir.

96. (Alla olara Özüniň) ýalkawyny we rahmetini (berer). Alla bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

97. Takyk, (mynapyklyk edip) özlerine zulum edenleriň janlaryny aljak perişdeler (olara): «Siz (din bilen baglanyşykly) näme işdediňiz?» diýerler. Olar: «Biz ýer (ýüzünde diniň emirlerini ýerine ýetirip bilmeýän) ejiz kişilerdik» diýerler. (Perişdeler olara): «Ýagşy, Allanyň ýeri giň däldimi eýsem?! Sizem ol ýerden göçseňiz bolmadymy?!» diýerler. Ine, olaryň soň barjak ýeri dowzahdyr. Ol baryljak nähili erbet ýerdir!

98. Emma göç etmäge güýçleri ýetmeýän we ýol tapmaýan (mejalsyz, ýarawsyz, garry) erkekler, aýallar we çagalar (muňa degişli däldirler).

99. Belki, Alla olary bagyşlar. Alla Geçirimlidir, Bagyşlaýjydyr.
100. Kim Allanyň ýolunda hijret (göç) etse, ýer ýüzünde gidere köp ýer we giňişlik (rysgal) tapar. Kim Alla we Onuň ilçisine hijret (göç) etmek (niýeti) bilen (öýünden) çykyp, (ýolda hem) ajaly ýetse, onuň sylagyny (sogabyny) Alla berer. Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

101. Siz sapara çykan wagtyňyz kapyrlaryň size ýamanlyk etmeginden heder etseňiz, namazy gysgaldyp (okamagyňyzda) hiç hili günä ýokdur. Takyk, kapyrlar siziň anyk duşmanyňyzdyr.

وَإِذَا كُنتَ فِيهِمْ فَأَقَمْتَ لَهُمُ ٱلصَّلَوٰةَ فَلْتَقُمْ طَآئِفَةٌ
مِّنْهُم مَّعَكَ وَلْيَأْخُذُوٓا۟ أَسْلِحَتَهُمْ فَإِذَا سَجَدُوا۟ فَلْيَكُونُوا۟
مِن وَرَآئِكُمْ وَلْتَأْتِ طَآئِفَةٌ أُخْرَىٰ لَمْ يُصَلُّوا۟ فَلْيُصَلُّوا۟
مَعَكَ وَلْيَأْخُذُوا۟ حِذْرَهُمْ وَأَسْلِحَتَهُمْ وَدَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
لَوْ تَغْفُلُونَ عَنْ أَسْلِحَتِكُمْ وَأَمْتِعَتِكُمْ فَيَمِيلُونَ عَلَيْكُم مَّيْلَةً
وَٰحِدَةً وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِن كَانَ بِكُمْ أَذًى مِّن
مَّطَرٍ أَوْ كُنتُم مَّرْضَىٰٓ أَن تَضَعُوٓا۟ أَسْلِحَتَكُمْ وَخُذُوا۟ حِذْرَكُمْ
إِنَّ ٱللَّهَ أَعَدَّ لِلْكَٰفِرِينَ عَذَابًا مُّهِينًا ١٠٢ فَإِذَا قَضَيْتُمُ
ٱلصَّلَوٰةَ فَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ قِيَٰمًا وَقُعُودًا وَعَلَىٰ جُنُوبِكُمْ
فَإِذَا ٱطْمَأْنَنتُمْ فَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ إِنَّ ٱلصَّلَوٰةَ كَانَتْ عَلَى
ٱلْمُؤْمِنِينَ كِتَٰبًا مَّوْقُوتًا ١٠٣ وَلَا تَهِنُوا۟ فِى ٱبْتِغَآءِ ٱلْقَوْمِ إِن
تَكُونُوا۟ تَأْلَمُونَ فَإِنَّهُمْ يَأْلَمُونَ كَمَا تَأْلَمُونَ وَتَرْجُونَ
مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا يَرْجُونَ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا
١٠٤ إِنَّآ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ لِتَحْكُمَ بَيْنَ
ٱلنَّاسِ بِمَآ أَرَىٰكَ ٱللَّهُ وَلَا تَكُن لِّلْخَآئِنِينَ خَصِيمًا ١٠٥

وَٱسْتَغْفِرِ

102. (Eý, Muhammet!) Sen möminleriň içinde bolup, olara (söweş meýdanynda) namaz okatjak bolsaň, olaryň bir bölegi seniň bilen namaza dursun, ýaraglaryny hem (ýanlaryna) alsynlar. Bular sežde edip (birinji rekagaty okap) bolansoňlar yzyňyzda garaşsynlar. (Soň) namaz okamadyk beýleki topar gelip, seniň bilen namaz okasynlar. Olar ätiýaçly bolsunlar hem-de ýaraglaryny ýanlaryna alsynlar. Kapyrlar ýaragsyz-esbapsyz gapyl galan ýagdaýyňyzda sizi gabap, duýdansyz çozmak islärler. Eger ýagyş sebäpli, kynçylyk dörese, ýa-da hassa bolsaňyz, ýaraglaryňyzy gapdalda goýmagyňyzyň zeleli ýokdur. Şonuň üçin siz ätiýaçly boluň! Takyk, Alla kapyrlar üçin ryswa ediji azap taýýarlandyr.

103. Bes, bu (gorky) namazyny okap bolanyňyzdan soň, dik durup, oturyp ýa-da ýaplanyp oturan ýagdaýyňyzda (hemişe) Allany ýatlaň! Eger-de howply ýagdaýdan asudalyga gowuşsaňyz, namazy doly berjaý ediň! Takyk, namaz möminlere wagty anyk ýazylan (parzdyr).

104. Duşmanyň yzyna düşýän wagtyňyz (olara zarba urmakda) gowşaklyk etmäň! Eger siz (ýaraly bolup), ejir çekýän bolsaňyz, olar hem edil siziň ýaly ejir çekýändirler. (Galyberse-de), siz Alladan olaryň umyt etmeýän zatlaryny umyt edýärsiňiz. Alla (ähli zady) bilýändir, hikmet eýesidir.

105. Biz bu kitaby saňa ynsanlaryň arasynda Allanyň saňa görkezişi (buýruşy) ýaly höküm etmegiň üçin, hak (we hikmet) bilen inderdik. Sen haýynlaryň goraýjysy bolma!

وَاسْتَغْفِرِ اللّٰهَ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ غَفُورًا رَحِيمًا ﴿١٠٦﴾
وَلَا تُجَادِلْ عَنِ الَّذِينَ يَخْتَانُونَ اَنْفُسَهُمْ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ مَنْ
كَانَ خَوَّانًا اَثِيمًا ﴿١٠٧﴾ يَسْتَخْفُونَ مِنَ النَّاسِ وَلَا يَسْتَخْفُونَ
مِنَ اللّٰهِ وَهُوَ مَعَهُمْ اِذْ يُبَيِّتُونَ مَا لَا يَرْضٰى مِنَ الْقَوْلِ وَكَانَ
اللّٰهُ بِمَا يَعْمَلُونَ مُحِيطًا ﴿١٠٨﴾ هَا اَنْتُمْ هٰٓؤُلَٓاءِ جَادَلْتُمْ
عَنْهُمْ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا فَمَنْ يُجَادِلُ اللّٰهَ عَنْهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ
اَمْ مَنْ يَكُونُ عَلَيْهِمْ وَكِيلًا ﴿١٠٩﴾ وَمَنْ يَعْمَلْ سُٓوءًا
اَوْ يَظْلِمْ نَفْسَهُ ثُمَّ يَسْتَغْفِرِ اللّٰهَ يَجِدِ اللّٰهَ غَفُورًا رَحِيمًا ﴿١١٠﴾
وَمَنْ يَكْسِبْ اِثْمًا فَاِنَّمَا يَكْسِبُهُ عَلٰى نَفْسِهِ وَكَانَ اللّٰهُ
عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١١١﴾ وَمَنْ يَكْسِبْ خَطٖيٓئَةً اَوْ اِثْمًا ثُمَّ يَرْمِ بِهِ
بَرٖيٓئًا فَقَدِ احْتَمَلَ بُهْتَانًا وَاِثْمًا مُبٖينًا ﴿١١٢﴾ وَلَوْلَا فَضْلُ اللّٰهِ
عَلَيْكَ وَرَحْمَتُهُ لَهَمَّتْ طَٓائِفَةٌ مِنْهُمْ اَنْ يُضِلُّوكَ
وَمَا يُضِلُّونَ اِلَّٓا اَنْفُسَهُمْ وَمَا يَضُرُّونَكَ مِنْ شَيْءٍ
وَاَنْزَلَ اللّٰهُ عَلَيْكَ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَعَلَّمَكَ مَا لَمْ
تَكُنْ تَعْلَمُ وَكَانَ فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكَ عَظٖيمًا ﴿١١٣﴾

106. Alladan (günäleriňi geçmegi üçin) ýalkaw sora! Takyk, Alla Bagyşlaýjydyrr, Rehim-şepagatlydyr.

107. Özlerine hyýanat edenleriň tarapyny çalma (olary gorama)! Takyk, Alla aşa giden haýynlary we günäkärleri halamaz.

108. (Olar) ynsanlardan gizlemäge çalyşsalar-da, Alladan gizläp bilmezler. Olar Allanyň razy bolmajak sözlerini taslaýan wagty hem, Ol (Alla) (elmydama) olaryň ýanyndadyr. Alla olaryň edýän işlerini (ylmy, gudraty bilen) doly (bilip) gurşap alandyr.

109. Ine, siz bu dünýä ýaşaýşynda olaryň tarapyny çaldyňyz (arka çykdyňyz), emma (ertir) kyýamat güni Allanyň ýanynda kim olary gorajak ýa-da kim olara hossar çykjak?

110. Kim erbetlik etse ýa-da (günä iş etmek bilen) özüne zulum etse, soň hem Alladan ýalkaw sorasa, Allanyň Bagyşlaýjydygyny we Rehim-şepagatlydygyny görer.

111. Kim günä gazansa (etse), ony diňe özüniň zyýanyna gazanar (eder). Alla (ähli zady) bilýändir, hikmet eýesidir.

112. Kim bir hata (kiçi günä) ýa-da (uly) günä gazanyp (edip), soň ony bigünä biriniň üstüne atsa, bu uly töhmetdir we äşgär günäkärçilikdir.

113. Eger saňa Allanyň pazly-keremi we rahmeti bolmasady, olardan bir topar (hatda) seni hem (kararlaryňda) azdyrjak (ýalňyşdyrjak) boldular. Emma olar özlerinden başga hiç kimi azaşdyryp bilmezler, saňa hem hiç hili zyýan berip bilmezler. Alla saňa kitap we hikmet inderip, saňa bilmeýän zatlaryňy öwredendir. Allanyň saňa (beren) pazly-keremi örän uludyr.

لَّا خَيْرَ فِي كَثِيرٍ مِّن نَّجْوَاهُمْ إِلَّا مَنْ أَمَرَ بِصَدَقَةٍ أَوْ مَعْرُوفٍ
أَوْ إِصْلَاحٍ بَيْنَ النَّاسِ ۚ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ ابْتِغَاءَ مَرْضَاتِ
اللَّهِ فَسَوْفَ نُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١١٤﴾ وَمَن يُشَاقِقِ
الرَّسُولَ مِن بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُ الْهُدَىٰ وَيَتَّبِعْ غَيْرَ سَبِيلِ
الْمُؤْمِنِينَ نُوَلِّهِ مَا تَوَلَّىٰ وَنُصْلِهِ جَهَنَّمَ ۖ وَسَاءَتْ
مَصِيرًا ﴿١١٥﴾ إِنَّ اللَّهَ لَا يَغْفِرُ أَن يُشْرَكَ بِهِ وَيَغْفِرُ
مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَاءُ ۚ وَمَن يُشْرِكْ بِاللَّهِ فَقَدْ ضَلَّ
ضَلَالًا بَعِيدًا ﴿١١٦﴾ إِن يَدْعُونَ مِن دُونِهِ إِلَّا إِنَاثًا
وَإِن يَدْعُونَ إِلَّا شَيْطَانًا مَّرِيدًا ﴿١١٧﴾ لَّعَنَهُ اللَّهُ ۘ وَقَالَ
لَأَتَّخِذَنَّ مِنْ عِبَادِكَ نَصِيبًا مَّفْرُوضًا ﴿١١٨﴾ وَلَأُضِلَّنَّهُمْ
وَلَأُمَنِّيَنَّهُمْ وَلَآمُرَنَّهُمْ فَلَيُبَتِّكُنَّ آذَانَ الْأَنْعَامِ
وَلَآمُرَنَّهُمْ فَلَيُغَيِّرُنَّ خَلْقَ اللَّهِ ۚ وَمَن يَتَّخِذِ الشَّيْطَانَ
وَلِيًّا مِّن دُونِ اللَّهِ فَقَدْ خَسِرَ خُسْرَانًا مُّبِينًا ﴿١١٩﴾
يَعِدُهُمْ وَيُمَنِّيهِمْ ۖ وَمَا يَعِدُهُمُ الشَّيْطَانُ إِلَّا غُرُورًا ﴿١٢٠﴾
أُولَٰئِكَ مَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ وَلَا يَجِدُونَ عَنْهَا مَحِيصًا ﴿١٢١﴾

وَالَّذِينَ

114. Olaryň öz aralaryndaky gizlin pyşyrdaşmalarynyň köpüsinde haýyr ýokdur. Meger bir sadaka ýa-da ýagşylyk etmek ýa-da (öýkeli) ynsanlary ýaraşdyrmak (ýaly işleri) emir edýän bolsa (haýyrly bolar). Kim Allanyň razyçylygyny isläp şeýle etse, Bizem oňa örän uly sylag bereris.

115. Her kim özüne dogry ýol äşgär belli bolandan soň, pygambere garşy çykyp, möminleriň ýolundan başga bir ýola tabyn bolsa, Biz ony ol (saýlan) ýolunda goýarys we ony dowzaha taşlarys. Ol baryljak nähili erbet ýerdir!

116. Takyk, Alla Özüne şärik goşulmagyny bagyşlamaz, emma ondan başga islänininiň (günäsini) bagyşlar. Kim Alla şärik goşsa, (hakdan) daşlaşyp, doly azaşdygydyr.

117. Olar Alladan başga diňe aýal (ýaly bezän) hudaýlaryna (butlaryna) ybadat edýärler we olar kejir şeýtandan gaýra dileg (ybadat) etmezler.

Düşündiriş: Hiç kim «Men şeýtana sežde edýärin» diýmez. Ýöne işi-aladasy şeýtany bolan, mydama şeýtany şat etjek işleri edýänler şeýtana ybadat edýän ýaly hasaplanylýar.

118. Alla ony (şeýtany) näletledi. Ol bolsa: «Kasam bolsun! Men Seniň bendeleriňden belli bir nesibe edinerin (özüme tabyn edinerin).

119. Men olary hökman azaşdyraryn, olary ham-hyýallar bilen güýmärin. Olara (butlary üçin niýetlän) dowarlarynyň gulaklaryny ýarmagy (deşmegi) emir ederin, (olar hem) Allanyň ýaradan (şekilini) üýtgedirler» diýdi. Kim Allanyň ýerine şeýtany dost tutunsa, elbetde, äşgär zyýana duçar bolandyr.

120. (Şeýtan) olara diňe (boş) wada berer, ham-hyýallar bilen güýmär. (Aslynda) şeýtan olara aldawdan başga zat wada bermez.

121. Ine, olaryň barjak ýeri dowzahdyr we ondan (halas bolmak üçin) gaçara ýer tapmazlar.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ سَنُدْخِلُهُمْ جَنَّاتٍ
تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا وَعْدَ اللَّهِ
حَقًّا وَمَنْ أَصْدَقُ مِنَ اللَّهِ قِيلًا ﴿١٢٢﴾ لَيْسَ بِأَمَانِيِّكُمْ وَلَا
أَمَانِيِّ أَهْلِ الْكِتَابِ مَنْ يَعْمَلْ سُوءًا يُجْزَ بِهِ وَلَا يَجِدْ لَهُ
مِنْ دُونِ اللَّهِ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿١٢٣﴾ وَمَنْ يَعْمَلْ مِنَ الصَّالِحَاتِ
مِنْ ذَكَرٍ أَوْ أُنْثَىٰ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُولَٰئِكَ يَدْخُلُونَ
الْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ نَقِيرًا ﴿١٢٤﴾ وَمَنْ أَحْسَنُ دِينًا مِمَّنْ أَسْلَمَ
وَجْهَهُ لِلَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ وَاتَّبَعَ مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا
وَاتَّخَذَ اللَّهُ إِبْرَاهِيمَ خَلِيلًا ﴿١٢٥﴾ وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ
وَمَا فِي الْأَرْضِ وَكَانَ اللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ مُحِيطًا ﴿١٢٦﴾
وَيَسْتَفْتُونَكَ فِي النِّسَاءِ قُلِ اللَّهُ يُفْتِيكُمْ فِيهِنَّ
وَمَا يُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فِي الْكِتَابِ فِي يَتَامَى النِّسَاءِ
اللَّاتِي لَا تُؤْتُونَهُنَّ مَا كُتِبَ لَهُنَّ وَتَرْغَبُونَ أَنْ تَنْكِحُوهُنَّ
وَالْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ الْوِلْدَانِ وَأَنْ تَقُومُوا لِلْيَتَامَىٰ بِالْقِسْطِ
وَمَا تَفْعَلُوا مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِهِ عَلِيمًا ﴿١٢٧﴾

122. Biz iman getirip, ýagşy işleri edenleri ebedi ýaşamak üçin, aşaklaryndan derýalar akýan jennetlere ýerleşdireris. Bu Allanyň hakykat bolan wadasydyr. Alladan özge has dogry sözli kim bolup biler?!

123. (Allanyň wadasyna) ne siziň hamhyýallaryňyz, ne-de ähli-kitabyň hamhyýallary bilen ýetiler. Kim erbet iş etse, onuň öwezini (jezasyny) alar we oňa Alladan başga hossar we kömekçi tapylmaz.

124. Erkeklerden ýa-da aýallardan kim mömin bolup, ýagşy işleri etse, ine, olar jennete girerler we olara çigidiň gabygynyň ýüzündäki çukurjyk ýalyjak hem nähaklyk edilmez.

125. (Hemişe) ýagşylygy (şygar) edinip, Alla boýun egip, ýüzüni Oňa tarap öwren we hanyf bolup (hak dine uýan), Ybraýymyň milletine (dinine) tabyn bolan kişiniň dininden has gözel kim bolup biler? Alla Ybraýymy halyl (dost) edinendir.

126. Asmanlardaky we ýerdäki (ähli) zat Allanyňkydyr. Alla ylmy we gudraty bilen ähli zady gurşap alandyr.

127. Senden aýallar barada hököm sorarlar. Sen (olara) aýt: «Olar barada hökümi size Alla (berýär). Olara kitapda berilmeli zady (mirasy) bermän, nikalamak (meýliňiz) bolan ýetim gyzlara, biçäre ýetim çagalara we ýetimlere adalatly bolmagyňyz barada size okalýan (aýatlary anyk görnüşde beýan edýär). Siz näme ýagşylyk etseňiz, Alla ony hökman bilýändir.

وإن امرأة خافت من بعلها نشوزا أو إعراضا فلا
جناح عليهما أن يصلحا بينهما صلحا والصلح خير
وأحضرت الأنفس الشح وإن تحسنوا وتتقوا فإن الله كان
بما تعملون خبيرا ﴿١٢٨﴾ ولن تستطيعوا أن تعدلوا
بين النساء ولو حرصتم فلا تميلوا كل الميل
فتذروها كالمعلقة وإن تصلحوا وتتقوا فإن الله كان
غفورا رحيما ﴿١٢٩﴾ وإن يتفرقا يغن الله كلا من
سعته وكان الله واسعا حكيما ﴿١٣٠﴾ ولله ما في السماوات
وما في الأرض ولقد وصينا الذين أوتوا الكتاب من
قبلكم وإياكم أن اتقوا الله وإن تكفروا فإن لله
ما في السماوات وما في الأرض وكان الله غنيا حميدا ﴿١٣١﴾
ولله ما في السماوات وما في الأرض وكفى بالله وكيلا ﴿١٣٢﴾
إن يشأ يذهبكم أيها الناس ويأت بآخرين وكان الله
على ذلك قديرا ﴿١٣٣﴾ من كان يريد ثواب الدنيا فعند الله
ثواب الدنيا والآخرة وكان الله سميعا بصيرا ﴿١٣٤﴾

يا أيها

128. Eger-de bir aýal äriniň oňşuksyzlygyndan we özünden ýüz öwürmeginden heder edýän bolsa, öz aralarynda eglişik etmegiň hiç hili zeleli ýokdur. (Elbetde), oňşukly bolmak (elmydama) haýyrlydyr. Ynsanyň nebsi (tebigaty) gysgançlyga (gabanjaňlyga) meýillidir. Eger siz Alladan gorkup oňşukly bolsaňyz, (bilip goýuň), Alla siziň edýän (ähli) zadyňyzdan habardardyr.

129. Siz näçe tagalla etseňiz hem, aýallaryň arasynda adalatly bolup başarmarsyňyz. Şonuň üçin birine (köňlüňizi) doly maýyl edip, beýlekini eýesiz ýaly ýagdaýda goýmaň! Eger arany düzeldip, (adalatsyzlykdan) saklansaňyz, takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

130. Eger (är-aýal) biri-birinden aýrylyşmakçy (bolsalar), Alla (Özüniň) giň (pazly-keremi) bilen (olaryň) her haýsyny gurply eder (başgalara mätäç etmez). Allanyň pazly-keremi giňdir, (Ol) hikmet eýesidir.

131. Asmanlardaky we ýerdäki (ähli) zat Allanyňkydyr. Kasam bolsun! Biz sizden öň özlerine kitap berlenlere-de, size-de Alladan gorkmagyňyzy ündäpdik. Eger inkär etseňiz, (bilip goýuň), asmanlardaky we ýerdäki (ähli) zat Allanyňkydyr. Alla baýdyr (hiç bir zada mätäç däldir), ähli öwgülere laýykdyr.

132. Asmanlardaky we ýerdäki (ähli) zat Allanyňkydyr. Wekil (hemaýatkär) hökmünde Alla ýeterlikdir.

133. Eý, ynsanlar! Eger Ol (Alla) islese, siziň (hemmäňizi) aradan aýryp, (ýeriňize) başgalaryny getirer. Elbetde, Allanyň muny etmäge güýji ýetýändir.

134. Kim dünýä sogabyny (eşretini) isleýän bolsa, (bilip goýsun), dünýäniň hem, ahyretiň hem sogaby (bagtyýarlygy) Allanyň ýanyndadyr. Alla (ähli zady) eşidýändir, görýändir.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُونُوا۟ قَوَّٰمِينَ بِٱلْقِسْطِ شُهَدَآءَ لِلَّهِ وَلَوْ عَلَىٰٓ
أَنفُسِكُمْ أَوِ ٱلْوَٰلِدَيْنِ وَٱلْأَقْرَبِينَ ۚ إِن يَكُنْ غَنِيًّا أَوْ فَقِيرًا
فَٱللَّهُ أَوْلَىٰ بِهِمَا ۖ فَلَا تَتَّبِعُوا۟ ٱلْهَوَىٰٓ أَن تَعْدِلُوا۟ ۚ وَإِن تَلْوُۥٓا۟ أَوْ تُعْرِضُوا۟
فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿١٣٥﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟
ءَامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلَّذِى نَزَّلَ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ
وَٱلْكِتَٰبِ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ مِن قَبْلُ ۚ وَمَن يَكْفُرْ بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ
وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَٰلًۢا بَعِيدًا ﴿١٣٦﴾
إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ثُمَّ كَفَرُوا۟ ثُمَّ ءَامَنُوا۟ ثُمَّ كَفَرُوا۟ ثُمَّ ٱزْدَادُوا۟
كُفْرًا لَّمْ يَكُنِ ٱللَّهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ سَبِيلًۢا ﴿١٣٧﴾ بَشِّرِ
ٱلْمُنَٰفِقِينَ بِأَنَّ لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٣٨﴾ ٱلَّذِينَ يَتَّخِذُونَ ٱلْكَٰفِرِينَ
أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ أَيَبْتَغُونَ عِندَهُمُ ٱلْعِزَّةَ فَإِنَّ
ٱلْعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا ﴿١٣٩﴾ وَقَدْ نَزَّلَ عَلَيْكُمْ فِى ٱلْكِتَٰبِ
أَنْ إِذَا سَمِعْتُمْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ يُكْفَرُ بِهَا وَيُسْتَهْزَأُ بِهَا فَلَا تَقْعُدُوا۟
مَعَهُمْ حَتَّىٰ يَخُوضُوا۟ فِى حَدِيثٍ غَيْرِهِۦٓ ۚ إِنَّكُمْ إِذًا مِّثْلُهُمْ ۗ إِنَّ
ٱللَّهَ جَامِعُ ٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱلْكَٰفِرِينَ فِى جَهَنَّمَ جَمِيعًا ﴿١٤٠﴾

135. Eý, iman getirenler! Dik durup Hakyň (tarapyny) tutuň! Ähli işlerde bar güýjüňiz bilen adalatly boluň! Alla üçin şaýatlyk edýän ynsanlar boluň! Egerde (hut) özüňize, ene-atańyza we dogan-garyndaşlaryňyza (garşy) bolsa-da, şaýat kişiler boluň! Isle baý bolsun, isle garyp bolsun, (şaýatlykdan gaçmaň)! Çünki Alla olara sizden has ýakyndyr. Bes, (hakdan) dänip, (hiç haçan) nebsiňize boýun bolmaň! Eger (diliňizi) dişläp, (hakykaty bolşy ýaly aýtmakdan çekinseňiz) ýa-da (şaýatlykdan bütinleý) ýüz öwürseňiz, takyk, Alla siziň edýän (ähli) işleriňizden habardardyr.

136. Eý, iman getirenler! Alla, Onuň ilçisine, oňa aýatma-aýat inderen kitabyna we has öň inderilen (ähli) kitaplara iman getirmekde (tutanýerli) boluň! Kim Allany, Onuň perişdelerini, kitaplaryny, ilçilerini we ahyret gününi inkär etse, ol (dogry ýoldan) daşlaşyp, doly azaşandyr.

137. Takyk, iman getirenlerinden soň inkär edenleri, soň ýene iman getirip, ýene inkär edenleri, soň inkärlerini (has-da) artdyranlary, ine, olary Alla bagyşlamaz, olary dogry ýola hem gönükdirmez.

138. Mynapyklara özleri üçin jebir-jepaly azabyň garaşýandygyny buşla (habar ber)!

139. (Ol mynapyklar) möminlerden aýrylyp, kapyrlary dost tutunýarlar. Olar (mynapyklar) abraýy (yzzaty) olaryň (kapyrlaryň) ýanynda gözleýärlermi? Takyk, ähli abraý (yzzat) Allanyň ýanyndadyr.

140. (Alla) size kitapda: «Allanyň aýatlarynyň inkär edilýändigini we olaryň üstünden gülünýändigini eşiden wagtyňyz, başga gürrüňe geçýänçäler, olaryň ýanynda oturmaň!» diýip aýat inderipdi. (Eger otursaňyz), takyk, siz hem (ol aýata amal etmändigiňiz üçin) şolar ýaly bolarsyňyz. Takyk, Alla mynapyklaryň we kapyrlaryň hemmesini dowzahda bir ýere jemlär.

ٱلَّذِينَ يَتَرَبَّصُونَ بِكُمْ فَإِن كَانَ لَكُمْ فَتْحٌ مِّنَ ٱللَّهِ قَالُوٓا۟ أَلَمْ نَكُن
مَّعَكُمْ وَإِن كَانَ لِلْكَٰفِرِينَ نَصِيبٌ قَالُوٓا۟ أَلَمْ نَسْتَحْوِذْ
عَلَيْكُمْ وَنَمْنَعْكُم مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ فَٱللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ
ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ وَلَن يَجْعَلَ ٱللَّهُ لِلْكَٰفِرِينَ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ سَبِيلًا ﴿١٤١﴾
إِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ يُخَٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَهُوَ خَٰدِعُهُمْ وَإِذَا قَامُوٓا۟ إِلَى
ٱلصَّلَوٰةِ قَامُوا۟ كُسَالَىٰ يُرَآءُونَ ٱلنَّاسَ وَلَا يَذْكُرُونَ ٱللَّهَ إِلَّا
قَلِيلًا ﴿١٤٢﴾ مُّذَبْذَبِينَ بَيْنَ ذَٰلِكَ لَآ إِلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ وَلَآ إِلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ ۚ
وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ سَبِيلًا ﴿١٤٣﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
لَا تَتَّخِذُوا۟ ٱلْكَٰفِرِينَ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ أَتُرِيدُونَ
أَن تَجْعَلُوا۟ لِلَّهِ عَلَيْكُمْ سُلْطَٰنًا مُّبِينًا ﴿١٤٤﴾ إِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ
فِى ٱلدَّرْكِ ٱلْأَسْفَلِ مِنَ ٱلنَّارِ وَلَن تَجِدَ لَهُمْ نَصِيرًا ﴿١٤٥﴾
إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُوا۟ وَأَصْلَحُوا۟ وَٱعْتَصَمُوا۟ بِٱللَّهِ وَأَخْلَصُوا۟ دِينَهُمْ
لِلَّهِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ مَعَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۖ وَسَوْفَ يُؤْتِ ٱللَّهُ ٱلْمُؤْمِنِينَ
أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١٤٦﴾ مَّا يَفْعَلُ ٱللَّهُ بِعَذَابِكُمْ إِن
شَكَرْتُمْ وَءَامَنتُمْ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ شَاكِرًا عَلِيمًا ﴿١٤٧﴾

لَا يُحِبُّ

141. (Ol mynapyklar) size üns bilen seredip durandyrlar. Eger Alla size bir ýeňiş miýesser etse: «Bizem siziň bilen bilelikde dälmidik?» diýerler. Eger kapyrlar ýeňişden bir paý alsalar (ýeňseler), onda (olara): «Biz (möminlere goşulyp) sizden üstün çykyp bilmezmidik, biz (möminleri söweşden alyp galyp) sizi möminlerden goramadykmy?» diýerler. Kyýamat güni Alla siziň bilen (olaryň) arasynda hököm berer. Alla möminleriň zyýanyna (ýeňlişe) kapyrlara hiç haçan ýol (pursat) bermez.

142. Takyk, mynapyklar Alla bilen oýun etjek bolýarlar. Ol (Alla) olaryň oýunlaryny puja çykarar. Olar namazy berjaý etmek üçin turanlarynda ýaltanyp turarlar, il gözi üçin (amal ederler). Olar Allany örän az ýatlarlar.

143. Olar (iman bilen küpüriň) arasynda ýaýdanyp durarlar. Ne olara (musulmanlara) birigereler, ne-de bulara (kapyrlara). Alla kimi azdyrsa, sen oňa hiç hili ýol (çäre) tapyp bilmersiň!

144. Eý, iman getirenler! Möminlerden aýrylyp, kapyrlary dost tutunmaň! (Beýle etmek bilen) öz garşyňyza (ulanmagy üçin) Alla äşgär delil bermek isleýärsiňizmi?

145. Takyk, mynapyklar oduň (dowzahyň) iň aşaky gatynda bolarlar. Sen olary (halas etjek) kömekçi tapyp bilmersiň.

146. Emma toba edip, (ýagdaýlaryny) düzedenlere, Allanyň (dinine) berk ýapyşyp, dinlerini (tagat-ybadatlaryny) yhlas bilen berjaý edenlere (mynapyklaryň erbet hallary) degişli däldir. Ine, bular ol (yhlasly) möminler bilen biledirler. Alla möminlere uly sylag berer.

147. (Eger) siz şükür edip, iman getirseňiz, Alla näme üçin size azap bersin? Alla şükür edenleriň sylagyny berer, (Ol ähli zady) bilýändir.



لَا يُحِبُّ ٱللَّهُ ٱلْجَهْرَ بِٱلسُّوٓءِ مِنَ ٱلْقَوْلِ إِلَّا مَن ظُلِمَ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ
سَمِيعًا عَلِيمًا ﴿١٤٨﴾ إِن تُبْدُوا۟ خَيْرًا أَوْ تُخْفُوهُ أَوْ تَعْفُوا۟ عَن سُوٓءٍ
فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَفُوًّا قَدِيرًا ﴿١٤٩﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْفُرُونَ
بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَيُرِيدُونَ أَن يُفَرِّقُوا۟ بَيْنَ ٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَيَقُولُونَ
نُؤْمِنُ بِبَعْضٍ وَنَكْفُرُ بِبَعْضٍ وَيُرِيدُونَ أَن يَتَّخِذُوا۟ بَيْنَ
ذَٰلِكَ سَبِيلًا ﴿١٥٠﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْكَٰفِرُونَ حَقًّا ۚ وَأَعْتَدْنَا
لِلْكَٰفِرِينَ عَذَابًا مُّهِينًا ﴿١٥١﴾ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ
وَلَمْ يُفَرِّقُوا۟ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ أُو۟لَٰٓئِكَ سَوْفَ يُؤْتِيهِمْ أُجُورَهُمْ ۗ
وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٥٢﴾ يَسْـَٔلُكَ أَهْلُ ٱلْكِتَٰبِ
أَن تُنَزِّلَ عَلَيْهِمْ كِتَٰبًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ۚ فَقَدْ سَأَلُوا۟ مُوسَىٰٓ أَكْبَرَ
مِن ذَٰلِكَ فَقَالُوٓا۟ أَرِنَا ٱللَّهَ جَهْرَةً فَأَخَذَتْهُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ بِظُلْمِهِمْ ۚ
ثُمَّ ٱتَّخَذُوا۟ ٱلْعِجْلَ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ فَعَفَوْنَا
عَن ذَٰلِكَ ۚ وَءَاتَيْنَا مُوسَىٰ سُلْطَٰنًا مُّبِينًا ﴿١٥٣﴾ وَرَفَعْنَا فَوْقَهُمُ
ٱلطُّورَ بِمِيثَٰقِهِمْ وَقُلْنَا لَهُمُ ٱدْخُلُوا۟ ٱلْبَابَ سُجَّدًا وَقُلْنَا
لَهُمْ لَا تَعْدُوا۟ فِى ٱلسَّبْتِ وَأَخَذْنَا مِنْهُم مِّيثَٰقًا غَلِيظًا ﴿١٥٤﴾

148. Alla erbet sözüň äşgär aýdylmagyny halamaz, emma zulum edilen (kişi özüne zulum edenden arz-şikaýat) etse bolýar. Alla (ähli zady) eşidýändir, görýändir.

149. Eger-de aç-açan ýa-da gizlin bir ýagşylyk etseňiz, ýa-da biriniň erbetligini geçirimlilik edip, (paş etmeseňiz), takyk, Alla hem geçirimlidir, (ähli zada) güýji ýetýändir.

150. Allany we Onuň ilçilerini inkär edenler (ynanç babatda) Alla bilen pygamberleriniň arasyny aýyrmak isläp: «Biz käbirine iman getirýäris, käbirini inkär edýäris» diýenlerdir we bularyň (iman bilen küpüriň) arasynda bir ýol tutmak isleýänlerdir.

151. Ine, olar hakyky kapyrlaryň hut özleridir. Biz kapyrlara ryswa ediji azap taýýarlap goýandyrys!

152. Alla bilen Onuň ilçilerine iman getirip, olaryň (pygamberleriň) arasynda hiç bir tapawut görmeýänleriň bolsa, ine, (Alla) olaryň sylaglaryny berer. Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

153. Ähli-kitap senden özlerine asmandan bir kitap indermegiňi islärler. (Sen muny geň görme), çünki olar öň Musadan (mundan) has uluragyny isläp: «Bize Allany aç-açan görkez!» diýipdiler. (Bu) zulumlary sebäpli, olary ýyldyrym urupdy. Soň özlerine äşgär deliller gelenden soň, olar göläni (hudaý) edindiler. Bes, (toba edensoňlar) Biz olary bagyşladyk we Musa äşgär ygtyýar berdik.

154. Beren sözlerine wepaly bolmaklary üçin Biz Tur dagyny olaryň depeleriniň üstüne galdyryp: «Sežde edip (baş egip) bu gapydan giriň!» diýdik. Olara: «Şenbe güni (aw edip), çäkden geçmäň (gadagançylygy bozmaň)!» diýip, olardan (berk) söz alypdyk.

فَبِمَا نَقْضِهِم مِّيثَٰقَهُمْ وَكُفْرِهِم بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَقَتْلِهِمُ ٱلْأَنۢبِيَآءَ
بِغَيْرِ حَقٍّ وَقَوْلِهِمْ قُلُوبُنَا غُلْفٌۢ ۚ بَلْ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَيْهَا بِكُفْرِهِمْ
فَلَا يُؤْمِنُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٥٥﴾ وَبِكُفْرِهِمْ وَقَوْلِهِمْ عَلَىٰ مَرْيَمَ بُهْتَٰنًا
عَظِيمًا ﴿١٥٦﴾ وَقَوْلِهِمْ إِنَّا قَتَلْنَا ٱلْمَسِيحَ عِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ رَسُولَ ٱللَّهِ
وَمَا قَتَلُوهُ وَمَا صَلَبُوهُ وَلَٰكِن شُبِّهَ لَهُمْ ۚ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ
ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ ۚ مَا لَهُم بِهِۦ مِنْ عِلْمٍ إِلَّا ٱتِّبَاعَ ٱلظَّنِّ ۚ
وَمَا قَتَلُوهُ يَقِينًۢا ﴿١٥٧﴾ بَل رَّفَعَهُ ٱللَّهُ إِلَيْهِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا
حَكِيمًا ﴿١٥٨﴾ وَإِن مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ إِلَّا لَيُؤْمِنَنَّ بِهِۦ قَبْلَ مَوْتِهِۦ ۖ وَيَوْمَ
ٱلْقِيَٰمَةِ يَكُونُ عَلَيْهِمْ شَهِيدًا ﴿١٥٩﴾ فَبِظُلْمٍ مِّنَ ٱلَّذِينَ هَادُوا۟ حَرَّمْنَا
عَلَيْهِمْ طَيِّبَٰتٍ أُحِلَّتْ لَهُمْ وَبِصَدِّهِمْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ كَثِيرًا ﴿١٦٠﴾
وَأَخْذِهِمُ ٱلرِّبَوٰا۟ وَقَدْ نُهُوا۟ عَنْهُ وَأَكْلِهِمْ أَمْوَٰلَ ٱلنَّاسِ بِٱلْبَٰطِلِ ۚ
وَأَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ مِنْهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٦١﴾ لَّٰكِنِ ٱلرَّٰسِخُونَ
فِى ٱلْعِلْمِ مِنْهُمْ وَٱلْمُؤْمِنُونَ يُؤْمِنُونَ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيْكَ وَمَآ أُنزِلَ
مِن قَبْلِكَ ۚ وَٱلْمُقِيمِينَ ٱلصَّلَوٰةَ ۚ وَٱلْمُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱلْمُؤْمِنُونَ
بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ أُو۟لَٰٓئِكَ سَنُؤْتِيهِمْ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١٦٢﴾

إِنَّآ

155. Bes, olar beren sözlerini bozandyklary, Allanyň aýatlaryny inkär edendikleri, pygamberleri nähak ýere öldürendikleri hem-de «kalplarymyz perdelidir» diýendikleri sebäpli, (Biz olary näletledik). Ýok! (Olaryň kalplary perdeli däldir), tersine, inkär edendikleri sebäpli, Alla olaryň kalplaryny möhürländir. Olaryň azy bolmasa (köpüsi) iman getirmezler.

156, 157. (Şeýle hem) inkär edendikleri we Merýeme uly töhmet (atyp): «Biz Allanyň ilçisi, Merýem ogly Mesih Isany öldürdik» diýendikleri üçin (olary näletledik). Emma olar ony (Isany) öldürmediler we ony asmadylar. Ýöne (öldürilen adam) olara (Isa) meňzeş (edilip) görkezildi. Takyk, ol (Isa) hakda düşünişmezlige düşenler bu (Isanyň öldürilendigi) barada şeke düşdüler. Olaryň bu (meselede) gümana uýmakdan başga hiç hili (anyk) bilýän zatlary ýokdur. Olar ony (Isany) anyk öldürmediler.

158. (Gaýtam) tersine, Alla ony (Isany) Öz ýanyna (ikinji gat asmana) galdyrdy. Alla Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

Düşündiriş: Isa pygamberi öldürip, haça çüýlemekçi bolanlar ýahudylardyr. Ýöne olar Isa pygamberiň deregine başga bir şahsy haja çüýleýärler. Alla Isa pygamberi ikinji gat asmana galdyrýar. Isa pygamber hakda oňuşman, çaprazlyga düşenler bolsa nasranylardyr.

159. Her bir ähli-kitap (nasranylar) öz ölüminiň öň ýany hökman oňa (Isa) iman getirer. Kyýamat magşar gününde bolsa (Isa) olaryň garşysyna şaýat bolar.

Düşündiriş: Ýahudylar Isanyň pygamberligini inkär edip, oňa ynanmaýarlar, nasranylar bolsa ony hudaý hasaplaýarlar. Emma nasranylar soňky demlerinde onuň Allanyň guly we ilçisidigine hökman ynanarlar. Ýöne şol wagtky getirilen iman peýda bermez. Hadyslarda aýdylyşyna görä, Isa pygamber kyýamat golaýlaşanda gelip, hak diniň yslamdygyny jar eder we nasranylar (hristianlar) oňa iman getirerler.

160. Ýahudylaryň (bu çendenaşa) zulumy we (ynsanlaryň) köpüsini Allanyň ýolundan dönderendikleri sebäpli, (öň) özlerine halal edilen päk zatlary olara haram etdik.

161. Gadagan edilendigine (garamazdan) süýthorlyk edendikleri we ynsanlaryň emlägini nähak ýere iýendikleri sebäpli, (ol halal zatlar olara haram edildi). Olaryň içlerinden kapyrlara jebir-jepaly azap taýýarladyk.

162. Ýöne olardan ylymda çuňlaşanlara, saňa inderilen (Kurana) we senden öň inderilen (kitaplara) iman getiren möminlere, namaz okanlara, zekat berenlere, Alla we ahyret gününe iman getirenlere, ine, Biz olara uly sylag bereris.

إِنَّآ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ كَمَآ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ نُوحٍ وَٱلنَّبِيِّـۧنَ
مِنۢ بَعْدِهِۦ ۚ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ
وَٱلْأَسْبَاطِ وَعِيسَىٰ وَأَيُّوبَ وَيُونُسَ وَهَٰرُونَ وَسُلَيْمَٰنَ ۚ
وَءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ زَبُورًا ﴿١٦٣﴾ وَرُسُلًا قَدْ قَصَصْنَٰهُمْ عَلَيْكَ مِن
قَبْلُ وَرُسُلًا لَّمْ نَقْصُصْهُمْ عَلَيْكَ ۚ وَكَلَّمَ ٱللَّهُ مُوسَىٰ تَكْلِيمًا
﴿١٦٤﴾ رُّسُلًا مُّبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَى ٱللَّهِ
حُجَّةٌۢ بَعْدَ ٱلرُّسُلِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿١٦٥﴾ لَّٰكِنِ
ٱللَّهُ يَشْهَدُ بِمَآ أَنزَلَ إِلَيْكَ ۖ أَنزَلَهُۥ بِعِلْمِهِۦ ۖ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ يَشْهَدُونَ
وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًا ﴿١٦٦﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَصَدُّوا۟ عَن
سَبِيلِ ٱللَّهِ قَدْ ضَلُّوا۟ ضَلَٰلًۢا بَعِيدًا ﴿١٦٧﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
وَظَلَمُوا۟ لَمْ يَكُنِ ٱللَّهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ طَرِيقًا
﴿١٦٨﴾ إِلَّا طَرِيقَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى
ٱللَّهِ يَسِيرًا ﴿١٦٩﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدْ جَآءَكُمُ ٱلرَّسُولُ بِٱلْحَقِّ
مِن رَّبِّكُمْ فَـَٔامِنُوا۟ خَيْرًا لَّكُمْ ۚ وَإِن تَكْفُرُوا۟ فَإِنَّ
لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٧٠﴾

163. Takyk, Biz, Nuha we ondan soňky pygamberlere wahyý edişimiz ýaly, saňada wahyý etdik. Ybraýyma, Ysmaýyla, Yshaka, Ýakuba we neberesine, Isa, Eýýuba, Ýunusa, Haruna we Süleýmana (hem) wahyý inderdik. Dawuda hem Zebury berdik.

164. Saňa (kyssalaryny) öň aýdyp beren ençeme ilçilerimizi, (şeýle hem) saňa (kyssalaryny) öň aýdyp bermedik ençeme ilçilerimizi (iberdik). Alla Musa bilen sözleşip gepleşdi.

165. Ilçiler (gelip, dogry ýol äşgär edilenden) soň, ynsanlarda Alla garşy (öňe sürüp biljek hiç bir) bahanalary bolmazlygy üçin, (Biz ol) ilçileri (rahmetimizi) buşlaýjylar we (gazabymyzy) duýduryjylar edip (iberdik). Alla Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

166. Emma Alla saňa inderen zadyna (Kurana) şaýatlyk eder. (Ol) ony Özüne (mahsus) ylmy bilen inderendir. Perişdeler hem muňa şaýatlyk ederler. Alla ýeterlik şaýatldyr.

167. Takyk, inkär edenler we (ynsanlary) Allanyň ýolundan dönderenler, (olar) hak ýoldan bütinleý azaşanlardyr.

168. Takyk, Alla (haky) inkär edip, (pygamberi ýalançy hasaplap) zulum edenleriň (günälerini) bagyşlamaz. Olary dogry ýola hem salmaz.

169. (Olary) diňe içinde ebedi (galjak) ýerleri bolan dowzah ýoluna (gönükdirer). Bu Alla üçin örän aňsatdyr.

170. Eý, ynsanlar! Ol pygamber size Perwerdigäriňizden haky getirendir. Bes, öz bähbidiňiz üçin oňa iman getiriň! Eger inkär etseňiz, (bilip goýuň), takyk, asmanlardaky we ýerdäki (ähli) zat Allanyňkydyr. Alla (ähli zady)bilýändir, hikmet eýesidir.

يا أهل الكتاب لا تغلوا في دينكم ولا تقولوا على
الله إلا الحق إنما المسيح عيسى ابن مريم رسول الله وكلمته
ألقاها إلى مريم وروح منه فآمنوا بالله ورسله ولا تقولوا
ثلاثة انتهوا خيرا لكم إنما الله إله واحد سبحانه
أن يكون له ولد له ما في السماوات وما في الأرض
وكفى بالله وكيلا ﴿١٧١﴾ لن يستنكف المسيح أن
يكون عبدا لله ولا الملائكة المقربون ومن
يستنكف عن عبادته ويستكبر فسيحشرهم إليه جميعا ﴿١٧٢﴾
فأما الذين آمنوا وعملوا الصالحات فيوفيهم أجورهم
ويزيدهم من فضله وأما الذين استنكفوا واستكبروا
فيعذبهم عذابا أليما ولا يجدون لهم من دون الله
وليا ولا نصيرا ﴿١٧٣﴾ يا أيها الناس قد جاءكم برهان
من ربكم وأنزلنا إليكم نورا مبينا ﴿١٧٤﴾ فأما الذين
آمنوا بالله واعتصموا به فسيدخلهم في رحمة منه
وفضل ويهديهم إليه صراطا مستقيما ﴿١٧٥﴾

يستفتونك

171. Eý, ähli-kitap! Diniňiz hakda (nädogry zatlary aýdyp) hetden aşmaň, Alla garşy hakdan başga zat aýtmaň! Merýem ogly Isa Mesih diňe Allanyň ilçisidir we Merýeme ýetiren («Bol») kelemesidir (sözüdir) hem-de Ondan (Alladan) gelen bir ruhdur. Bes, Alla we Onuň ilçilerine iman getiriň, «(Hudaýlar) üçdür» diýmäň! Öz bähbidiňiz üçin (mundan) ýüz öwrüň! Takyk, Alla ýeke-täk Hudaýdyr. Ol perzent edinmekden päkdir. Asmanlardaky we ýerdäki (ähli) zat Onuňkydyr. Wekil (hemaýatkär) hökmünde Alla ýeterlikdir.

172. (Isa) Mesih hem, (Alla ýakyn) perişdeler hem Alla bende bolmakdan çekinmezler. Kim Oňa (Alla) bende bolmakdan çekinip, tekepbirlik etse, (Alla) olaryň hemmesini Öz huzurynda jemläp (soraga çeker).

173. Emma iman getirip, ýagşy işleri edenleriň sylaglaryny (Alla) doly berer we Öz pazly-kereminden olara (haklaryndan hem) has artdyrar. Emma (Alla ybadat etmekden) ýüz öwrenlere we tekepbirlik edenlere (bolsa) jebir-jepaly azap bilen azap berer. Olar üçin Alladan başga dost we kömekçi tapylmaz.

174. Eý, ynsanlar! Size Perwerdigäriňizden uly bir delil gelendir we Biz size äşgär bir nur inderdik.

175. Alla iman getirip, Özüniň (dinine) berk ýapyşanlary Özünden bir rahmete we pazly-kereme (nygmata) salar. Olary dos-dogry ýola gönükdirer.

176. (Eý, Muhammet!) Senden (bir meseläniň) hökümini sorarlar. Sen (olara) aýt: «Alla size atasy we çagasy bolmadyk kişiniň (mirasynyň) hökümini mälim edýär: «Eger (oglan ýa-da gyz) perzendi (we atasy) bolman, diňe bir gyz dogany (bar bolan) adam ýogalsa, (onda) onuň terekesiniň ýarysy oňa (gyz doganyna) degişlidir. Eger onuň (gyz doganynyň) perzendi ýok bolsa, ol (erkek dogan) onuň mirasdary bolar (terekäniň hemmesini alar). Eger (şol şertlerde) aýal doganlar iki bolsa, (onda) olaryň ikisi erkek doganlarynyň terekesiniň üçden ikisini alarlar. Eger (mirasdar) doganlar bir erkek we bir gyz bolsa, (onda) erkek iki gyza (düşýän) paý ýaly alar (erkek gyzdan iki esse köp alar). Alla siziň azaşmaklygyňyzy (islemeýändigi) üçin size bulary (äşgär) beýan edýär. Alla ähli zady bilýändir».

## 5-nji süre: «Mäide» («Supra»)

«Mäide» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 120 aýatdan ybaratdyr. Sürede dini hökümler, ynanç-ygtykat meseleleri barada aýdylýar we ähli-kitabyň kyssalary beýan edilýär. Süräniň 112-nji we 114-nji aýatlarynda şägirtleriniň Isa pygambere ýüz tutup, Alladan özlerine asmandan bir supra (saçak) indermegini haýyş edendikleri hakynda habar berilýär. Şonuň üçin hem bu sürä «Mäide» («Supra») diýlip at berlipdir.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Eý, iman getirenler! Siz ähti-peýmanlaryňyza wepaly boluň! Size yhramly wagtyňyz aw etmegi halal hasaplamazlygyňyzdan we (aşakda) okaljaklardan başga (düýe, sygyr, goýun, geçi) ýaly sagylýan mallaryň (etlerini iýmek) halal edildi. Takyk, Alla islän zadyny höküm edýändir.

2. Eý, iman getirenler! Allanyň (haj wagty) gadagan eden zatlaryna, (söweş) haram edilen aýa, (Allanyň ýoluna Käbede gurban etmek üçin) iberilen we (tanamak üçin boýunlaryna) halkalar dakylan (gurbanlyklara), özleriniň Perwerdigäriniň



pazly-keremini we onuň razylygyny isläp Beýtil-Harama (Käbä) gelýänlere (ezýet bermegi) halal hasaplamaň (bihormatlyk etmäň)! Yhramdan çykanyňyzdan soň, (isleseňiz) aw ediberiň! Siziň Mesjidi-Harama (Käbä) girmegiňize päsgel berendikleri üçin bir kowuma bolan ýigrenjiňiz siziň hetden aşmagyňyza (adalatdan dänmegiňize) ýol bermesin! Siz ýagşylykda we takwaçykykda biri-biriňiz bilen arkalaşyň! Günä işlerde we duşmançylykda biri-biriňize ýardam bermäň! Alladan gorkuň! Takyk, Allanyň azaby örän ýowuzdyr.

Düşündiriş: Beýtil-Haram – Käbäniň bir ady. Yslamdan öňki döwürlerde araplar Käbede söweş etmegiň haramdygyna ynanypdyrlar. Şonuň üçin hem oňa «Beýtil-Haram» («Söweş haram bolan öý») diýip at beripdirler.



حُرِّمَتْ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةُ وَالدَّمُ وَلَحْمُ الْخِنزِيرِ وَمَا أُهِلَّ لِغَيْرِ
اللَّهِ بِهِ وَالْمُنْخَنِقَةُ وَالْمَوْقُوذَةُ وَالْمُتَرَدِّيَةُ وَالنَّطِيحَةُ وَمَا أَكَلَ
السَّبُعُ إِلَّا مَا ذَكَّيْتُمْ وَمَا ذُبِحَ عَلَى النُّصُبِ وَأَنْ تَسْتَقْسِمُوا
بِالْأَزْلَامِ ذَٰلِكُمْ فِسْقٌ الْيَوْمَ يَئِسَ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ دِينِكُمْ
فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَاخْشَوْنِ الْيَوْمَ أَكْمَلْتُ لَكُمْ دِينَكُمْ
وَأَتْمَمْتُ عَلَيْكُمْ نِعْمَتِي وَرَضِيتُ لَكُمُ الْإِسْلَامَ دِينًا فَمَنِ
اضْطُرَّ فِي مَخْمَصَةٍ غَيْرَ مُتَجَانِفٍ لِإِثْمٍ فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ٣
يَسْأَلُونَكَ مَاذَا أُحِلَّ لَهُمْ قُلْ أُحِلَّ لَكُمُ الطَّيِّبَاتُ وَمَا عَلَّمْتُمْ
مِنَ الْجَوَارِحِ مُكَلِّبِينَ تُعَلِّمُونَهُنَّ مِمَّا عَلَّمَكُمُ اللَّهُ فَكُلُوا مِمَّا أَمْسَكْنَ
عَلَيْكُمْ وَاذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ عَلَيْهِ وَاتَّقُوا اللَّهَ إِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ
الْحِسَابِ ٤ الْيَوْمَ أُحِلَّ لَكُمُ الطَّيِّبَاتُ وَطَعَامُ الَّذِينَ أُوتُوا
الْكِتَابَ حِلٌّ لَكُمْ وَطَعَامُكُمْ حِلٌّ لَهُمْ وَالْمُحْصَنَاتُ مِنَ الْمُؤْمِنَاتِ
وَالْمُحْصَنَاتُ مِنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ مِنْ قَبْلِكُمْ إِذَا آتَيْتُمُوهُنَّ
أُجُورَهُنَّ مُحْصِنِينَ غَيْرَ مُسَافِحِينَ وَلَا مُتَّخِذِي أَخْدَانٍ وَمَنْ يَكْفُرْ
بِالْإِيمَانِ فَقَدْ حَبِطَ عَمَلُهُ وَهُوَ فِي الْآخِرَةِ مِنَ الْخَاسِرِينَ ٥

يَا أَيُّهَا

3. Size (haram) ölen mal, (damak) gan, doňuz eti, Alladan başganyň ady tutulyp (damagy) çalnan (mal), boglup ölen, urlup öldürilen, beýik ýerden ýykylyp ölen, süsülip öldürilen we ýyrtyjy haýwanyň iýendigi (dişländigi zerarly) ölen mallaryň (etini iýmek) haram edildi. Meger (boglup ölen haýwanlardan başlap sananlar) ölmänkä damagyny çalyp (ýetişen) bolsaňyz (halaldyr. Şeýle-de, ybadat üçin) dikilgi daşlar (butlar) üçin damagy çalnan mallar we (bir iş etmekçi bolanyňyzda) maňlaýyňyzdan näme çykjakdygyny bilmek üçin pal atmak hem haram edildi. Ine, (siziň) bu zatlary (etmegiňiz) pasyklykdyr (uly günädir we Allanyň emrinden çykmakdyr). Bu gün kapyrlar siziň diniňizden (ýagny ony ýykmakdan) umytlaryny üzdüler. Bes, olardan gorkmaň, Menden gorkuň! Men bu gün üçin siziň diniňizi (parzlary, halaly we haramy beýan edip) kämil etdim we size (dini kämil etmek bilen) Öz nygmatymy doly berdim hem-de siziň yslam (dininde) bolmagyňyza razy boldum. Kim günä meýil etmezden açlyk zerarly kynçylyga düşse, (haram edilen bu zatlardan ölmezlik üçin sähelçe iýip biler). Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

4. (Eý, Muhammet!) Olar senden özleri üçin nämäniň halal edilendigini sorarlar. (Olara) aýt: «Ähli päk zatlar size halal edildi. Allanyň size öwreden zatlary bilen tälim berip ýetişdiren awçy haýwanlaryňyzyň siziň üçin tutan awlaryndan iýiň we (olary awlamaga salanyňyzda) Allanyň adyny aýdyň! Alladan gorkuň! Takyk, Allanyň hasaby gaty tiz (gelýändir).

5. Bu gün siziň üçin (ähli) päk zatlar halal edildi. Özlerine kitap berlenleriň (bişiren) tagamy size halaldyr we siziň tagamyňyz hem olara halaldyr. Möminlerden namysly aýallar bilen öň özlerine kitap berlenlerden bolan namysly aýallar, zyna etmän we gizlin oýnaş tutunman, namysyňyzy saklan halatyňyzda, olaryň galyňyny berip (nikalamak hem siz üçin halaldyr). Kim imandan dänse (yslamyň hökümlerini inkär etse), onuň (ähli) amallary puç bolar we ol ahyretde zyýan çekenlerden bolar.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا قُمْتُمْ إِلَى الصَّلَاةِ فَاغْسِلُوا وُجُوهَكُمْ
وَأَيْدِيَكُمْ إِلَى الْمَرَافِقِ وَامْسَحُوا بِرُءُوسِكُمْ وَأَرْجُلَكُمْ
إِلَى الْكَعْبَيْنِ وَإِنْ كُنْتُمْ جُنُبًا فَاطَّهَّرُوا وَإِنْ كُنْتُمْ
مَرْضَى أَوْ عَلَى سَفَرٍ أَوْ جَاءَ أَحَدٌ مِنْكُمْ مِنَ الْغَائِطِ أَوْ لَامَسْتُمُ
النِّسَاءَ فَلَمْ تَجِدُوا مَاءً فَتَيَمَّمُوا صَعِيدًا طَيِّبًا فَامْسَحُوا
بِوُجُوهِكُمْ وَأَيْدِيكُمْ مِنْهُ مَا يُرِيدُ اللَّهُ لِيَجْعَلَ عَلَيْكُمْ
مِنْ حَرَجٍ وَلَٰكِنْ يُرِيدُ لِيُطَهِّرَكُمْ وَلِيُتِمَّ نِعْمَتَهُ
عَلَيْكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ٦ وَاذْكُرُوا
نِعْمَةَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَمِيثَاقَهُ الَّذِي وَاثَقَكُمْ بِهِ
إِذْ قُلْتُمْ سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا وَاتَّقُوا اللَّهَ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ
بِذَاتِ الصُّدُورِ ٧ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُونُوا قَوَّامِينَ
لِلَّهِ شُهَدَاءَ بِالْقِسْطِ وَلَا يَجْرِمَنَّكُمْ شَنَآنُ قَوْمٍ
عَلَىٰ أَلَّا تَعْدِلُوا اعْدِلُوا هُوَ أَقْرَبُ لِلتَّقْوَىٰ وَاتَّقُوا اللَّهَ
إِنَّ اللَّهَ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ٨ وَعَدَ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا
وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَهُمْ مَغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ عَظِيمٌ ٩

6. Eý, iman getirenler! Namaz (okamak) üçin turanyňyzda, ýüzleriňizi we tirsekleriňize çenli elleriňizi ýuwuň, başlaryňyza mesh ediň we iki topuklaryňyza çenli aýaklaryňyzy ýuwuň! Eger ini hapa bolsaňyz, (gowy edip) ýuwnuň! Eger hassa ýa-da ýolagçy bolsaňyz, ýa-da siziň biriňiz aýak ýolundan gelen bolsa, ýa-da siz aýallaryňyza ýanaşan bolsaňyz we (ýuwnar ýaly) suw tapmasaňyz, päk toprak bilen teýemmum (teýim) ediň! (Ýagny) ýüzleriňize we (iki tirsegiňize çenli) elleriňize mesh ediň! Alla size kynçylyk döretmek islemeýär, emma sizi (günälerden) päklemek we (diniň hökümlerini beýan edip) Öz nygmatyny size doly bermek isleýär. (Bular) siziň (Alla) şükür etmegiňiz üçindir.

7. Allanyň size beren nygmatyny (yslamy) we (pygambere): «Biz (seniň aýdanlaryňy) eşitdik we (emriňe) boýun bolduk» diýip ähti-peýman eden wagtyňyzda (pygamberiň üsti bilen) sizden alan ähti-peýmanyny ýatlaň we Alladan gorkuň! Takyk, Alla gursaklardakyny (ýüreklerdäkini) gowy bilýändir.

8. Eý, iman getirenler! Allanyň (haky) üçin dogry ýoly tutup, adyllyk bilen şaýatlar boluň! Bir kowuma bolan kinäňiz sizi adalatsyzlyga itermesin. Adalatly boluň, ol takwalyga (gelişýän) iň ýakyn (häsiýetdir). Alladan gorkuň! Takyk, Alla siziň edýän işleriňizden habardardyr.

9. Alla (Özüne) iman getirip, ýagşy işleri edenlere wada berendir. Olar üçin ýalkaw we uly sylag bardyr.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ
الْجَحِيمِ ﴿١٠﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اذْكُرُوا نِعْمَتَ اللَّهِ
عَلَيْكُمْ إِذْ هَمَّ قَوْمٌ أَنْ يَبْسُطُوا إِلَيْكُمْ أَيْدِيَهُمْ فَكَفَّ
أَيْدِيَهُمْ عَنْكُمْ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ
الْمُؤْمِنُونَ ﴿١١﴾ وَلَقَدْ أَخَذَ اللَّهُ مِيثَاقَ بَنِي إِسْرَائِيلَ وَبَعَثْنَا
مِنْهُمُ اثْنَيْ عَشَرَ نَقِيبًا وَقَالَ اللَّهُ إِنِّي مَعَكُمْ لَئِنْ
أَقَمْتُمُ الصَّلَاةَ وَآتَيْتُمُ الزَّكَاةَ وَآمَنْتُمْ بِرُسُلِي
وَعَزَّرْتُمُوهُمْ وَأَقْرَضْتُمُ اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا لَأُكَفِّرَنَّ
عَنْكُمْ سَيِّئَاتِكُمْ وَلَأُدْخِلَنَّكُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي
مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ فَمَنْ كَفَرَ بَعْدَ ذَٰلِكَ مِنْكُمْ
فَقَدْ ضَلَّ سَوَاءَ السَّبِيلِ ﴿١٢﴾ فَبِمَا نَقْضِهِمْ مِيثَاقَهُمْ
لَعَنَّاهُمْ وَجَعَلْنَا قُلُوبَهُمْ قَاسِيَةً يُحَرِّفُونَ الْكَلِمَ
عَنْ مَوَاضِعِهِ وَنَسُوا حَظًّا مِمَّا ذُكِّرُوا بِهِ وَلَا تَزَالُ
تَطَّلِعُ عَلَىٰ خَائِنَةٍ مِنْهُمْ إِلَّا قَلِيلًا مِنْهُمْ فَاعْفُ
عَنْهُمْ وَاصْفَحْ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٣﴾

وَمِنَ

10. Kapyr bolup, biziň (pygamberlere inderen) aýatlarymyzy ýalan hasaplanlar, ine, olar, alawly oduň (dowzahyň) ýaranlarydyrlar.

11. Eý, iman getirenler! Allanyň size beren nygmatyny, (ýagny) bir kowumyň size ellerini uzadyp kast etjek bolanyny we Onuň (Allanyň) olaryň ellerini sizden yza çekdirenini ýada salyň! Alladan gorkuň! Möminler diňe Alla bil baglasynlar.

Düşündiriş: Bu aýatyň inmegine aşakdaky wakanyň sebäp bolandygy aýdylýar: Ýahudylaryň Beni nazyr tiresi pygamberimiz Muhammet aleýhissalamyň we ýanyndaky sahabalaryň depesinden daş oklap, olary duýdansyz öldürmek isleýärler. Şonda Alla tarapyndan Jebraýyl perişde gelip, olara ýahudylaryň bu pirimini habar berýär. Pygamberimiz hem ýanyndakylar bilen dessine oturan ýerlerinden turup gidýärler.

12. Kasam bolsun, Alla ysraýyl ogullaryndan (özlerine emir edilen zatlary berjaý etjekdikleri barada) ähti-peýman alypdy. Biz olardan (özlerine emir edilen zatlary we beren ähtlerine wepaly bolmagy öz kowumlaryna öwretmek üçin) on iki sany ýolbaşçyny iberdik. Alla olara: «Takyk, Men siziň bilendirin. Kasam bolsun! Eger siz namazy doly berjaý etseňiz, zekat berseňiz, Meniň ilçilerime iman getirseňiz we olara ýardam etseňiz we (haýyr-sahawat etmek bilen) Alla ýagşy karz berseňiz, elbetde, siziň günäleriňizi örterin (geçerin), sizi aşagyndan derýalar akýan jennete salaryn. Mundan (ähti-peýmandan) soň, sizden kim kapyr bolsa, ol dogry ýoldan azaşandyr» diýdi.

13. Öz ähti-peýmanlaryny bozandyklary üçin «Biz olary näletledik we olaryň ýüreklerini (imany kabul etmez ýaly) doňýürek etdik. Olar (Töwratda Muhammediň alamatlaryny beýan edýän) sözleri ýerinden üýtgetdiler we özlerine (Muhammede tabyn bolmak barada) emir edilen uly nesibäni unutdylar. (Eý, Muhammet!) Olaryň az (sanlysy) bolmasa, sen olaryň (ýalan sözlerinden we ähti-peýmana) hyýanatyndan (hemişe) habarly bolarsyň. Sen (onda hem) olary bagyşla we geçirimlilik et! Takyk, Alla ýagşy işleri edýänleri halaýandyr.

وَمِنَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّا نَصَـٰرَىٰٓ أَخَذْنَا مِيثَـٰقَهُمْ فَنَسُوا۟
حَظًّا مِّمَّا ذُكِّرُوا۟ بِهِۦ فَأَغْرَيْنَا بَيْنَهُمُ ٱلْعَدَاوَةَ
وَٱلْبَغْضَآءَ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَـٰمَةِ ۚ وَسَوْفَ يُنَبِّئُهُمُ ٱللَّهُ بِمَا
كَانُوا۟ يَصْنَعُونَ ﴿١٤﴾ يَـٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَـٰبِ
قَدْ جَآءَكُمْ رَسُولُنَا يُبَيِّنُ لَكُمْ كَثِيرًا مِّمَّا
كُنتُمْ تُخْفُونَ مِنَ ٱلْكِتَـٰبِ وَيَعْفُوا۟ عَن كَثِيرٍ ۚ
قَدْ جَآءَكُم مِّنَ ٱللَّهِ نُورٌ وَكِتَـٰبٌ مُّبِينٌ ﴿١٥﴾
يَهْدِى بِهِ ٱللَّهُ مَنِ ٱتَّبَعَ رِضْوَٰنَهُۥ سُبُلَ ٱلسَّلَـٰمِ
وَيُخْرِجُهُم مِّنَ ٱلظُّلُمَـٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ بِإِذْنِهِۦ وَيَهْدِيهِمْ
إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٦﴾ لَّقَدْ كَفَرَ ٱلَّذِينَ
قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ مَرْيَمَ ۚ قُلْ فَمَن يَمْلِكُ
مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا إِنْ أَرَادَ أَن يُهْلِكَ ٱلْمَسِيحَ
ٱبْنَ مَرْيَمَ وَأُمَّهُۥ وَمَن فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا ۗ
وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۚ
يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٧﴾

14. (Özlerine) «Biz nasranylar» diýenlerden hem ähti-peýmanlaryny alypdyk. Olar hem özlerine öwüt berlen (Injilde emir edilen) uly nesibäni unutdylar. Şonuň üçin hem Biz olaryň arasyna, tä kyýamata çenli, duşmançylygy we (biri-birine bolan) gahar-gazaby saldyk. Alla olaryň eden işleriniň habaryny berer.

15. Eý, ähli-kitap! Siziň kitapda (Töwratda we Injilde) gizlän zatlaryňyzyň köpüsini size beýan edýän we köpüsini hem geçýän (bagyşlaýan) ilçimiz (Muhammet) geldi. Takyk, size Alla (tarapyndan) bir nur we äşgär kitap (Kuran) geldi.

16. Allanyň razylygyny isleýänleri (Alla) onuň (Kuranyň) üsti bilen salamatlyk ýoluna gönükdirer we Öz rugsady (eradasy) bilen olary zulmatdan (kapyrlykdan) nura (imana) çykarar we dogry ýola gönükdirer.

17. Kasam bolsun! «Takyk, Alla Merýem ogly (Isa) Mesihiň (hut) özüdir» diýenler kapyrdyrlar. (Eý, Muhammet!): Sen (olara): «Eger Alla Merýem ogly (Isa) Mesihi, onuň ejesi (Merýemi) we ýer ýüzündäkileriň hemmesini heläk etmek islese, Alladan (geljek işe) kim päsgel bolup biler?! Asmanlardaky, ýerdäki we olaryň arasyndaky (ähli) zatlaryň mülki (hökmürowanlygy) Allanyňkydyr. Alla islän zadyny ýaradýandyr. Allanyň ähli zada güýji ýetýändir» diýip aýt.

وَقَالَتِ الْيَهُودُ وَالنَّصَارَى نَحْنُ أَبْنَاءُ اللَّهِ وَأَحِبَّاؤُهُ قُلْ فَلِمَ
يُعَذِّبُكُمْ بِذُنُوبِكُمْ بَلْ أَنْتُمْ بَشَرٌ مِمَّنْ خَلَقَ يَغْفِرُ لِمَنْ يَشَاءُ
وَيُعَذِّبُ مَنْ يَشَاءُ وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا
وَإِلَيْهِ الْمَصِيرُ ﴿١٨﴾ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ قَدْ جَاءَكُمْ رَسُولُنَا
يُبَيِّنُ لَكُمْ عَلَى فَتْرَةٍ مِنَ الرُّسُلِ أَنْ تَقُولُوا مَا جَاءَنَا مِنْ بَشِيرٍ
وَلَا نَذِيرٍ فَقَدْ جَاءَكُمْ بَشِيرٌ وَنَذِيرٌ وَاللَّهُ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيرٌ ﴿١٩﴾ وَإِذْ قَالَ مُوسَى لِقَوْمِهِ يَا قَوْمِ اذْكُرُوا نِعْمَةَ اللَّهِ
عَلَيْكُمْ إِذْ جَعَلَ فِيكُمْ أَنْبِيَاءَ وَجَعَلَكُمْ مُلُوكًا
وَآتَاكُمْ مَا لَمْ يُؤْتِ أَحَدًا مِنَ الْعَالَمِينَ ﴿٢٠﴾ يَا قَوْمِ ادْخُلُوا
الْأَرْضَ الْمُقَدَّسَةَ الَّتِي كَتَبَ اللَّهُ لَكُمْ وَلَا تَرْتَدُّوا عَلَى
أَدْبَارِكُمْ فَتَنْقَلِبُوا خَاسِرِينَ ﴿٢١﴾ قَالُوا يَا مُوسَى إِنَّ فِيهَا
قَوْمًا جَبَّارِينَ وَإِنَّا لَنْ نَدْخُلَهَا حَتَّى يَخْرُجُوا مِنْهَا فَإِنْ يَخْرُجُوا
مِنْهَا فَإِنَّا دَاخِلُونَ ﴿٢٢﴾ قَالَ رَجُلَانِ مِنَ الَّذِينَ يَخَافُونَ أَنْعَمَ اللَّهُ
عَلَيْهِمَا ادْخُلُوا عَلَيْهِمُ الْبَابَ فَإِذَا دَخَلْتُمُوهُ فَإِنَّكُمْ
غَالِبُونَ وَعَلَى اللَّهِ فَتَوَكَّلُوا إِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿٢٣﴾

قَالُوا

18. Ýahudylar we nasranylar biz (hormat-sylagda) Allanyň ogullary (ýalydyrys) we Onuň gowy görýän bendelediris» diýdiler. Sen (olara): «Onda näme üçin siziň günäleriňiz sebäpli, size azap berýär» diýip aýt. Ýok! (Tersine), siz hem Onuň (beýleki) ýaradan (barlyklary ýaly) adamsyňyz. Ol isläniniň günäsini bagyşlar, islänine hem azap berer. Asmanlardaky, ýerdäki we olaryň arasyndaky (ähli) zatlaryň mülki (hökmürowanlygy) Allanyňkydyr. (Soňunda hemmeler) Oňa dolanyp barar.

19. Eý, ähli-kitap! Siziň: «Bize (jenneti) buşlaýan we (dowzahy) duýdurýan hiç kim gelmedi» diýmezligiňiz üçin pygamberleriň (gelmeginiň) arasy kesilen wagty, size (dini we dünýewi işleriňizi) beýan edýän ilçimiz (Muhammet) geldi. Allanyň ähli zada güýji ýetýändir.

20. Musa öz kowumyna: «Eý, kowumym! Allanyň size beren nygmatyny ýatlaň! Ol siziň öz araňyzdan pygamberleri döretdi, sizi hökümdar etdi we size (älem-jahanda) hiç kime bermedik (nygmatlaryny) berdi!

21. Eý, kowumym! Allanyň size ýazan (watan edip beren) mukaddes ýerine giriň we (duşmandan gorkup) yzyňyza öwrülmäň, (eger) öwrülseňiz, zyýan çekenlerden bolarsyňyz» diýipdi.

22. Olar: «Eý, Musa! Ol ýerde zalym kowum bar. Olar (ol ýerden) çykmasalar, biz ol ýere girip bilmeris. Eger (olar) ol ýerden çyksalar, biz (ol ýere) gireris» diýdiler.

23. (Alladan) gorkýan we Allanyň özlerine nygmat beren iki adamsy (Musanyň kowumyna): «Olaryň üstüne derwezeden giriň! Oňa (şähere) girseňiz, siz hökman üstün çykarsyňyz. Eger mömin bolsaňyz, Alla bil baglaň!» diýdiler.



قالوا يا موسى إنا لن ندخلها أبدا ما داموا فيها فاذهب
أنت وربك فقاتلا إنا هاهنا قاعدون ﴿٢٤﴾ قال رب
إني لا أملك إلا نفسي وأخي فافرق بيننا وبين القوم
الفاسقين ﴿٢٥﴾ قال فإنها محرمة عليهم أربعين سنة
يتيهون في الأرض فلا تأس على القوم الفاسقين ﴿٢٦﴾ واتل
عليهم نبأ ابني آدم بالحق إذ قربا قربانا فتقبل من أحدهما
ولم يتقبل من الآخر قال لأقتلنك قال إنما يتقبل
الله من المتقين ﴿٢٧﴾ لئن بسطت إلي يدك لتقتلني ما أنا
بباسط يدي إليك لأقتلك إني أخاف الله رب العالمين
﴿٢٨﴾ إني أريد أن تبوأ بإثمي وإثمك فتكون من أصحاب
النار وذلك جزاء الظالمين ﴿٢٩﴾ فطوعت له نفسه
قتل أخيه فقتله فأصبح من الخاسرين ﴿٣٠﴾ فبعث الله
غرابا يبحث في الأرض ليريه كيف يواري سوأة
أخيه قال يا ويلتى أعجزت أن أكون مثل هذا
الغراب فأواري سوأة أخي فأصبح من النادمين ﴿٣١﴾

24. Olar: «Eý, Musa! Olar ol ýerde bolsalar, biz ol ýere hiç haçan girip bilmeris. Bes, sen öz Perwerdigäriň ýanyna git we ikiňiz olaryň (garşysyna) söweşiň! Biz bu ýerde oturarys» diýdiler.

25. Musa: «Eý, Perwerdigärim! Meniň diňe özüme we doganyma ygtyýarym ýetýär. Sen biz bilen (bu) pasyk kowumyň arasyny aç!» diýdi.

26. Ol (Alla): «Takyk, ol (mukaddes ýerler) olara kyrk ýyllap haramdyr. Olar ýer ýüzünde aňkalary aşyp entär ýörerler. Bes, sen ol pasyk kowuma (olaryň düşen gününe) gamgyn bolma!» diýdi.

27. (Eý, Muhammet!) Olara Adam (atanyň) iki oglunyň (Habylyň we Kabylyň) habaryny hakyky bolşy ýaly okap ber. Olaryň her haýsy gurbanlyk berenlerinde, olaryň (takwa bolandygy üçin) birinden (Habyldan) kabul edildi, beýlekisinden (Kabyldan) kabul edilmedi. (Şonda Kabyl dogany Habyla göriplik edip): «Men seni hökman öldürerin» diýdi. Habyl (oňa): «Alla diňe takwalaryň (gurbanlygyny) kabul edýändir.

28. Kasam bolsun! Eger sen öldürmek üçin maňa eliňi uzatsaň-da, men öldürmek üçin saňa elimi uzatmaryn. Çünki men älemleriň Perwerdigäri (bolan) Alladan gorkýaryn.

29. Takyk, men seniň (meni öldürendigiň üçin) meniň günämi hem-de öz (öňki gurbanlygyň kabul bolmadygyna sebäp bolan) günäňi göterip, dowzahylardan bolmagyňy isleýärin. Ine, bu zalymlaryň jezasy budur» diýdi.

30. (Kabylyň) nebsi ony öz doganyny öldürmäge iterdi we ony (Habyly) öldürip, (dünýäde we ahyretde) zyýan çekenlerden boldy.

31. Alla oňa doganynyň jesedini nähili gömmelidigini görkezmek üçin (çünki we aýagy bilen) ýer gazýan bir gargany iberdi. (Muny gören ganhor Kabyl): «Haýp maňa! Indi men doganymyň jesedini gömmekde şu gargadan hem ejiz boldummy?» diýdi we ökünenlerden boldy.

مِنْ اَجْلِ ذٰلِكَ كَتَبْنَا عَلٰى بَن۪ٓي اِسْرَٓائ۪لَ اَنَّهُ مَنْ قَتَلَ
نَفْسًا بِغَيْرِ نَفْسٍ اَوْ فَسَادٍ فِي الْاَرْضِ فَكَاَنَّمَا قَتَلَ
النَّاسَ جَم۪يعًاۜ وَمَنْ اَحْيَاهَا فَكَاَنَّمَٓا اَحْيَا النَّاسَ
جَم۪يعًاۜ وَلَقَدْ جَٓاءَتْهُمْ رُسُلُنَا بِالْبَيِّنَاتِ ثُمَّ اِنَّ
كَث۪يرًا مِنْهُمْ بَعْدَ ذٰلِكَ فِي الْاَرْضِ لَمُسْرِفُونَ ﴿٣٢﴾
اِنَّمَا جَزٰٓؤُا الَّذ۪ينَ يُحَارِبُونَ اللّٰهَ وَرَسُولَهُ وَيَسْعَوْنَ فِي
الْاَرْضِ فَسَادًا اَنْ يُقَتَّلُٓوا اَوْ يُصَلَّبُٓوا اَوْ تُقَطَّعَ
اَيْد۪يهِمْ وَاَرْجُلُهُمْ مِنْ خِلَافٍ اَوْ يُنْفَوْا مِنَ الْاَرْضِۜ
ذٰلِكَ لَهُمْ خِزْيٌ فِي الدُّنْيَا وَلَهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ عَذَابٌ
عَظ۪يمٌۙ ﴿٣٣﴾ اِلَّا الَّذ۪ينَ تَابُوا مِنْ قَبْلِ اَنْ تَقْدِرُوا عَلَيْهِمْۚ
فَاعْلَمُٓوا اَنَّ اللّٰهَ غَفُورٌ رَح۪يمٌ ﴿٣٤﴾ يَٓا اَيُّهَا الَّذ۪ينَ اٰمَنُوا
اتَّقُوا اللّٰهَ وَابْتَغُٓوا اِلَيْهِ الْوَس۪يلَةَ وَجَاهِدُوا ف۪ي
سَب۪يلِه۪ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٣٥﴾ اِنَّ الَّذ۪ينَ كَفَرُوا
لَوْ اَنَّ لَهُمْ مَا فِي الْاَرْضِ جَم۪يعًا وَمِثْلَهُ مَعَهُ لِيَفْتَدُوا بِه۪ مِنْ
عَذَابِ يَوْمِ الْقِيٰمَةِ مَا تُقُبِّلَ مِنْهُمْۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ اَل۪يمٌ ﴿٣٦﴾

يُر۪يدُونَ

32. Şonuň üçin hem Biz ysraýyl ogullaryna: «Kim nähak ýere ýa-da ýer ýüzünde bozgakçylyk edip ýörmedik adamy öldürse, göýä, ol ähli adamlary öldüren ýalydyr. Kim bir ynsany (ölümden) halas etse, göýä, ähli ynsanlary (ölümden) halas eden ýalydyr» diýip ýazdyk (höküm berdik). Kasam bolsun! Biziň ilçilerimiz olara äşgär deliller bilen geldiler. (Mundan) soň hem olaryň köpüsi ýer ýüzünde (bozgakçylyk edip) hetden aşdylar.

33. Takyk, Alla we Onuň ilçisine garşy söweşýänleriň we ýer ýüzünde (adam öldürmek we talamak ýaly) bozgaklyk edýänleriň jezasy öldürilmekdir ýa-da asylmakdyr, ýa-da el aýagynyň çapraz kesilmegidir, ýa-da ýaşaýan ýerinden sürgün edilmekleridir. Bu olar üçin ýer ýüzünde ryswalykdyr. Ahyretde bolsa, olar üçin uly azap bardyr.

34. Emma siziň eliňize düşmezden ozal toba edenlere (jeza ýokdur). Bilip goýuň, takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

35. Eý, iman getirenler! Alladan gorkuň we Oňa (ýakynlaşmaga) araçy (sebäp) gözläň! Halas bolmagyňyz üçin Onuň (dinini beýgeltmegiň) ýolunda söweşiň!

36. Takyk, eger ýer ýüzündäki ähli zatlar we ýene-de şonça zatlar kapyrlaryňky bolup, olar kyýamat gününiň azabyndan (halas bolmak üçin) ol (zatlarynyň hemmesini) pida etseler hem, olardan (hiç zat) kabul edilmez. Olar üçin jebir-jepaly azap bardyr.

يُرِيدُونَ أَن يَخْرُجُوا۟ مِنَ ٱلنَّارِ وَمَا هُم بِخَٰرِجِينَ مِنْهَا
وَلَهُمْ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ٣٧ وَٱلسَّارِقُ وَٱلسَّارِقَةُ فَٱقْطَعُوٓا۟
أَيْدِيَهُمَا جَزَآءًۢ بِمَا كَسَبَا نَكَٰلًا مِّنَ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ
حَكِيمٌ ٣٨ فَمَن تَابَ مِنۢ بَعْدِ ظُلْمِهِۦ وَأَصْلَحَ فَإِنَّ ٱللَّهَ
يَتُوبُ عَلَيْهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٣٩ أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ
لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ يُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَيَغْفِرُ
لِمَن يَشَآءُ ۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٤٠ يَٰٓأَيُّهَا ٱلرَّسُولُ
لَا يَحْزُنكَ ٱلَّذِينَ يُسَٰرِعُونَ فِى ٱلْكُفْرِ مِنَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟
ءَامَنَّا بِأَفْوَٰهِهِمْ وَلَمْ تُؤْمِن قُلُوبُهُمْ ۛ وَمِنَ ٱلَّذِينَ هَادُوا۟ ۛ
سَمَّٰعُونَ لِلْكَذِبِ سَمَّٰعُونَ لِقَوْمٍ ءَاخَرِينَ لَمْ يَأْتُوكَ ۖ
يُحَرِّفُونَ ٱلْكَلِمَ مِنۢ بَعْدِ مَوَاضِعِهِۦ ۖ يَقُولُونَ إِنْ أُوتِيتُمْ
هَٰذَا فَخُذُوهُ وَإِن لَّمْ تُؤْتَوْهُ فَٱحْذَرُوا۟ ۚ وَمَن يُرِدِ ٱللَّهُ
فِتْنَتَهُۥ فَلَن تَمْلِكَ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ
ٱلَّذِينَ لَمْ يُرِدِ ٱللَّهُ أَن يُطَهِّرَ قُلُوبَهُمْ ۚ لَهُمْ فِى
ٱلدُّنْيَا خِزْىٌ ۖ وَلَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ٤١

37. Olar otdan (dowzahdan) çykmak islärler, ýöne olar ondan çykarylmazlar. Olar üçin hemişelik azap bardyr.

38. Ogurlyk eden erkegiň we ogurlyk eden aýalyň eden etmişleriniň (ogurlyklarynyň) jezasy we Allanyň (olara) ybrat beriji (azaby) hökmünde ellerini kesiň! Alla Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

39. Emma kim ol zulmundan (ogurlykdan) soň toba etse we (özüni) düzetse, elbetde, Alla onuň tobasyny kabul eder. Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

40. Eýsem, sen asmanlaryň we ýeriň mülküniň (hökmürowanlygynyň) Allanyňkydygyny bilmeýärsiňmi?! Ol islänine azap berer we islänini bagyşlar. Allanyň ähli zada güýji ýetýändir.

41. Eý, pygamber! Dilleri bilen «iman getirdik» diýip, (emma) kalplary iman getirmedik (mynapyklaryň) we ýahudylaryň küpüre howluganlaryň (bu ýagdaýy) seni gynandyrmasyn. Olar (ýahudylar) ýalana gulak asýanlardyr. Olar (duşmançylyk edip) seniň (ýanyňa) gelmeýän başga kowumy diňleýärler. Olar (Töwratdaky) ýerlerine (goýlan) sözleri soň üýtgedýärler. Olar: «Eger size (Muhammet tarapyndan) şu (üýtgedilen) hökümler berilse (kabul edip) alyň! (Eger-de) ol berilmese, onda (kabul etmän) saklanyň!» diýýärler. Alla kimiň azaşmagyny islese, sen onuň üçin Allanyň (çykaran) hökümine hiç çäre tapyp bilmersiň. Ine, Alla olaryň kalplaryny päklemek islemedi. Olar üçin dünýäde ryswalyk, ahyretde hem uly azap bardyr.

سماعون للكذب أكالون للسحت فإن جاءوك فاحكم
بينهم أو أعرض عنهم وإن تعرض عنهم فلن يضروك شيئا
وإن حكمت فاحكم بينهم بالقسط إن الله يحب
المقسطين ﴿٤٢﴾ وكيف يحكمونك وعندهم التوراة
فيها حكم الله ثم يتولون من بعد ذلك وما أولئك
بالمؤمنين ﴿٤٣﴾ إنا أنزلنا التوراة فيها هدى ونور يحكم
بها النبيون الذين أسلموا للذين هادوا والربانيون
والأحبار بما استحفظوا من كتاب الله وكانوا
عليه شهداء فلا تخشوا الناس واخشون ولا تشتروا
بآياتي ثمنا قليلا ومن لم يحكم بما أنزل الله
فأولئك هم الكافرون ﴿٤٤﴾ وكتبنا عليهم
فيها أن النفس بالنفس والعين بالعين والأنف
بالأنف والأذن بالأذن والسن بالسن والجروح
قصاص فمن تصدق به فهو كفارة له ومن
لم يحكم بما أنزل الله فأولئك هم الظالمون ﴿٤٥﴾

وقفينا

42. Olar ýalana gulak asýan, köp haram iýýänlerdir. Eger olar (hüküm bermegiň üçin) seniň ýanyňa gelseler, (isleseň) olaryň aralarynda hüküm ber ýa-da (islemeseň) olardan ýüz öwür. Eger sen olardan ýüz öwürseň, olar hergiz saňa zeper ýetirip bilmezler. Eger olaryň arasynda hüküm berseň, adyllyk bilen hüküm ber! Takyk, Alla adyllary halaýandyr.

43. Olar içinde Allanyň hökümleri bolan Töwrat barka, senden hüküm sorap, (dogry hüküm beýan edilenden) soň hem, (oňa amal etmekden) nädip ýüz öwrüp bilýärler?! Olar (saňa-da, öz kitaplaryna hem) ynanmaýarlar.

44. Takyk, Biz içinde dogry ýol (görkezýän aýatlar) we nur bolan Töwraty inderdik. (Alla) boýun bolan pygamberler ýahudylara onuň (Töwrat) bilen hüküm berýärdiler. Allanyň kitabyny goramak (wezipesi) berlendigi üçin özleriniň Perwerdigärine (boýun bolan) rabbanylar (takwalar) we alymlar hem (onuň bilen hüküm berýärdiler). Olaryň (hemmesi) onuň (Töwratyň hak kitapdygyna) şaýatdylar. (Eý, ýahudy alymlary!) Ynsanlardan gorkmaň, Menden gorkuň we Meniň aýatlarymy sähelçe baha (bähbide) satmaň! Kim Allanyň inderen (hökümleri) bilen hüküm bermese, ine, olar hut kapyrlaryň özleridir.

45. Biz onda (Töwratda) olara (şu hökümleri) ýazdyk (parz etdik): «Takyk, jana – jan, göze – göz, burna – burun, gulaga – gulak, dişe – diş we ýaralara-da (ýetirilen zeper) möçberinde kasas etmelidir (aryny alanda şolaryň barabarynda jeza bermelidir). Kim ony (ar almagy) bagyşlasa, ol onuň keffaraty (günäsiniň geçilmegine sebäp) bolar. Kim Allanyň inderen (hökümleri) bilen hüküm bermese, ine, olar hut kapyrlaryň özleridir».

وَقَفَّيْنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ
مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْإِنجِيلَ فِيهِ هُدًى وَنُورٌ وَمُصَدِّقًا
لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ وَهُدًى وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٤٦﴾
وَلْيَحْكُمْ أَهْلُ ٱلْإِنجِيلِ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فِيهِ وَمَن لَّمْ يَحْكُم
بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٤٧﴾ وَأَنزَلْنَآ إِلَيْكَ
ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ وَمُهَيْمِنًا
عَلَيْهِ فَٱحْكُم بَيْنَهُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَهُمْ عَمَّا جَآءَكَ
مِنَ ٱلْحَقِّ لِكُلٍّ جَعَلْنَا مِنكُمْ شِرْعَةً وَمِنْهَاجًا وَلَوْ شَآءَ
ٱللَّهُ لَجَعَلَكُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَلَٰكِن لِّيَبْلُوَكُمْ فِى مَآ ءَاتَىٰكُمْ
فَٱسْتَبِقُوا۟ ٱلْخَيْرَٰتِ إِلَى ٱللَّهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُكُم
بِمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٤٨﴾ وَأَنِ ٱحْكُم بَيْنَهُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ وَلَا
تَتَّبِعْ أَهْوَآءَهُمْ وَٱحْذَرْهُمْ أَن يَفْتِنُوكَ عَنۢ بَعْضِ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ
إِلَيْكَ فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَٱعْلَمْ أَنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُصِيبَهُم بِبَعْضِ
ذُنُوبِهِمْ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ ٱلنَّاسِ لَفَٰسِقُونَ ﴿٤٩﴾ أَفَحُكْمَ
ٱلْجَٰهِلِيَّةِ يَبْغُونَ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ ٱللَّهِ حُكْمًا لِّقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿٥٠﴾

46. Biz olaryň (pygamberleriň) yzyndan Merýem ogly Isany özünden öňki Töwraty tassyklaýjy edip iberdik. Biz oňa (Isa) özünden öňki Töwraty tassyklaýjy, takwalara dogry ýol we öwüt-nesihat edip içinde dogry ýol we nur bolan Injili berdik.

47. Injile ynanýanlar Allanyň onda inderen (hökümleri) bilen höküm bersinler. Kim Allanyň inderen (hökümleri) bilen höküm bermese, olar pasyklaryň hut özleridir.

48. (Eý, Muhammet!) Biz saňa öňki kitaplary tassyklaýjy we (olaryň dogrulygyna) şaýat bolmagy (üçin) hak edip kitaby (Kurany) inderdik. Bes, sen olaryň arasynda Allanyň inderen zady bilen höküm ber we saňa gelen hakdan (dänip), olaryň isleglerine boýun bolma! (Eý, ymmatlar!) Biz siziň her haýsyňyz üçin bir din we ýol kesgitledik. Eger Alla islesedi, siziň (hemmäňizi) bir ymmat edip bilerdi. Ýöne (Ol) size beren zady (dini) bilen sizi synag edýändir. Bes, siz haýyr işlerde (biri-birleriňiz bilen) ýaryşyň! Siziň hemmäňiziň (ahyry) gaýdyp barjak ýeriňiz Allanyň (huzurydyr). Bes, (Alla) siziň (dinde) ylalaşmadyk zatlaryňyzy (doly) habar berer.

49. Olaryň arasynda Allanyň inderen zady bilen höküm ber! Olaryň isleglerine uýma! Olaryň Allanyň saňa inderen (hökümleriniň) käbirinde seni (ýalňyşdyryp), azaşdyrmagyndan seresap bol! Eger (Allanyň inderen hökümlerini kabul etmekden) ýüz öwürseler, bilip goý, olaryň käbir günäleri sebäpli, Alla olara kynçylyk (azap) bermek isleýändir. Takyk, ynsanlaryň aglabasy pasykdyr.

50. Ýa-da olar (Allanyň höküminden ýüz öwrüp), nadanlyk (döwründäki) hökümi isleýärlermi?! (Allanyň adalatly hökümine) anyk göz ýetiren kowum üçin Alladan has gowy höküm berjek kim bar?!

Düşündiriş: Geçen aýatlarda Allatagala Töwratyň we Injiliň hökümlerine amal etmändikleri üçin ähli-kitabyň kapyr, zalym we pasyk bolandyklaryny aýdýar. Soňky aýatlarda bolsa olar bilen dostlaşmakdan daşda durmagy hem-de ýahudylaryň Alla barada aýdan erbet sözleri beýan edilýär.



يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا الْيَهُودَ وَالنَّصَارَىٰ أَوْلِيَاءَ بَعْضُهُمْ
أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ فَإِنَّهُ مِنْهُمْ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ
الظَّالِمِينَ ﴿٥١﴾ فَتَرَى الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ يُسَارِعُونَ فِيهِمْ يَقُولُونَ
نَخْشَىٰ أَن تُصِيبَنَا دَائِرَةٌ فَعَسَى اللَّهُ أَن يَأْتِيَ بِالْفَتْحِ أَوْ أَمْرٍ مِّنْ عِندِهِ
فَيُصْبِحُوا عَلَىٰ مَا أَسَرُّوا فِي أَنفُسِهِمْ نَادِمِينَ ﴿٥٢﴾ وَيَقُولُ الَّذِينَ آمَنُوا
أَهَٰؤُلَاءِ الَّذِينَ أَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ إِنَّهُمْ لَمَعَكُمْ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ
فَأَصْبَحُوا خَاسِرِينَ ﴿٥٣﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا مَن يَرْتَدَّ مِنكُمْ عَن دِينِهِ فَسَوْفَ
يَأْتِي اللَّهُ بِقَوْمٍ يُحِبُّهُمْ وَيُحِبُّونَهُ أَذِلَّةٍ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ أَعِزَّةٍ عَلَى
الْكَافِرِينَ يُجَاهِدُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَلَا يَخَافُونَ لَوْمَةَ لَائِمٍ ذَٰلِكَ
فَضْلُ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَاءُ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٥٤﴾ إِنَّمَا وَلِيُّكُمُ
اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَالَّذِينَ آمَنُوا الَّذِينَ يُقِيمُونَ الصَّلَاةَ وَيُؤْتُونَ
الزَّكَاةَ وَهُمْ رَاكِعُونَ ﴿٥٥﴾ وَمَن يَتَوَلَّ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَالَّذِينَ
آمَنُوا فَإِنَّ حِزْبَ اللَّهِ هُمُ الْغَالِبُونَ ﴿٥٦﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا
الَّذِينَ اتَّخَذُوا دِينَكُمْ هُزُوًا وَلَعِبًا مِّنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ مِن
قَبْلِكُمْ وَالْكُفَّارَ أَوْلِيَاءَ وَاتَّقُوا اللَّهَ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٥٧﴾

وَإِذَا

51. Eý, iman getirenler! Ýahudylary we nasranylary dost tutunmaň! Olar biri-birleriniň dostlarydyr. Sizden kim olary dost tutunsa, takyk, ol hem şolardandyr. Takyk, Alla (duşmanlary bilen dostlaşyp, möminlere) zulum eden kowumy dogry ýola gönükdirmez.

52. Kalplarynda hassalyk bolanlaryň (mynapyklaryň): «Biz (başymyza) bir bela gelmeginden gorkýarys» diýip, olaryň (ýahudylaryň we nasranylaryň dostlugynyň) içinde iki ýana çabalaýandyklaryny görersiň. Belki, (birdenkä) Alla ýeňiş ýa-da Öz ýanyndan (mynapyklaryň aýbyny açýan) bir iş getirse, olar öz içlerinde gizlän zatlaryna (ikiýüzlüliklerine) puşman ederler.

53. Iman getirenler (ikiýüzlüler hakda ýahudylara): «Takyk, siziň bilen biledikleri barada ähli güýçleri bilen kasam edenler şularmy? Olaryň amallary puç boldy we (olar) zyýan çekenlerden boldular» diýerler.

54. Eý, iman getirenler! Sizden kim dininden dänse, (Alla olaryň ýerine) Özüniň söýýän, olaryň hem Ony (Allany) söýýän, möminlere pespäl (rehimli), kapyrlara (garşy) gazaply, Allanyň ýolunda söweşýän we hiç bir ýazgaryjynyň ýazgarmagyndan gorkmaýan bir kowum (millet) getirer. Bu (ýagşy sypatlar) Allanyň (bendelerine beren) pazly-keremidir, ony islänine berer. Allanyň pazly-keremi giňdir we (kimiň mynasypdygyny Özi) has gowy bilýändir.

55. Takyk, siziň dostuňyz Alladyr, Onuň ilçisidir we (Allanyň öňünde) eglip (boýun sunup), namazy berjaý edýän hem-de zekat berýän möminlerdir.

56. Kim Allany, Onuň ilçisini we iman getirenleri dost tutunsa, takyk, (bilip goýsun), Allanyň tarapdarlary üstün çykjaklaryň hut özleridir.

57. Eý, iman getirenler! Sizden öň kitap berlenlerden we kapyrlardan öz diniňiziň üstünden gülýänleri we oýun edýänleri dost tutunmaň! Eger mömin bolsaňyz, Alladan gorkuň!

وَإِذَا نَادَيْتُمْ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ ٱتَّخَذُوهَا هُزُوًا وَلَعِبًا ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ
قَوْمٌ لَّا يَعْقِلُونَ ﴿٥٨﴾ قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ هَلْ تَنقِمُونَ مِنَّآ إِلَّآ أَنْ ءَامَنَّا
بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْنَا وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبْلُ وَأَنَّ أَكْثَرَكُمْ فَٰسِقُونَ
﴿٥٩﴾ قُلْ هَلْ أُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكَ مَثُوبَةً عِندَ ٱللَّهِ مَن لَّعَنَهُ ٱللَّهُ
وَغَضِبَ عَلَيْهِ وَجَعَلَ مِنْهُمُ ٱلْقِرَدَةَ وَٱلْخَنَازِيرَ وَعَبَدَ ٱلطَّٰغُوتَ
أُو۟لَٰٓئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ عَن سَوَآءِ ٱلسَّبِيلِ ﴿٦٠﴾ وَإِذَا جَآءُوكُمْ
قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا وَقَد دَّخَلُوا۟ بِٱلْكُفْرِ وَهُمْ قَدْ خَرَجُوا۟ بِهِۦ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا
كَانُوا۟ يَكْتُمُونَ ﴿٦١﴾ وَتَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يُسَٰرِعُونَ فِى ٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ
وَأَكْلِهِمُ ٱلسُّحْتَ لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٦٢﴾ لَوْلَا يَنْهَىٰهُمُ ٱلرَّبَّٰنِيُّونَ
وَٱلْأَحْبَارُ عَن قَوْلِهِمُ ٱلْإِثْمَ وَأَكْلِهِمُ ٱلسُّحْتَ لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَصْنَعُونَ
﴿٦٣﴾ وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ يَدُ ٱللَّهِ مَغْلُولَةٌ غُلَّتْ أَيْدِيهِمْ وَلُعِنُوا۟ بِمَا قَالُوا۟
بَلْ يَدَاهُ مَبْسُوطَتَانِ يُنفِقُ كَيْفَ يَشَآءُ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا مِّنْهُم
مَّآ أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ طُغْيَٰنًا وَكُفْرًا وَأَلْقَيْنَا بَيْنَهُمُ ٱلْعَدَٰوَةَ
وَٱلْبَغْضَآءَ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ كُلَّمَآ أَوْقَدُوا۟ نَارًا لِّلْحَرْبِ أَطْفَأَهَا ٱللَّهُ
وَيَسْعَوْنَ فِى ٱلْأَرْضِ فَسَادًا وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٦٤﴾

58. Siz (azan aýdyp), namaza çagyran wagtyňyz olar (onuň üstünden) gülýärler we oýun edýärler. Bu olaryň akylyny ulanmaýan kowumdyklary sebäplidir.

59. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Eý, ähli-kitap! Siz bizi diňe Alla, bize inderilene (Kurana), mundan öňki (pygamberlere) inderilenlere we siziň köpiňiziň pasykdygyňyza ynanmagymyzy inkär edýärsiňizmi (munuň üçin bizi ýazgarýarsyňyzmy)?!».

60. (Eý, Muhammet!) Aýt: «(Biziň bu işimiz aýyp bolýan bolsa, men size) Allanyň ýanynda mundan has erbet zady habar bereýinmi? Alla kimi näletlese we gazabyna duçar edip, olary maýmyna we doňza öwürse hem-de taguta (şeýtana) gul bolsalar, ine, bular erbet ýerde bolan we dogry ýoldan azaşanlardyr».

61. Olar (mynapyklar) siziň ýanyňyza gelenlerinde «iman getirdik» diýerler, (emma hakykatda) olar (seniň ýanyňa) küpür bilen gelendirler we şol (küpürleri bilen) gelişleri ýaly (hiç zatdan peýdalanman) çykandyrlar. Alla olaryň (içlerinde) gizleýän zatlaryny has gowy bilýändir.

62. Olaryň köpüsiniň günä işler, duşmançylyk we haram iýmek (ugrunda) çapýandyklaryny görersiň. Olaryň edýän işleri nähili erbetdir.

63. Perwerdigäriniň (razylygyny isleýän) takwalar we alymlar olary günä sözlemeklerine we haram iýmeklerine päsgel bolsalardy (nähili gowy bolardy). Olaryň edýän bu işi (erbetlikden gaýtarmazlyk we ýagşy işi ündemezlik) nähili erbetdir.

64. Ýahudylar: «Allanyň eli baglydyr (husytdyr)» diýdiler. Olar (aýdan sözleri üçin) näletlenip, özleriniň elleri baglansyn (haýyr işlerden galsynlar)! Ýok! (Tersine), Onuň (Allanyň) iki eli hem açykdyr, Ol islänine (isleýşi ýaly) berer. Kasam bolsun! Saňa Perwerdigäriň tarapyndan inderilen (Kuran), olaryň köpüsiniň azgynlygyny we küpürini artdyrar. Biz olaryň (ähli-kitabyň) arasyna kyýamat gününe çenli (dowam etjek) duşmançylyk we kine sokduk. Olar her gezek (siziň garşyňyza) söweş oduny ýaksalar, Alla ony öçürendir. Olar ýer ýüzünde (hemişe) bozgakçylyga (tarap) ylgarlar. Alla bozgaklary halamaz.

وَلَوْ أَنَّ أَهْلَ الْكِتَابِ آمَنُوا وَاتَّقَوْا لَكَفَّرْنَا عَنْهُمْ سَيِّئَاتِهِمْ
وَلَأَدْخَلْنَاهُمْ جَنَّاتِ النَّعِيمِ ﴿٦٥﴾ وَلَوْ أَنَّهُمْ أَقَامُوا التَّوْرَاةَ
وَالْإِنْجِيلَ وَمَا أُنْزِلَ إِلَيْهِمْ مِنْ رَبِّهِمْ لَأَكَلُوا مِنْ فَوْقِهِمْ وَمِنْ
تَحْتِ أَرْجُلِهِمْ ۚ مِنْهُمْ أُمَّةٌ مُقْتَصِدَةٌ ۖ وَكَثِيرٌ مِنْهُمْ سَاءَ
مَا يَعْمَلُونَ ﴿٦٦﴾ يَا أَيُّهَا الرَّسُولُ بَلِّغْ مَا أُنْزِلَ إِلَيْكَ مِنْ
رَبِّكَ ۖ وَإِنْ لَمْ تَفْعَلْ فَمَا بَلَّغْتَ رِسَالَتَهُ ۚ وَاللَّهُ يَعْصِمُكَ
مِنَ النَّاسِ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ ﴿٦٧﴾ قُلْ يَا أَهْلَ
الْكِتَابِ لَسْتُمْ عَلَىٰ شَيْءٍ حَتَّىٰ تُقِيمُوا التَّوْرَاةَ وَالْإِنْجِيلَ وَمَا
أُنْزِلَ إِلَيْكُمْ مِنْ رَبِّكُمْ ۗ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا مِنْهُمْ
مَا أُنْزِلَ إِلَيْكَ مِنْ رَبِّكَ طُغْيَانًا وَكُفْرًا ۖ فَلَا تَأْسَ عَلَى الْقَوْمِ
الْكَافِرِينَ ﴿٦٨﴾ إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَالَّذِينَ هَادُوا وَالصَّابِئُونَ
وَالنَّصَارَىٰ مَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَعَمِلَ صَالِحًا
فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦٩﴾ لَقَدْ أَخَذْنَا مِيثَاقَ بَنِي
إِسْرَائِيلَ وَأَرْسَلْنَا إِلَيْهِمْ رُسُلًا ۖ كُلَّمَا جَاءَهُمْ رَسُولٌ
بِمَا لَا تَهْوَىٰ أَنْفُسُهُمْ فَرِيقًا كَذَّبُوا وَفَرِيقًا يَقْتُلُونَ ﴿٧٠﴾

وَحَسِبُوا

65. Eger ähli-kitap (Alla we pygambere) iman getirip, (haram işleri etmekden) gorksadylar, elbetde, Biz olaryň erbetliklerini örterdik (geçirerdik) we olary «Nagym» jennetlerine salardyk.

66. Eger olar Töwrata, Injile we özleriniň Perwerdigäri tarapyndan inderilene (Kurana) amal etsediler, üstlerinden we aýaklarynyň aşagyndan, (ýagny her tarapdan rysgallaryny) iýerdiler. Olardan adalatly topar bar (bolsa hem), olaryň köpüsiniň edýän işleri nähili erbetdir.

67. Eý, pygamber! Perwerdigäriňden saňa inderileni (olara) ýetir. Eger (muny) etmeseň, Onuň (Allanyň) ilçiligini ýerine ýetirmedigiň bolar. Alla seni (erbet) ynsanlardan gorar. Takyk, Alla kapyrlar kowumyny dogry ýola gönükdirmez.

68. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Eý, ähli-kitap! Siz, tä Töwrata, Injile we Perwerdigäriňiz tarapyndan size inderilene (Kurana) amal edýänçäňiz, hiç bir zatda (dinde) dälsiňiz. Kasam bolsun! Perwerdigäriňden saňa inderilen, elbetde, olaryň köpüsiniň azgynlygyny we küpürini artdyrar. Sen kapyrlar toparyna gynanma!

Düşündiriş: Ýahudylardan bir topar pygamberimiz Muhammet aleýhissalamyň ýanyna gelip: «Sen Töwratyň Alla tarapyndan inendigini ykrar edýärsiňmi?» diýip sorapdyrlar. Pygamberimiz: «Hawa» diýip jogap beripdir. Olar: «Onda biz hem şoňa ynanýarys. Ýöne başga kitaba ynanmaýarys» diýipdirler. Allatagala şol sebäpden ýokardaky aýaty inderipdir.

69. Takyk, iman getirenler bilen ýahudylardan, sabylardan, nasranylardan kim (toba edip), Alla we ahyret gününe (çyn ýürekden) ynanyp, ýagşy işleri etse, bes, olara (kyýamat güni) gorky-howp ýokdur we olar gamgyn hem bolmazlar.

Düşündiriş: Islendik adam, dinine garamazdan, her näçe günäkär hem bolsa, toba edip, pygamberimize iman getirip, ýagşy işleri etse, soň hem imanyna laýyk ýaşasa, oňa iki dünýäde hem gorkara zat ýokdur.

70. Kasam bolsun! Biz ysraýyl ogullarynyň (Alla we Onuň pygamberlerine iman getirjekdikleri barada) ähti-peýmanlaryny aldyk we olara pygamberler iberdik. Her gezek pygamber olaryň göwünlerine ýaramaýan bir zady (Allanyň hökümini) getirse, olar (pygamberleriň) birtoparyny ýalan hasapladylar, birtoparyny bolsa öldürdiler.

وَحَسِبُوٓا أَلَّا تَكُونَ فِتْنَةٌ فَعَمُوا وَصَمُّوا ثُمَّ تَابَ
ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ ثُمَّ عَمُوا وَصَمُّوا كَثِيرٌ مِّنْهُمْ وَٱللَّهُ بَصِيرٌ
بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿٧١﴾ لَقَدْ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا إِنَّ ٱللَّهَ
هُوَ ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ مَرْيَمَ وَقَالَ ٱلْمَسِيحُ يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱعْبُدُوا
ٱللَّهَ رَبِّى وَرَبَّكُمْ إِنَّهُۥ مَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَقَدْ حَرَّمَ ٱللَّهُ
عَلَيْهِ ٱلْجَنَّةَ وَمَأْوَىٰهُ ٱلنَّارُ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ﴿٧٢﴾
لَّقَدْ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا إِنَّ ٱللَّهَ ثَالِثُ ثَلَٰثَةٍ وَمَا
مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّآ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ وَإِن لَّمْ يَنتَهُوا عَمَّا يَقُولُونَ
لَيَمَسَّنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٣﴾ أَفَلَا
يَتُوبُونَ إِلَى ٱللَّهِ وَيَسْتَغْفِرُونَهُۥ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٧٤﴾
مَّا ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ مَرْيَمَ إِلَّا رَسُولٌ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِ
ٱلرُّسُلُ وَأُمُّهُۥ صِدِّيقَةٌ كَانَا يَأْكُلَانِ ٱلطَّعَامَ ٱنظُرْ
كَيْفَ نُبَيِّنُ لَهُمُ ٱلْءَايَٰتِ ثُمَّ ٱنظُرْ أَنَّىٰ
يُؤْفَكُونَ ﴿٧٥﴾ قُلْ أَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَمْلِكُ
لَكُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا وَٱللَّهُ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٧٦﴾

71. Olar (bu etmişleri sebäpli, başlaryna) bela gelmez öýtdüler, (haky gormekden) kör we (haky eşitmekden) ker boldular. Soň (eden etmişleri üçin toba edenlerinde), Alla olaryň tobalaryny kabul etdi. Soň (ýene-de) olaryň köpüsi kör we ker boldular. Alla olaryň edýän işlerini görýändir.

72. Kasam bolsun! «Elbetde, Alla Merýem ogly Mesihiň özüdir» diýenler, takyk kapyrdyrlar. Mesihiň (özi) olara: «Eý, ysraýyl ogullary! Meniň Perwerdigärim we siziň Perwerdigäriňiz bolan Alla ybadat ediň!» diýipdi (ahyryn). Takyk, kim Alla şärik goşsa, bes, Alla oňa jenneti haram edendir we onuň barjak ýeri otdur (dowzahdyr). Zalymlara (hiç) kömekçi ýokdur.

73. Kasam bolsun! «Takyk, Alla üç (keramatlynyň) üçünjisidir», diýenler (şeksiz) kapyrdyrlar. (Çünki) ýeke-täk Hudaýdan (Alladan) başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Eger olar şol aýdýan (sözlerinden) dänmeseler, elbetde, olardan kapyrlara jebir-jepaly azap bardyr.

74. Olar (henizem) Alla toba edip, Ondan ýalkaw sorajak dälmikäler? Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

75. Merýem ogly (Isa) Mesih diňe bir pygamberdir. Ondan öň (hem) ençeme pygamberler (gelip) geçendir. Onuň ejesi hem (imanynda we sözünde) dogruçyl (aýaldyr). Olaryň ikisi-de (beýleki ynsanlar ýaly) tagam iýýärdiler. Olara (ynançlarynyň ýalňyşdygyny subut edýän) aýatlarymyzy (delillerimizi) nähili beýan edýändigimize seret, soň (bolsa) olaryň (delillerimizden nähili) ýüz öwürýändiklerini hem gör.

76. (Eý, Muhammet!) Sen (olara): «Siz özüňize zyýan we peýda ýetirip bilmeýän Alladan gaýry zatlara (butlara) ybadat edýärsiňizmi? Alla (ähli zady) eşidýändir, bilýändir» diýip aýt.

قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لَا تَغْلُوا فِي دِينِكُمْ غَيْرَ الْحَقِّ
وَلَا تَتَّبِعُوا أَهْوَاءَ قَوْمٍ قَدْ ضَلُّوا مِنْ قَبْلُ وَأَضَلُّوا كَثِيرًا
وَضَلُّوا عَنْ سَوَاءِ السَّبِيلِ ﴿٧٧﴾ لُعِنَ الَّذِينَ كَفَرُوا
مِنْ بَنِي إِسْرَائِيلَ عَلَى لِسَانِ دَاوُودَ وَعِيسَى ابْنِ مَرْيَمَ ذَلِكَ
بِمَا عَصَوْا وَكَانُوا يَعْتَدُونَ ﴿٧٨﴾ كَانُوا لَا يَتَنَاهَوْنَ
عَنْ مُنْكَرٍ فَعَلُوهُ لَبِئْسَ مَا كَانُوا يَفْعَلُونَ ﴿٧٩﴾
تَرَى كَثِيرًا مِنْهُمْ يَتَوَلَّوْنَ الَّذِينَ كَفَرُوا لَبِئْسَ
مَا قَدَّمَتْ لَهُمْ أَنْفُسُهُمْ أَنْ سَخِطَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ
وَفِي الْعَذَابِ هُمْ خَالِدُونَ ﴿٨٠﴾ وَلَوْ كَانُوا يُؤْمِنُونَ
بِاللَّهِ وَالنَّبِيِّ وَمَا أُنْزِلَ إِلَيْهِ مَا اتَّخَذُوهُمْ أَوْلِيَاءَ
وَلَكِنَّ كَثِيرًا مِنْهُمْ فَاسِقُونَ ﴿٨١﴾ لَتَجِدَنَّ
أَشَدَّ النَّاسِ عَدَاوَةً لِلَّذِينَ آمَنُوا الْيَهُودَ وَالَّذِينَ
أَشْرَكُوا وَلَتَجِدَنَّ أَقْرَبَهُمْ مَوَدَّةً لِلَّذِينَ آمَنُوا
الَّذِينَ قَالُوا إِنَّا نَصَارَى ذَلِكَ بِأَنَّ مِنْهُمْ
قِسِّيسِينَ وَرُهْبَانًا وَأَنَّهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٨٢﴾

وإذا

77. (Eý, Muhammet!) Sen (olara): «Eý, ähli-kitap! Diniňizde nähak ýere hetden aşmaň we (Muhammet gelmezden) öň azaşan we köpleri azaşdyran, dogry ýoldan (yslamdan) azaşanlaryň isleglerine boýun bolmaň!» diýip aýt.

78. Ysraýyl ogullaryndan kapyr bolanlar Dawudyň we Merýem ogly Isanyň dilinde näletlendiler. Bu olaryň asy bolandyklary we hetden aşandyklary sebäplidir.

79. Olar biri-birlerini erbet iş etmekden gaýtarmaýardylar. Bes, olaryň edýän bu işleri nähili erbetdir.

80. Sen olaryň köpüsiniň kapyrlary dost tutunýandygyny görersiň. Nebisleri olar üçin Allanyň gazabyna (sebäp bolan) zady (erbetlikleri) taýýarlady. Olar azapda ebedi galarlar.

81. Eger olar Alla, pygambere we oňa inderilene (Kurana) iman getiren bolsadylar, (onda) olary (kapyrlary) dost tutunmazdylar. Emma olaryň köpüsi (ýoldan çykan) pasyklardyr.

82. Sen ynsanlaryň içinde iman getirenlere iň gazaply duşmanyň ýahudylar we (Alla) şärik goşanlardygyny görersiň. Kasam bolsun! Olardan (ynsanlardan) iman getirenlere dostlukda iň ýakyn (bolanlaryň) «Biz nasranylar» diýenlerdigini görersiň. Sebäbi olaryň arasynda (öz dini taglymatlary boýunça amal edýän) alymlar we ruhbanlar (yhlasly ybadathonlar) bardyr. Olar (haka boýun bolmakda) ulumsylyk etmezler.

Düşündiriş: Bu aýat Hebeşistandaky hristianlar hakynda inipdir. Yslamyň ilki döwürlerinde, Mekgäniň kapyrlary musulmanlara dürli ýollar bilen ezýet berensoňlar, pygamberimiz olara Hebeşistana göçmäge rugsat berýär. Musulmanlar ol ýere baranlarynda, Hebeşistanyň hökümdary Nejaşy olaryň haýsy dine uýýandyklaryny sorapdyr. Musulmanlar Muhammet aleýhissalam we yslamyň esasy ýörelgeleri hakda maglumat berip, oňa Kurany Kerimiň «Merýem» süresini okap berýärler. Şonda Nejaşy, onuň ýanyndaky alymlar we ybadathonlar yslamyň hak dindigine, Kuranyň bolsa ylahy kitapdygyna göz ýetirip, onuň aýatlarynyň täsirinden ýaňa gözýaş döküpdirler.



وإذا سمعوا ما أنزل إلى الرسول ترى أعينهم تفيض من الدمع
مما عرفوا من الحق يقولون ربنا آمنا فاكتبنا مع
الشاهدين ﴿٨٣﴾ وما لنا لا نؤمن بالله وما جاءنا من الحق ونطمع
أن يدخلنا ربنا مع القوم الصالحين ﴿٨٤﴾ فأثابهم الله
بما قالوا جنات تجري من تحتها الأنهار خالدين فيها وذلك
جزاء المحسنين ﴿٨٥﴾ والذين كفروا وكذبوا بآياتنا
أولئك أصحاب الجحيم ﴿٨٦﴾ يا أيها الذين آمنوا لا تحرموا طيبات
ما أحل الله لكم ولا تعتدوا إن الله لا يحب المعتدين ﴿٨٧﴾
وكلوا مما رزقكم الله حلالا طيبا واتقوا الله الذي
أنتم به مؤمنون ﴿٨٨﴾ لا يؤاخذكم الله باللغو في أيمانكم
ولكن يؤاخذكم بما عقدتم الأيمان فكفارته
إطعام عشرة مساكين من أوسط ما تطعمون أهليكم
أو كسوتهم أو تحرير رقبة فمن لم يجد فصيام ثلاثة أيام ذلك
كفارة أيمانكم إذا حلفتم واحفظوا أيمانكم
كذلك يبين الله لكم آياته لعلكم تشكرون ﴿٨٩﴾

83. Olar pygambere inderileni (Kurany) eşidenlerinde, hakykata göz ýetirip, gözleriniň ýaş bilen dolandygyny görersiň. Olar: «Eý, Perwerdigärimiz! Biz iman getirdik. Bizi (hakykata) şaýat bolanlaryň (hatarynda) ýaz.

Düşündiriş: Bu habary eşidip: «Nasranylar öz dinlerinden çykyp, musulman bolupdyrlar» diýen ýahudylara jogap edip, Nejaşy we onuň ýanyndaky alymlar, ybadathonlar aşakdaky aýatdaky sözleri aýdypdyrlar.

84. Näme üçin Perwerdigärimiziň bizi ýagşylar bilen bile (jennete) salmagyny umyt edip, Alla we bize gelen hakykata iman getirmeli däl?!» diýerler.

85. Bes, olaryň (bulary) aýdandyklary sebäpli, Alla olary aşagyndan derýalar akýan jennetler bilen sylaglady. Olar ol ýerde ebedi galarlar. Bu ýagşy işleri edenleriň sylagydyr.

86. (Emma) kapyr bolanlar we biziň aýatlarymyza ýalan hasaplanlar (bolsa), dowzahydyrlar.

87. Eý, iman getirenler! Allanyň siziň üçin halal eden päk zatlaryny (terkidünýälik maksady bilen) özüňize haram etmäň we hetden aşmaň! Takyk, Alla hetden aşýanlary halamaz.

Düşündiriş: Rowaýata görä, üç sany sahaba pygamberimiziň ýanyna gelipdir. Olaryň biri uzynly gije ýatman, diňe ybadat etjekdigini, ýene biri elmydama oraza tutjakdygyny, üçünjisi bolsa hiç haçan öýlenjek däldigini aýdypdyrlar. Bu aýat hem şol sebäpli inipdir.

88. Allanyň size beren halal we päk rysgalyndan iýiň hem-de özüňiziň iman getiren Allaňyzdan gorkuň!

89. Alla (bilkastlaýyn bolman) ýalňyşyp eden kasamlaryňyz sebäpli, sizi soraga çekmez. Emma ýüregiňize düwen (bilkastlaýyn eden) kasamlaryňyz üçin welin soraga çeker. Onuň (bilkastlaýyn eden kasamyňyzyň) keffaraty (jerime tölegi) öz maşgalaňyza iýdirýän ortaça (tagamyňyzdan) on misgine tagam bermek, ýa-da olary geýindirmek, ýa-da bir gul azat etmekdir. Kim (bularyň hiç birini) tapyp bilmese, üç gün agyz beklemelidir. Ine, bu kasam edip (soň hem dänen) kasamlaryňyzyň keffaratydyr. Kasamlaryňyzy goraň (wepaly boluň)! Ine, siziň şükür etmegiňiz üçin Alla size aýatlaryny beýan edýär.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّمَا الْخَمْرُ وَالْمَيْسِرُ وَالْأَنْصَابُ وَالْأَزْلَامُ
رِجْسٌ مِنْ عَمَلِ الشَّيْطَانِ فَاجْتَنِبُوهُ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٩٠﴾ إِنَّمَا يُرِيدُ
الشَّيْطَانُ أَنْ يُوقِعَ بَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةَ وَالْبَغْضَاءَ فِي الْخَمْرِ
وَالْمَيْسِرِ وَيَصُدَّكُمْ عَنْ ذِكْرِ اللَّهِ وَعَنِ الصَّلَاةِ فَهَلْ أَنْتُمْ مُنْتَهُونَ
﴿٩١﴾ وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ وَاحْذَرُوا فَإِنْ تَوَلَّيْتُمْ
فَاعْلَمُوا أَنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿٩٢﴾ لَيْسَ عَلَى الَّذِينَ آمَنُوا
وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ جُنَاحٌ فِيمَا طَعِمُوا إِذَا مَا اتَّقَوْا وَآمَنُوا وَعَمِلُوا
الصَّالِحَاتِ ثُمَّ اتَّقَوْا وَآمَنُوا ثُمَّ اتَّقَوْا وَأَحْسَنُوا وَاللَّهُ يُحِبُّ
الْمُحْسِنِينَ ﴿٩٣﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَيَبْلُوَنَّكُمُ اللَّهُ بِشَيْءٍ مِنَ الصَّيْدِ
تَنَالُهُ أَيْدِيكُمْ وَرِمَاحُكُمْ لِيَعْلَمَ اللَّهُ مَنْ يَخَافُهُ بِالْغَيْبِ فَمَنِ اعْتَدَىٰ
بَعْدَ ذَٰلِكَ فَلَهُ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٩٤﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَقْتُلُوا الصَّيْدَ
وَأَنْتُمْ حُرُمٌ وَمَنْ قَتَلَهُ مِنْكُمْ مُتَعَمِّدًا فَجَزَاءٌ مِثْلُ مَا قَتَلَ مِنَ
النَّعَمِ يَحْكُمُ بِهِ ذَوَا عَدْلٍ مِنْكُمْ هَدْيًا بَالِغَ الْكَعْبَةِ أَوْ كَفَّارَةٌ
طَعَامُ مَسَاكِينَ أَوْ عَدْلُ ذَٰلِكَ صِيَامًا لِيَذُوقَ وَبَالَ أَمْرِهِ عَفَا اللَّهُ
عَمَّا سَلَفَ وَمَنْ عَادَ فَيَنْتَقِمُ اللَّهُ مِنْهُ وَاللَّهُ عَزِيزٌ ذُو انْتِقَامٍ ﴿٩٥﴾

أُحِلَّ

90. Eý, iman getirenler! Takyk, arak (şerap), humar, dikilgi daşlar (butlar) we pal (atylýan) oklar şeýtanyň pis-hapa işleridir. Bes, siz halas bolmagyňyz üçin ondan daş duruň!

91. Şeýtan arak (şerap) we humar arkaly siziň araňyza duşmançylyk we kine salmak, siziň Allany ýatlamagyňyza we namaz (okamagyňyza) päsgel bermek isleýär. Siz (bu zatlardan) dändiňiz dälmi eýsem?!

Düşündiriş: Sahabalardan Enes ibn Mälik şeýle rowaýat edýär: «Arak haram bolan güni men Ebu Talhanyň öýünde şerap guýup otyrdym. Birden, şerabyň haram edilendigi barada aýatyň inendigini habar berýän jarçynyň sesi eşidildi. Şondan soň şeraplar Medinäniň köçelerine döküldi. Ebu Talha bize: «Bar, git-de, bulary döküp gel!» diýip, şeraplaryň hemmesini köçä dökmegimizi aýtdy. Bu höküm aragyň haramlygy baradaky gutarnykly hökümdir. Musulmanlaryň bu hököme amal etmegi parzdyr.

92. Alla we pygambere tabyn boluň we (Allanyň emirlerini terk etmekden) heder ediň! Eger (tabyn bolmakdan) ýüz öwürseňiz, bilip goýuň, Biziň pygamberimiziň borjy (Biziň aýatlarymyzy) diňe size äşgär ýetirmekdir.

93. Iman getirip, ýagşy işleri edenlere (Alladan) gorkup, iman getirip, ýagşy işleri etseler, soň (Alladan) gorkup, iman getirseler, soň (ýene-de Alladan) gorkup, (ellerinden geldigiçe) gowy işleri etseler, (haram edilmezden öňki) dadan zatlary üçin günä ýokdur. Alla ýagşy iş edýänleri halaýandyr.

Düşündiriş: Ibn Abbasdan rowaýat edilmegine görä, aragy haram edýän aýat inende, käbir adamlar: «Bizden öňki arak içip, humar oýnanlaryň haly niçik bolarka» diýipdirler. Şonda Allatagala arak haram bolmazdan öň dünýäden öten adamlara günä ýokdugyny beýan edip ýokardaky aýaty inderipdir.

94. Eý, iman getirenler! Alla hiç kimiň görmeýän ýerinde kimiň Özünden gorkýandygyny bilmek üçin (yhramly wagtyňyz) sizi elleriňiziň we naýzalaryňyzyň ýetip duran awyň (üsti) bilen synap görer. Kim mundan (gadagan edilenden) soň (yhramly wagty) hetden aşsa, oňa jebir-jepaly azap bardyr.

95. Eý, iman getirenler! Siz yhramly wagtyňyz aw (haýwanlaryny) öldürmäň! Sizden kim ony (awy) bilkastlaýyn öldürse, onuň jezasy öldüren (maly) ýaly (öýde saklanýan mal sadaka bermelidir). Käbä ýetiriljek (iberiljek) ol gurbanlyk malynyň (deregine sadaka beriljek malyň) nähili bolmalydygyny (kesgitlemek üçin) siziň araňyzdan iki sany adyl kişi hököm bersin. Ýa-da (şol malyň bahasynyň) öwezine misginlere tagam bermeli, ýa-da öz etmişiniň jezasyny dadar ýaly, şoňa barabar agyz beklemelidir. Alla öten zatlary bagyşlar. Kim (ýene-de aw gadagançylygyny) gaýtalaýsa, Alla ondan ar alar. Alla ar almagy başarýan Gudraty güýçlüdir.

96. Size we ýolagçylara peýda bolsun diýip, deňiz (jandarynyň) awy we ony iýmek size halal edildi. Yhramly wagtyňyzda gury ýer (haýwanlaryny) awlamak size haram edildi. (Kyýamat güni) huzuryna jemlenjek Allaňyzdan gorkuň!

97. Alla Käbäni we haram aýy, sadaka iberilen (haj gurbanlygyny) we (olara dakylan) bellikleri ynsanlaryň (dini we dünýewi işlerini) ýöretmekleri üçin (sebäp edip) goýdy. Bular Allanyň asmanlardaky we ýerdäki (ähli) zatlary bilýändigini we siziň Allanyň (siziň üçin peýdaly ýa-da peýdasyz) hemme zady bilýändigini bilmegiňiz üçindir.

98. Bilip goýuň, Allanyň azaby ýowuzdyr. Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

99. Pygamberiň (wezipesi) diňe (dini) ýetirmekdir. Alla siziň äşgär we gizlin edýän (ähli) zatlaryňyzy bilýändir.

100. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Näpäk (haram) zatlaryň köplügi seniň göwnüňe ýarasa-da, näpäk (haram) zat bilen päk (halal) zat deň bolmaz». Eý, akyl eýeleri! Halas bolmagyňyz üçin Alladan gorkuň!

101. Eý, iman getirenler! Beýan edilende göwnüňize ýaramajak (zatlar hakda) soramaň! Eger Kuran inderilýän wagty sorasaňyz, size (ýaramajak zatlar) beýan ediler. Alla olar (beýan etmedik zatlary) üçin sizi bagyşlady (indi oňa gaýdyp gelmäň). Alla Bagyşlaýjydyr, Halymdyr (howlugýan däldir).

102. Sizden öň hem bir kowum olar barada sorapdy. (Soraglaryna jogap gelenden) soň (bolsa), olar ony inkär etdiler.

أحل لكم صيد البحر وطعامه متاعا لكم وللسيارة
وحرم عليكم صيد البر ما دمتم حرما واتقوا الله الذي
إليه تحشرون ﴿٩٦﴾ جعل الله الكعبة البيت الحرام قياما
للناس والشهر الحرام والهدي والقلائد ذلك لتعلموا أن الله
يعلم ما في السماوات وما في الأرض وأن الله بكل شيء
عليم ﴿٩٧﴾ اعلموا أن الله شديد العقاب وأن الله غفور
رحيم ﴿٩٨﴾ ما على الرسول إلا البلاغ والله يعلم ما تبدون
وما تكتمون ﴿٩٩﴾ قل لا يستوي الخبيث والطيب
ولو أعجبك كثرة الخبيث فاتقوا الله يا أولي الألباب
لعلكم تفلحون ﴿١٠٠﴾ يا أيها الذين آمنوا لا تسألوا عن أشياء
إن تبد لكم تسؤكم وإن تسألوا عنها حين ينزل القرآن تبد
لكم عفا الله عنها والله غفور حليم ﴿١٠١﴾ قد سألها
قوم من قبلكم ثم أصبحوا بها كافرين ﴿١٠٢﴾ ما جعل الله من
بحيرة ولا سائبة ولا وصيلة ولا حام ولكن الذين كفروا
يفترون على الله الكذب وأكثرهم لا يعقلون ﴿١٠٣﴾

103. Alla bahiradan, säibeden, wasyladan we hamydan hiç zat (emir) eden däldir. Ýöne kapyrlar (muny bize Alla emir etdi diýip) Allanyň (adyndan) ýalan toslaýarlar. Olaryň köpüsi (sada halk) muňa (bu ýalana) akyl ýetirip bilmezler.

Düşündiriş: Yslamdan öňki nadanlyk döwründäki araplaryň ynanç adatlaryna görä: Bahira – bäş gezek botlan, iň soňkusy hem urkaçy bolan düýe. Onuň gulagyny dilip bellik edýärler, süýdüni bolsa butlara bagyşlaýarlar. Säibe – butlara bagyşlanan, süýdüni bolsa diňe ýolagçylaryň içmegi dogry bolan düýe. Wasyla – erkek köşek botlamazdan yzly-yzyna iki gezek inen köşek botlan düýe. Ol düýe hem butlara bagyş edilýän ekeni. Hamy – özünden on köşek alnandan soň, butlara bagyş edilen düýe. Ondan soň bu düýä hiç hili ýük ýüklemek bolmaýar eken.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا إِلَىٰ مَا أَنزَلَ اللَّهُ وَإِلَى الرَّسُولِ قَالُوا حَسْبُنَا
مَا وَجَدْنَا عَلَيْهِ آبَاءَنَا ۚ أَوَلَوْ كَانَ آبَاؤُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ شَيْئًا
وَلَا يَهْتَدُونَ ﴿١٠٤﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا عَلَيْكُمْ أَنفُسَكُمْ ۖ
لَا يَضُرُّكُم مَّن ضَلَّ إِذَا اهْتَدَيْتُمْ ۚ إِلَى اللَّهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا
فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٠٥﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا شَهَادَةُ
بَيْنِكُمْ إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ الْمَوْتُ حِينَ الْوَصِيَّةِ اثْنَانِ
ذَوَا عَدْلٍ مِّنكُمْ أَوْ آخَرَانِ مِنْ غَيْرِكُمْ إِنْ أَنتُمْ ضَرَبْتُمْ
فِي الْأَرْضِ فَأَصَابَتْكُم مُّصِيبَةُ الْمَوْتِ ۚ تَحْبِسُونَهُمَا مِن بَعْدِ
الصَّلَاةِ فَيُقْسِمَانِ بِاللَّهِ إِنِ ارْتَبْتُمْ لَا نَشْتَرِي بِهِ ثَمَنًا وَلَوْ كَانَ
ذَا قُرْبَىٰ ۙ وَلَا نَكْتُمُ شَهَادَةَ اللَّهِ إِنَّا إِذًا لَّمِنَ الْآثِمِينَ ﴿١٠٦﴾
فَإِنْ عُثِرَ عَلَىٰ أَنَّهُمَا اسْتَحَقَّا إِثْمًا فَآخَرَانِ يَقُومَانِ مَقَامَهُمَا
مِنَ الَّذِينَ اسْتَحَقَّ عَلَيْهِمُ الْأَوْلَيَانِ فَيُقْسِمَانِ بِاللَّهِ لَشَهَادَتُنَا
أَحَقُّ مِن شَهَادَتِهِمَا وَمَا اعْتَدَيْنَا إِنَّا إِذًا لَّمِنَ الظَّالِمِينَ ﴿١٠٧﴾ ذَٰلِكَ
أَدْنَىٰ أَن يَأْتُوا بِالشَّهَادَةِ عَلَىٰ وَجْهِهَا أَوْ يَخَافُوا أَن تُرَدَّ أَيْمَانٌ بَعْدَ
أَيْمَانِهِمْ ۗ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاسْمَعُوا ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ﴿١٠٨﴾

يَوْمَ

104. Olara: «Allanyň inderenine (Kurana) we pygamberň (sünnetine) geliň!» diýlende, olar: «Ata-babalarymyzdan gören zadymyz (ýolumyz) bize ýeterlikdir» diýerler. Eger olaryň ata-babalary (hak dinden) hiç zady bilmedik we dogry ýoly tapmadyk bolsalar hem (olaryň ýolundan gitjekmikäler)?!

105. Eý, iman getirenler! Siz özüňize serediň, (özüňizi günälerden saklaň)! Eger siz hak ýolda bolsaňyz, (ýoldan) azaşanlar size zyýan ýetirip bilmezler. Siziň hemmäňiz Alla gaýdyp bararsyňyz. Şonda Ol size eden işiňizi habar berer.

106. Eý, iman getirenler! Eger siziň biriňize ölüm gelip ýetse, wesýet (etjek) wagtyňyz özüňizden iki adyl kişini (şaýat tutuň)! Ýa-da ýer ýüzünde ýolagçy wagtyňyz size ölüm gelip ýetse, özüňizden bolmadyk iki kişi siziň araňyzda şaýatlyk etsin. Eger siz (olaryň adyllygy hakda) şek etseňiz, ol ikisini (ikindi) namazyndan soň saklaň we (olara): «Eger (şaýatlyk berilýän adam) ýakyn garyndaşymyz hem bolsa, Allanyň (şaýatlygynyň) deregine (ýalandan şaýat bolup) hiç bir peýdany (bähbidi) satyn almarys. Allanyň (emir eden) şaýatlygyny gizlemeris. (Eger şaýatlygymyzy gizläýsek) takyk, biz günäkärlerden bolarys» diýip, Allanyň (adyndan) kasam etdiriň!

107. Eger ol ikisiniň (soň ýalandan sözläp) günäkär bolandyklary ýüze çyksa, onda (hossarlar tarapyndan saýlanylmaga) hakly bolan (merhuma) iň ýakyn kişilerden iki adam olaryň (iki şaýadyň) ýerine geçsinler. (Olar): «Kasam bolsun! Biziň şaýatlygymyz olaryň (ikisiniň) şaýatlygyndan has haklydyr. Biz (hiç kimiň hakyny iýip) hetden aşmadyk. Ýogsa takyk, biz zalymlardan bolarys» diýip, Allanyň (ady bilen) kasam etsinler.

108. Bu (hökümler) şaýatlygy talabalaýyk ýerine ýetirmeklerine ýa-da kasamlaryndan soň (eden) kasamlarynyň inkär ediljekdigi (kasam hukugynyň merhumyň hossarlaryna beriljekdigi) üçin gorkmaklaryna ýakyn (mynasyp) bolan (hökümlerdir). Alladan gorkuň we (Onuň hökümlerini) diňläň! Alla (ýoldan çykan) pasyk kowumy dogry ýola gönükdirmez.

حزب

يَوْمَ يَجْمَعُ اللَّهُ الرُّسُلَ فَيَقُولُ مَاذَا أُجِبْتُمْ قَالُوا لَا عِلْمَ لَنَا
إِنَّكَ أَنْتَ عَلَّامُ الْغُيُوبِ ﴿١٠٩﴾ إِذْ قَالَ اللَّهُ يَا عِيسَى ابْنَ
مَرْيَمَ اذْكُرْ نِعْمَتِي عَلَيْكَ وَعَلَىٰ وَالِدَتِكَ إِذْ أَيَّدْتُكَ بِرُوحِ
الْقُدُسِ تُكَلِّمُ النَّاسَ فِي الْمَهْدِ وَكَهْلًا ۖ وَإِذْ عَلَّمْتُكَ
الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَالتَّوْرَاةَ وَالْإِنْجِيلَ ۖ وَإِذْ تَخْلُقُ
مِنَ الطِّينِ كَهَيْئَةِ الطَّيْرِ بِإِذْنِي فَتَنْفُخُ فِيهَا فَتَكُونُ
طَيْرًا بِإِذْنِي ۖ وَتُبْرِئُ الْأَكْمَهَ وَالْأَبْرَصَ بِإِذْنِي ۖ وَإِذْ تُخْرِجُ
الْمَوْتَىٰ بِإِذْنِي ۖ وَإِذْ كَفَفْتُ بَنِي إِسْرَائِيلَ عَنْكَ إِذْ جِئْتَهُمْ
بِالْبَيِّنَاتِ فَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ إِنْ هَٰذَا إِلَّا
سِحْرٌ مُبِينٌ ﴿١١٠﴾ وَإِذْ أَوْحَيْتُ إِلَى الْحَوَارِيِّينَ أَنْ آمِنُوا بِي وَبِرَسُولِي
قَالُوا آمَنَّا وَاشْهَدْ بِأَنَّنَا مُسْلِمُونَ ﴿١١١﴾ إِذْ قَالَ الْحَوَارِيُّونَ
يَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ هَلْ يَسْتَطِيعُ رَبُّكَ أَنْ يُنَزِّلَ عَلَيْنَا
مَائِدَةً مِنَ السَّمَاءِ ۖ قَالَ اتَّقُوا اللَّهَ إِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنِينَ
﴿١١٢﴾ قَالُوا نُرِيدُ أَنْ نَأْكُلَ مِنْهَا وَتَطْمَئِنَّ قُلُوبُنَا وَنَعْلَمَ
أَنْ قَدْ صَدَقْتَنَا وَنَكُونَ عَلَيْهَا مِنَ الشَّاهِدِينَ ﴿١١٣﴾

109. Alla (ähli) pygamberleri jemlejek (kyýamat) gününde olara: «(Ymmatyňyz tarapyndan) näme jogap berildiňiz?» diýer. Olar: «Biz (Seniň ylmyň ýanynda) hiç zat bilmeýäris. Takyk, Sen gaýypdakylary gowy bilýärsiň» diýerler.

110. Alla (şol wagt) şeýle diýer: «Eý, Merýem ogly Isa! Saňa we seniň ejeňe (beren) nygmatymy ýatla! Men seni Mukaddes Ruh (Jebraýyl) bilen goldapdym. (Sen) ynsanlar bilen (heniz) sallançakda wagtyň hem, uly adam wagtyň hem gürleşipdiň. Men saňa kitaby (ýazmagy), hikmeti, Töwraty we Injili öwredipdim. Sen Meniň rugsadym bilen palçykdan guşa meňzeş zat ýasap, onuň içine üfleýärdiň. Ol hem Meniň rugsadym bilen (janly) guş bolýardy. Sen Meniň rugsadym bilen dogabitdi köri we pis açany sagaldýardyň. Meniň rugsadym bilen ölüleri (direldip mazarlaryndan) çykarýardyň. Men ysraýyl ogullarynyň (seni öldürmegine) päsgel bolupdym. Olara äşgär deliller getiren wagtyň, olardan kapyr bolanlar, «Bu (mugjyzalar) aç-açan jadygöýlikden başga zat däl» diýipdiler.

111. Men (Isanyň) hawarylaryna (şägirtlerine): «Maňa we pygamberime iman getiriň!» diýip wahyý (ylham) beripdim. Olar: «Biz iman getirdik we Sen biziň tabyn bolandygymyza şaýat bol» diýipdiler.

112. Hawarylar: «Eý, Merýem ogly Isa! Seniň Perwerdigäriň bize asmandan (içi dürli-dümen tagamdan doly) supra (saçak) inderip başararmy?» diýenlerinde, ol (Isa): «Eger (hakyky) mömin bolsaňyz, Alladan gorkuň!» diýipdi.

113. Olar (hawarylar): «Biz (diňe) ondan (supradan) iýip, ýüregimiziň rahatlanmagyny, seniň bize dogry aýdýanyňy (anyk) bilmegi we oňa (gözleri bilen gören) şaýatlardan bolmak isleýäris» diýdiler.

قَالَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ ٱللَّهُمَّ رَبَّنَآ أَنزِلْ عَلَيْنَا مَآئِدَةً مِّنَ ٱلسَّمَآءِ
تَكُونُ لَنَا عِيدًا لِّأَوَّلِنَا وَءَاخِرِنَا وَءَايَةً مِّنكَ ۖ وَٱرْزُقْنَا وَأَنتَ خَيْرُ
ٱلرَّٰزِقِينَ ﴿١١٤﴾ قَالَ ٱللَّهُ إِنِّى مُنَزِّلُهَا عَلَيْكُمْ ۖ فَمَن يَكْفُرْ بَعْدُ مِنكُمْ فَإِنِّىٓ
أُعَذِّبُهُۥ عَذَابًا لَّآ أُعَذِّبُهُۥٓ أَحَدًا مِّنَ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١١٥﴾ وَإِذْ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَى
ٱبْنَ مَرْيَمَ ءَأَنتَ قُلْتَ لِلنَّاسِ ٱتَّخِذُونِى وَأُمِّىَ إِلَٰهَيْنِ مِن دُونِ ٱللَّهِ ۖ
قَالَ سُبْحَٰنَكَ مَا يَكُونُ لِىٓ أَنْ أَقُولَ مَا لَيْسَ لِى بِحَقٍّ ۚ إِن كُنتُ قُلْتُهُۥ
فَقَدْ عَلِمْتَهُۥ ۚ تَعْلَمُ مَا فِى نَفْسِى وَلَآ أَعْلَمُ مَا فِى نَفْسِكَ ۚ إِنَّكَ أَنتَ عَلَّٰمُ
ٱلْغُيُوبِ ﴿١١٦﴾ مَا قُلْتُ لَهُمْ إِلَّا مَآ أَمَرْتَنِى بِهِۦٓ أَنِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ رَبِّى
وَرَبَّكُمْ ۚ وَكُنتُ عَلَيْهِمْ شَهِيدًا مَّا دُمْتُ فِيهِمْ ۖ فَلَمَّا
تَوَفَّيْتَنِى كُنتَ أَنتَ ٱلرَّقِيبَ عَلَيْهِمْ ۚ وَأَنتَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ
﴿١١٧﴾ إِن تُعَذِّبْهُمْ فَإِنَّهُمْ عِبَادُكَ ۖ وَإِن تَغْفِرْ لَهُمْ فَإِنَّكَ أَنتَ
ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١١٨﴾ قَالَ ٱللَّهُ هَٰذَا يَوْمُ يَنفَعُ ٱلصَّٰدِقِينَ
صِدْقُهُمْ ۚ لَهُمْ جَنَّٰتٌ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۚ
رَّضِىَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا۟ عَنْهُ ۚ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١١٩﴾ لِلَّهِ
مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا فِيهِنَّ ۚ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌۢ ﴿١٢٠﴾

سُورَةُ

114. (Olaryň bu haýyşyna) Merýem ogly Isa (dileg edip): «Eý, Allam! Eý, Perwerdigärimiz! Bize, biziň öňkülerimize we biziň soňkularymyza bir baýram we Seniň (gudratyňa) bir alamat bolar ýaly, bize asmandan bir supra inder! Bize rysgal ber. (Çünki) Sen rysgal berýänleriň iň haýyrlysysyň» diýdi.

115. (Şonda) Alla: «Takyk, Men size ony (suprany) indererin. Emma (ondan) soň sizden kim (Meniň ähli zada güýjümiň ýetýändigini) inkär etse, Men oňa älem-jahanda hiç kime bermedik azabym bilen azap bererin» diýdi.

116. Alla: «Eý, Merýem ogly Isa! Ynsanlara: «Meni we ejemi Alladan gaýry özüňize hudaý ediniň» diýen senmi?» diýdi. Ol (Isa): «Seni tesbih edýärin (Sen ähli kemçiliklerden päksiň)! Hakym (ygtyýarym) bolmadyk zady aýtmak maňa gelişmez. Eger men ony diýen bolsam, Sen ony (hökman) bilerdiň. (Çünki) Sen meniň içimdäkini hem bilýärsiň. (Emma) men Seniň barlygyňdakyny bilmeýärin. Takyk, Sen gaýypdakylary doly bilýänsiň!

117. Men olara diňe: «Meniň Perwerdigärim we siziň Perwerdigäriňiz bolan Alla ybadat ediň!» diýip, Seniň maňa (aýtmagymy) emir eden zadyňdan başga (hiç) zat aýtmadym. Men olaryň arasynda bolan (ýaşan) wagtym olara (ters sözleri aýtmazlary ýaly) şaýat boldum. Sen meni (asmana) galdyranyňdan soň bolsa, olara Sen gözegçilik etdiň. Sen hemme zada (doly) şaýatsyň!

118. Eger olara azap berseň, takyk, olar Seniň bendeleriňdir. Eger olary bagyşlasaň, takyk, Sen Gudraty güýçlüsiň, hikmet eýesisiň!» diýdi.

119. Alla: «Ine, bu (gün) dogruçyllaryň dogruçyllyklarynyň peýda berýän günüdir. Olar üçin aşagyndan derýalar akýan jennetler bardyr. Olar ol ýerde ebedi galarlar. (Çünki) Alla olardan razy bolandyr, olar hem Ondan (Alladan) razy bolandyrlar. Ine, bu uly üstünlikdir» diýdi.

120. Asmanlardaky, ýerdäki we olaryň içindäki (ähli) zadyň mülki (hökmürowanlygy) Allanyňkydyr. Onuň (Allanyň) ähli zada güýji ýetýändir.

## 6-njy süre: «Engam» («Öýdeçi mallar»)

«Engam» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 165 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady 126-144-nji aýatlaryň arasynda alty gezek agzalýan düýe, sygyr, goýun we geçi ýaly öýdeçi mallar manysyny aňladýan «Engam» sözünden gelip çykýar. Sürede imanyň esaslary, ynançygtykat, wahyý, pygamberlik, ölümden soň direlmek we edilen amallara görä sylag ýa-da jeza berilmek ýaly meseleler barada aýdylyp geçilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehimşepagatly) Allanyň ady bilen

1. Ähli hamdy-senalar asmanlary we ýeri ýaradan, garaňkylygy we aýdyňlygy bar eden Alla mahsusdyr. (Munça alamatlardan) soň kapyrlar (henizem butlary) özleriniň Perwerdigäri bilen deň tutýarlar.

2. Sizi palçykdan ýaradan, soň ajaly ýazgyt eden Oldur. (Kyýamat gün üçin) bellenilen wagt Onuň ýanyndadyr. Soň siz (direljekdigiňiz hakda henizem) şübhe edýärsiňiz!

3. Ol asmanlarda-da, ýerde-de (ybadata laýyk) Alladyr. Ol siziň gizleýäniňizi-de, äşgär edýäniňizi-de bilýändir. Ol siziň (haýyrdan we şerden) gazanýan zatlaryňyzy-da bilýändir.

4. Olar özleriniň Perwerdigäriniň aýatlaryndan bir aýat gelse, ondan (hökman) ýüz öwürýärler.

5. Bes, olar özlerine hak gelende, ony ýalan hasaplap (ýaňsyladylar). Emma tiz wagtda olara ýaňsylan zatlarynyň habarlary geler.

6. Olar Biziň özlerinden öň ýer ýüzünde size bermedik mümkinçiliklerimizi beren, asmandan olara bol edip ýagyş iberen, derýalary (öýleriniň) aşagyndan akdyryp goýan ençeme nesilleri ýok edendigimizi görmedilermi?! Biz (soň) olary günäleri sebäpli, heläk etdik we olaryň yzyndan başga nesil ýaratdyk.

7. (Eý, Muhammet!) Eger Biz saňa kagyza (ýazylan) bir kitap indersedik, olar (hem) ony elleri bilen (tutup) görsediler, (şonda-da) kapyrlar: «Bu äşgär jadygöýlikden başga zat däl» diýerdiler.



Düşündiriş: Kurany Kerim pygamberimiz Muhammet aleýhissalama Jebraýyl perişdäniň üsti bilen inderilendir. Inderilen aýatlar kitap görnüşinde bolman, diňe okap berlip, pygamberimize öwredilip, ýat tutdurylypdyr. Kapyrlar bu gudratlary görüp, aýatlary eşitselerde, bu görnüş wahyny kabul etmän, onuň ýazylan kitap görnüşinde gelmegini isläpdirler. Allatagala bu aýatda Kurany Kerimiň olaryň islän görnüşinde inderilen ýagdaýynda hem kapyrlaryň ony inkär etjekdikleri barada aýdýar. Çünki öň Musa pygambere Töwrat ýazylan görnüşinde iberilse-de, kapyrlar oňa ynanmandyrlar.

8. Olar (kapyrlar): «Oňa (Muhammede) bir perişde inderilmeli (iberilmeli) dälmidi?!» diýdiler. Eger Biz bir perişde inderen (iberen) bolsadyk, (olar hem inkär etselerdi), elbetde, boljak iş bolardy (olary heläk ederdik). Soň olara möhlet hem berilmezdi.

وَلَوْ جَعَلْنَاهُ مَلَكًا لَّجَعَلْنَاهُ رَجُلًا وَلَلَبَسْنَا عَلَيْهِم
مَّا يَلْبِسُونَ ﴿٩﴾ وَلَقَدِ اسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ فَحَاقَ بِالَّذِينَ
سَخِرُوا مِنْهُم مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿١٠﴾ قُلْ سِيرُوا فِي
الْأَرْضِ ثُمَّ انظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِينَ ﴿١١﴾ قُل
لِّمَن مَّا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ قُل لِّلَّهِ كَتَبَ عَلَىٰ نَفْسِهِ
الرَّحْمَةَ لَيَجْمَعَنَّكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ لَا رَيْبَ فِيهِ الَّذِينَ خَسِرُوا
أَنفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٢﴾ وَلَهُ مَا سَكَنَ فِي اللَّيْلِ
وَالنَّهَارِ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿١٣﴾ قُلْ أَغَيْرَ اللَّهِ أَتَّخِذُ
وَلِيًّا فَاطِرِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَهُوَ يُطْعِمُ وَلَا يُطْعَمُ
قُلْ إِنِّي أُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَسْلَمَ وَلَا تَكُونَنَّ
مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٤﴾ قُلْ إِنِّي أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ
يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٥﴾ مَّن يُصْرَفْ عَنْهُ يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمَهُ وَذَٰلِكَ
الْفَوْزُ الْمُبِينُ ﴿١٦﴾ وَإِن يَمْسَسْكَ اللَّهُ بِضُرٍّ فَلَا كَاشِفَ لَهُ
إِلَّا هُوَ وَإِن يَمْسَسْكَ بِخَيْرٍ فَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٧﴾
وَهُوَ الْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهِ وَهُوَ الْحَكِيمُ الْخَبِيرُ ﴿١٨﴾

قُلْ

9. Eger Biz (pygamber edip) bir perişdäni (ibersedik), hökman ony adam (görnüşinde) ibererdik. Olary özlerine düşen şübhelerine ýene-de düşürerdik.

Düşündiriş: Pygamber ynsan bolansoň, oňa «Sen hem biziň ýaly bir ynsansyň» diýip, ynanmaýan kapyrlar perişdäni ynsan şeklinde görseler hem, oňa: «Biz seniň perişdedigiňi nireden bileli, sen hem biziň ýaly ynsansyň» diýip, onuň perişdedigine ynanmazdylar. Onuň getiren hak dinine gulak asmazdylar we pygamberligini hem tassyk etmezdiler.

10. Kasam bolsun! Senden öňki (geçen) pygamberler hem ýaňsylandylar. Şonuň üçin hem ýaňsylaýan ol zatlary (azap) olardan ýaňsylaýanlaryň (özlerini) gurşap aldy.

11. (Eý, Muhammet!) Sen (olara): «Siz ýer ýüzüne aýlanyň, soň (pygamberleri) ýalançy hasaplanlaryň soňunyň nähili bolandygyna bir serediň!» diýip aýt.

12. Aýt: «Asmanlardaky we ýerdäki zatlar kimiňki?» (Soň hem) «Elbetde, Allanyňkydyr!» diý. Ol (bendelerine) rahmet etmegi Öz barlygyna ýazdy (wezipe edindi). Kasam bolsun! Ol sizi (amala aşjagyna) şek-şübhe bolmadyk kyýamat gününde bir ýere jemlär. Özlerini zyýana sokanlar, ine, olar ynanmazlar.

13. Gijede we gündizde ýerleşen (ähli) zat Onuňkydyr. Ol (ähli zady) eşidýändir, bilýändir.

14. Sen (olara): «Men asmanlary we ýeri ýokdan bar eden, (ähli janly zada) iýdirýän (rysgal berýän, emma özi) iýdirilmeýän Alladan özgäni dost tutunarynmy?!» diýip aýt. (Soň ýene): «Maňa Alla boýun bolýanlaryň ilkinjisi bolmagym emir edildi we hergiz (Alla) şärik goşýanlardan bolma» diýildi» diýip aýt.

15. (Eý, Muhammet!) Sen (olara): «Men Perwerdigärime asy bolsam, uly günüň (kyýamatyň) azabyndan gorkýaryn» diýip aýt.

16. Kim ol günde ondan (azapdan) sowulsa, bes, (Alla) oňa rehim edendir. Bu äşgär üstünlikdir.

17. Eger Alla saňa bir zyýan (bela) ýetirse, ony Özünden başga açyjy (dep etjek) ýokdur. Eger (Alla) saňa bir peýda getirse, (bilip goýuň), Onuň ähli zada güýji ýetýändir.

18. Ol bendelerine (hüküm etmekde) ähli ygtyýýara we güýje eýedir. Ol hikmet eýesidir, (ähli zatdan) habardardyr.

19. Sen (olara): «Şaýatlyk taýdan iň üstün zat näme?» diý. (Soň) aýt: «Meniň bilen siziň araňyzda Alla şaýatdyr. Bu Kuran maňa size we ýetişip bilen hemmelere (ähli ynsanlara) duýdurmagym üçin iberildi. Siz hakykatdan hem Allanyň ýany bilen başga hudaýlaryň barlygyna şaýatlyk edýärsiňizmi?!». (Soň ýene-de): «Men (muňa hiç hili) şaýatlyk etmerin!» diý. (Soň olara): «Ol ýeke-täk Hudaýdyr. Takyk, men siziň şärik goşýan zatlaryňyzdan daşdyryn!» diýip aýt.
Düşündiriş: Bir gün Mekgäniň kapyrlary pygamberimiz Muhammet aleýhissalamyň ýanyna gelip: «Eý, Muhammet! Biz seniň pygamberligiňi tassyklaýan hiç kimi bilmeýäris. Sen hakda nasranylardan we ýahudylardan hem soradyk welin, olaryň aýtmagyna görä, öňki kitaplarda sen barada hiç hili zat aýdylmandyr. Sen bize öz pygamberligiňe şaýatlyk edýän birini görkez» diýipdirler. Şonda ýokardaky aýat inipdir.

20. Biziň özlerine kitap berenlerimiz (ýahudylar we nasranylar) ony (Muhammedi) öz ogullaryny tanaýyşlary ýaly tanaýarlar. (Emma) özlerine zyýan edenler, ine, olar (oňa) iman getirmezler.
Düşündiriş: Ýokardaky aýat ýahudylaryň we nasranylaryň hezreti Muhammet aleýhissalamyň pygamberliginiň hakdygyny bilýändiklerini subut edýär. Olaryň mukaddes kitaplarynda pygamber aleýhissalamyň geljegini buşlaýan habarlar bardyr. Muny bilýän Abdylla ibn Salam atly bir ýahudy alym: «Men Muhammedi oglumy tanaýşymdan hem has gowy tanaýaryn. Onuň pygamberliginiň hakdygyna hiç hili şek-şübhäm ýok. Emma çagam barada nireden bileýin, belki, enesiniň maňa hyýanat eden bolmagy mümkin, oňa şübhäm bolup biler» diýipdir.

21. Alla ýalan ýöňkänlerden ýa-da Onuň aýatlaryny ýalan hasaplanlardan has zalym kim bolup biler?! Takyk, zalymlar (azapdan) halas bolmazlar.

22. Biz ol (kyýamat) güni olaryň hemmesini bir ýere jemläp, (Alla) şärik goşanlara: «Hany, (boş ýere Alla) şärik goşan hudaýlaryňyz nirede?!» diýeris.

23. Soň olaryň pitnesi (ahyrky netijeleri): «Perwerdigärimiz Alla kasam bolsun! Biz Alla şärik goşanlardan bolmandyk» diýmekden başga zat bolmaz.

24. Seret! Olar öz zyýanlaryna nähili ýalan sözlediler we olaryň (hudaý diýip) toslan zatlary (nähili) ýitip gitdi.

25. Olaryň arasynda (Kuran okaýan mahalyň) seni diňleýänler hem bar. Biz oňa (Kurana) düşünmezler ýaly, olaryň ýüreklerini perdeläp, gulaklaryny agyrlaşdyrdyk (ker etdik). Olar eger her (dürli) alamatlary (mugjyzalary)



قل أي شيء أكبر شهادة قل الله شهيد بيني وبينكم وأوحي إلي
هذا القرآن لأنذركم به ومن بلغ أئنكم لتشهدون أن مع
الله آلهة أخرى قل لا أشهد قل إنما هو إله واحد وإنني بريء مما
تشركون ١٩ الذين آتيناهم الكتاب يعرفونه كما يعرفون
أبناءهم الذين خسروا أنفسهم فهم لا يؤمنون ٢٠ ومن أظلم
ممن افترى على الله كذبا أو كذب بآياته إنه لا يفلح الظالمون ٢١
ويوم نحشرهم جميعا ثم نقول للذين أشركوا أين شركاؤكم الذين
كنتم تزعمون ٢٢ ثم لم تكن فتنتهم إلا أن قالوا والله ربنا ما كنا
مشركين ٢٣ انظر كيف كذبوا على أنفسهم وضل عنهم ما كانوا
يفترون ٢٤ ومنهم من يستمع إليك وجعلنا على قلوبهم أكنة أن
يفقهوه وفي آذانهم وقرا وإن يروا كل آية لا يؤمنوا بها حتى
إذا جاءوك يجادلونك يقول الذين كفروا إن هذا إلا أساطير
الأولين ٢٥ وهم ينهون عنه وينأون عنه وإن يهلكون إلا
أنفسهم وما يشعرون ٢٦ ولو ترى إذ وقفوا على النار فقالوا
يا ليتنا نرد ولا نكذب بآيات ربنا ونكون من المؤمنين ٢٧

görseler hem, oňa ynanmazlar. Hatda olar seniň ýanyňa gelenlerinde, seniň bilen jedelleşip: «Bu (Kuran) öňküleriň ertekilerinden başga (zat) däldir» diýerler.
Düşündiriş: Ibn Abbasdan rowaýat edilmegine görä, Ebu Sufýan, Welid ibn Mugyra we Nadr ibn Hars dagylar pygamberimiz Muhammet aleýhissalam Kuran okap otyrka gelip, diňlemäge durupdyrlar. Soň olar Nadra ýüzlenip: «Muhammet näme diýýär?» diýip soranlarynda ol: «Öň meniň size dürli ertekileri aýdyp berşim ýaly, ol hem öten-geçenleriň hekaýalaryny aýdýar» diýipdir. Şonda Allatagala ýokardaky aýaty inderipdir.

26. Olar (ynsanlary) ondan (Kurandan) sowýarlar hem-de özleri ondan daşlaşýarlar. Emma olar diňe özlerini heläk edýärler. (Ýöne) olar bu (hakykaty) duýmaýarlar.

27. Sen olaryň oduň (dowzahyň) öňünde durup: «Käşgä biz ýene-de (bir gezek) dünýä gaýtarylyp getirilsedik, Perwerdigärimiziň aýatlaryny inkär etmesedik we möminlerden bolsadyk!» diýenlerini bir görsediň.

بل بدا لهم ما كانوا يخفون من قبل ولو ردوا لعادوا لما نهوا
عنه وإنهم لكاذبون ٢٨ وقالوا إن هي إلا حياتنا الدنيا
وما نحن بمبعوثين ٢٩ ولو ترى إذ وقفوا على ربهم قال أليس
هذا بالحق قالوا بلى وربنا قال فذوقوا العذاب بما كنتم
تكفرون ٣٠ قد خسر الذين كذبوا بلقاء الله حتى إذا
جاءتهم الساعة بغتة قالوا يا حسرتنا على ما فرطنا فيها وهم
يحملون أوزارهم على ظهورهم ألا ساء ما يزرون ٣١ وما الحياة
الدنيا إلا لعب ولهو وللدار الآخرة خير للذين يتقون أفلا
تعقلون ٣٢ قد نعلم إنه ليحزنك الذي يقولون فإنهم لا يكذبونك
ولكن الظالمين بآيات الله يجحدون ٣٣ ولقد كذبت
رسل من قبلك فصبروا على ما كذبوا وأوذوا حتى أتاهم
نصرنا ولا مبدل لكلمات الله ولقد جاءك من نبإ المرسلين
٣٤ وإن كان كبر عليك إعراضهم فإن استطعت أن
تبتغي نفقا في الأرض أو سلما في السماء فتأتيهم بآية ولو شاء
الله لجمعهم على الهدى فلا تكونن من الجاهلين ٣٥

إنما

28. Ýok! (Olar muny) öňden bäri gizläp gelen (etmişleri) äşgär bolansoň (ýüzlerine urlansoň) aýdýarlar. Eger olar (dünýä täzeden) gaýtarylyp getirilselerde, hökman gadagan edilen zatlara (erbetliklere) ýene-de dönerdiler. Takyk, olar ýalançydyrlar.

29. Olar: «Biziň dünýä ýaşaýşymyzdan başga (ýaşaýyş ýokdur)! Biz gaýtadan direldilmeris!» diýdiler.

30. Sen (olary) özleriniň Perwerdigäriniň öňünde duran wagtlary bir görsediň! (Alla olara): «Bu (direliş) hakykat däl ekenmi?» diýende, (olar): «Perwerdigärimize kasam bolsun! Elbetde (bu hakykat eken)» diýerler. (Alla): «Ine, indi inkär edeniňiz sebäpli, azaby dadyň!» diýer.

31. Alla gowuşmagy ýalan hasaplanlar, hakykatdan-da uly zyýan çekendirler. (Kyýamat) sagady olaryň üstlerinden duýdansyz inende, olar günä ýüklerini arkalaryna alyp: «Dünýäde (haýyrly işleri etmekden) yzda galandygymyz üçin haýp bize!» diýerler. Ägä boluň! Olaryň göterýän zady (ýükleri) nähili erbetdir!

32. Bu dünýä ýaşaýşy diňe (az wagtlyk) oýundyr we güýmenjedir. Ahyret ýurdy bolsa (erbetliklerden) saklananlar üçin has haýyrlydyr. Siz (henizem) pikirlenjek dälmisiňiz?!

33. Biz olaryň aýdýan zatlarynyň seni gynandyrýandygyny, elbetde, (örän gowy) bilýäris. Takyk, olar seniň (özüňi) ýalançy hasaplamaýarlar, emma ol zalymlar Allanyň aýatlaryny inkär edýärler.

Düşündiriş: Rowaýat edilmegine görä, Haris ibn Amyr atly bir kuraýşly pygamberimiziň ýanyna gelip: «Eý, Muhammet! Biz seni ýalançy hasaplar ýaly şu wagta çenli ýalan sözläniňi eşitmedik. Ýöne eger saňa uýsak, bizi bu ýurdumyzdan kowup çykararlar» diýensoň, bu aýat inipdir.

34. Kasam bolsun! Senden öňki pygamberler hem ýalançy hasaplandyrlar. Olar, tä özlerine Biziň kömegimiz gelýänçä, inkär etmelere we ezýetlere sabyr etdiler. Allanyň sözlerini üýtgedip biljek (hiç kim) ýokdur! Kasam bolsun! Saňa (öňki) pygamberleriň käbir habarlary (hem) geldi.

35. Eger olaryň ýüz öwürmekleri saňa agyr degýän bolsa, (sen hem sabyr edip bilmeseň), onda ýerden bir deşik açyp ýa-da asmana basgançak gurup, olara alamat (mugjyza) görkezmekçi bolsaň (görkez). Eger Alla islesedi, olary dogry ýolda jemlärdi. Bes, sen (bisabyr bolup), hiç haçan (Allanyň hikmetini bilmeýän) nadanlardan bolma!

إِنَّمَا يَسْتَجِيبُ ٱلَّذِينَ يَسْمَعُونَ وَٱلْمَوْتَىٰ يَبْعَثُهُمُ ٱللَّهُ ثُمَّ إِلَيْهِ
يُرْجَعُونَ ٣٦ وَقَالُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ ءَايَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ قُلْ إِنَّ ٱللَّهَ
قَادِرٌ عَلَىٰٓ أَن يُنَزِّلَ ءَايَةً وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٣٧
وَمَا مِن دَآبَّةٍ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا طَٰٓئِرٍ يَطِيرُ بِجَنَاحَيْهِ إِلَّآ أُمَمٌ
أَمْثَالُكُم مَّا فَرَّطْنَا فِى ٱلْكِتَٰبِ مِن شَىْءٍ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّهِمْ
يُحْشَرُونَ ٣٨ وَٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا صُمٌّ وَبُكْمٌ فِى ٱلظُّلُمَٰتِ
مَن يَشَإِ ٱللَّهُ يُضْلِلْهُ وَمَن يَشَأْ يَجْعَلْهُ عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٣٩
قُلْ أَرَءَيْتَكُمْ إِنْ أَتَىٰكُمْ عَذَابُ ٱللَّهِ أَوْ أَتَتْكُمُ ٱلسَّاعَةُ أَغَيْرَ
ٱللَّهِ تَدْعُونَ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٤٠ بَلْ إِيَّاهُ تَدْعُونَ
فَيَكْشِفُ مَا تَدْعُونَ إِلَيْهِ إِن شَآءَ وَتَنسَوْنَ مَا تُشْرِكُونَ
٤١ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰٓ أُمَمٍ مِّن قَبْلِكَ فَأَخَذْنَٰهُم بِٱلْبَأْسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ
لَعَلَّهُمْ يَتَضَرَّعُونَ ٤٢ فَلَوْلَآ إِذْ جَآءَهُم بَأْسُنَا تَضَرَّعُوا۟
وَلَٰكِن قَسَتْ قُلُوبُهُمْ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ مَا كَانُوا۟
يَعْمَلُونَ ٤٣ فَلَمَّا نَسُوا۟ مَا ذُكِّرُوا۟ بِهِۦ فَتَحْنَا عَلَيْهِمْ أَبْوَٰبَ كُلِّ
شَىْءٍ حَتَّىٰٓ إِذَا فَرِحُوا۟ بِمَآ أُوتُوٓا۟ أَخَذْنَٰهُم بَغْتَةً فَإِذَا هُم مُّبْلِسُونَ ٤٤

36. Diňe (kabul etmek üçin) gulak asanlar (bu çakylyga) jogap bererler. Ölüler (ýaly hiç zat eşitmeýän kapyrlary bolsa) Alla (soň) direlder. Soň olar Oňa gaýdyp getiriler.

37. (Kapyrlar): «Oňa (Muhammede) Perwerdigärinden bir mugjyza inderilsedi!» diýdiler. Sen (olara): «Takyk, Allanyň (olaryň isleýişleri ýaly) mugjyza indermäge güýji ýetýändir» diýip aýt. Emma olaryň köpüsi (mugjyza inensoň, inkär etseler, başlaryna geljek belany) bilmeýärler.

38. Ýer ýüzünde (ýöreýän) her bir jandar, asmanda iki ganatyny kakyp uçýan her bir guş hem edil siziň ýaly bir ymmatdyr (öz dünýäleri bardyr). Biz ol kitapda (Lowhy-mahfuzda) ýazylman galan hiç zat goýmadyk. Soň (hemmeler) Perwerdigäriň huzuryna jemlenerler.

Düşündiriş: Lowhy-mahfuz – «Goralýan tagta» manysynda bolup, Alla tarapyndan ähli zatlaryň ýazgydy ýazylan Arşdaky mukaddes kitapdyr.

39. Biziň aýatlarymyzy ýalan hasaplanlar tümlük içinde (galan) kerler we lallardyr. Alla islänini azaşdyrar, islänini-de dogry ýola salar.

40. (Eý, Muhammet!) Sen (olara) aýt: «Hany maňa aýdyň! Eger-de size Allanyň azaby gelse ýa-da (kyýamat) sagady gelip ýetse, Alladan özgäni çagyrarsyňyzmy?! Eger (butlaryňyz size kömek berýändigini aýtmakda) dogruçyl bolsaňyz (çagyryň olary)!

41. Ýok! (Tersine), siz (butlara däl-de), diňe Oňa (Alla) ýalbararsyňyz. Ol hem islese (halas bolmak üçin) çagyran zadyňyzy (belany) dep eder we siz (Alla) goşan şärikleriňizi unudarsyňyz.

42. Kasam bolsun! Biz sizden öňki ymmatlara hem ilçiler iberipdik. (Ilçilerimizi inkär edendikleri sebäpli, Bize) ýalbaryp ýakarmaklary üçin olary horluklar (mätäçlik) we (hassalyk ýaly) kynçylyklar bilen jezalandyrdyk.

43. Olar hiç bolmanda Biziň belamyz (azabymyz) gelende ýalbarsadylar. (Olar şony hem etmediler). Sebäbi olaryň ýürekleri gatapdyr. Şeýtan hem olaryň edýän (erbet) işlerini özlerine gözel edip görkezdi.

44. Olar özlerine berlen öwütleri unudansoňlar, (olara iberen kynçylyklarymyzy aýryp) öňlerinde hemme zadyň (zowky-sapanyň we nygmatlaryň) gapylaryny açdyk. Olar özlerine berlen zatlar (ol nygmatlar) bilen şat bolan wagtlary, olary duýdansyz tutduk. Olar (hem ähli haýyrlardan) umytlaryny ýitirdiler.

فَقُطِعَ دَابِرُ الْقَوْمِ الَّذِينَ ظَلَمُوا وَالْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٤٥﴾
قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ أَخَذَ اللَّهُ سَمْعَكُمْ وَأَبْصَارَكُمْ وَخَتَمَ عَلَىٰ
قُلُوبِكُمْ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ اللَّهِ يَأْتِيكُمْ بِهِ انْظُرْ كَيْفَ نُصَرِّفُ
الْآيَاتِ ثُمَّ هُمْ يَصْدِفُونَ ﴿٤٦﴾ قُلْ أَرَأَيْتَكُمْ إِنْ أَتَاكُمْ
عَذَابُ اللَّهِ بَغْتَةً أَوْ جَهْرَةً هَلْ يُهْلَكُ إِلَّا الْقَوْمُ الظَّالِمُونَ
﴿٤٧﴾ وَمَا نُرْسِلُ الْمُرْسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنْذِرِينَ فَمَنْ آمَنَ
وَأَصْلَحَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٤٨﴾ وَالَّذِينَ كَذَّبُوا
بِآيَاتِنَا يَمَسُّهُمُ الْعَذَابُ بِمَا كَانُوا يَفْسُقُونَ ﴿٤٩﴾ قُلْ لَا أَقُولُ لَكُمْ
عِنْدِي خَزَائِنُ اللَّهِ وَلَا أَعْلَمُ الْغَيْبَ وَلَا أَقُولُ لَكُمْ إِنِّي
مَلَكٌ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰ إِلَيَّ قُلْ هَلْ يَسْتَوِي الْأَعْمَىٰ وَالْبَصِيرُ
أَفَلَا تَتَفَكَّرُونَ ﴿٥٠﴾ وَأَنْذِرْ بِهِ الَّذِينَ يَخَافُونَ أَنْ يُحْشَرُوا
إِلَىٰ رَبِّهِمْ لَيْسَ لَهُمْ مِنْ دُونِهِ وَلِيٌّ وَلَا شَفِيعٌ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ
﴿٥١﴾ وَلَا تَطْرُدِ الَّذِينَ يَدْعُونَ رَبَّهُمْ بِالْغَدَاةِ وَالْعَشِيِّ
يُرِيدُونَ وَجْهَهُ مَا عَلَيْكَ مِنْ حِسَابِهِمْ مِنْ شَيْءٍ وَمَا مِنْ حِسَابِكَ
عَلَيْهِمْ مِنْ شَيْءٍ فَتَطْرُدَهُمْ فَتَكُونَ مِنَ الظَّالِمِينَ ﴿٥٢﴾

وَكَذَٰلِكَ

45. Şeýdip, zulum edýän kowumyň yzy (köki) kesildi. (Ähli) hamdy-senalar älemleriň Perwerdigäri Alla mahsusdyr!

46. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Hany aýdyň, eger Alla gulaklaryňyzy (ker), gözleriňizi (kör edip) alsa we ýürekleriňize möhür ursa, Alladan başga ony ýene gaýdyp berjek hudaý kimdir? Seret, Biz olara (Allanyň ýeke-täkligini subut edýän) aýatlary nähili beýän edýäris. Soň olar (bu aýatlardan) ýüz öwürýärler».

47. (Sen) aýt: «Siz (hany aýdyň), özüňizi gördüňizmi! Eger Allanyň azaby size duýdansyz ýa-da aç-açan gelse, zalymlardan heý başgasy heläk bolarmy?!».

48. Biz pygamberleri diňe (möminleri jennet bilen) buşlaýjylar we (kapyrlara azap bilen) duýduryjylar edip iberýäris. Bes, kim iman getirip, özüni düzetse, olara gorky-howp ýokdur we olar gamgyn hem bolmazlar.

49. Biziň aýatlarymyzy inkär edenler bolsa (Haka garşy gidip), ýoldan çykandyklary üçin azaba duçar bolarlar.

50. Sen (olara): «Men size: «Allanyň hazynalary meniň ýanymda» diýmeýärin, men gaýyby hem bilmeýärin. Men size: «Men bir perişdedirin» hem diýmeýärin. Men diňe (özüme) wahyý edilene tabyn bolýaryn» diý. (Soň ýene-de): «Heý, kör bilen görýän kişi deň bolarmy?! Heý, siz pikir etmeýärsiňizmi?» diýip aýt.

Düşündiriş: Bir gezek kapyrlar pygamberimiz Muhammet aleýhissalamyň ýanyna gelip: «Eger seniň pygamberligiň hak bolsa, Perwerdigäriňden bize baýlyk dile» diýýärler. Şonda Allatagala bularyň pygamberiň elindäki zat däldigini we munuň diňe Allanyň eradasyna baglydygyny habar berip, bu aýaty inderipdir.

51. Özleri üçin Ondan (Alladan) başga hiç bir dost we şepagatçy bolmadyk Perwerdigäriniň huzurynda jemlenmekden howatyr edýänleri (kapyrlykdan we günä işleri etmekden) saklanmaklary üçin onuň (Kuranyň emirleri) bilen gorkuz (duýdur)!

52. Onuň (Allanyň) didaryny (razylygyny) isläp, ertir-agşam özleriniň Perwerdigärine ýalbaryp (nyýaz edenleri ýanyňdan) kowma! Olaryň hasaplaryndan (etmişlerinden) saňa hiç hili (jogapkärçilik) ýokdur, seniň hasabyňdan (eden işleriňden) hem olara hiç hili (jogapkärçilik) ýokdur. Bes, olary (ýanyňdan) kowsaň, onda sen (özüňe) zulum edenlerden bolarsyň.

Düşündiriş: Mekgeli kapyrlar pygamberimiziň ýanyna gelip: «Eger sen ýanyňdaky (Habbap, Bilal, Ammar, Suheýp ýaly) garyplary kowsaň, biz saňa tabyn bolarys» diýenlerinde, bu aýat inipdir.

وَكَذَٰلِكَ فَتَنَّا بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لِّيَقُولُوٓا۟ أَهَٰٓؤُلَآءِ مَنَّ ٱللَّهُ
عَلَيْهِم مِّنۢ بَيْنِنَآ ۗ أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِأَعْلَمَ بِٱلشَّٰكِرِينَ ﴿٥٣﴾ وَإِذَا
جَآءَكَ ٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِـَٔايَٰتِنَا فَقُلْ سَلَٰمٌ عَلَيْكُمْ ۖ
كَتَبَ رَبُّكُمْ عَلَىٰ نَفْسِهِ ٱلرَّحْمَةَ ۖ أَنَّهُۥ مَنْ عَمِلَ مِنكُمْ
سُوٓءًۢا بِجَهَٰلَةٍ ثُمَّ تَابَ مِنۢ بَعْدِهِۦ وَأَصْلَحَ فَأَنَّهُۥ غَفُورٌ
رَّحِيمٌ ﴿٥٤﴾ وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ وَلِتَسْتَبِينَ
سَبِيلُ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٥٥﴾ قُلْ إِنِّى نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ
مِن دُونِ ٱللَّهِ ۚ قُل لَّآ أَتَّبِعُ أَهْوَآءَكُمْ ۙ قَدْ ضَلَلْتُ إِذًا وَمَآ
أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُهْتَدِينَ ﴿٥٦﴾ قُلْ إِنِّى عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّى وَكَذَّبْتُم بِهِۦ ۚ
مَا عِندِى مَا تَسْتَعْجِلُونَ بِهِۦٓ ۚ إِنِ ٱلْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۖ يَقُصُّ
ٱلْحَقَّ ۖ وَهُوَ خَيْرُ ٱلْفَٰصِلِينَ ﴿٥٧﴾ قُل لَّوْ أَنَّ عِندِى
مَا تَسْتَعْجِلُونَ بِهِۦ لَقُضِىَ ٱلْأَمْرُ بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ ۗ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ
بِٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥٨﴾ وَعِندَهُۥ مَفَاتِحُ ٱلْغَيْبِ لَا يَعْلَمُهَآ إِلَّا هُوَ ۚ
وَيَعْلَمُ مَا فِى ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ ۚ وَمَا تَسْقُطُ مِن وَرَقَةٍ إِلَّا يَعْلَمُهَا وَلَا
حَبَّةٍ فِى ظُلُمَٰتِ ٱلْأَرْضِ وَلَا رَطْبٍ وَلَا يَابِسٍ إِلَّا فِى كِتَٰبٍ مُّبِينٍ ﴿٥٩﴾

53. Şeýdip: «Biziň aramyzdan Allanyň nygmat (iman) berenleri şularmy?!» diýmekleri üçin, Biz olaryň käbirini (baýlaryny) käbirleri (garyplar) bilen synag etdik. Eýsem, Alla (iman we Kuran nygmatynyň gadyryny bilip) şükür edenleri has gowy bilmeýärmi?!

54. (Eý, Muhammet!) Biziň aýatlarymyza iman getirenler seniň ýanyňa gelenlerinde (olara): «Size salamatlyk bolsun!» diýip aýt. Perwerdigäriňiz Özüniň barlygyna (şu) rahmeti ýazdy (wada berdi): «Sizden kim bilmezlikden bir günä iş etse, ondan soň toba etse we (özüni) düzetse, takyk, Ol (Alla) Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr».

55. Biz şeýdip, günäkärleriň (kapyrlaryň) ýoly (möminleriňkiden) äşgär belli bolsun diýip, aýatlary doly beýan edýäris.

56. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Siziň Allanyň ýany bilen başga çagyrýan (butlaryňyza) ybadat etmek maňa gadagan edildi». (Soň ýene-de) aýt: «Men siziň (ýanymdaky garyp-gasarlary kowmak we butlara ybadat etmek ýaly) islegleriňize uýmaryn. Ýogsa (eger şeýle etsem), men azaşyp, dogry ýola gönükdirilenlerden bolmaryn».

57. Aýt: «Men Perwerdigärimden (gelen) äşgär delile (daýanýaryn). Siz bolsa ony ýalan hasapladyňyz. Siziň howlugýan (isleýän) zadyňyz (azabyňyz) meniň ýanymda (ygtyýarymda) däl. Höküm diňe Allanyň (ygtyýaryndadyr). Ol diňe haky (dogryny) aýdýandyr. Ol (hak bilen nähaky) aýyl-saýyl edýänleriň iň haýyrlysydyr».

58. Aýt: «Eger siziň şol howlukmaçlyk bilen isleýän zadyňyz (azabyňyz) meniň ýanymda (ygtyýarymda) bolsady, meniň bilen siziň araňyzdaky (boljak) iş (bireýýäm) bolardy (siz heläk bolardyňyz). Alla zalymlary has gowy bilýändir».

59. Gaýyp (älemiň) açarlary Onuň (Allanyň) ýanyndadyr. Olary (bir) Özünden başga hiç kim bilmez. Ol gury ýerdäki we deňizlerdäki (ähli zady) bilýändir. Ol ýere gaçan (her) bir ýapragy hem bilýändir. (Ol) ýeriň tümlüklerinde ýatan bir dänäni, öl bolsun, gury bolsun (tapawudy ýok, näme bar bolsa), olaryň (hemmesini) hökman (bilýändir). Olaryň hemmesi (Lowhy-mahfuzda) äşgär kitapda (ýazylandyr).

وَهُوَ ٱلَّذِي يَتَوَفَّىٰكُم بِٱلَّيۡلِ وَيَعۡلَمُ مَا جَرَحۡتُم بِٱلنَّهَارِ ثُمَّ
يَبۡعَثُكُمۡ فِيهِ لِيُقۡضَىٰٓ أَجَلٞ مُّسَمّٗىۖ ثُمَّ إِلَيۡهِ مَرۡجِعُكُمۡ ثُمَّ
يُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٦٠ وَهُوَ ٱلۡقَاهِرُ فَوۡقَ عِبَادِهِۦۖ
وَيُرۡسِلُ عَلَيۡكُمۡ حَفَظَةً حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَحَدَكُمُ ٱلۡمَوۡتُ تَوَفَّتۡهُ
رُسُلُنَا وَهُمۡ لَا يُفَرِّطُونَ ٦١ ثُمَّ رُدُّوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ مَوۡلَىٰهُمُ ٱلۡحَقِّۚ أَلَا لَهُ
ٱلۡحُكۡمُ وَهُوَ أَسۡرَعُ ٱلۡحَٰسِبِينَ ٦٢ قُلۡ مَن يُنَجِّيكُم مِّن ظُلُمَٰتِ ٱلۡبَرِّ
وَٱلۡبَحۡرِ تَدۡعُونَهُۥ تَضَرُّعٗا وَخُفۡيَةٗ لَّئِنۡ أَنجَىٰنَا مِنۡ هَٰذِهِۦ لَنَكُونَنَّ مِنَ
ٱلشَّٰكِرِينَ ٦٣ قُلِ ٱللَّهُ يُنَجِّيكُم مِّنۡهَا وَمِن كُلِّ كَرۡبٖ ثُمَّ أَنتُمۡ
تُشۡرِكُونَ ٦٤ قُلۡ هُوَ ٱلۡقَادِرُ عَلَىٰٓ أَن يَبۡعَثَ عَلَيۡكُمۡ عَذَابٗا مِّن فَوۡقِكُمۡ
أَوۡ مِن تَحۡتِ أَرۡجُلِكُمۡ أَوۡ يَلۡبِسَكُمۡ شِيَعٗا وَيُذِيقَ بَعۡضَكُم بَأۡسَ بَعۡضٍۗ
ٱنظُرۡ كَيۡفَ نُصَرِّفُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَفۡقَهُونَ ٦٥ وَكَذَّبَ بِهِۦ
قَوۡمُكَ وَهُوَ ٱلۡحَقُّۚ قُل لَّسۡتُ عَلَيۡكُم بِوَكِيلٖ ٦٦ لِّكُلِّ نَبَإٖ مُّسۡتَقَرّٞۚ
وَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٦٧ وَإِذَا رَأَيۡتَ ٱلَّذِينَ يَخُوضُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا
فَأَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ حَتَّىٰ يَخُوضُواْ فِي حَدِيثٍ غَيۡرِهِۦۚ وَإِمَّا يُنسِيَنَّكَ
ٱلشَّيۡطَٰنُ فَلَا تَقۡعُدۡ بَعۡدَ ٱلذِّكۡرَىٰ مَعَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٦٨

وَمَا

60. Gijelerine janyňyzy alýanam (ukladýanam), gündizine näme edýändigiňizi bilýänem, bellenilen wagtyňyzyň (ömrüňiziň) dolmagy üçin onda (gündiz) sizi direldýänem (oýandyrýanam) Oldur. Siz (ölümden) soň (direlip), Oňa dolanyp bararsyňyz. Ol siziň eden işleriňizi size (doly) habar berer.

61. Ol bendelerine (höküm etmekde) ähli ygtyýýara we güýje eýedir. Ol size (amallaryňyzy ýazýan we sizi) goraýan perişdeleri iberýär. Eger siziň biriňize ölüm (pursaty) gelip ýetse, biziň ilçilerimiz (ölüm perişdelerimiz) onuň ruhuny (janyny) alarlar. Olar (özlerine tabşyrylan wezipede) kemçilik goýbermezler (hiç kimiň ajalyny ýekeje salym hem gijä goýmazlar).

62. Soň (kyýamat güni) olar (ruhlary alnan bendeler) hakyky Hossarlaryna (Alla) gaýdyp getiriler. Ägä boluň! Höküm diňe Onuňkydyr we Ol hasap soraýanlaryň iň çakganydyr.

63. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Siz (ýolagçylykda) ýeriň we deňziň tümlüklerine (kynçylyklaryna) düşüp: «Eger bizi mundan halas etse, hökman şükür edenlerden bolarys» diýip, Ony gizlin we äşgär çagyrýan mahalyňyz sizi (Alladan başga) kim halas eder?!».

64. Aýt: «Sizi ondan we her dürli gaýgy-gamdan, (elbetde, diňe) Alla halas eder. Soň siz ýene-de (Alla) şärik goşarsyňyz».

65. Aýt: «Onuň (Allanyň) siziň üstüňizden (asmandan) ýa-da aýaklaryňyzyň aşagyndan (zeminden) azap ibermäge ýa-da sizi topar-topar edip (biri-biriňize zyýan ýetirip), ezýetleriňizi biri-biriňize dadyrmaga güýji ýetýändir». Seret! Olar düşünsinler diýip, Biz (Allanyň gudratyny görkezýän) aýatlarymyzy nähili beýan edýäris.

66. Seniň kowumyň, hak bolsa-da, ony (Kurany) ýalan hasaplady. Aýt: «Men size wekil (jogapkär) däldirin.

67. (Kuranda beýan edilen) her bir habaryň amala aşjak (belli bir) wagty bardyr. Siz tiz wagtda (bular amala aşanda hakykaty) bilersiňiz.

68. Sen Biziň aýatlarymyz hakda (dil ýetirip) gümra bolup oturanlary görseň, tä ondan başga gepe girişýänçäler olardan ýüz öwür! Eger şeýtan (muny saňa) unutdyrsa, ýadyňa düşen badyna, ol zalymlar topary bilen oturma!».

وَمَا عَلَى ٱلَّذِينَ يَتَّقُونَ مِنْ حِسَابِهِم مِّن شَيْءٍ وَلَٰكِن
ذِكْرَىٰ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٦٩﴾ وَذَرِ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ دِينَهُمْ
لَعِبًا وَلَهْوًا وَغَرَّتْهُمُ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا ۚ وَذَكِّرْ بِهِۦٓ أَن تُبْسَلَ
نَفْسٌۢ بِمَا كَسَبَتْ لَيْسَ لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلِىٌّ وَلَا شَفِيعٌ وَإِن
تَعْدِلْ كُلَّ عَدْلٍ لَّا يُؤْخَذْ مِنْهَآ ۗ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ أُبْسِلُوا۟
بِمَا كَسَبُوا۟ ۖ لَهُمْ شَرَابٌ مِّنْ حَمِيمٍ وَعَذَابٌ أَلِيمٌۢ
بِمَا كَانُوا۟ يَكْفُرُونَ ﴿٧٠﴾ قُلْ أَنَدْعُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا
يَنفَعُنَا وَلَا يَضُرُّنَا وَنُرَدُّ عَلَىٰٓ أَعْقَابِنَا بَعْدَ إِذْ هَدَىٰنَا ٱللَّهُ
كَٱلَّذِى ٱسْتَهْوَتْهُ ٱلشَّيَٰطِينُ فِى ٱلْأَرْضِ حَيْرَانَ لَهُۥٓ
أَصْحَٰبٌ يَدْعُونَهُۥٓ إِلَى ٱلْهُدَى ٱئْتِنَا ۗ قُلْ إِنَّ هُدَى ٱللَّهِ
هُوَ ٱلْهُدَىٰ ۖ وَأُمِرْنَا لِنُسْلِمَ لِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٧١﴾ وَأَنْ أَقِيمُوا۟
ٱلصَّلَوٰةَ وَٱتَّقُوهُ ۚ وَهُوَ ٱلَّذِىٓ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٧٢﴾ وَهُوَ
ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ ۖ وَيَوْمَ يَقُولُ كُن
فَيَكُونُ ۚ قَوْلُهُ ٱلْحَقُّ ۚ وَلَهُ ٱلْمُلْكُ يَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ ۚ
عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ۚ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْخَبِيرُ ﴿٧٣﴾

69. Takwa kişilere olaryň (kapyrlaryň) hasaby (edýän zatlary) üçin hiç zat (jogapkärçilik) ýokdur. Ýöne olaryň çekinmekleri üçin (musulmanlar olara Allanyň aýatlarynyň üstünden gülmeli däldigini) ýatlatmalydyrlar.

70. (Hormat goýmagyň deregine) dinlerini oýna we güýmenjä öwren we bu (pany) dünýä ýaşaýşyna aldanan kişileri terk et! Her kim eden etmişi (günäleri) sebäpli, özüni heläkçilige salmaz ýaly, sen diňe onuň (Kuran) bilen wagyz et! (Çünki) oňa Alladan başga dost-da, şepagatçy-da ýokdur. Ol (özüni azapdan halas etmek üçin) her dürli fidýe berse-de, ol fidýe ondan kabul edilmez. Olar (eden etmişleri sebäpli) heläkçilige (azaba) sezewar bolanlardyr. Kapyr bolandyklary üçin olara (dowzahda) içer ýaly gaýnag suw we jebir-jepaly azap bardyr.

71. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Biz indi Alladan başga bize hiç hili peýdasy bolmadyk ýa-da zyýan hem berip bilmeýän zatlary (butlary) çagyralyňmy?! Alla bizi dogry ýola gönükdirenden soň, şeýtanlaryň azaşdyryp, çölde sergezdan bolup aýlandyrmak isleýän, ýoldaşlarynyň bolsa, «Biziň (ýanymyza) gel!» diýip, dogry ýola çagyrýan aňkarylan kişi ýaly ökjelerimiziň üstünde (yslamdan) yzymyza (köphudaýlylyga) öwrüleliňmi?!». (Ýene-de) aýt: «Allanyň gönükdiren ýoly hakyky dogry ýoldur. Bize älemleriň Perwerdigärine boýun bolmak emir edildi».

72. (Bize): «Namazy berjaý ediň we Ondan (Alladan) gorkuň!» (diýip, emir edildi). Siziň (hemmämiziň soňky) jemlenjek ýeriňiz Onuň huzurydyr.

73. Ol (Alla) asmanlary we ýeri hak (we hikmet) bilen ýaradandyr. Ol hak sözi bolan «Bol!» diýen güni hemme zat (peýda) bolar! Sura üflenjek günde mülk (hökmürowanlyk) Onuňkydyr. Ol gizlin we äşgär (ähli zady) bilýändir. Ol hikmet eýesidir, (ähli zatdan) habardardyr.



وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ ءَازَرَ أَتَتَّخِذُ أَصْنَامًا ءَالِهَةً ۖ إِنِّىٓ أَرَىٰكَ
وَقَوْمَكَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٧٤﴾ وَكَذَٰلِكَ نُرِىٓ إِبْرَٰهِيمَ
مَلَكُوتَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلِيَكُونَ مِنَ ٱلْمُوقِنِينَ
﴿٧٥﴾ فَلَمَّا جَنَّ عَلَيْهِ ٱلَّيْلُ رَءَا كَوْكَبًا ۖ قَالَ هَٰذَا رَبِّى ۖ فَلَمَّآ أَفَلَ
قَالَ لَآ أُحِبُّ ٱلْءَافِلِينَ ﴿٧٦﴾ فَلَمَّا رَءَا ٱلْقَمَرَ بَازِغًا قَالَ هَٰذَا
رَبِّى ۖ فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَئِن لَّمْ يَهْدِنِى رَبِّى لَأَكُونَنَّ مِنَ ٱلْقَوْمِ
ٱلضَّآلِّينَ ﴿٧٧﴾ فَلَمَّا رَءَا ٱلشَّمْسَ بَازِغَةً قَالَ هَٰذَا رَبِّى هَٰذَآ
أَكْبَرُ ۖ فَلَمَّآ أَفَلَتْ قَالَ يَٰقَوْمِ إِنِّى بَرِىٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ
﴿٧٨﴾ إِنِّى وَجَّهْتُ وَجْهِىَ لِلَّذِى فَطَرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ
حَنِيفًا ۖ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٧٩﴾ وَحَآجَّهُۥ قَوْمُهُۥ ۚ قَالَ
أَتُحَٰٓجُّوٓنِّى فِى ٱللَّهِ وَقَدْ هَدَىٰنِ ۚ وَلَآ أَخَافُ مَا تُشْرِكُونَ بِهِۦٓ
إِلَّآ أَن يَشَآءَ رَبِّى شَيْـًٔا ۗ وَسِعَ رَبِّى كُلَّ شَىْءٍ عِلْمًا ۗ أَفَلَا
تَتَذَكَّرُونَ ﴿٨٠﴾ وَكَيْفَ أَخَافُ مَآ أَشْرَكْتُمْ وَلَا تَخَافُونَ
أَنَّكُمْ أَشْرَكْتُم بِٱللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِۦ عَلَيْكُمْ
سُلْطَٰنًا ۚ فَأَىُّ ٱلْفَرِيقَيْنِ أَحَقُّ بِٱلْأَمْنِ ۖ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٨١﴾

ٱلَّذِينَ

74. Bir wagtlar Ybraýym atasy Azere ýüzlenip: «Sen (käbir) butlary hudaý hasaplaýarsyňmy?! Takyk, men seni we seniň kowumyňy äşgär azaşmagyň içinde görýärin» diýipdi.

75. Biz şeýdip, (Alla) anyk ynanýanlardan bolmagy üçin Ybraýyma (Allanyň) asmanlardaky we ýerdäki melekutyny (hökümdarlygyny) görkezendiris.

76. Ony (Ybraýymy) gije (tümlügi) örtende, ol bir ýyldyz görüp (kowumyna ýüzlenip: «Siziň pikiriňize görä) bu meniň Perwerdigärim!» diýdi. Ol (ýyldyz) batansoň: «Men batýanlary (üýtgäp duranlary) halamaýaryn» diýdi.

77. (Ybraýym) dogup gelýän Aýy görende: «(Siziň pikiriňize görä) bu meniň Perwerdigärim!» diýdi. Ol hem batansoň: «Eger Perwerdigärim maňa dogry ýoly görkezmese, men hökman azaşanlardan bolaryn» diýdi.

78. (Soň) dogup gelýän Güni görende: «(Eger sizden sorasam) bu meniň Perwerdigärim, (sebäbi) bu has ulurak!» diýdi. Ol hem ýaşansoň: «Eý, kowumym! Takyk, men siziň (Alla) şärik goşýan zatlaryňyzdan daşdyryn.

79. Takyk, men ýüzümi hanyf (hak dinli) bolup, asmanlary we ýeri ýaradan (Alla) öwürdim. Men (Alla) şärik goşýanlardan däldirin» diýdi.

80. Kowumy onuň bilen dawalaşmaga başlady. Ol (olara): «Siz meni dogry ýola gönükdiren Allanyň (birligi) hakda meniň bilen jedel edýärsiňizmi? Men siziň Oňa şärik goşýan zatlaryňyzdan gorkmaýaryn. Perwerdigärim näme islese (şol hem bolar). Perwerdigärim ylmy bilen ähli zady gurşap alandyr. Heý, pikir etmeýärsiňizmi?

81. Siz Allanyň özüňize hiç bir delil indermedik zadyny (Oňa) şärik goşmakdan gorkmaýarkaňyz, men nädip (hakykaty bilip durkam), siziň (Oňa) şärik goşýan zatlaryňyzdan gorkaýyn? Eger bilýän bolsaňyz, (hany aýdyň), bu iki toparyň haýsysy howpsuzlyga (azapdan halas bolmaga) has laýykdyr?» diýdi.

الَّذِينَ آمَنُوا وَلَمْ يَلْبِسُوا إِيمَانَهُم بِظُلْمٍ أُولَٰئِكَ لَهُمُ الْأَمْنُ
وَهُم مُّهْتَدُونَ ﴿٨٢﴾ وَتِلْكَ حُجَّتُنَا آتَيْنَاهَا إِبْرَاهِيمَ عَلَىٰ
قَوْمِهِ ۚ نَرْفَعُ دَرَجَاتٍ مَّن نَّشَاءُ ۗ إِنَّ رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿٨٣﴾
وَوَهَبْنَا لَهُ إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ ۚ كُلًّا هَدَيْنَا ۚ وَنُوحًا هَدَيْنَا
مِن قَبْلُ ۖ وَمِن ذُرِّيَّتِهِ دَاوُودَ وَسُلَيْمَانَ وَأَيُّوبَ وَيُوسُفَ
وَمُوسَىٰ وَهَارُونَ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿٨٤﴾ وَزَكَرِيَّا
وَيَحْيَىٰ وَعِيسَىٰ وَإِلْيَاسَ ۖ كُلٌّ مِّنَ الصَّالِحِينَ ﴿٨٥﴾ وَإِسْمَاعِيلَ
وَالْيَسَعَ وَيُونُسَ وَلُوطًا ۚ وَكُلًّا فَضَّلْنَا عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿٨٦﴾ وَمِنْ
آبَائِهِمْ وَذُرِّيَّاتِهِمْ وَإِخْوَانِهِمْ ۖ وَاجْتَبَيْنَاهُمْ وَهَدَيْنَاهُمْ
إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٨٧﴾ ذَٰلِكَ هُدَى اللَّهِ يَهْدِي بِهِ مَن يَشَاءُ
مِنْ عِبَادِهِ ۚ وَلَوْ أَشْرَكُوا لَحَبِطَ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٨٨﴾
أُولَٰئِكَ الَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ وَالْحُكْمَ وَالنُّبُوَّةَ ۚ فَإِن
يَكْفُرْ بِهَا هَٰؤُلَاءِ فَقَدْ وَكَّلْنَا بِهَا قَوْمًا لَّيْسُوا بِهَا بِكَافِرِينَ
﴿٨٩﴾ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ هَدَى اللَّهُ ۖ فَبِهُدَاهُمُ اقْتَدِهْ ۗ قُل لَّا أَسْأَلُكُمْ
عَلَيْهِ أَجْرًا ۖ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرَىٰ لِلْعَالَمِينَ ﴿٩٠﴾

82. Iman getirip, öz imanlaryna hiç hili zulum (şäriklik) gatyşdyrmadyklar, (ine), olar (howpdan) aman bolarlar we olar dogry ýoldadyrlar.

83. Ine, bular Ybraýyma kowumyna garşy (durmak üçin) beren (anyk) delillerimizdir. Biz islänimiziň derejelerini (mertebesini) artdyrarys. Takyk, seniň Perwerdigäriň hikmet eýesidir, (ähli zady) bilýändir.

84. Biz oňa (Ybraýyma) Yshak bilen Ýakuby (perzent edip) berdik. Olaryň her haýsyny dogry ýola (pygamberlige) gönükdiripdik. Nuhy hem dogry ýola gönükdiripdik we onuň zürýadyndan Dawudy, Süleýmany, Eýýuby, Ýusuby, Musany hem-de Haruny (hem) dogry ýola gönükdiripdik. Biz ýagşy işleri edýänleri, ine, şeýdip sylaglarys.

85. Zekeriýýany, Ýahýany, Isany we Ylýasy hem (dogry ýola gönükdiripdik). Olaryň hemmesi-de salyh bendelerdendi.

86. Ysmaýyly, Elýesagy, Ýunusy we Luty hem (dogry ýola gönükdiripdik). Olary (öz ýaşan döwürlerinde) älem-jahana (pygamberlik berip) üstün etdik.

87. Olaryň ata-babalaryndan, zürýatlaryndan we doganlaryndan käbirlerini hem (töweregindäki ynsanlardan üstün edip) saýlap-seçdik hem-de dogry ýola gönükdirdik.

88. Ine, bu ýol Allanyň dogry ýoludyr, oňa (bendelerinden) islänini gönükdirer. Eger olar (Alla) şärik goşsadylar, (onda) olaryň (ýeten şol derejelerine garamazdan) eden (ähli ýagşy) amallary puç bolardy.

89. Ine, olar Biziň özlerine kitap, hikmet we pygamberlik beren (bendelerimizdir). Eger olar (kapyrlar) bu (aýatlarymyzy) inkär etseler, onda Biz inkär etmeýän bir kowumy (möminleri) olara (derek) wekil edendiris (ýagny ylahy kitaplara tabyn boljak möminler hökman bolar).

90. Ine, olar Allanyň dogry ýola gönükdiren kişileridir. Sen hem olaryň ýoluna tabyn bol! (Eý, Muhammet!) Sen (olara): «Men muňa (pygamberlik wezipämi size ýetirendigim üçin) sizden hak (tölemegiňizi) soramaýaryn. Ol (Kuran) bütin älem-jahan üçin diňe bir öwütdir».

وَمَا قَدَرُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِۦٓ إِذْ قَالُوا۟ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَىٰ بَشَرٍ مِّن شَىْءٍ
قُلْ مَنْ أَنزَلَ ٱلْكِتَٰبَ ٱلَّذِى جَآءَ بِهِۦ مُوسَىٰ نُورًا وَهُدًى لِّلنَّاسِ
تَجْعَلُونَهُۥ قَرَاطِيسَ تُبْدُونَهَا وَتُخْفُونَ كَثِيرًا ۖ وَعُلِّمْتُم
مَّا لَمْ تَعْلَمُوٓا۟ أَنتُمْ وَلَآ ءَابَآؤُكُمْ ۖ قُلِ ٱللَّهُ ۖ ثُمَّ ذَرْهُمْ فِى خَوْضِهِمْ
يَلْعَبُونَ ﴿٩١﴾ وَهَٰذَا كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ مُبَارَكٌ مُّصَدِّقُ ٱلَّذِى
بَيْنَ يَدَيْهِ وَلِتُنذِرَ أُمَّ ٱلْقُرَىٰ وَمَنْ حَوْلَهَا ۚ وَٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ
بِٱلْءَاخِرَةِ يُؤْمِنُونَ بِهِۦ ۖ وَهُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ﴿٩٢﴾ وَمَنْ
أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوْ قَالَ أُوحِىَ إِلَىَّ وَلَمْ يُوحَ إِلَيْهِ شَىْءٌ
وَمَن قَالَ سَأُنزِلُ مِثْلَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ ۗ وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلظَّٰلِمُونَ فِى غَمَرَٰتِ
ٱلْمَوْتِ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ بَاسِطُوٓا۟ أَيْدِيهِمْ أَخْرِجُوٓا۟ أَنفُسَكُمُ ۖ
ٱلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ عَذَابَ ٱلْهُونِ بِمَا كُنتُمْ تَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ غَيْرَ ٱلْحَقِّ
وَكُنتُمْ عَنْ ءَايَٰتِهِۦ تَسْتَكْبِرُونَ ﴿٩٣﴾ وَلَقَدْ جِئْتُمُونَا فُرَٰدَىٰ
كَمَا خَلَقْنَٰكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَتَرَكْتُم مَّا خَوَّلْنَٰكُمْ وَرَآءَ ظُهُورِكُمْ ۖ
وَمَا نَرَىٰ مَعَكُمْ شُفَعَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ زَعَمْتُمْ أَنَّهُمْ فِيكُمْ شُرَكَٰٓؤُا۟ ۚ
لَقَد تَّقَطَّعَ بَيْنَكُمْ وَضَلَّ عَنكُم مَّا كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٩٤﴾

إِنَّ ٱللَّهَ

91. (Ýahudylar) Alla (şanyna) laýyk derejede hormat goýmadylar. Çünki olar: «Alla hiç bir adama (pygambere) hiç zat (kitap) inderen däldir» diýdiler. Sen (olara) aýt: «Onda Musanyň ynsanlara nur we dogry ýol hökmünde getiren kitabyny (Töwraty) kim inderdi?! Siz ony (bölek) kagyzlar (görnüşinde) saklap, (bähbidiňize ýaraýan käbir aýatlary) görkezip, (Muhammet hakdaky) köp aýatlary bolsa ýaşyrýarsyňyz. Size (bu Kuran arkaly) siziň we ata-babalaryňyzyň bilmeýän zatlary öwredilendir». Sen (olara): «(Bu Kurany) Alla (inderdi)» diýip aýt. Soň olary terk et! Çümen zatlarynyň (batyl batgalyklarynyň) içinde oýnap dursunlar.

92. Bu (Kuran) özünden öňki (kitaplary) tassyklaýan, şäherleriň enesi (merkezi) bolan (Mekge halkyny) we onuň daş-töweregindäkileri (azapdan) gorkuzmagyň üçin (saňa) inderen mübärek kitabymyzdyr. Ahyrete ynananlar oňa (Kurana) ynanarlar we olar namazlaryny berjaý ederler.

93. Allanyň (adyndan) ýalan toslaýandan ýa-da, özüne hiç hili wahyý gelmesede, «Maňa-da wahyý geldi» diýýänden, ýa-da: «Allanyň indereni ýaly (aýatlary) menem indererin» diýýänden has zalym kim bolup biler? (Eý, Muhammet!) Sen bu zalymlary jan çekişýän (soňky deminde) wagtlary (ajal) perişdeleriniň ellerini uzadyp, (olara): «Janlaryňyzy (ruhlaryňyzy) çykaryň! Siz bu gün Alla hakda hakykat bolmadyk (ýalan) zady aýdandygyňyz, Onuň aýatlaryny ulumsylyk (bilen inkär) edendigiňiz sebäpli, ryswa ediji azap bilen jezalandyrylarsyňyz» (diýenlerinde, ol kapyrlaryň ýagdaýyny) bir görsediň!

Düşündiriş: Bu aýat Museýlemetul-Kezzap we Eswed Ansi ýaly käbir ýalançylaryň: «Bize-de wahyý gelýär» diýip, özlerini pygamber yglan edendikleri üçin inipdir.

94. Kasam bolsun! Sizi ilkibaşda (doglanyňyzda) ýaradyşymyz ýaly (ahyrete hem) Bize ýalňyz (başyňyza) gelersiňiz! Siz Biziň beren zatlarymyzy (dünýä malyny) arkalaryňyzyň yzynda goýup (gelersiňiz). Öz ýaradylyşyňyza (Alla) şärikler hasaplan şepagatçylaryňyzy siziň (ýanyňyzda) görmeýäris. Kasam bolsun! Siziň (olar bilen) araňyz üzülendir we (hudaý) hasaýplan zatlaryňyzyň (hemmesi) sizden ýitirim bolandyr.

إِنَّ ٱللَّهَ فَالِقُ ٱلْحَبِّ وَٱلنَّوَىٰ يُخْرِجُ ٱلْحَيَّ مِنَ ٱلْمَيِّتِ وَمُخْرِجُ ٱلْمَيِّتِ
مِنَ ٱلْحَيِّ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٩٥﴾ فَالِقُ ٱلْإِصْبَاحِ
وَجَعَلَ ٱلَّيْلَ سَكَنًا وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ حُسْبَانًا ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ
ٱلْعَزِيزِ ٱلْعَلِيمِ ﴿٩٦﴾ وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلنُّجُومَ لِتَهْتَدُوا۟ بِهَا
فِي ظُلُمَٰتِ ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ قَدْ فَصَّلْنَا ٱلْآيَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٩٧﴾ وَهُوَ
ٱلَّذِيٓ أَنشَأَكُم مِّن نَّفْسٍ وَٰحِدَةٍ فَمُسْتَقَرٌّ وَمُسْتَوْدَعٌ قَدْ فَصَّلْنَا
ٱلْآيَٰتِ لِقَوْمٍ يَفْقَهُونَ ﴿٩٨﴾ وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً
فَأَخْرَجْنَا بِهِۦ نَبَاتَ كُلِّ شَيْءٍ فَأَخْرَجْنَا مِنْهُ خَضِرًا نُّخْرِجُ
مِنْهُ حَبًّا مُّتَرَاكِبًا وَمِنَ ٱلنَّخْلِ مِن طَلْعِهَا قِنْوَانٌ دَانِيَةٌ وَجَنَّٰتٍ
مِّنْ أَعْنَابٍ وَٱلزَّيْتُونَ وَٱلرُّمَّانَ مُشْتَبِهًا وَغَيْرَ مُتَشَٰبِهٍ
ٱنظُرُوٓا۟ إِلَىٰ ثَمَرِهِۦٓ إِذَآ أَثْمَرَ وَيَنْعِهِۦٓ إِنَّ فِي ذَٰلِكُمْ لَآيَٰتٍ لِّقَوْمٍ
يُؤْمِنُونَ ﴿٩٩﴾ وَجَعَلُوا۟ لِلَّهِ شُرَكَآءَ ٱلْجِنَّ وَخَلَقَهُمْ وَخَرَقُوا۟
لَهُۥ بَنِينَ وَبَنَٰتٍۭ بِغَيْرِ عِلْمٍ سُبْحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يَصِفُونَ
﴿١٠٠﴾ بَدِيعُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُۥ وَلَدٌ وَلَمْ تَكُن
لَّهُۥ صَٰحِبَةٌ وَخَلَقَ كُلَّ شَيْءٍ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٠١﴾

95. Takyk, Alla dänäni (tohumy, agaç çykarmak üçin) şänikleri ýaryp (ösdürýändir). Ol ölüden dirini, diriden hem ölüni çykarýandyr. Ine, (Ol) hem Alladyr. Bes, siz (imandan) nädip öwrülip bilýärsiňiz?

96. (Ol) säheri (gije garaňkylygyndan) ýaryp çykarandyr. Ol gijäni dynç alyş, Güni we Aýy hem (wagtlaty bilmek üçin) hasap (ölçeg) etdi. Bu Gudraty güýçli we (ähli zady) bilýän Allanyň ýazgydydyr (nyzamydyr).

97. Ol (Alla) ýeriň we deňziň tümlüklerinde size ýol görkezmegi üçin ýyldyzlary ýaradandyr. Biz (Allanyň gudraty hakda pikir edip) bilmek isleýänler üçin (Allanyň birliginiň) delillerini giňişleýin beýan etdik.

98. Ol (Alla) sizi bir jandan (Adam atadan) ýaradandyr. Soň (siziň üçin ata bilini) gonalga, (ene göwresini) hem amanat goralýan ýer (etdik). Biz düşünmek isleýänler üçin (Allanyň birliginiň) delillerini giňişleýin beýan etdik.

99. Ol (Alla) asmandan suw (ygal) inderýändir. Bes, Biz ol (suw) bilen her dürli ösümlik çykardyk. Soň ol (ösümlikden) biri-biriniň üstüne çyrmaşan däneler ösdürip, (täze) gök (nahallary) çykardyk. Hurma (agajynyň) şahalaryndan (bolsa aşak) sarkyp duran salkymlary, üzüm (agaçlaryny), bir bölegi meňzeş, bir bölegi meňzeş bolmadyk zeýtun we nar (agaçlaryny) çykarýarys. Olar miwe berip, (bişen) wagty olaryň miwesine nazar aýlaň! Takyk, bularda iman getirenler üçin ybratlar bardyr.

100. Olar (kapyrlar) jynlary Alla şärik goşdular. (Aslynda), olary Ol (Alla) ýaradandyr. Olar nadanlyk bilen Oňa (Alla) ogullar we gyzlar (hem) ýöňkediler. Ol (Alla) olaryň aýdýan sypatlaryndan päkdir we örän beýikdir.

101. Ol (Alla) asmanlary we ýeri ýokdan bar edijidir. Eýsem, Özüniň ýanýoldaşy bolmasa, nädip Onuň perzendi bolsun?! Ol ähli zady ýaradandyr we Ol ähli zady bilýändir.

ذلكم الله ربكم لا إله إلا هو خالق كل شيء فاعبدوه
وهو على كل شيء وكيل ١٠٢ لا تدركه الأبصار وهو يدرك
الأبصار وهو اللطيف الخبير ١٠٣ قد جاءكم بصائر من
ربكم فمن أبصر فلنفسه ومن عمي فعليها وما أنا عليكم
بحفيظ ١٠٤ وكذلك نصرف الآيات وليقولوا درست
ولنبينه لقوم يعلمون ١٠٥ اتبع ما أوحي إليك من ربك لا إله
إلا هو وأعرض عن المشركين ١٠٦ ولو شاء الله ما أشركوا
وما جعلناك عليهم حفيظا وما أنت عليهم بوكيل
١٠٧ ولا تسبوا الذين يدعون من دون الله فيسبوا الله عدوا
بغير علم كذلك زينا لكل أمة عملهم ثم إلى ربهم
مرجعهم فينبئهم بما كانوا يعملون ١٠٨ وأقسموا
بالله جهد أيمانهم لئن جاءتهم آية ليؤمنن بها قل إنما
الآيات عند الله وما يشعركم أنها إذا جاءت لا يؤمنون
١٠٩ ونقلب أفئدتهم وأبصارهم كما لم يؤمنوا به
أول مرة ونذرهم في طغيانهم يعمهون ١١٠

ولو

102. Bu siziň Perwerdigäriňiz Alladyr! Ondan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Ol ähli zadyň Ýaradyjysydyr. Siz (diňe) Oňa ybadat ediň! Ol ähli zada wekildir (eýedir).

103. Gözler (bu dünýäde) Ony görüp bilmez. Emma Ol ähli gözleri görýändir. Ol (ähli zadyň) inçe syrlaryny (hem) bilýändir, (ähli zatdan) habardardyr.

104. Takyk, size Perwerdigäriňizden düşünjeler (hakykatlar) gelendir. Kim (hakykaty) görse, (bu) onuň öz bähbidinedir, kim kör bolsa (görmese), ol (hem) onuň öz zyýanynadyr. (Aýt): «Men siziň üstüňize gözegçi däldirin».

105. Ine, şeýdip Biz (ahyrynda) olaryň: «Sen (bu aýdýan zatlaryňy) gowy (edip bir ýerden) ders alypsyň (öwrenipsiň)» diýmekleri üçin we ony (Kurany) bilmek isleýänlere düşündirmek üçin Biz aýatlary şeýdip dürli-dürli beýan edýäris.

106. Sen Perwerdigäriň tarapyndan özüňe wahyý edilene tabyn bol! Ondan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Sen (Alla) şärik goşýanlardan ýüz öwür!

107. Eger Alla islesedi, olar (Alla) şärik goşmazdylar. Biz seni olaryň üstünde goragçy (gözegçi) edip goýmadyk. Sen olara (eden işlerine) wekil (jogapkär) hem dälsiň!

108. Siz olaryň Alladan başga ybadat edýän hudaýlaryna sögmäň (dil ýetirmäň)! Ýogsa olar hem nadanlyk edip, hetden aşyp, Alla sögerler (dil ýetirerler). Biz şeýdip, her ymmata öz eden işlerini ýagşy görkezdik. Soň olaryň gaýdyp barjak ýerleri özleriniň Perwerdigärine bolar. Ol hem olaryň eden işlerini özlerine (doly) habar berer.

109. Olar eger özlerine bir mugjyza gelse (görkezilse), oňa hökman ynanjakdyklary barada Allanyň (adyndan) çyndan kasam etdiler. (Eý, Muhammet!) Sen (olara): «Mugjyzalary diňe Allanyň ýanyndadyr (ygtyýaryndadyr)!» diýip aýt. Olara (islän) mugjyzalary gelse, olaryň ýene-de iman getirmejekdiklerini siz bilmeýärsiňizmi eýsem?!

110. Ilkibaşda oňa (mugjyza) ynanmaýyşlary ýaly, biz olaryň ýüreklerini (hakykaty duýmaz ýaly) we gözlerini (hem hakykaty görmez ýaly) öwreris. Biz olary aljyraňňy edip, azgynlyklarynyň içinde (özbaşlaryna) goýarys.



وَلَوْ أَنَّنَا نَزَّلْنَا إِلَيْهِمُ الْمَلَٰٓئِكَةَ وَكَلَّمَهُمُ الْمَوْتَىٰ وَحَشَرْنَا
عَلَيْهِمْ كُلَّ شَيْءٍ قُبُلًا مَا كَانُوا لِيُؤْمِنُوٓا إِلَّآ أَنْ يَشَآءَ اللَّهُ
وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ يَجْهَلُونَ ﴿١١١﴾ وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا
لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوًّا شَيَٰطِينَ الْإِنْسِ وَالْجِنِّ يُوحِي بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ
زُخْرُفَ الْقَوْلِ غُرُورًا وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ مَا فَعَلُوهُ فَذَرْهُمْ
وَمَا يَفْتَرُونَ ﴿١١٢﴾ وَلِتَصْغَىٰٓ إِلَيْهِ أَفْـِٔدَةُ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ
بِالْآخِرَةِ وَلِيَرْضَوْهُ وَلِيَقْتَرِفُوا مَا هُمْ مُقْتَرِفُونَ ﴿١١٣﴾ أَفَغَيْرَ اللَّهِ
أَبْتَغِي حَكَمًا وَهُوَ الَّذِيٓ أَنْزَلَ إِلَيْكُمُ الْكِتَٰبَ
مُفَصَّلًا وَالَّذِينَ آتَيْنَٰهُمُ الْكِتَٰبَ يَعْلَمُونَ أَنَّهُ مُنَزَّلٌ
مِنْ رَبِّكَ بِالْحَقِّ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُمْتَرِينَ ﴿١١٤﴾ وَتَمَّتْ كَلِمَتُ
رَبِّكَ صِدْقًا وَعَدْلًا لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِهِ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿١١٥﴾
وَإِنْ تُطِعْ أَكْثَرَ مَنْ فِي الْأَرْضِ يُضِلُّوكَ عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ
إِنْ يَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَخْرُصُونَ ﴿١١٦﴾ إِنَّ رَبَّكَ
هُوَ أَعْلَمُ مَنْ يَضِلُّ عَنْ سَبِيلِهِ وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ ﴿١١٧﴾ فَكُلُوا
مِمَّا ذُكِرَ اسْمُ اللَّهِ عَلَيْهِ إِنْ كُنْتُمْ بِآيَٰتِهِ مُؤْمِنِينَ ﴿١١٨﴾

111. Eger Biz olara (isleýişleri ýaly) perişdeleri (pygamber edip) indersedik, ölüler hem (direlip) olar bilen gepleşsedi we hemme zady aç-açan öňlerinde jemlesedik, şonda-da Allanyň isläninden başgalary (bir bahana tapyp) iman getirmezdiler. Ýöne olaryň köpüsi (iman getirmegiň Allanyň ygtyýaryna baglydygyna) düşünmeýärler.

112. Ine, şeýdip, Biz her bir pygambere ynsan we jyn şeýtanlaryny duşman etdik. Olar aldamak üçin biri-birlerine bezelen (ýalan) sözleri ýetirýärler. Eger Perwerdigäriň islesedi, muny hem edip bilmezdiler. Sen olary öz toslan ýalanlary bilen ýalňyz goý!

113. (Olar) ahyrete ynanmaýanlaryň ýürekleri oňa (bezelen ýalan sözlere) meýil edip, ondan lezzet almaklary üçin hem-de gazanýan zatlaryny (günälerini) gazanmaga (işlemäge) dowam etmekleri üçin (bezelen ýalan sözleri aýdýarlar)!

114. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Men Alladan başga emin gözlärinmi? Size kitaby giňişleýin (beýan) edip inderen Oldur». Takyk, özlerine (öň) kitap berenlerimiz (ähli-kitabyň alymlary) hem onuň (Kuranyň) seniň Perwerdigäriň tarapyndan inderilendigini bilýändirler. Bes, sen (Kuranyň hakdygyna) şübhe edijilerden bolma!

115. Seniň Perwerdigäriň sözi dogrulyk we adalat taýdan kämildir. Onuň sözlerini üýtgedip biljek (hiç kim) ýokdur. Ol (ähli zady) eşidýändir, bilýändir.

116. Eger sen ýerdäkileriň köpüsine tabyn bolsaň, olar seni Allanyň ýolundan azaşdyrarlar. Olar gümandan başga zada uýmazlar. Olar diňe ýalan sözlärler.

117. Takyk, seniň Ol Perwerdigäriň Öz ýolundan azaşany örän gowy bilýändir. Ol dogry ýoldakylary hem örän gowy bilýändir.

118. Eger siz Onuň (Allanyň) aýatlaryna ynanýan bolsaňyz, (damagy çalnanda) Allanyň ady aýdylan (mallaryň etinden) iýiň!

وَمَا لَكُمْ أَلَّا تَأْكُلُوا مِمَّا ذُكِرَ اسْمُ اللَّهِ عَلَيْهِ وَقَدْ فَصَّلَ لَكُم
مَا حَرَّمَ عَلَيْكُمْ إِلَّا مَا اضْطُرِرْتُمْ إِلَيْهِ وَإِنَّ كَثِيرًا لَيُضِلُّونَ
بِأَهْوَائِهِم بِغَيْرِ عِلْمٍ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِالْمُعْتَدِينَ ١١٩ وَذَرُوا
ظَاهِرَ الْإِثْمِ وَبَاطِنَهُ إِنَّ الَّذِينَ يَكْسِبُونَ الْإِثْمَ سَيُجْزَوْنَ
بِمَا كَانُوا يَقْتَرِفُونَ ١٢٠ وَلَا تَأْكُلُوا مِمَّا لَمْ يُذْكَرِ اسْمُ
اللَّهِ عَلَيْهِ وَإِنَّهُ لَفِسْقٌ وَإِنَّ الشَّيَاطِينَ لَيُوحُونَ إِلَىٰ أَوْلِيَائِهِمْ
لِيُجَادِلُوكُمْ وَإِنْ أَطَعْتُمُوهُمْ إِنَّكُمْ لَمُشْرِكُونَ ١٢١
أَوَمَن كَانَ مَيْتًا فَأَحْيَيْنَاهُ وَجَعَلْنَا لَهُ نُورًا يَمْشِي بِهِ
فِي النَّاسِ كَمَن مَّثَلُهُ فِي الظُّلُمَاتِ لَيْسَ بِخَارِجٍ مِّنْهَا
كَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِلْكَافِرِينَ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ١٢٢
وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا فِي كُلِّ قَرْيَةٍ أَكَابِرَ مُجْرِمِيهَا لِيَمْكُرُوا
فِيهَا وَمَا يَمْكُرُونَ إِلَّا بِأَنفُسِهِمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ١٢٣ وَإِذَا
جَاءَتْهُمْ آيَةٌ قَالُوا لَن نُّؤْمِنَ حَتَّىٰ نُؤْتَىٰ مِثْلَ مَا أُوتِيَ رُسُلُ اللَّهِ
اللَّهُ أَعْلَمُ حَيْثُ يَجْعَلُ رِسَالَتَهُ سَيُصِيبُ الَّذِينَ أَجْرَمُوا
صَغَارٌ عِندَ اللَّهِ وَعَذَابٌ شَدِيدٌ بِمَا كَانُوا يَمْكُرُونَ ١٢٤

فَمَن

119. (Eýsem) siz näme üçin (damagy çalnanda) Allanyň ady aýdylan (mallaryň etlerinden) iýmeýärsiňiz? Ol (Alla) size çykgynsyz ýagdaýda galan wagtyňyzda (bialaç iýmäge mejbur bolan zatlaryňyzdan) başga size haram eden zatlaryny äşgär beýan edipdi. Takyk, (kapyrlaryň) köpüsi öz (nebisleriniň) isleglerine uýup, nadandyklary sebäpli, (halky) azaşdyrýarlar. Takyk, seniň Ol Perwerdigäriň hetden aşanlary örän gowy bilýändir.

120. Siz günäniň äşgärini-de, gizlinini-de taşlaň! Çünki günä gazananlar, gazanan ol zatlary (günäleri) sebäpli, hökman jeza çekerler.

121. (Damagy çalnanda) Allanyň ady aýdylmadyk (malyň) etinden iýmäň! Çünki bu (malyň etini iýmek) pasyklykdyr (Allanyň ýolundan çykmakdyr). Takyk, şeýtanlar siziň bilen söweşmekleri üçin öz ýoldaşlaryna (al-hile bilen ters zatlary) öwredýärler. Eger olara boýun bolsaňyz, takyk, siz hem (Alla) şärik goşanlardan bolarsyňyz.

122. Öli wagty direldip, ynsanlaryň arasynda gezmekleri üçin bir nur (iman) beren kişimiz, (heý-de) tümlüklerde galyp, ondan çykyp bilmeýän kişi ýaly bolarmy? Ine, şeýdip, kapyrlara edýän işleri ajaýyp edilip (görkezildi).

123. Şeýdip, Biz ähli ýerlerde, hilegärlik ederleri ýaly, özleriniň uly günäkärlerini baştutan belledik. Emma olar diňe özlerine hile edýärler (aldaýarlar) we muny özleri hem aňmaýarlar.

124. (Kapyrlar) özlerine bir aýat gelip ýetende: «Allanyň ilçilerine berlen (pygamberligiň) meňzeşi bize-de berilýänçä, saňa hiç haçan iman getirmeris» diýdiler. Alla pygamberligi (kime) nädip berjekdigini Özi örän gowy bilýändir. Edýän hileleri sebäpli, günä iş edýänlere Allanyň ýanynda (kyýamat güni) ýowuz azap gelip deger.

فَمَنْ يُرِدِ اللّٰهُ اَنْ يَهْدِيَهُ يَشْرَحْ صَدْرَهُ لِلْاِسْلَامِۚ وَمَنْ يُرِدْ اَنْ
يُضِلَّهُ يَجْعَلْ صَدْرَهُ ضَيِّقًا حَرَجًا كَاَنَّمَا يَصَّعَّدُ فِي السَّمَٓاءِۜ
كَذٰلِكَ يَجْعَلُ اللّٰهُ الرِّجْسَ عَلَى الَّذ۪ينَ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٢٥﴾
وَهٰذَا صِرَاطُ رَبِّكَ مُسْتَق۪يمًاۜ قَدْ فَصَّلْنَا الْاٰيَاتِ لِقَوْمٍ
يَذَّكَّرُونَ ﴿١٢٦﴾ لَهُمْ دَارُ السَّلَامِ عِنْدَ رَبِّهِمْ وَهُوَ وَلِيُّهُمْ
بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٢٧﴾ وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ جَم۪يعًاۚ يَا مَعْشَرَ الْجِنِّ قَدِ
اسْتَكْثَرْتُمْ مِنَ الْاِنْسِۚ وَقَالَ اَوْلِيَٓاؤُ۬هُمْ مِنَ الْاِنْسِ رَبَّنَا اسْتَمْتَعَ
بَعْضُنَا بِبَعْضٍ وَبَلَغْنَٓا اَجَلَنَا الَّذ۪ٓي اَجَّلْتَ لَنَاۜ قَالَ النَّارُ
مَثْوٰيكُمْ خَالِد۪ينَ ف۪يهَٓا اِلَّا مَا شَٓاءَ اللّٰهُۜ اِنَّ رَبَّكَ حَك۪يمٌ عَل۪يمٌ
﴿١٢٨﴾ وَكَذٰلِكَ نُوَلّ۪ي بَعْضَ الظَّالِم۪ينَ بَعْضًا بِمَا كَانُوا
يَكْسِبُونَ ﴿١٢٩﴾ يَا مَعْشَرَ الْجِنِّ وَالْاِنْسِ اَلَمْ يَأْتِكُمْ رُسُلٌ مِنْكُمْ
يَقُصُّونَ عَلَيْكُمْ اٰيَات۪ي وَيُنْذِرُونَكُمْ لِقَٓاءَ يَوْمِكُمْ هٰذَاۜ
قَالُوا شَهِدْنَا عَلٰٓى اَنْفُسِنَا وَغَرَّتْهُمُ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا وَشَهِدُوا
عَلٰٓى اَنْفُسِهِمْ اَنَّهُمْ كَانُوا كَافِر۪ينَ ﴿١٣٠﴾ ذٰلِكَ اَنْ لَمْ
يَكُنْ رَبُّكَ مُهْلِكَ الْقُرٰى بِظُلْمٍ وَاَهْلُهَا غَافِلُونَ ﴿١٣١﴾

125. Alla kimi dogry ýola gönükdirmek islese, onuň gursagyny (kalbyny) yslama açar. Kimi azaşdyrmak islese hem, onuň kynlyk bilen asmana çykmaga synanyşýan (kişiniň) ýagdaýy ýaly, gursagyny (kalbyny) daraldar. Ine, şeýdip, Alla iman getirmeýänlere murdarlyk (ryswalyk) berer.

126. Bu (yslam ýoly) Perwerdigäriň dogry ýoludyr. Biz pikirlenip (öwüt alýan) kişiler üçin aýatlarymyzy doly beýan etdik.

127. Özleriniň Perwerdigäriniň ýanyndaky salamatlyk ýurdy (jennet) olaryňkydyr. Eden (haýyrly) işleri sebäpli, Ol (Alla) olaryň dostudyr (hemaýatkäridir).

128. (Alla) olaryň (ynsanlaryň we jynlaryň) hemmesini (huzurynda) jemlejek gününde (olara): «Eý, jyn kowumy! Ynsanlaryň köpüsini (özüňize tabyn) edindiňiz!» (diýer). Olaryň (jynlaryň) ynsanlardan (bolan) dostlary hem: «Eý, Perwerdigärimiz! Biz, käbirimiz olaryň käbirinden peýdalandyk we bize berlen wagtyň soňuna gelip ýetdik» diýerler. (Onda Alla): «Allanyň islän wagty geçýänçä, siziň içinde ebedi galjak ýeriňiz dowzahdyr» diýer. Takyk, seniň Perwerdigäriň hikmet eýesidir, (ähli zady) bilýändir.

129. Ine, şeýdip, Biz gazanýan zatlary (günäleri) sebäpli, zalymlary biri-birlerine musallat ederis.

130. Eý, jyn we ynsan kowumy! Araňyzdan size Meniň aýatlarymy düşündirýän we bu güne gowuşjakdygyňyzy (düşjekdigiňizi) duýduran pygamberler gelmedimi? Olar: «Biz (gelen pygamberleri inkär edip) özümize garşy (özümiz) şaýatlyk etdik» diýerler. (Hawa), dünýä ýaşaýşy olary aldapdy we olar özleriniň kapyr bolandyklaryna özlerine garşy özleri şaýatlyk etdiler.

131. Bu (görnüşde pygamberleriň iberilmegi) seniň Perwerdigäriň halky gapyl (ylahy emirden bihabar) bolan şäherleri (ülkeleri) nähak ýere heläk etmezligi (üçindir).

Düşündiriş: Allatagala ynsanlara pygamber ibermezden, eden ýalňyşlary üçin olardan hasap soramaz, inkär etmekleri we günä işlemekleri sebäpli, olary jezalandyrmaz. Emma ynsanlar iberilen pygamberleriň emirlerine gulak asman, öz isleglerine görä hereket etseler, ahyretde azaba duçar bolarlar.

ولكل درجات مما عملوا وما ربك بغافل
عما يعملون ﴿١٣٢﴾ وربك الغني ذو الرحمة إن يشأ
يذهبكم ويستخلف من بعدكم ما يشاء
كما أنشأكم من ذرية قوم آخرين ﴿١٣٣﴾ إن ما توعدون
لآت وما أنتم بمعجزين ﴿١٣٤﴾ قل يا قوم اعملوا
على مكانتكم إني عامل فسوف تعلمون
من تكون له عاقبة الدار إنه لا يفلح الظالمون
﴿١٣٥﴾ وجعلوا لله مما ذرأ من الحرث والأنعام
نصيبا فقالوا هذا لله بزعمهم وهذا لشركائنا
فما كان لشركائهم فلا يصل إلى الله
وما كان لله فهو يصل إلى شركائهم ساء
ما يحكمون ﴿١٣٦﴾ وكذلك زين لكثير
من المشركين قتل أولادهم شركاؤهم
ليردوهم وليلبسوا عليهم دينهم ولو شاء
الله ما فعلوه فذرهم وما يفترون ﴿١٣٧﴾

وقالوا

132. Her kim eden işine görä (dürli) derejeleri gazanar. Seniň Perwerdigäriň olaryň edýän işlerinden gapyl däldir.

133. Seniň Perwerdigäriň Baýdyr (hiç zada mätäç däldir), rahmet eýesidir. Ol islese sizi ýok eder we sizi başga bir kowumyň zürýadyndan (neslinden) ýaradyşy ýaly, sizden soň ýeriňize islänini getirer.

134. Takyk, size wada berlen zat hökman geler, siz (Allanyň etjek işleriniň) öňüni alyp bilmersiňiz.

135. Sen aýt: «Eý, kowumym! Siz näme başarýan bolsaňyz ediň (aýamaň). Men (hem etjegimi) ederin! (Allanyň görkezen hak ýolunda ýörärin). Siz dünýäniň (ajaýyp) soňunyň (netijesiniň) kimiňki boljakdygyny tiz (wagtda) bilersiňiz (göz ýetirersiňiz). Takyk, zalymlar (hiç haçan) halas bolmazlar.

136. Olar (butparazlar) Allanyň ýaradan ekinlerinden we mallaryndan (özleriçe) Oňa (Alla) bir paý kesgitlediler we özleriniň (toslama) düşünjelerine eýerip: «Bu Allanyňky, bu hem (hudaýlykda) şäriklerimiziňkidir (butlaryňkydyr)» diýdiler. Bes, olaryň şäriklerine (butlaryna) degişli bolan (paý) Alla (üçin niýetlenilen ýerlere sarp edilmek üçin) ýetmeýärdi (ulanylmaýardy). (Emma) Alla üçin (kesgitlenilen) paý şäriklerine (butlaryna) ýetýärdi (olar üçin ulanylýardy). Olaryň berýän hökümleri nähili erbetdir!

Düşündiriş: Butparazlar Alla we özleriniň butlary üçin ekin ekýärdiler. Alla üçin ekenleri ýetişip, hudaýlarynyň adyna ekenleri bitmese, Alla üçin ekenleriniň bir bölegini hudaýlaryna degişli paýa goşup: «Alla hiç zada mätäç bolmadyk hudaýdyr. Bular bolsa mätäçdirler» diýerdiler. Tersine, ýagny butlaryna degişli ekin ýetişip, Alla üçin ekilen ekin bitmese welin, Allanyň paýyna hiç zat goşman: «Alla hiç zada mätäç däldir» diýerdiler.

137. Ine, şeýdip, ol şärikleri (butlary) şärik goşanlaryň köpüsine özleriniň (gyz) perzentlerini öldürmegi gowy (iş) edip görkezdi. (Bu olaryň perzentlerini) heläk etmekleri hem-de (Ybraýym pygamberden gelýän hak) dinlerini bulaşdyryp (bozmaklary) üçin (şeýle görkezildi). Eger Alla islesedi, olar muny edip bilmezdiler. Bes, sen olary toslan ýalanlary bilen ýalňyz goý!

وَقَالُوا هَٰذِهِۦٓ أَنْعَٰمٌ وَحَرْثٌ حِجْرٌ لَّا يَطْعَمُهَآ إِلَّا مَن نَّشَآءُ
بِزَعْمِهِمْ وَأَنْعَٰمٌ حُرِّمَتْ ظُهُورُهَا وَأَنْعَٰمٌ لَّا يَذْكُرُونَ
ٱسْمَ ٱللَّهِ عَلَيْهَا ٱفْتِرَآءً عَلَيْهِ سَيَجْزِيهِم بِمَا كَانُوا۟
يَفْتَرُونَ ١٣٨ وَقَالُوا۟ مَا فِى بُطُونِ هَٰذِهِ ٱلْأَنْعَٰمِ خَالِصَةٌ
لِّذُكُورِنَا وَمُحَرَّمٌ عَلَىٰٓ أَزْوَٰجِنَا وَإِن يَكُن مَّيْتَةً فَهُمْ
فِيهِ شُرَكَآءُ سَيَجْزِيهِمْ وَصْفَهُمْ إِنَّهُۥ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ١٣٩
قَدْ خَسِرَ ٱلَّذِينَ قَتَلُوٓا۟ أَوْلَٰدَهُمْ سَفَهًۢا بِغَيْرِ عِلْمٍ
وَحَرَّمُوا۟ مَا رَزَقَهُمُ ٱللَّهُ ٱفْتِرَآءً عَلَى ٱللَّهِ قَدْ ضَلُّوا۟ وَمَا
كَانُوا۟ مُهْتَدِينَ ١٤٠ وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَنشَأَ جَنَّٰتٍ
مَّعْرُوشَٰتٍ وَغَيْرَ مَعْرُوشَٰتٍ وَٱلنَّخْلَ وَٱلزَّرْعَ مُخْتَلِفًا
أُكُلُهُۥ وَٱلزَّيْتُونَ وَٱلرُّمَّانَ مُتَشَٰبِهًا وَغَيْرَ مُتَشَٰبِهٍ
كُلُوا۟ مِن ثَمَرِهِۦٓ إِذَآ أَثْمَرَ وَءَاتُوا۟ حَقَّهُۥ يَوْمَ حَصَادِهِۦ وَلَا
تُسْرِفُوٓا۟ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلْمُسْرِفِينَ ١٤١ وَمِنَ ٱلْأَنْعَٰمِ حَمُولَةً
وَفَرْشًا كُلُوا۟ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ وَلَا تَتَّبِعُوا۟
خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ١٤٢



138. Olar (şol) batyl düşünjeleri bilen: «Bu (butlara niýetlenilen) mallar bilen ekinler gadagandyr. Olary biziň islänimizden başgasy iýip bilmez. Bular (üstüne) münmek haram bolan mallardyr» diýdiler. Käbir mallar barada hem («Muny Alla emir edýär» diýip), Oňa töhmet atyp, (mallaryň damaklaryny çalanlarynda) Allanyň adyny aýtmaýarlar. Olaryň bu töhmetleri sebäpli, Alla tiz wagtda olaryň jezalaryny berer.

139. Olar (ýene-de): «Bu (käbir) mallaryň göwresindäki (çagalary) diňe erkeklerimiz üçin (halaldyr), maşgalalarymyza bolsa haramdyr. Eger çaga öli (dogulsa), olar (erkekler we aýallar) munda (deň derejede) şärikdirler» diýdiler. Ol (Alla) olaryň bu (halal, haram diýip) ýalňyş hökümleriniň jezasyny berer. Takyk, Ol hikmet eýesidir, ähli zady bilýändir.

140. Nadanlyk we düşünjesizlik zerarly (akmaklyk bilen) çagalaryny öldürenler we Allanyň özlerine nesip eden rysgalyny Alla töhmet atyp, haram hasaplanlar, takyk, (doly) zyýana uçradylar. Olar azaşdylar, dogry ýoly-da tapmadylar!

141. Dalbarly-dalbarsyz (üzüm) baglyklaryny, miweleri dürli-dürli bolan hurmalary we beýleki ekinleri, (reňki we tagamy) biri-birlerine meňzeş we meňzeş bolmadyk zeýtunlary we narlary (ýaradyp) ýetişdiren Oldur. Olar miwe beren wagty miwelerinden iýiň! Hasyl ýygnalan wagty (hüşürini) beriň, emma isrip etmäň! Takyk, Ol isrip edenleri halamaz.

142. Mallaryň hem (käbiri) ýük daşaýan, (käbiriniň ýüňünden we çöpürinden geýim tikilip), düşek (dokalýan) edip (ýaratdy). Allanyň size beren rysgalyndan iýiň, ýöne şeýtanyň ädimleriniň (yzyna) düşmäň! Takyk, ol siziň äşgär duşmanyňyzdyr.

ثَمَانِيَةَ أَزْوَاجٍ مِنَ الضَّأْنِ اثْنَيْنِ وَمِنَ الْمَعْزِ اثْنَيْنِ
قُلْ آلذَّكَرَيْنِ حَرَّمَ أَمِ الْأُنْثَيَيْنِ أَمَّا اشْتَمَلَتْ عَلَيْهِ
أَرْحَامُ الْأُنْثَيَيْنِ نَبِّئُونِي بِعِلْمٍ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٤٣﴾
وَمِنَ الْإِبِلِ اثْنَيْنِ وَمِنَ الْبَقَرِ اثْنَيْنِ قُلْ آلذَّكَرَيْنِ حَرَّمَ
أَمِ الْأُنْثَيَيْنِ أَمَّا اشْتَمَلَتْ عَلَيْهِ أَرْحَامُ الْأُنْثَيَيْنِ أَمْ كُنْتُمْ
شُهَدَاءَ إِذْ وَصَّاكُمُ اللَّهُ بِهَٰذَا فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى
اللَّهِ كَذِبًا لِيُضِلَّ النَّاسَ بِغَيْرِ عِلْمٍ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي
الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿١٤٤﴾ قُلْ لَا أَجِدُ فِي مَا أُوحِيَ إِلَيَّ مُحَرَّمًا
عَلَىٰ طَاعِمٍ يَطْعَمُهُ إِلَّا أَنْ يَكُونَ مَيْتَةً أَوْ دَمًا مَسْفُوحًا
أَوْ لَحْمَ خِنْزِيرٍ فَإِنَّهُ رِجْسٌ أَوْ فِسْقًا أُهِلَّ لِغَيْرِ اللَّهِ بِهِ
فَمَنِ اضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَإِنَّ رَبَّكَ غَفُورٌ
رَحِيمٌ ﴿١٤٥﴾ وَعَلَى الَّذِينَ هَادُوا حَرَّمْنَا كُلَّ ذِي ظُفُرٍ
وَمِنَ الْبَقَرِ وَالْغَنَمِ حَرَّمْنَا عَلَيْهِمْ شُحُومَهُمَا
إِلَّا مَا حَمَلَتْ ظُهُورُهُمَا أَوِ الْحَوَايَا أَوْ مَا اخْتَلَطَ
بِعَظْمٍ ذَٰلِكَ جَزَيْنَاهُمْ بِبَغْيِهِمْ وَإِنَّا لَصَادِقُونَ ﴿١٤٦﴾

فَإِنْ

143. (Alla) goýundan iki, geçiden iki (edip) sekiz jübüt (mal ýaratdy). Sen (olara) aýt: «(Alla) iki erkegini haram etdimi ýa-da iki urkaçysyny? Ýa-da iki urkaçy malyň göwresindäkileri haram etdimi? Eger dogruçyl bolsaňyz, bilime (we tejribä) daýanyp habar beriň!».

Düşündiriş: Yslamdan öňki nadanlyk döwrüniň araplary käte erkek, käte urkaçy haýwanlary, käte bularyň köşeklerini, gölelerini, guzularyny haram hasaplar ekenler. Kurany Kerimiň aýatlarynda sanalyp geçilen sekiz baş malyň halaldygyny bildirip, olaryň bu hereketleriniň ýalňyşdygy görkezilýär. Bu ýerde aýdylmak islenilýän zat şudur: hiç kim, öz düşünjesine görä, haýsydyr bir zady haram ýa-da halal edip bilmez. Bu hukuk diňe Alla degişlidir.

144. (Alla) düýeden iki, sygyrdan (hem) iki jübüt (ýaratdy). Sen (olara) aýt: «(Alla) iki erkegini haram etdimi ýa-da iki urkaçysyny? Ýa-da iki urkaçy malyň göwresindäkileri haram etdimi? Ýa-da Alla size bu zatlary gadagan edýärkä, siz şaýady bolduňyzmy?! (Eýsem) nadanlyk edip, ynsanlary azaşdyrmak üçin toslan ýalanyny Allanyň adyndan aýdýandan has zalym kim bolup biler? Takyk, Alla ol zalym kowumy dogry ýola gönükdirmez».

145. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Maňa wahyý edilenleriň arasynda (Kuranda) bir kişiniň iýýän zatlarynyň arasynda läş, damak gan, nejisdigine hiç şübhe bolmadyk doňuz eti ýa-da Alladan başgasynyň adyna damagy çalnan maldan başga haram edilen zat tapmaýaryn. Emma kim çäresiz galsa, özgäniň hakyna el gatmazdan hem-de zerurlyk çägini geçmezden bulardan iýip biler». Takyk, seniň Perwerdigäriň Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr».

146. Biz ýahudylara (goýundan, geçiden, sygyrdan başga) ähli toýnakly mallary (iýmegi) haram etdik. Sygryň we goýnuň guýruklaryndaky (ýaglaryny we içýäglaryny haram etdik. Ýöne) içegelerde bolan ýa-da süňklere ýapyşan içýaglary (haram etmedik). Hetden aşandyklary üçin olary şeýdip jezalandyrdyk. Takyk, Biz dogruçyldyrys.

147. Eger olar seni ýalançy hasaplasalar, (olara): «Siziň Perwerdigäriňiziň merhemeti giňdir, onuň azaby günäkär topardan gaýtarylmaz» diýip aýt.

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل رَّبُّكُمْ ذُو رَحْمَةٍ وَاسِعَةٍ وَلَا يُرَدُّ
بَأْسُهُۥ عَنِ ٱلْقَوْمِ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿١٤٧﴾ سَيَقُولُ ٱلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟
لَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَآ أَشْرَكْنَا وَلَآ ءَابَآؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا مِن شَىْءٍ
كَذَٰلِكَ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ حَتَّىٰ ذَاقُوا۟ بَأْسَنَا قُلْ
هَلْ عِندَكُم مِّنْ عِلْمٍ فَتُخْرِجُوهُ لَنَآ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ
وَإِنْ أَنتُمْ إِلَّا تَخْرُصُونَ ﴿١٤٨﴾ قُلْ فَلِلَّهِ ٱلْحُجَّةُ ٱلْبَٰلِغَةُ فَلَوْ شَآءَ
لَهَدَىٰكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿١٤٩﴾ قُلْ هَلُمَّ شُهَدَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ
يَشْهَدُونَ أَنَّ ٱللَّهَ حَرَّمَ هَٰذَا فَإِن شَهِدُوا۟ فَلَا تَشْهَدْ
مَعَهُمْ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَٱلَّذِينَ
لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ وَهُم بِرَبِّهِمْ يَعْدِلُونَ ﴿١٥٠﴾ قُلْ
تَعَالَوْا۟ أَتْلُ مَا حَرَّمَ رَبُّكُمْ عَلَيْكُمْ أَلَّا تُشْرِكُوا۟
بِهِۦ شَيْـًٔا وَبِٱلْوَٰلِدَيْنِ إِحْسَٰنًا وَلَا تَقْتُلُوٓا۟ أَوْلَٰدَكُم
مِّنْ إِمْلَٰقٍ نَّحْنُ نَرْزُقُكُمْ وَإِيَّاهُمْ وَلَا تَقْرَبُوا۟ ٱلْفَوَٰحِشَ
مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَمَا بَطَنَ وَلَا تَقْتُلُوا۟ ٱلنَّفْسَ ٱلَّتِى حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا
بِٱلْحَقِّ ذَٰلِكُمْ وَصَّىٰكُم بِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿١٥١﴾

148. (Alla) şärik goşanlar: «Eger Alla islesedi, bizem, ata-babalarymyzam (Alla) şärik goşmazdyk. Hiç bir zady hem (öz-özümizden) haram etmezdik» diýerler. Olardan öňküler hem, tä Biziň azabymyzy dadýançalar, (pygamberlerini) ýalançy hasaplapdylar. Aýt: «Siziň ýanyňyzda (eliňizde) Bize (orta) goýup biljek anyk maglumatyňyz (belli bir deliliňiz) barmy? Siz diňe (ýalňyş) çaklama uýýarsyňyz hem-de diňe ýalan sözleýärsiňiz».

149. Aýt: «Iň anyk delil Allanyňkydyr. Eger Ol islesedi, elbetde, siziň hemmäňizi dogry ýola gönükdirerdi».

150. Aýt: «Hany, «Takyk, Alla şuny (ýokarda agzalan sekiz baş haýwany) haram etdi» diýip tassyklaýan şaýatlary getiriň!». Eger olar (ýalan ýere) şaýatlyk etseler, sen olar bilen bilelikde şaýatlyk etme! Biziň aýatlarymyzy ýalan hasaplanlaryň, ahyrete ynanmaýanlaryň hem-de (butlaryny) özleriniň Perwerdigärine deň tutanlaryň isleglerine uýma!

151. Aýt: «Geliň, men size Perwerdigäriňiziň nämeleri haram edendigini okap bereýin: Oňa hiç zady şärik goşmaň, ene-ata ýagşylyk ediň, mätäçlik duýgusy (gorkusy) bilen çagalaryňyzy öldürmäň. Çünki siziň hem, olaryň hem rysgalyny beren Bizdiris! Erbetlikleriň äşgärine-de, gizlinine-de golaýlaşmaň! Allanyň haram eden janyna haksyz ýere kast etmäň! Ine, akyl ýetirersiňiz diýip, Alla size şulary emir edýär».

ولا تقربوا مال اليتيم إلا بالتي هي أحسن حتى يبلغ أشده
وأوفوا الكيل والميزان بالقسط لا نكلف نفسا إلا وسعها
وإذا قلتم فاعدلوا ولو كان ذا قربى وبعهد الله أوفوا ذلكم
وصاكم به لعلكم تذكرون ﴿١٥٢﴾ وأن هذا صراطي
مستقيما فاتبعوه ولا تتبعوا السبل فتفرق بكم عن سبيله
ذلكم وصاكم به لعلكم تتقون ﴿١٥٣﴾ ثم آتينا موسى
الكتاب تماما على الذي أحسن وتفصيلا لكل شيء
وهدى ورحمة لعلهم بلقاء ربهم يؤمنون ﴿١٥٤﴾ وهذا
كتاب أنزلناه مبارك فاتبعوه واتقوا لعلكم
ترحمون ﴿١٥٥﴾ أن تقولوا إنما أنزل الكتاب على طائفتين
من قبلنا وإن كنا عن دراستهم لغافلين ﴿١٥٦﴾ أو تقولوا
لو أنا أنزل علينا الكتاب لكنا أهدى منهم
فقد جاءكم بينة من ربكم وهدى ورحمة فمن أظلم
ممن كذب بآيات الله وصدف عنها سنجزي الذين يصدفون
عن آياتنا سوء العذاب بما كانوا يصدفون ﴿١٥٧﴾

هل

152. Kämillik ýaşyna ýetýänçä ýetimiň emlägini iň gowy şekilde goraň! Ölçegi, çekimi doly we dürs çekiň! Biz hiç kime güýjüniň ýetýäninden artygyny ýüklemeýäris. (Bir söz) sözläniňizde, ol garyndaşyňyzam bolsa, diňe dogry sözleri (adalaty) sözläň! Alla beren ähti-peýmanyňyza wepaly boluň! Alla bulary siziň pikirlenmegiňiz üçin emir etdi.

153. Takyk, bu (yslam) Meniň dogry ýolumdyr. Bes, siz (diňe) oňa uýuň, başga (ters) ýollara uýmaň, (ters ýollar) sizi (Allanyň ýolundan) daş düşürer. Alla bulary siziň erbetliklerden saklanmagyňyz üçin emir etdi

154. Soň Biz ýagşy (amal) edenlere (nygmatymyzy) doly bermek, (dini taýdan) hemme zady giňişleýin beýan etmek hem-de dogry ýola gönükdrimek we rahmet edip, olaryň özleriniň Perwerdigärine gowuşjakdyklaryna ynanmaklary üçin Musa ol kitaby (Töwraty) berdik.

155. Ine, bu kitap (Kuran) Biziň inderen mukaddes kitabymyzdyr. Bes, siz oňa tabyn boluň! Merhemet edilmegiňiz üçin (Kurana) garşy gitmekden çekiniň!

156. (Biz ol kitaby) siziň: «Bizden öň kitap diňe iki ymmata (ýahudylara we nasranylara) inderildi. Biz bolsa olaryň (bu kitaplary) okaýandyklaryndan bihabardyk» diýmezligiňiz üçin (inderdik).

157. Ýa-da: «Eger bize-de kitap inderilsedi, biz olardan has dogry ýolda bolardyk» diýmezligiňiz üçin (Kurany size inderdik). Bes, ine, size hem Perwerdigäriňizden äşgär delil, dogry ýol we rahmet gelendir. Allanyň aýatlaryny ýalan hasaplap, ynsanlaryň oňa ýönelmegine päsgel berýänden has zalym kim bolup biler? Biziň aýatlarymyzdan ýüz öwrenleri, bu ýüz öwrendikleri sebäpli, Biz olary örän elhenç azap bilen jezalandyrarys.

هل ينظرون إلا أن تأتيهم الملائكة أو يأتي ربك أو يأتي بعض
آيات ربك يوم يأتي بعض آيات ربك لا ينفع نفسا إيمانها
لم تكن آمنت من قبل أو كسبت في إيمانها خيرا قل انتظروا
إنا منتظرون ﴿١٥٨﴾ إن الذين فرقوا دينهم وكانوا شيعا لست
منهم في شيء إنما أمرهم إلى الله ثم ينبئهم بما كانوا يفعلون ﴿١٥٩﴾
من جاء بالحسنة فله عشر أمثالها ومن جاء بالسيئة فلا يجزى
إلا مثلها وهم لا يظلمون ﴿١٦٠﴾ قل إنني هداني ربي إلى صراط
مستقيم دينا قيما ملة إبراهيم حنيفا وما كان من المشركين
﴿١٦١﴾ قل إن صلاتي ونسكي ومحياي ومماتي لله رب العالمين
﴿١٦٢﴾ لا شريك له وبذلك أمرت وأنا أول المسلمين ﴿١٦٣﴾ قل أغير
الله أبغي ربا وهو رب كل شيء ولا تكسب كل نفس إلا عليها
ولا تزر وازرة وزر أخرى ثم إلى ربكم مرجعكم فينبئكم
بما كنتم فيه تختلفون ﴿١٦٤﴾ وهو الذي جعلكم
خلائف الأرض ورفع بعضكم فوق بعض درجات ليبلوكم
في ما آتاكم إن ربك سريع العقاب وإنه لغفور رحيم ﴿١٦٥﴾

158. (Eýsem) olar (imana gelmek üçin), perişdeleriň gelmegine, ýa-da seniň Perwerdigäriň (azabynyň) gelmegine, ýa-da seniň Perwerdigäriň (kyýamat) alamatlarynyň käbiriniň gelmegine garaşýarlarmyka? Seniň Perwerdigäriň alamatlarynyň käbiriniň gelen güni öň iman getirmedik ýa-da iman getiren bolsa-da (sogaply işleri etmän), haýyr gazanmadyk kişilere (ol günki) imany (hiç hili) peýda bermez. Sen (olara): «Garaşyň, biz hem garaşýarys» diýip aýt.

159. Dinlerini (ýoýup), dürli toparlara (akymlara) bölünenler bilen seniň hiç hili zadyň (baglanyşygyň) ýokdur. Olara (jeza bermek işi Alla (galandyr). Soň Ol (Alla) olaryň eden işlerini özlerine doly habar berer.

160. Kim (Allanyň ýanyna) haýyr iş bilen gelse, oňa (eden işiniň) on essesi bardyr. Kim erbetlik bilen gelse, diňe eden erbetligine barabar jeza görer. Olara (hiç hili) nähaklyk edilmez.

161. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Takyk, meniň Perwerdigärim meni dogry ýola, hanyf bolan (haka ýönelen) Ybraýymyň milletine (dinine) ýetirdi. Ol (Ybraýym) Alla şärik goşanlardan (hiç haçan) bolmandy».

162. Aýt: «Takyk, meniň okan namazym, (haj we gurbanlyk ýaly) ybadatlarym, ýaşaýşym, ölümim älemleriň Perwerdigäri bolan Alla üçindir.

163. Onuň (hiç hili) şärigi ýokdur. Maňa diňe bu (yhlas) emir edildi. Oňa (bu ymmatdan) ilkinji musulman bolan mendirin».

164. Aýt: «Ol (Alla) hemme zadyň Perwerdigärikä, (eýsem) men Ondan başga Perwerdigär gözläýinmi? Her kimiň gazan zady diňe özüne degişlidir. Hiç bir günäkär başga biriniň ýüküni (günäsini) götermez (çekmez). Soňunda (hemmäňiz) Perwerdigäriňiziň huzuryna jemlenersiňiz. Bes, Ol (Alla) size düşen çaprazlygyňyzy (hakykatyny) doly habar berer.

165. Sizi ýer ýüzünde halypalary (oruntutarlary) edip ýaradan, synag etmek üçin size nygmat berip, size biri-biriňizden üstün derejeler beren hem Oldur. Takyk, seniň Perwerdigäriň azaby tiz amala aşýandyr. Takyk, Ol (Alla) Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.



7-nji süre: «Agraf» («Belent diwar»)

«Agraf» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 206 aýatdan ybaratdyr. Süräniň 46-48-nji aýatlarynda ady agzalýan «Agraf» diýen ýer jennet bilen dowzahyň arasynda ýerleşen belent bir diwar bolup, süre hem onuň ady bilen atlandyrylypdyr. Sürede Adam atadan başlap, Nuh, Hud, Salyh, Lut, Şugaýyp, Musa ýaly pygamberleriň hemmesiniň Allanyň birligini ykrar edýän dine uýandyklary we kyýamatda bolup geçjek wakalar barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Elif, Läm, Mim, Sad.

2. Bu seniň (ynsanlara Allanyň azabyny) duýdurmagyň we möminlere öwüt bermegiň üçin saňa inderilen bir kitapdyr. Sen halk bu kitaba ynanmaz öýdüp darykma!

3. Perwerdigäriňizden size inderilen Kurana tabyn boluň! Ondan başgasyny hossar tutunyp, onuň yzyna düşmäň! Ýöne siz nesihata az gulak asýarsyňyz!

4. Biz näçe ülkeleriň (kowumlaryny) gije ýatyrkalar ýa-da gündiz dynç alýarkalar, olaryň üstüne belamyzy iberip heläk etdik.

Düşündiriş: Allatagala Lut pygamberiň kowumyny gije, Şugaýyp pygamberiň kowumyny bolsa gündiz heläk edipdir.

5. Biziň azabymyz gelende, olaryň ýalbaryşlary: «Dogrudan-da, biz zalym kowum ekenik» diýmekden başga zat bolmady.

6. Bes, Biz özlerine pygamber iberilenlerden hasap sorarys. Iberilen ol ilçilerden hem hasap sorarys.

7. Bes, biz olara (dünýäde eden işleri barada) Öz ylmymyza daýanyp aýdyp bereris. Çünki Biz hiç wagt gaýyp (ýok) bolmandyk ahyry!

8. Ol gün (dünýäde edilen işleriň hasap terezisi bilen) ölçelmegi hakykatdyr. Onsoň kimiň ýagşylygy ýamanlygyndan agyr gelse, ine, olar myradyna ýeterler.

9. Kimiň sogap ýüki ýeňil gelse, olar, aýatlarymyzy inkär edendikleri sebäpli, özlerine uly zyýan ýetirenlerdir.

10. (Eý, ynsanlar!) Biz sizi bu dünýä ýerleşdirip, ol ýerde siziň üçin güzeran enjamlaryny ýaratdyk. Ýöne siz (şol nygmatlara) az şükür edýärsiňiz!

11. Sizi Biz ýaratdyk, soň size şekil berdik we perişdelere: «Bes, Adama (hormat üçin) sežde ediň!» diýip buýruk berdik. Olar sežde etdiler. Diňe Iblis sežde etmekden ýüz öwürdi.

Düşündiriş: Bu aýat Adamyň birden däl-de, belli bir döwrüň dowamynda ýaradylandygyny ýatladýar. Çünki ilki ynsanyň ýaradyljak maddasy döredilipdir, soň oňa ynsanyň şekili berlipdir, ondan soň duýgularyna eýe bolup, Adam derejesine gelende, perişdelere oňa boýun bolmak buýrulypdyr.

12. (Alla) ondan: «Aýt bakaly, saňa emir etsem hem, sežde etmäge saňa näme päsgel berdi?» diýip (sorady. Iblis): «Men ondan has ýagşyrakdyryn. Çünki Sen meni otdan, ony bolsa palçykdan ýaratdyň» diýdi.

13. (Alla): «Derrew ondan (jennetden) aşak in! Ol ýerde ulumsylyk etmek seniň hetdiň däldir. Derrew çyk, sen (tekepbirligiň zerarly) har-zelil bolmalysyň» diýdi.

14. (Şeýtan:) «Maňa olaryň direldiljek (kyýamat) gününe çenli möhlet berermiň?» diýdi.

15. (Alla): «Takyk, saňa möhletem berdik!» diýdi.

16, 17. (Şeýtan:) «Bes, Sen meni (adam sebäpli) azgynlyga bagly edendigiň üçin, menem (olary azdyrmak üçin) Seniň dogry ýoluň ugrunda (duzak gurup) oturaryn. Soň olaryň kä öňlerinden, kä yzlaryndan, kä saglaryndan, kä çeplerinden bararyn we (olara was-wasylyk berip azdyraryn). Sen olaryň köpüsiniň näşükürdigini görersiň!» diýdi.

18. (Alla): «Ryswa bolup hem-de kowlan ýagdaýda ol ýerden çyk! Olardan (ynsanlardan) kim saňa eýerse, (bilip goýsunlar), dowzahy siz bilen dolduraryn!

19. (Alla): «Eý, Adam! Sen we aýalyň mesgen tutup, jennete ýerleşiň, islän ýeriňizden iýip-içiň! Ýöne şu agaja düýbünden golaýlaşmaň! (Eger şeýle etseňiz) zalymlardan bolarsyňyz!» diýdi.

20, 21. Emma şeýtan olara görünmeýän uýat ýerleriniň açylmagy üçin was-

قَالَ مَا مَنَعَكَ أَلَّا تَسْجُدَ إِذْ أَمَرْتُكَ قَالَ أَنَا خَيْرٌ مِّنْهُ خَلَقْتَنِي مِن نَّارٍ
وَخَلَقْتَهُ مِن طِينٍ ١٢ قَالَ فَاهْبِطْ مِنْهَا فَمَا يَكُونُ لَكَ أَن تَتَكَبَّرَ
فِيهَا فَاخْرُجْ إِنَّكَ مِنَ الصَّاغِرِينَ ١٣ قَالَ أَنظِرْنِي إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ
١٤ قَالَ إِنَّكَ مِنَ الْمُنظَرِينَ ١٥ قَالَ فَبِمَا أَغْوَيْتَنِي لَأَقْعُدَنَّ لَهُمْ صِرَاطَكَ
الْمُسْتَقِيمَ ١٦ ثُمَّ لَآتِيَنَّهُم مِّن بَيْنِ أَيْدِيهِمْ وَمِنْ خَلْفِهِمْ وَعَنْ
أَيْمَانِهِمْ وَعَن شَمَائِلِهِمْ وَلَا تَجِدُ أَكْثَرَهُمْ شَاكِرِينَ ١٧ قَالَ اخْرُجْ
مِنْهَا مَذْءُومًا مَّدْحُورًا لَّمَن تَبِعَكَ مِنْهُمْ لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكُمْ
أَجْمَعِينَ ١٨ وَيَا آدَمُ اسْكُنْ أَنتَ وَزَوْجُكَ الْجَنَّةَ فَكُلَا مِنْ حَيْثُ
شِئْتُمَا وَلَا تَقْرَبَا هَٰذِهِ الشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ الظَّالِمِينَ ١٩ فَوَسْوَسَ
لَهُمَا الشَّيْطَانُ لِيُبْدِيَ لَهُمَا مَا وُورِيَ عَنْهُمَا مِن سَوْآتِهِمَا وَقَالَ
مَا نَهَاكُمَا رَبُّكُمَا عَنْ هَٰذِهِ الشَّجَرَةِ إِلَّا أَن تَكُونَا مَلَكَيْنِ أَوْ تَكُونَا
مِنَ الْخَالِدِينَ ٢٠ وَقَاسَمَهُمَا إِنِّي لَكُمَا لَمِنَ النَّاصِحِينَ ٢١ فَدَلَّاهُمَا
بِغُرُورٍ فَلَمَّا ذَاقَا الشَّجَرَةَ بَدَتْ لَهُمَا سَوْآتُهُمَا وَطَفِقَا يَخْصِفَانِ
عَلَيْهِمَا مِن وَرَقِ الْجَنَّةِ وَنَادَاهُمَا رَبُّهُمَا أَلَمْ أَنْهَكُمَا
عَن تِلْكُمَا الشَّجَرَةِ وَأَقُل لَّكُمَا إِنَّ الشَّيْطَانَ لَكُمَا عَدُوٌّ مُّبِينٌ ٢٢

wasylyk berdi. Olary: «Perwerdigäriňiziň size bu agajyň miwesini gadagan etmeginiň ýeke-täk sebäbi siziň perişdelerden ýa-da ölümsiz ýaşaýşa gowşanlardan bolmagyňyzyň öňüni almakdyr» diýip ynandyrdy. Ol özüniň olara diňe nesihat edýändigini aýdyp ant içdi.

22. Şeýdip, olary aldawa saldy. Olar agajyň miwelerini dadan badyna uýat ýerleriniň açylandygyny gördüler. Dessine, jennetiň ýapraklary bilen uýat ýerlerini örtmäge başladylar. Perwerdigäri bolsa olara ýüzlenip: «Eýsem, Men size şol agajy gadagan etmänmidim? Men şeýtanyň siziň baryp ýatan duşmanyňyzdygyny aýtmadymmy?» diýdi.

قالا ربنا ظلمنا أنفسنا وإن لم تغفر لنا وترحمنا لنكونن
من الخاسرين ﴿٢٣﴾ قال اهبطوا بعضكم لبعض عدو ولكم في
الأرض مستقر ومتاع إلى حين ﴿٢٤﴾ قال فيها تحيون وفيها
تموتون ومنها تخرجون ﴿٢٥﴾ يا بني آدم قد أنزلنا عليكم
لباسا يواري سوآتكم وريشا ولباس التقوى ذلك خير ذلك
من آيات الله لعلهم يذكرون ﴿٢٦﴾ يا بني آدم لا يفتننكم
الشيطان كما أخرج أبويكم من الجنة ينزع
عنهما لباسهما ليريهما سوآتهما إنه يراكم هو وقبيله
من حيث لا ترونهم إنا جعلنا الشياطين أولياء للذين
لا يؤمنون ﴿٢٧﴾ وإذا فعلوا فاحشة قالوا وجدنا عليها
آباءنا والله أمرنا بها قل إن الله لا يأمر بالفحشاء أتقولون
على الله ما لا تعلمون ﴿٢٨﴾ قل أمر ربي بالقسط وأقيموا وجوهكم
عند كل مسجد وادعوه مخلصين له الدين كما بدأكم تعودون
﴿٢٩﴾ فريقا هدى وفريقا حق عليهم الضلالة إنهم اتخذوا
الشياطين أولياء من دون الله ويحسبون أنهم مهتدون ﴿٣٠﴾

يا بني

23. Olar: «Eý, Perwerdigärimiz! Biz özümize jebir etdik. Eger Sen biziň günämizi bagyşlap, bize merhemet etmeseň, biz iň uly zyýana galarys» diýdiler.

24, 25. (Alla): «Biri-biriňize duşman bolup ýere iniň! Size dünýäde belli bir wagt ömür sürmäge mümkinçilik berýärin. Ol ýerde ýaşap, ol ýerde-de ölersiňiz. Ýene ol ýerde direldilersiňiz» diýdi.

26. «Eý, Adam ogullary! Görüň, size uýat ýeriňizi örter ýaly geýim, bezener ýaly eşik ýaratdyk. Emma (hiç haçan unutmaň) iň ýagşy geýim takwalyk lybasydyr. Ine, bular Allanyň aýatlaryndandyr. (Bu zatlar) olaryň (ynsanlaryň pikirlenip) ybrat almaklary üçindir».

Düşündiriş: Eşikdenem has ähmiýetli bolan takwalyk we haýa-şerimdir. Örtülmesi zerur ýerleriň ýapylmagy namysy goramagyň ilkinji şertidir. Ýarym-ýalaňaçlyk öwner ýaly artykmaçlyk däl-de, nadanlyk we medeniýetsizlikdir. Geçmişde nadanlyk döwrüniň adamlary, aýaly-erkegi bilelikde, Käbäni çuw ýalaňaç halda togap eder ekenler we muny artykmaçlyk hasaplar ekenler. Ýalaňaçlygy ýaýmak şeýtanyň ündewi bilen bagly bolansoň, Allatagala örtünmegiň we geýimiň ynsanyň maddy we ruhy taýdan bezegidigini, şeýtana uýup, uýat ýerleriňi açmaly däldigini ýatladýar.

27. Eý, Adam ogullary! Şeýtanyň ene-atańyzyň uýat ýerlerini ýüze çykarmak üçin eginlerindäki takwalyk geýimlerini çykardyp, jennetden daşlaşdyryşy ýaly, sizi-de bela duçar etmeginden seresap boluň! Çünki ol we onuň nökerleri siziň görünmeýän ýerleriňizden sizi görerler. Takyk, Biz şeýtanlary iman getirmedikleriň dostlary etdik.

28. Olar günä iş etseler: «Atalarymyzyň däbi hem şeýledi, elbetde, muny bize Alla buýrandyr» diýdiler. Sen aýt: «Alla erbetlikleri (bozuklygy) hiç haçan emir etmez. Eýsem, siz Allanyň şanyna bilmeýän zatlaryňyzy aýdýarsyňyzmy?»

29. Aýt: «Perwerdigärim (her bir zatda dogry we) adalatly bolmagy emir etdi. Her seždäňizde, her namaz wagtynda (ýa-da mekanynda) ýüzüňizi Onuň kyblasyna tarap öwrüň! Ybadatyňyzy yhlas bilen (diňe Onuň razyçylygy üçin) ýerine ýetirip, Ony (Allany) çagyryň! (Alla ybadat ediň!) Çünki sizi başda Onuň ýaradyşy ýaly, ýene-de (kyýamatda sorag-jogap üçin Onuň huzuryna) dolanyp bararsyňyz.

30. Ol (ynsanlaryň) bir toparyny dogry ýola ýetirdi, bir toparyny azgynlyga sezewar etdi. Çünki olar Alladan gaýry şeýtanlary özlerine dost edindiler hem-de özlerini dogry ýoldadyr öýtdüler.

31. Eý, Adam ogullary! Her (namaz wagty) metjide (gideniňizde) tämiz we gelşikli geýimleriňizi geýiň, iýiň, içiň, ýöne isrip etmäň! Çünki Alla isrip edýänleri düýbünden halamaz.

Düşündiriş: Uýat ýerleriňi örtmek, hemişe bolşy ýaly, aýratyn-da namaz, haj ýaly ybadatlarda parzdyr. Ýöne isrip etmezlik şerti bilen her bir musulmanyň ybadat wagty iň gelşikli we tämiz eşiklerini geýmesi sünnetdir. Köpçülik bilen bolsun, metjitde oturlan wagty bolsun, edepli, salyhatly, terbiýeli bolmak, gelşikli geýinmek we güler ýüzli bolmak hemişe zerurdyr. Öňdäki aýatda gelen «ýüzüňi kybla öwürmeklik» emiri hem şu zatlary aňladýar.

32. Sen aýt: «Allanyň öz bendeleri üçin ýaradyp beren zynatyny, päk (we lezzetli) rysgallaryny haram etmäge kim het edip biler?» Sen aýt: «Bu dünýäde iman getirmedikler şol nygmatlardan peýdalansa-da, aslynda, olar iman getirenlere degişlidir. Kyýamat güni bolsa diňe möminler üçindir. Ine, Biz pikir edýänler üçin aýatlary şeýle beýan edýäris».

Düşündiriş: Bu aýatda anyk görkezilişi ýaly, Alla dünýädäki bütin nygmatlary bendeleriniň ulanmagy üçin ýaradypdyr. Şükür etmek bilen birlikde, halal çäklerde her nygmatdan peýdalanmak mümkindir.

33. Sen aýt: «Perwerdigärim hem äşgär, hem gizlin ýagdaýdaky ähli bozuklygy haram edendir. Şeýle-de, barça günäni, nähak ýere zulum etmegi, Allanyň hiç hili delil ibermedik her bir zadyny Alla şärik goşmagyňyzy hem-de size Allanyň şanyna bilmeýän zatlaryňyzy aýtmagy haram etdi».

34. Her ymmat üçin kesgitlenen bir wagt bardyr. Şol wagt gutaranda, olaryň ömri ne sähel salym uzaldylar, ne-de sähelçe gysgaldylar.

35. Eý, Adam ogullary! Size Meniň aýatlarymy beýan edip, düşündirýän ilçilerim gelende, kim (oňa garşy gitmän günälerden) saklansa we özüni düzetse,



يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ خُذُواْ زِينَتَكُمۡ عِندَ كُلِّ مَسۡجِدٖ وَكُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ
وَلَا تُسۡرِفُوٓاْۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ٣١ قُلۡ مَنۡ حَرَّمَ زِينَةَ ٱللَّهِ
ٱلَّتِيٓ أَخۡرَجَ لِعِبَادِهِۦ وَٱلطَّيِّبَٰتِ مِنَ ٱلرِّزۡقِۚ قُلۡ هِيَ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ فِي
ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا خَالِصَةٗ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ
لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٣٢ قُلۡ إِنَّمَا حَرَّمَ رَبِّيَ ٱلۡفَوَٰحِشَ مَا ظَهَرَ مِنۡهَا وَمَا
بَطَنَ وَٱلۡإِثۡمَ وَٱلۡبَغۡيَ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَأَن تُشۡرِكُواْ بِٱللَّهِ مَا لَمۡ يُنَزِّلۡ بِهِۦ
سُلۡطَٰنٗا وَأَن تَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٣٣ وَلِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٞۖ
فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمۡ لَا يَسۡتَأۡخِرُونَ سَاعَةٗ وَلَا يَسۡتَقۡدِمُونَ
٣٤ يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ إِمَّا يَأۡتِيَنَّكُمۡ رُسُلٞ مِّنكُمۡ يَقُصُّونَ عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتِي
فَمَنِ ٱتَّقَىٰ وَأَصۡلَحَ فَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٣٥ وَٱلَّذِينَ
كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَٱسۡتَكۡبَرُواْ عَنۡهَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا
خَٰلِدُونَ ٣٦ فَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوۡ كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِهِۦٓۚ
أُوْلَٰٓئِكَ يَنَالُهُمۡ نَصِيبُهُم مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَتۡهُمۡ
رُسُلُنَا يَتَوَفَّوۡنَهُمۡ قَالُوٓاْ أَيۡنَ مَا كُنتُمۡ تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِۖ
قَالُواْ ضَلُّواْ عَنَّا وَشَهِدُواْ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡ أَنَّهُمۡ كَانُواْ كَٰفِرِينَ ٣٧

ine, olara gorky-howp ýokdur we olara gamgyn hem bolmazlar.

36. Aýatlarymyzy ýalan hasaplanlar we olary tekepbirlik edip kabul etmeýänler, ine, şolar dohzahydyrlar hem-de ol ýerde ebedi galarlar.

37. Alla ýalan ýöňkeýän ýa-da Allanyň aýatlaryny ýalan hasaplan kişilerden has ýowuz zalym kim bolup biler? Kysmatdan nesibeleri näme bolsa, şoňa hem ýeterler. Emma ilçilerimiz (ölüm perişdeleri) gelip, janlaryny alan wagty: «Hany, ol Alladan başga kömege çagyrýanlaryňyz?» diýenlerinde: «Olar bizden gaçyp, gözden ýitdiler» diýerler. Şeýdip, öz garşylaryna kapyr bolandyklary hakda özleri şaýatlyk ederler.

قَالَ ٱدْخُلُوا۟ فِىٓ أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِكُم مِّنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ فِى
ٱلنَّارِ ۖ كُلَّمَا دَخَلَتْ أُمَّةٌ لَّعَنَتْ أُخْتَهَا ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا ٱدَّارَكُوا۟ فِيهَا
جَمِيعًا قَالَتْ أُخْرَىٰهُمْ لِأُولَىٰهُمْ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ أَضَلُّونَا فَـَٔاتِهِمْ عَذَابًا
ضِعْفًا مِّنَ ٱلنَّارِ ۖ قَالَ لِكُلٍّ ضِعْفٌ وَلَٰكِن لَّا تَعْلَمُونَ ٣٨
وَقَالَتْ أُولَىٰهُمْ لِأُخْرَىٰهُمْ فَمَا كَانَ لَكُمْ عَلَيْنَا مِن فَضْلٍ
فَذُوقُوا۟ ٱلْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ تَكْسِبُونَ ٣٩ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟
بِـَٔايَٰتِنَا وَٱسْتَكْبَرُوا۟ عَنْهَا لَا تُفَتَّحُ لَهُمْ أَبْوَٰبُ ٱلسَّمَآءِ وَلَا
يَدْخُلُونَ ٱلْجَنَّةَ حَتَّىٰ يَلِجَ ٱلْجَمَلُ فِى سَمِّ ٱلْخِيَاطِ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى
ٱلْمُجْرِمِينَ ٤٠ لَهُم مِّن جَهَنَّمَ مِهَادٌ وَمِن فَوْقِهِمْ غَوَاشٍ ۚ وَكَذَٰلِكَ
نَجْزِى ٱلظَّٰلِمِينَ ٤١ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
لَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَآ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا
خَٰلِدُونَ ٤٢ وَنَزَعْنَا مَا فِى صُدُورِهِم مِّنْ غِلٍّ تَجْرِى مِن تَحْتِهِمُ
ٱلْأَنْهَٰرُ ۖ وَقَالُوا۟ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى هَدَىٰنَا لِهَٰذَا وَمَا كُنَّا
لِنَهْتَدِىَ لَوْلَآ أَنْ هَدَىٰنَا ٱللَّهُ ۖ لَقَدْ جَآءَتْ رُسُلُ رَبِّنَا بِٱلْحَقِّ ۖ
وَنُودُوٓا۟ أَن تِلْكُمُ ٱلْجَنَّةُ أُورِثْتُمُوهَا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٤٣

وَنَادَىٰ

38. (Alla): «Hany, siz özüňizden öň gelip-geçen jyn hem-de ynsan toparlary bilen birlikde oda (dowzaha) giriň bakaly!» diýer. Her bir ymmat ol ýere girende, (dogry ýoldan azaşdyran) ýoldaşlaryna nälet okarlar. Şeýdip, hemmesi biri-biriniň yzyndan gelip, ol ýerde jemlenenlerinde, yzdakylar öňdäkileri görkezip: «Eý, Perwerdigärimiz, ine, şular bizi ýoldan çykardylar, şonuň üçin olara iki esse dowzah azabyny çekdir!» diýerler. Ol bolsa: «Her haýsyňyza iki esse azap bar, ýöne siz muny bilmeýärsiňiz» diýer.

39. Bu gezek öňdäkiler hem yzdakylara: «Gördüňizmi, siziň bizden tapawudyňyz bolmady. Indi sizem öz eden etmişleriňiz üçin azaby dadyň!» diýerler.

40. Aýatlarymyzy ýalan hasaplanlara we men-menlikleri sebäpli, olara amal etmekden gaça duranlara asmanyň gapylary açylmaz hem-de iňňäniň gözünden düýe geçýänçä olar jennete girmezler. Ine, günäli kapyrlary şeýle jezalandyrarys!

41. Olara ýanyp duran dowzahdan düşek, üstlerine alawlap duran otdan ýorgan berler. Ine, Biz zalymlary şeýle jezalandyrarys.

42. Iman getirip, salyh işleri edenler bolsa jenneti bolup, ol ýerde ebedi galarlar. Aslynda, biz hiç kime güýjüniň ýetmejek ýüküni ýüklemeýäris.

43. Olar jennete girenlerinde, kalbyndaky kine bilen baglanyşykly ähli zady sogrup aýrarys, aşaklaryndan bolsa derýalar akar. Olar: «Bu jennete ýetiren Alla hamdy-sena bolsun! Eger Alla bizi dogry ýola ýetirmedik bolsady, biziň özümiz dogry ýoly tapmazdyk. Perwerdigärimiziň ilçileriniň hakykaty bildirendikleri ýene-de bir gezek aýan boldy» diýerler we olary: «Ine, eden ýagşylyklaryňyzyň öwezine öňüňizde duran şu ajaýyp jennete mirasdar edildiňiz, geliň, geçiň!» diýip çagyrarlar.

وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ أَصۡحَٰبَ ٱلنَّارِ أَن قَدۡ وَجَدۡنَا مَا وَعَدَنَا
رَبُّنَا حَقّٗا فَهَلۡ وَجَدتُّم مَّا وَعَدَ رَبُّكُمۡ حَقّٗاۖ قَالُواْ نَعَمۡۚ فَأَذَّنَ
مُؤَذِّنُۢ بَيۡنَهُمۡ أَن لَّعۡنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٤ ٱلَّذِينَ يَصُدُّونَ
عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبۡغُونَهَا عِوَجٗا وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ كَٰفِرُونَ ٤٥
وَبَيۡنَهُمَا حِجَابٞۚ وَعَلَى ٱلۡأَعۡرَافِ رِجَالٞ يَعۡرِفُونَ كُلَّۢا بِسِيمَىٰهُمۡۚ
وَنَادَوۡاْ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ أَن سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡۚ لَمۡ يَدۡخُلُوهَا وَهُمۡ
يَطۡمَعُونَ ٤٦ وَإِذَا صُرِفَتۡ أَبۡصَٰرُهُمۡ تِلۡقَآءَ أَصۡحَٰبِ ٱلنَّارِ قَالُواْ
رَبَّنَا لَا تَجۡعَلۡنَا مَعَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٧ وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ ٱلۡأَعۡرَافِ
رِجَالٗا يَعۡرِفُونَهُم بِسِيمَىٰهُمۡ قَالُواْ مَآ أَغۡنَىٰ عَنكُمۡ جَمۡعُكُمۡ وَمَا
كُنتُمۡ تَسۡتَكۡبِرُونَ ٤٨ أَهَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَقۡسَمۡتُمۡ لَا يَنَالُهُمُ ٱللَّهُ
بِرَحۡمَةٍۚ ٱدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ لَا خَوۡفٌ عَلَيۡكُمۡ وَلَآ أَنتُمۡ تَحۡزَنُونَ ٤٩
وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ أَنۡ أَفِيضُواْ عَلَيۡنَا مِنَ ٱلۡمَآءِ
أَوۡ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُۚ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ حَرَّمَهُمَا عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٥٠
ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ دِينَهُمۡ لَهۡوٗا وَلَعِبٗا وَغَرَّتۡهُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَاۚ فَٱلۡيَوۡمَ
نَنسَىٰهُمۡ كَمَا نَسُواْ لِقَآءَ يَوۡمِهِمۡ هَٰذَا وَمَا كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَجۡحَدُونَ ٥١



44, 45. Jennetiler dowzahylara: «Biz, Perwerdigärimiziň bize wadasynyň hakykatdygyny gördük, sizem Perwerdigäriňiziň size wada berenleriniň hakykatdygyny gördüňizmi?» diýen wagtlary, olar: «Hawa!» diýip jogap bererler. Olaryň arasyna goýlan jarçy: «Zalymlara Allanyň näleti bolsun, olar ynsanlary Allanyň ýolundan daşlaşdyrýardylar, ony egri görkezmek isleýärdiler hem-de ahyreti inkär edýärdiler» diýip jar çeker.

46. Olaryň (jennetiler bilen dowzahylaryň) arasynda bir perde (bardyr). Agrafyň («Belent diwaryň») üstünde-de olaryň her haýsyny keşbinden tanaýan kişiler bolar. Olar (Agrafdakylar) jennete girmegi arzuw edip, garaşýan jennetilere: «Size salam bolsun!» diýip seslenerler.

47. Gözleri dowzahylara tarap öwrülende, olar: «Eý, Perwerdigärimiz, bizi bu zalymlar bilen bile goýma!» diýerler.

48, 49. Agrafdakylar keşplerinden tanan käbir kişilerine ýüzlenip: «Size ýygnan baýlyklaryňyzyňam, köp sanly tarapdarlaryňyzam, gedemligiňizem, hiç haýsy peýda bermedi!» diýerler. (Soň jennetileri görkezip): «Takyk, siziň: «Alla bulary hiç haçan merhemetine miýesser etmez» diýip, kasam eden (kemsiden) kişileriňiz bular dälmidi? (Ine, olaryň nähili beýik mertebä ýetendiklerini indi gördüňiz dälmi?» diýerler we ol jennetilere öwrülip: «Baş üstüne), giriň jennete! Size gorky-howp ýokdur, siz gamgyn hem bolmarsyňyz» diýerler.

50. Dowzahylar jennetilere (ýüzlenip): «Suwuňyzdan, Allanyň size nesip eden nygmatlaryňyzdan bize-de azrak iberiň!» diýip ýalbararlar. Olar (jennetiler) bolsa: «Takyk, Alla bulary kapyrlara haram edendir (gadagandyr)» diýerler.

51. Ol kapyrlar dinlerini oýun, şagalaň hasapladylar we dünýä ýaşaýşyna aldandylar. Olar bu günlere gelip ýetjekdiklerini unudandyklary we aýatlarymyzy bilip durka inkär edendikleri sebäpli, bu gün Biz hem olary unudarys hem-de özbaşlaryna (hossarsyz) goýarys.

وَلَقَدْ جِئْنَاهُم بِكِتَابٍ فَصَّلْنَاهُ عَلَىٰ عِلْمٍ هُدًى وَرَحْمَةً لِّقَوْمٍ
يُؤْمِنُونَ ﴿٥٢﴾ هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا تَأْوِيلَهُ يَوْمَ يَأْتِي تَأْوِيلُهُ
يَقُولُ الَّذِينَ نَسُوهُ مِن قَبْلُ قَدْ جَاءَتْ رُسُلُ رَبِّنَا بِالْحَقِّ فَهَل
لَّنَا مِن شُفَعَاءَ فَيَشْفَعُوا لَنَا أَوْ نُرَدُّ فَنَعْمَلَ غَيْرَ الَّذِي كُنَّا
نَعْمَلُ قَدْ خَسِرُوا أَنفُسَهُمْ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٥٣﴾
إِنَّ رَبَّكُمُ اللَّهُ الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ فِي سِتَّةِ
أَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوَىٰ عَلَى الْعَرْشِ يُغْشِي اللَّيْلَ النَّهَارَ يَطْلُبُهُ حَثِيثًا
وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ وَالنُّجُومَ مُسَخَّرَاتٍ بِأَمْرِهِ أَلَا لَهُ الْخَلْقُ
وَالْأَمْرُ تَبَارَكَ اللَّهُ رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿٥٤﴾ ادْعُوا رَبَّكُمْ
تَضَرُّعًا وَخُفْيَةً إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِينَ ﴿٥٥﴾ وَلَا تُفْسِدُوا فِي
الْأَرْضِ بَعْدَ إِصْلَاحِهَا وَادْعُوهُ خَوْفًا وَطَمَعًا إِنَّ
رَحْمَتَ اللَّهِ قَرِيبٌ مِّنَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٥٦﴾ وَهُوَ الَّذِي يُرْسِلُ
الرِّيَاحَ بُشْرًا بَيْنَ يَدَيْ رَحْمَتِهِ حَتَّىٰ إِذَا أَقَلَّتْ سَحَابًا ثِقَالًا
سُقْنَاهُ لِبَلَدٍ مَّيِّتٍ فَأَنزَلْنَا بِهِ الْمَاءَ فَأَخْرَجْنَا بِهِ مِن كُلِّ
الثَّمَرَاتِ كَذَٰلِكَ نُخْرِجُ الْمَوْتَىٰ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٥٧﴾

وَالْبَلَدُ

52. Takyk, Biz olara möminler üçin ýol görkeziji we rahmet bolan, ylym esasynda beýan edilen kitabymyzy getirdik.

53. Ýöne olar: «Kitapda özlerine wada berlen jezanyň gelmegine garaşýarlar. Onuň beren ajaýyp habarlarynyň dogrulygy tassyk bolanda, öň (oňa garşy çykyp), ony unudanlar: «Takyk, Perwerdigärimiziň ilçileri bize dogry habarlary getiripdirler. Indi bu taýda bize hossar çykjak tapylarmyka? Ýa-da eden erbet işlerimiziň ýerine ýagşy işleri edip biler ýaly öňki ýaşaýşymyza dolanmaga mümkinçilik bolarmy?» diýerler. Takyk, olar özlerini zyýana sezewar etdiler. Edinen ýalan hudaýlaryndan bolsa, netije bolmady.

54. Perwerdigäriňiz Alla asmanlary we ýeri alty günde ýaratdy, soň (özüne mahsus görmüşde) Arşa istiwa etdi (hökmürowanlyk bilen älemi dolandyrdy). Ol gije bilen gündizi örtýär, olar (ikisi) biri-biriniň yzynda üznüksiz hereketdedirler. Gün, Aý we ähli ýyldyzlar hemişe Onuň buýrugy bilen hereket edýärler. Şuny berk biliň, ýaratmak hem, emir etmek hem diňe Oňa mahsusdyr. Ol älemleriň Perwerdigäri bolan Alla nähili beýikdir.

Düşündiriş: «Istiwa» sözüniň manysy beýgelmek, ornaşmak, ýerleşmek diýmekdir. «Arş» diýlip hem hökümdarlaryň oturýan tagtyna diýilýär. Ilki döwür yslam alymlary şeýle manysy çylşyrymly aýatlara düşündiriş bermezden, olary bolşy ýaly kabul edipdirler. Olar Allanyň eliniň, ýüzüniň barlygyny ykrar etseler-de, olaryň ynsanlaryňky ýaly däldigini tassyklapdyrlar. Soňky döwrüň alymlary bolsa sada halkyň bu hili aýatlarda Allany janly barlyklara meňzetmek ýaly ýalňyşmaklarynyň öňüni almak üçin olary akyla laýyklykda düşündiripdirler. Mysal üçin: «Alla Arşa istiwa etdi» diýilmegini «Alla hökümdarlyk bilen älemi dolandyrdy», «Allanyň eli» diýilmegini bolsa «Onuň gudraty» diýip düşündiripdirler.

55. Perwerdigäriňize çyndan ýalbaryp, içiňizden dileg ediň! Dogrudan hem, Ol hetden aşanlary halamaz.

Düşündiriş: Belent ses bilen doga-dileg etmek, makul bolmadyk (meselem pygamberlik ýaly) zatlary dilemek ýa-da günä bolan zatlary islemek, dileg-dogany uzaltmak «dileg-dogada hetden aşmaklyk» hasaplanylýar.

56. (Allanyň dini bilen) ýer ýüzi abat edilensoň, (dinsizlik ýoluna girip) ýer ýüzünde bozgaklyk etmäň! Hem gorky, hem-de umyt bilen Oňa ýalbaryň! Takyk, Allanyň rahmeti ýagşy kişilere (has) ýakyndyr.

57. Rahmet hazynasy bolan ygalyň öňünden buşlukçy hökmünde ýeli ugradýan hem Allanyň hut Özüdir. Soň agyr bulutlary olaryň arkalaryna ýükläp, gurap ýatan ülkelere ýetireris. Ol ýere ýagyş inderip, dürli-dürli miweleri gögerderis. Ine, ölüleri-de şeýle direlderis. Bu zatlar siziň ybrat almagyňyz üçindir.

وَالْبَلَدُ الطَّيِّبُ يَخْرُجُ نَبَاتُهُ بِإِذْنِ رَبِّهِ وَالَّذِي خَبُثَ لَا يَخْرُجُ
إِلَّا نَكِدًا كَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَشْكُرُونَ
﴿٥٨﴾ لَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ فَقَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا
اللَّهَ مَا لَكُمْ مِنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ
يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٥٩﴾ قَالَ الْمَلَأُ مِنْ قَوْمِهِ إِنَّا لَنَرَاكَ فِي ضَلَالٍ مُبِينٍ
﴿٦٠﴾ قَالَ يَا قَوْمِ لَيْسَ بِي ضَلَالَةٌ وَلَٰكِنِّي رَسُولٌ مِنْ رَبِّ الْعَالَمِينَ
﴿٦١﴾ أُبَلِّغُكُمْ رِسَالَاتِ رَبِّي وَأَنْصَحُ لَكُمْ وَأَعْلَمُ مِنَ اللَّهِ مَا لَا
تَعْلَمُونَ ﴿٦٢﴾ أَوَعَجِبْتُمْ أَنْ جَاءَكُمْ ذِكْرٌ مِنْ رَبِّكُمْ عَلَىٰ
رَجُلٍ مِنْكُمْ لِيُنْذِرَكُمْ وَلِتَتَّقُوا وَلَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ
﴿٦٣﴾ فَكَذَّبُوهُ فَأَنْجَيْنَاهُ وَالَّذِينَ مَعَهُ فِي الْفُلْكِ وَأَغْرَقْنَا الَّذِينَ
كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا عَمِينَ ﴿٦٤﴾ وَإِلَىٰ عَادٍ
أَخَاهُمْ هُودًا قَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُمْ مِنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ أَفَلَا
تَتَّقُونَ ﴿٦٥﴾ قَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ قَوْمِهِ إِنَّا لَنَرَاكَ
فِي سَفَاهَةٍ وَإِنَّا لَنَظُنُّكَ مِنَ الْكَاذِبِينَ ﴿٦٦﴾ قَالَ يَا قَوْمِ
لَيْسَ بِي سَفَاهَةٌ وَلَٰكِنِّي رَسُولٌ مِنْ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٦٧﴾

58. Topragy mes ajaýyp diýaryň ekinleri Perwerdigäriniň rugsady bilen ýaşyl öwsüp çykar. Gurpsuz bolan topragyň ekinleri bolsa bitmez, bitse-de, az we peýdasyz ekinler biter. Ine, şükür edýänler üçin Biz aýatlary şeýdip beýan edýäris.

59. Biz Nuhy öz kowumyna ilçi (pygamber) edip iberdik. Ol: «Eý, kowumym! Diňe Alla ybadat ediň! Ondan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Men siziň beýik günüň azabyna duçar bolmagyňyzdan gorkýaryn» diýdi.

60. Halkynyň kethudalary: «Biz seniň äşgär azaşandygyňyzy görýäris» diýdiler.

61, 62, 63. Nuh: «Eý, kowumym! Men düýbünden azaşan däldirin, men älemleriň Perwerdigäri tarapyndan size gelen ilçidirin. Size Perwerdigärimiň aýdanlaryny ýetirýärin, size öwüt berýärin hem-de Alla tarapyndan gelen wahyý saýasynda siziň bilmejek zatlaryňyzy bilýärin. (Eýsem) siz erbetliklerden goranyp, Allanyň merhemetine ýetmegiňiz üçin araňyzdan sizi habardar etjek bir adamyň üsti bilen Perwerdigäriňizden size zikiriň (kitabyň) gelmegine geň galýarsyňyzmy?» diýdi.

64. (Şonda) olar Nuhy ýalançy hasapladylar. Biz bolsa ony we ýanynda bolanlary gämide halas etdik, aýatlarymyzy ýalan hasaplanlary bolsa suwa gark etdik. Çünki olar (hakykaty görmek ukybyny ýitiren) kör kişilerdi.

65. Ad halkyna-da doganlary Hudy ilçi edip ugratdyk. Ol: «Eý, meniň kowumym! Diňe Alla ybadat ediň! Ondan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur! Eýsem, siz (Oňa garşy çykmakdan) gorkmaýarsyňyzmy?» diýdi.

66. Kowumyň kapyr kethudalary: «Biz seniň nadanlygyňy görýäris we seni ýalançy hasap edýäris» diýdiler.

67. Hud: «Eý, kowumym! Men nadan däldirin. Men diňe älemleriň Perwerdigäri tarapyndan size iberilen ilçidirin!

68. Men size Perwerdigärimiň buýruklaryny ýetirýärin we size öwüt-nesihat berýän ynamdar ynsandyryn.

أُبَلِّغُكُمۡ رِسَٰلَٰتِ رَبِّي وَأَنَا۠ لَكُمۡ نَاصِحٌ أَمِينٌ ﴿٦٨﴾
أَوَعَجِبۡتُمۡ أَن جَآءَكُمۡ ذِكۡرٞ مِّن رَّبِّكُمۡ عَلَىٰ رَجُلٖ مِّنكُمۡ
لِيُنذِرَكُمۡۚ وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ جَعَلَكُمۡ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعۡدِ قَوۡمِ
نُوحٖ وَزَادَكُمۡ فِي ٱلۡخَلۡقِ بَصۜۡطَةٗۖ فَٱذۡكُرُوٓاْ ءَالَآءَ ٱللَّهِ لَعَلَّكُمۡ
تُفۡلِحُونَ ﴿٦٩﴾ قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا لِنَعۡبُدَ ٱللَّهَ وَحۡدَهُۥ وَنَذَرَ مَا كَانَ
يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَا فَأۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ
﴿٧٠﴾ قَالَ قَدۡ وَقَعَ عَلَيۡكُم مِّن رَّبِّكُمۡ رِجۡسٞ وَغَضَبٌۖ
أَتُجَٰدِلُونَنِي فِيٓ أَسۡمَآءٖ سَمَّيۡتُمُوهَآ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُم
مَّا نَزَّلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلۡطَٰنٖۚ فَٱنتَظِرُوٓاْ إِنِّي مَعَكُم مِّنَ
ٱلۡمُنتَظِرِينَ ﴿٧١﴾ فَأَنجَيۡنَٰهُ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَقَطَعۡنَا
دَابِرَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَاۖ وَمَا كَانُواْ مُؤۡمِنِينَ
﴿٧٢﴾ وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمۡ صَٰلِحٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم
مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ قَدۡ جَآءَتۡكُم بَيِّنَةٞ مِّن رَّبِّكُمۡۖ
هَٰذِهِۦ نَاقَةُ ٱللَّهِ لَكُمۡ ءَايَةٗۖ فَذَرُوهَا تَأۡكُلۡ فِيٓ أَرۡضِ
ٱللَّهِۖ وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٖ فَيَأۡخُذَكُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ﴿٧٣﴾

وَٱذۡكُرُوٓاْ

69. Sizi (üstüňizden inip biljek kynçylyklar hakynda) habardar etmek üçin, siziň araňyzdan birine Perwerdigäriňiz tarapyndan (ahyret azaby barada) bir ýatlatmanyň gelmegine geň galýarsyňyzmy? Ýadyňyza salyň, Ol Nuh kowumyndan soň hökümdarlygy size getirdi we sizi beden taýdan güýçli (kuwwatly) ýaratdy. Allanyň beren nygmatlaryny ýatlaň! (Şeýtseňiz), siz üstünlik gazanarsyňyz» diýdi.

70. Olar: «Sen bize ata-babalarymyzyň ybadat eden zatlaryny terk edip, diňe Alla ybadat edeliň diýmek üçin geldiňmi? Eger aýdýanyň dogry bolsa, hany, bize beren şol wadaňy (bela-beterleriňi) getir, göreli!» diýdiler.

71. Hud: «Indi size Perwerdigäriňizden gazabyň we bela-beteriň injegi äşgär boldy. Siz özüňiziň we ata-babalaryňyzyň (hudaý diýip) toslap tapan, aslynda, Alla tarapyndan hiç hili delili bolmadyk birnäçe boş atlar hakynda meniň bilen jedelleşýärsiňizmi?! Şeýle bolsa, serediň (azabyň gelşine)! Men hem Siziň bilen birlikde oňa garaşjak» diýdi.

72. Biz hem ony we oňa ynananlary ýalkadyk we halas etdik, aýatlarymyzy ýalan hasaplap, iman getirmedikleri bolsa ýok etdik.

73. Semud halkyna-da öz doganlaryndan bolan Salyhy ugrtadyk. Ol: «Eý, kowumym! Diňe Alla ybadat ediň, Ondan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Ine, size Perwerdigäriňizden äşgär delil geldi, size (mugjyza hökmünde gelen) şol delil Allanyň şu düýesidir. Ony öz erkine goýberiň, Allanyň mülkünde otlasyn, oňa şikes ýetirmäň, ýogsa ejir berýän elhenç azap siziň ýakaňyzdan ýapyşar» diýdi.

Düşündiriş: Semud kowumy ad kowumyndan soň Arabystanda iň köp ýaýran halk bolupdyr. Gadymy arap şygyrlarynda-da, köne taryhçy we geografiýaçy alymlarynyň işlerinde-de semud halky barada aýdylypdyr. Bu kowum demirgazyk-günbatar Arabystanda, Hyjr sebitinde oturypdyr. Paýtagtlary häzir Medaýyn Salih ady bile bilinýär. Bu halkyň dag belentliklerini oýup ýasan daş öýleri häzire çenli saklanyp galypdyr. Kuranyň inen wagtlary mekgeliler Siriýa söwda üçin gidenlerinde, Hyjryň galyndylarynyň gapdalyndan geçýärdiler. Bir gezek pygamberimiz (aleýhissalam) sahabalary bilen ol ýerden geçip barýarka: «Bu ýer Allanyň gazaby bilen heläk bolan bir halkyň diýarydy. Sizem bu ýerden tisginip geçiň! Bu ýer şagalaň ediljek däl-de, gynanyljak ýerdir» diýip, ol ýerden basymrak aýrylmagy ündäpdir.

وَٱذْكُرُوٓا۟ إِذْ جَعَلَكُمْ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعْدِ عَادٍ وَبَوَّأَكُمْ
فِى ٱلْأَرْضِ تَتَّخِذُونَ مِن سُهُولِهَا قُصُورًا وَتَنْحِتُونَ
ٱلْجِبَالَ بُيُوتًا ۖ فَٱذْكُرُوٓا۟ ءَالَآءَ ٱللَّهِ وَلَا تَعْثَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ
مُفْسِدِينَ ٧٤ قَالَ ٱلْمَلَأُ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦ
لِلَّذِينَ ٱسْتُضْعِفُوا۟ لِمَنْ ءَامَنَ مِنْهُمْ أَتَعْلَمُونَ أَنَّ صَٰلِحًا مُّرْسَلٌ
مِّن رَّبِّهِۦ ۚ قَالُوٓا۟ إِنَّا بِمَآ أُرْسِلَ بِهِۦ مُؤْمِنُونَ ٧٥ قَالَ
ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا بِٱلَّذِىٓ ءَامَنتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ
٧٦ فَعَقَرُوا۟ ٱلنَّاقَةَ وَعَتَوْا۟ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ وَقَالُوا۟ يَٰصَٰلِحُ
ٱئْتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ٧٧ فَأَخَذَتْهُمُ
ٱلرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا۟ فِى دَارِهِمْ جَٰثِمِينَ ٧٨ فَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ
وَقَالَ يَٰقَوْمِ لَقَدْ أَبْلَغْتُكُمْ رِسَالَةَ رَبِّى وَنَصَحْتُ
لَكُمْ وَلَٰكِن لَّا تُحِبُّونَ ٱلنَّٰصِحِينَ ٧٩ وَلُوطًا إِذْ قَالَ
لِقَوْمِهِۦٓ أَتَأْتُونَ ٱلْفَٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ
مِّنَ ٱلْعَٰلَمِينَ ٨٠ إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ شَهْوَةً
مِّن دُونِ ٱلنِّسَآءِ ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ٨١

74. Ýatlaň! Alla ad kowumyndan soň olaryň ýerine sizi (semud kowumyny) getirdi we ýer ýüzünde size hökümdarlyk berdi. Onuň düzlüklerinde köşkler gurýarsyňyz, daglarynda daşlary oýup öýler gurup ýasaýarsyňyz. Indi Allanyň nygmatlaryna şükür ediň-de, ýer ýüzünde bozgakçylyk etmäň!

75. Kowumyň ulumsy baştutanlary aralarynda ejiz görnen möminleriň üstünden gülüp: «Siz, dogrudan hem, Salyhyň özüňize Perwerdigäri tarapyndan ilçi edip iberilendigine ynanýarsyňyzmy?» diýdiler. Olar hem: «Elbetde, biz onuň bilen iberilen hemme zada ynandyk, iman getirdik» diýip jogap berdiler.

76. Ol tekepbirler bolsa: «Onda biz hem siziň iman getiren her bir zadyňyzy inkär edýäris» diýdiler.

77. Netijede, olar düýäni öldürdiler we özleriniň Perwerdigäriniň emrine garşy gidip: «Eý, Salyh! Eger sen, hakykatdan-da, pygamber bolsaň, bize beren wadaňy (Allanyň azabyny) getir, göreli?!» diýdiler.

78. (Şonda) gazaply bir (sarsgyn emele getiren) aýylgan ses üstlerini (bada-bat) basdy, olary öz ýurtlarynda heläk etdi.

79. (Gören bu aýylganç hadysasy sebäpli) Salyh (pygamber gynanç bilen) ýüzüni başga tarapa öwrüp: «Eý, kowumym! Men size Perwerdigärimiň buýruklaryny ýetirdim, size öwüt berdim. Ýöne siz (özüňize ýagşylyk isläp) öwüt berenleri hiç söýmeýän ekeniňiz» diýdi.

80. Luty hem (öz halkyna ilçi edip) iberdik. Ol olara (öz kowumyna): «Mundan öň hiç kimiň etmedik wejera işini edýärsiňizmi?» diýdi.

81. Siz aýallary goýup, erkekler bilen jynsy gatnaşyk edýärsiňiz! Siz hetden aşan milletsiňiz!».

وَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِ إِلَّا أَنْ قَالُوا أَخْرِجُوهُمْ مِنْ
قَرْيَتِكُمْ إِنَّهُمْ أُنَاسٌ يَتَطَهَّرُونَ ﴿٨٢﴾ فَأَنْجَيْنَاهُ وَأَهْلَهُ
إِلَّا امْرَأَتَهُ كَانَتْ مِنَ الْغَابِرِينَ ﴿٨٣﴾ وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ
مَطَرًا فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُجْرِمِينَ ﴿٨٤﴾ وَإِلَى
مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا قَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُمْ
مِنْ إِلَهٍ غَيْرُهُ قَدْ جَاءَتْكُمْ بَيِّنَةٌ مِنْ رَبِّكُمْ فَأَوْفُوا
الْكَيْلَ وَالْمِيزَانَ وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ أَشْيَاءَهُمْ
وَلَا تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ بَعْدَ إِصْلَاحِهَا ذَلِكُمْ
خَيْرٌ لَكُمْ إِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿٨٥﴾ وَلَا تَقْعُدُوا
بِكُلِّ صِرَاطٍ تُوعِدُونَ وَتَصُدُّونَ عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ
مَنْ آمَنَ بِهِ وَتَبْغُونَهَا عِوَجًا وَاذْكُرُوا إِذْ كُنْتُمْ قَلِيلًا
فَكَثَّرَكُمْ وَانْظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ
الْمُفْسِدِينَ ﴿٨٦﴾ وَإِنْ كَانَ طَائِفَةٌ مِنْكُمْ آمَنُوا
بِالَّذِي أُرْسِلْتُ بِهِ وَطَائِفَةٌ لَمْ يُؤْمِنُوا فَاصْبِرُوا
حَتَّى يَحْكُمَ اللَّهُ بَيْنَنَا وَهُوَ خَيْرُ الْحَاكِمِينَ ﴿٨٧﴾

قَالَ

82. Halkynyň oňa beren jogaby, meger, şeýle boldy: «(Ahlaklylygy ündeýän) bu adamlary ýurdumyzdan çykaryň! Takyk, bular örän tämiz ynsanlar!».

83. Bizem ony (Luty) we maşgalasyny halas etdik.

84. Diňe aýaly yzda galyp, heläk bolanlaryň arasynda galdy. Biz olaryň üstlerinden azap ýagyşyny ýagdyrdyk. Ine, seret, günäkär kowumyň kysmaty nähili boldy!

85. Medýen halkyna hem öz doganlary Şugaýby pygamber edip iberdik. Ol: «Eý, kowumym! Diňe Alla gulluk ediň, siz üçin Ondan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Ine, size Perwerdigäriňizden äşgär delil geldi. Indi ölçegi we terezini dogry çekiň! Ynsanlaryň hakyny iýmäň, adalatsyzlyk etmäň, ýurtda düzgün barka, bozgaklyk çykaryp, asudalygy bozmaň! Maňa ynanyp, aýdanlarymy etseňiz, elbetde, siziň üçin haýyrly bolar.

86. Bes, haýbat atyp, ýol çapawullap, Alla iman getirenleri Alla ýolundan sowmaň we bu ýoly ýalňyş ýol (edip görkezjek bolup), şübhe döredip, halky ýalňyşdyrmaň! Bilip goýuň! Bir wagt siziň sanyňyz örän azdy. Şeýlekäňiz, Alla siziň sanyňyzy artdyrdy. (Sizden öňki) bozgaklaryň kysmatynyň nähili bolandygyna seredip ybrat alyň!

87. Eger meniň bilen iberilen hakykata bir toparyňyz ynanyp, beýleki toparyňyz ynanmaýan bolsa, bes, siz Alla Öz hökümini berýänçä garaşyň! Hüküm berýänleriň iň haýyrlysy Oldur!» diýdi.



قَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا مِن قَوْمِهِ لَنُخْرِجَنَّكَ يَا شُعَيْبُ وَالَّذِينَ
آمَنُوا مَعَكَ مِن قَرْيَتِنَا أَوْ لَتَعُودُنَّ فِي مِلَّتِنَا قَالَ أَوَلَوْ كُنَّا
كَارِهِينَ ﴿٨٨﴾ قَدِ افْتَرَيْنَا عَلَى اللَّهِ كَذِبًا إِنْ عُدْنَا فِي مِلَّتِكُم
بَعْدَ إِذْ نَجَّانَا اللَّهُ مِنْهَا وَمَا يَكُونُ لَنَا أَن نَّعُودَ فِيهَا إِلَّا
أَن يَشَاءَ اللَّهُ رَبُّنَا وَسِعَ رَبُّنَا كُلَّ شَيْءٍ عِلْمًا عَلَى اللَّهِ تَوَكَّلْنَا
رَبَّنَا افْتَحْ بَيْنَنَا وَبَيْنَ قَوْمِنَا بِالْحَقِّ وَأَنتَ خَيْرُ الْفَاتِحِينَ ﴿٨٩﴾
وَقَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَوْمِهِ لَئِنِ اتَّبَعْتُمْ شُعَيْبًا إِنَّكُمْ
إِذًا لَّخَاسِرُونَ ﴿٩٠﴾ فَأَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا فِي دَارِهِمْ جَاثِمِينَ
﴿٩١﴾ الَّذِينَ كَذَّبُوا شُعَيْبًا كَأَن لَّمْ يَغْنَوْا فِيهَا الَّذِينَ كَذَّبُوا
شُعَيْبًا كَانُوا هُمُ الْخَاسِرِينَ ﴿٩٢﴾ فَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَا قَوْمِ
لَقَدْ أَبْلَغْتُكُمْ رِسَالَاتِ رَبِّي وَنَصَحْتُ لَكُمْ فَكَيْفَ آسَىٰ عَلَىٰ
قَوْمٍ كَافِرِينَ ﴿٩٣﴾ وَمَا أَرْسَلْنَا فِي قَرْيَةٍ مِّن نَّبِيٍّ إِلَّا أَخَذْنَا
أَهْلَهَا بِالْبَأْسَاءِ وَالضَّرَّاءِ لَعَلَّهُمْ يَضَّرَّعُونَ ﴿٩٤﴾ ثُمَّ بَدَّلْنَا
مَكَانَ السَّيِّئَةِ الْحَسَنَةَ حَتَّىٰ عَفَوا وَّقَالُوا قَدْ مَسَّ آبَاءَنَا
الضَّرَّاءُ وَالسَّرَّاءُ فَأَخَذْنَاهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٩٥﴾

88. Onuň kowumyndan bolan tekepbirler: «Eý, Şugaýyp! Ant içip aýdýarys: «Ýa dinimize gaýdyp gelersiňiz, ýa-da seni we saňa iman getirenleri ülkämizden kowup çykararys!» diýdiler. Şugaýyp olara: «Ýagşy, islemesek hem, zor salyp şeýle edersiňizmi?

89. Alla bizi siziň ol ýalňyş diniňizden halas edeninden soň, gaýdyp ýene-de şol dine dolanmakçy bolsak, Allanyň öňünde uly günä etdigimiz bolar. Meger, Alla islese, siziň ynanjyňyza dolanmagymyz düýbünden mümkin däldir! Perwerdigärimiziň ylmy ähli zady gurşap alýandyr. Biz diňe Alla bil baglaýarys. Eý, biziň Perwerdigärimiz! Biziň bilen şu halkymyzyň arasynda Sen adyl hökümiňi ber (hakly-haksyz aýan bolsun)! Takyk, Sen iň haýyrly Höküm ýöredijisiň» diýdi.

90. Onuň kowumyndan (haky) inkär eden kethudalar: «Eger Şugaýba tabyn bolsaňyz, zyýana galarsyňyz» diýip haýbat atdylar.

91. (Bu sözler aýdylan bada aýylganç) ýertitremesi olary gurşap aldy we olar öz öýlerinde heläk boldular (hereketsiz jesetlere öwrüldiler).

92. Şugaýby ýalançy hasaplanlar göýä ýurtlarynda şady-horram bolup oturmadyk ýaly boldy. Şugaýby ýalançy hasaplanlar uly zyýana galdylar!

93. Şugaýyp (gynanç bilen) ýüzüni başga tarapa öwrüp: «Eň, kowumym! Men size Perwerdigärimiň buýruklaryny ýetiripdim, size öwütler beripdim! Ýogsa-da beýle kapyr kowum sebäpli, näme üçin gynanyp, gamgyn bolaýyn?» diýdi.

94. Biz haýsy ýurda pygamber ugradan bolsak, (ol ýeriň halky hem ony inkär etseler) ilki bilen Alla ýüzlenip ýalbarsynlar diýip, olary gytçylyga we bela-beterlere duçar etdik.

95. Soň bu erbet ýagdaýlary üýtgedip, ýagşylyk ýaýratdyk. Wagtyň geçmegi bilen ilat köpelensoň: «Wagtynda ata-babalarymyza-da bagt we betbagtlyk gelipdir» diýerler (ýöne wakalardan ders alyp, şükür etmezler). Ol nadanlary duýdansyz heläk etdik.

وَلَوْ أَنَّ أَهْلَ الْقُرَىٰ آمَنُوا وَاتَّقَوْا لَفَتَحْنَا عَلَيْهِم بَرَكَاتٍ
مِّنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ وَلَٰكِن كَذَّبُوا فَأَخَذْنَاهُم بِمَا
كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٩٦﴾ أَفَأَمِنَ أَهْلُ الْقُرَىٰ أَن يَأْتِيَهُم بَأْسُنَا
بَيَاتًا وَهُمْ نَائِمُونَ ﴿٩٧﴾ أَوَأَمِنَ أَهْلُ الْقُرَىٰ أَن يَأْتِيَهُم بَأْسُنَا
ضُحًى وَهُمْ يَلْعَبُونَ ﴿٩٨﴾ أَفَأَمِنُوا مَكْرَ اللَّهِ فَلَا يَأْمَنُ
مَكْرَ اللَّهِ إِلَّا الْقَوْمُ الْخَاسِرُونَ ﴿٩٩﴾ أَوَلَمْ يَهْدِ لِلَّذِينَ
يَرِثُونَ الْأَرْضَ مِن بَعْدِ أَهْلِهَا أَن لَّوْ نَشَاءُ أَصَبْنَاهُم
بِذُنُوبِهِمْ وَنَطْبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَسْمَعُونَ ﴿١٠٠﴾ تِلْكَ
الْقُرَىٰ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنبَائِهَا وَلَقَدْ جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُم
بِالْبَيِّنَاتِ فَمَا كَانُوا لِيُؤْمِنُوا بِمَا كَذَّبُوا مِن قَبْلُ
كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ الْكَافِرِينَ ﴿١٠١﴾ وَمَا وَجَدْنَا
لِأَكْثَرِهِم مِّنْ عَهْدٍ وَإِن وَجَدْنَا أَكْثَرَهُمْ لَفَاسِقِينَ
﴿١٠٢﴾ ثُمَّ بَعَثْنَا مِن بَعْدِهِم مُّوسَىٰ بِآيَاتِنَا إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَئِهِ
فَظَلَمُوا بِهَا فَانظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُفْسِدِينَ ﴿١٠٣﴾
وَقَالَ مُوسَىٰ يَا فِرْعَوْنُ إِنِّي رَسُولٌ مِّن رَّبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٠٤﴾

حَقِيقٌ

96. Eger şol ýurtlaryň ilaty iman getirip, (Alla garşy çykmakdan) saklanan bolsadylar, onda, elbetde, Biz üstlerine asmandan, ýerden ençe bereket we bolçulyk gapylaryny açardyk. Ýöne olar pygamberleri ýalançy hasapladylar. Biz hem eden erbetlikleri sebäpli, olara jeza berdik.

97. Şol obalaryň ilaty gijelerine uklan mahallary Biziň belamyzyň duýdansyz geljeginden arkaýyn boldularmyka?

98. Ýa-da olar gündiziň günortany şagalaň-şatlykda wagtlary Biziň azabymyzyň geljeginden arkaýyn boldularmyka?

99. Ýa-da olar Allanyň duzagyndan arkaýyn boldularmyka? Allanyň duzagyndan diňe öz-özüne zyýan etjek kowum arkaýyn bolar.

100. Bu ýeri (öňki) eýelerinden soň mirasdar bolanlara, eger islesek, olary-da günäleri sebäpli, bela-betere duçar etjegimiz mälim bolmadymyka? Biz kalplaryna möhür uranymyzdan soň, olar eşitmezek, duýmazak bolarlar.

101. (Eý, Muhammet!) Ine, saňa şol obalaryň habarlaryndan ýetirýäris. Ol ýerleriň halklaryna pygamberlerimiz äşgär deliller (mugjyzalar) getirdiler. Ýöne olar iman getirmediler. Emma olar (öň pygamberleri) ýalançy hasaplansoňlar, (indi) iman getirmezler. Alla kapyrlaryň kalplaryny, ine, şeýle möhürlär!

102. Biz olaryň köpüsinde ähde wepalylyk dörmedik. Olaryň aglabasyny diňe (emre boýun bolmazlykda) bozgaklykda gördük.

103. Ondan soň Musany aýatlarymyz bilen Fyrgawna we onuň emeldarlaryna ugratdyk. Olar aýatlarymyzy nähak inkär etdiler. Şol sebäpden ol bozuklaryň soňy nähili bolup tamamlandy!

104. Musa: «Eý, Fyrgawn! Men älemleriň Perwerdigäri tarapyndan iberilen ilçidirin.

حَقِيقٌ عَلَىٰٓ أَن لَّآ أَقُولَ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْحَقَّ ۚ قَدْ جِئْتُكُم بِبَيِّنَةٍ
مِّن رَّبِّكُمْ فَأَرْسِلْ مَعِىَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿١٠٥﴾ قَالَ إِن كُنتَ جِئْتَ
بِـَٔايَةٍ فَأْتِ بِهَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿١٠٦﴾ فَأَلْقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِىَ
ثُعْبَانٌ مُّبِينٌ ﴿١٠٧﴾ وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِىَ بَيْضَآءُ لِلنَّٰظِرِينَ ﴿١٠٨﴾
قَالَ ٱلْمَلَأُ مِن قَوْمِ فِرْعَوْنَ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ عَلِيمٌ ﴿١٠٩﴾
يُرِيدُ أَن يُخْرِجَكُم مِّنْ أَرْضِكُمْ ۖ فَمَاذَا تَأْمُرُونَ ﴿١١٠﴾ قَالُوٓا۟
أَرْجِهْ وَأَخَاهُ وَأَرْسِلْ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ﴿١١١﴾ يَأْتُوكَ
بِكُلِّ سَٰحِرٍ عَلِيمٍ ﴿١١٢﴾ وَجَآءَ ٱلسَّحَرَةُ فِرْعَوْنَ قَالُوٓا۟ إِنَّ لَنَا
لَأَجْرًا إِن كُنَّا نَحْنُ ٱلْغَٰلِبِينَ ﴿١١٣﴾ قَالَ نَعَمْ وَإِنَّكُمْ
لَمِنَ ٱلْمُقَرَّبِينَ ﴿١١٤﴾ قَالُوا۟ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلْقِىَ وَإِمَّآ أَن
نَّكُونَ نَحْنُ ٱلْمُلْقِينَ ﴿١١٥﴾ قَالَ أَلْقُوا۟ ۖ فَلَمَّآ أَلْقَوْا۟ سَحَرُوٓا۟
أَعْيُنَ ٱلنَّاسِ وَٱسْتَرْهَبُوهُمْ وَجَآءُو بِسِحْرٍ عَظِيمٍ ﴿١١٦﴾ وَأَوْحَيْنَآ
إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَلْقِ عَصَاكَ ۖ فَإِذَا هِىَ تَلْقَفُ مَا يَأْفِكُونَ ﴿١١٧﴾
فَوَقَعَ ٱلْحَقُّ وَبَطَلَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١١٨﴾ فَغُلِبُوا۟
هُنَالِكَ وَٱنقَلَبُوا۟ صَٰغِرِينَ ﴿١١٩﴾ وَأُلْقِىَ ٱلسَّحَرَةُ سَٰجِدِينَ ﴿١٢٠﴾

105. Meniň ilkinji wezipäm Alla hakda hakykatdan başga zady aýtmazlygymdyr. Takyk, men size Perwerdigäriňizden (meni tassyklaýjy) örän aýdyň delil getirdim. Indi ysraýyl ogullaryna (ejir çekdirme, olary) meniň bilen goýber!» diýdi.

Düşündiriş: Hezreti Ýusup guýudan çykarylyp, gul edilip satylandan soň, Müsürde köşkde galýar we has soň Müsüriň hazynasyna jogapkär edilip bellenilýär. Ol kakasy hezreti Ýakuby çagyrýar hem-de maşgalasy we ysraýyl ogullary bilen Palestinadan bilelikde gelip, Müsürde ýerleşýärler. Wagtyň geçmegi bilen Müsüriň fyrgawnlary olary gul hökmünde agyr işlerde ulanýarlar. Olara zulum edip, ejir çekdirýärler. Hezreti Musa, gul bolan şol ysraýyl ogullaryndan mömin ymmat döretmek üçin olary Fyrgawnyň ýesirliginden halas edip, azat adamlar hökmünde watanlary Palestina ýerleşdirmek isleýär.

106. Fyrgawn: «Eger, hakykatdan-da, anyk bir delil getiren bolsaň we seniň aýdýanyň dogry bolsa, hany, delilleriňi orta goý, göreli!» diýdi.

107, 108. (Beýle diýensoň), Musa hasasyny ýere oklady we ol Fyrgawnyň gözüniň alnynda äpet bir ýylana öwrüldi! Soň (Musa) gursagyna sokan sag elini ýakasyndan çykardy we görenleriň gözüni gamaşdyran, nur saçýan ýap-ýagty el göründi! Hasasy we eliniň ýagtylygy Musa peşgeş berlen iki mugjyzady.

109. Fyrgawnyň emeldarlary: «Düşnükli, bu ussat jadygöý bolmaly!» diýdiler.

110. Fyrgawn: «Bu adam sizi ýurduňyzdan jyda düşürmegiň aladasynda. Muňa nähili garaýarsyňyz?» diýdi.

111, 112. Emeldarlar: «Ony we dogany (Haruny) saklap, şäherlere gullukçylary ýolla, (goý, olar) ussat jadygöýleri ýygnap, huzuryňa getirsinler» diýdiler.

113. Ähli jadygöýler Fyrgawnyň ýanyna gelip: «Eger ýeňiş gazanaýsak, bize hökman bir sylag barmy?» diýdiler.

114. Fyrgawn: «Elbetde! Onuň üstesine siz meniň ýakynlarymdan bolarsyňyz» diýdi.

115, 116. Jadygöýler: «Musa! Öňürti sen hünäriňi görkezmekçimi ýa-da biz görkezelimi?» diýenlerinde, Musa: «Hünäriňizi ilki siz görkeziň!» diýdi. Olar ellerindäkileri oklanlarynda, adamlaryň gözüni baglap, olary howsala düşürdiler. Jadygöýler uly bir jadygöýlik (başarnyklaryny) görkezdiler.

117. Biz bolsa Musa: «Hasaňy (ýere) okla!» diýip, emir etdik. Birden hem hasa olaryň orta zyňanlaryny, (jadylyk edip görkezenlerini) ýuwutdy.

118. Şeýdip, hakykat ýüze çykdy we olaryň (ähli) edenleri puç boldy.

119. Şeýdip, Fyrgawn we onuň topary ýeňlip masgara boldular.

120. Jadygöýleriň bolsa hemmesi birden sežde etmäge başladylar.

قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٢١ رَبِّ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١٢٢ قَالَ
فِرۡعَوۡنُ ءَامَنتُم بِهِۦ قَبۡلَ أَنۡ ءَاذَنَ لَكُمۡۖ إِنَّ هَٰذَا لَمَكۡرٞ
مَّكَرۡتُمُوهُ فِي ٱلۡمَدِينَةِ لِتُخۡرِجُواْ مِنۡهَآ أَهۡلَهَاۖ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ١٢٣
لَأُقَطِّعَنَّ أَيۡدِيَكُمۡ وَأَرۡجُلَكُم مِّنۡ خِلَٰفٖ ثُمَّ لَأُصَلِّبَنَّكُمۡ
أَجۡمَعِينَ ١٢٤ قَالُوٓاْ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ١٢٥ وَمَا تَنقِمُ مِنَّآ
إِلَّآ أَنۡ ءَامَنَّا بِـَٔايَٰتِ رَبِّنَا لَمَّا جَآءَتۡنَاۚ رَبَّنَآ أَفۡرِغۡ عَلَيۡنَا صَبۡرٗا
وَتَوَفَّنَا مُسۡلِمِينَ ١٢٦ وَقَالَ ٱلۡمَلَأُ مِن قَوۡمِ فِرۡعَوۡنَ أَتَذَرُ مُوسَىٰ
وَقَوۡمَهُۥ لِيُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَيَذَرَكَ وَءَالِهَتَكَۚ قَالَ سَنُقَتِّلُ
أَبۡنَآءَهُمۡ وَنَسۡتَحۡيِۦ نِسَآءَهُمۡ وَإِنَّا فَوۡقَهُمۡ قَٰهِرُونَ
١٢٧ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِ ٱسۡتَعِينُواْ بِٱللَّهِ وَٱصۡبِرُوٓاْۖ إِنَّ ٱلۡأَرۡضَ
لِلَّهِ يُورِثُهَا مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۖ وَٱلۡعَٰقِبَةُ لِلۡمُتَّقِينَ ١٢٨
قَالُوٓاْ أُوذِينَا مِن قَبۡلِ أَن تَأۡتِيَنَا وَمِنۢ بَعۡدِ مَا جِئۡتَنَاۚ
قَالَ عَسَىٰ رَبُّكُمۡ أَن يُهۡلِكَ عَدُوَّكُمۡ وَيَسۡتَخۡلِفَكُمۡ فِي
ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرَ كَيۡفَ تَعۡمَلُونَ ١٢٩ وَلَقَدۡ أَخَذۡنَآ ءَالَ
فِرۡعَوۡنَ بِٱلسِّنِينَ وَنَقۡصٖ مِّنَ ٱلثَّمَرَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَذَّكَّرُونَ ١٣٠

فَإِذَا

121, 122. Olar: «Ol älemleriň eýesine, Musa we Harunyň Perwerdigärine iman getirdik!» diýdiler.

123, 124. Fyrgawn gazaplanyp: «Diýmek, siz, menden rugsat almazdan, Oňa iman getirdiňiz! Bu, elbetde, şäherden ilatyny çykarmak üçin siziň bilelikde eden mekirligiňizdir. Emma tiz wagtda başyňyza geljekleri görersiňiz! Hawa, elleriňizi we aýaklaryňyzy atanaklaýyn keserin, soň hemmäňizi asaryn!» diýdi.

125, 126. Olar: «Biz, elbetde, Perwerdigärimize dolanarys. Seniň bize gaharlanmagyň, diňe Perwerdigärimizden bize gelen aýatlara iman getirendigimiz üçindir. Bizem Oňa ýüzlenip şeýle diýeris: «Eý, biziň beýik Perwerdigärimiz! Kalbymyzy sabyr kuwwaty bilen doldur hem-de musulman halymyzda amanadymyzy al!» diýdiler.

127. Fyrgawnyň emeldarlary oňa: «Sen näme edýärsiň, Musa bilen kowumy seni we seniň hudaýlaryňy terk etsinler, ýurtda agzalalyk döretsinler diýip özbaşlaryna goýberýärsiňmi?» diýdiler. Fyrgawn: «Ýok, olaryň oglan perzentlerini öldürip, gyz perzentlerine ýaşamaga rugsat bereris. Elbetde, bizde olara islän zadymyzy edip biljek güýç we hökümdarlyk bar» diýdi.

128. Musa kowumyna: «Alladan kömek diläň we sabyrly boluň! Elbetde, dünýä Allanyň mülküdir, Ol bendelerinden islänini hökümdarlyga getirer. Haýyrly netije, elbetde, takwalaryňkydyr» diýdi.

129. Ysraýyl ogullary: «Biz, sen bize gelmänkäň, sen bize pygamber hökmünde geleniňden soň hem, jebir-süteme sezewar bolduk» diýip zeýrendiler. Musa bolsa: «Perwerdigärimiz duşmanlaryňyzy ýok edip, olaryň ýerine sizi hökmürowan eder. Şeýdip, siziň nähili hereket etjekdigiňizi synap görer» diýdi.

130. Biz Fyrgawnyň kowumyny (kapyrlary terk edip) nesihata eýersinler diýip, ençe ýyllap guraklyk, gytçylyk we hasylsyzlyk bilen jezalandyrdyk.

فَإِذَا جَاءَتْهُمُ الْحَسَنَةُ قَالُوا لَنَا هَٰذِهِ ۖ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ
يَطَّيَّرُوا بِمُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُ ۗ أَلَا إِنَّمَا طَائِرُهُمْ عِندَ اللَّهِ وَلَٰكِنَّ
أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٣١﴾ وَقَالُوا مَهْمَا تَأْتِنَا بِهِ مِنْ آيَةٍ لِّتَسْحَرَنَا
بِهَا فَمَا نَحْنُ لَكَ بِمُؤْمِنِينَ ﴿١٣٢﴾ فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ الطُّوفَانَ
وَالْجَرَادَ وَالْقُمَّلَ وَالضَّفَادِعَ وَالدَّمَ آيَاتٍ مُّفَصَّلَاتٍ
فَاسْتَكْبَرُوا وَكَانُوا قَوْمًا مُّجْرِمِينَ ﴿١٣٣﴾ وَلَمَّا وَقَعَ عَلَيْهِمُ
الرِّجْزُ قَالُوا يَا مُوسَى ادْعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَ ۖ لَئِن
كَشَفْتَ عَنَّا الرِّجْزَ لَنُؤْمِنَنَّ لَكَ وَلَنُرْسِلَنَّ مَعَكَ بَنِي إِسْرَائِيلَ
﴿١٣٤﴾ فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ الرِّجْزَ إِلَىٰ أَجَلٍ هُم بَالِغُوهُ إِذَا هُمْ
يَنكُثُونَ ﴿١٣٥﴾ فَانتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَأَغْرَقْنَاهُمْ فِي الْيَمِّ بِأَنَّهُمْ
كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَكَانُوا عَنْهَا غَافِلِينَ ﴿١٣٦﴾ وَأَوْرَثْنَا
الْقَوْمَ الَّذِينَ كَانُوا يُسْتَضْعَفُونَ مَشَارِقَ الْأَرْضِ
وَمَغَارِبَهَا الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا ۖ وَتَمَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ
الْحُسْنَىٰ عَلَىٰ بَنِي إِسْرَائِيلَ بِمَا صَبَرُوا ۖ وَدَمَّرْنَا مَا كَانَ
يَصْنَعُ فِرْعَوْنُ وَقَوْمُهُ وَمَا كَانُوا يَعْرِشُونَ ﴿١٣٧﴾

131. Olara ýagşylyk, bolluk gelen mahaly: «Ine, bu biziň hakymyz! Biz muňa öz başarnygymyz bilen ýetdik» diýerler. Eger üstlerine bir erbetlik geläýse welin, ony Musa bilen töweregindäki möminleriň şumlugy zerarly diýip, olaryň üstüne atýarlar. (Üns beriň, ýagşylygy ýaradyşy ýaly, erbetligi-de ýaratmak diňe Allanyň gudraty bilendir.) Ýöne muny olaryň köpüsi bilmez.

132. Hem-de: «Bizi jadylamak üçin sen haýsy alamaty (mugjyzany) getirseň getir, saňa ynanmagymyz mümkin däldir!» diýerdiler.

133. Biz hem aýatlarymyzyň aýry-aýry delilleri hökmünde olaryň üstüne bela-beter inderdik, (ekinlerini gemrip ýok edýän) çekirtgeleri iberdik, (azyklaryna we bedenlerine zyýan ýetirýän) mör-möjekler ugratdyk, gurbagalary ýagdyrdyk, agyz suwlaryny gana öwürdik. Olar onda-da kejirlik bilen men-menlik etdiler we günäkär milletligine galdylar.

134. Azap üstlerine inenden soň: «Eý, Musa! Saňa beren wadasynyň hormatyna biziň üçin Perwerdigäriňden doga-dileg et! Eger bu azaby üstümizden aýyrsaň, saňa hökman ynanarys we ysraýyl ogullaryny seniň bilen ugradarys» diýdiler.

135. Biz gysga wagtlyk olaryň üstünden azaby aýran badymyza, olar derrew ähti-peýmanlaryndan dändiler.

Düşündiriş: Bu aýatda agzalýan azap sözünden maksat, käbir alymlaryň garaýşyna görä, mergi keseli bolmaly.

136. Biz bolsa, aýatlarymyzy ýalan hasaplap, ýüz öwrendikleri üçin, ar alyp (jezalandyryp), olary deňizde gark etdik.

137. Horlanan, ezilen milleti (ysraýyl ogullaryny) bereketden doly ýurduň gündogaryna we günbataryna, (ýagny Şam illerine) mirasdar etdik. Sabyr etmekleriniň öwezi üçin sylag hökmünde ysraýyl ogullaryna seniň Perwerdigäriň beren ajaýyp wadalarynyň hemmesi hakykat boldy. Fyrgawn bilen kowumynyň guran binalaryny we ösdüren bag-bakjalaryny bolsa weýran etdik.

وَجَاوَزْنَا بِبَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱلْبَحْرَ فَأَتَوْا۟ عَلَىٰ قَوْمٍ يَعْكُفُونَ عَلَىٰٓ
أَصْنَامٍ لَّهُمْ ۚ قَالُوا۟ يَٰمُوسَى ٱجْعَل لَّنَآ إِلَٰهًا كَمَا لَهُمْ
ءَالِهَةٌ ۚ قَالَ إِنَّكُمْ قَوْمٌ تَجْهَلُونَ ١٣٨ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ مُتَبَّرٌ مَّا هُمْ
فِيهِ وَبَٰطِلٌ مَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ١٣٩ قَالَ أَغَيْرَ ٱللَّهِ أَبْغِيكُمْ
إِلَٰهًا وَهُوَ فَضَّلَكُمْ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ١٤٠ وَإِذْ أَنجَيْنَٰكُم مِّنْ ءَالِ
فِرْعَوْنَ يَسُومُونَكُمْ سُوٓءَ ٱلْعَذَابِ ۖ يُقَتِّلُونَ أَبْنَآءَكُمْ
وَيَسْتَحْيُونَ نِسَآءَكُمْ ۚ وَفِى ذَٰلِكُم بَلَآءٌ مِّن
رَّبِّكُمْ عَظِيمٌ ١٤١ وَوَٰعَدْنَا مُوسَىٰ ثَلَٰثِينَ لَيْلَةً
وَأَتْمَمْنَٰهَا بِعَشْرٍ فَتَمَّ مِيقَٰتُ رَبِّهِۦٓ أَرْبَعِينَ لَيْلَةً ۚ
وَقَالَ مُوسَىٰ لِأَخِيهِ هَٰرُونَ ٱخْلُفْنِى فِى قَوْمِى وَأَصْلِحْ وَلَا تَتَّبِعْ
سَبِيلَ ٱلْمُفْسِدِينَ ١٤٢ وَلَمَّا جَآءَ مُوسَىٰ لِمِيقَٰتِنَا وَكَلَّمَهُۥ
رَبُّهُۥ قَالَ رَبِّ أَرِنِىٓ أَنظُرْ إِلَيْكَ ۚ قَالَ لَن تَرَىٰنِى وَلَٰكِنِ
ٱنظُرْ إِلَى ٱلْجَبَلِ فَإِنِ ٱسْتَقَرَّ مَكَانَهُۥ فَسَوْفَ تَرَىٰنِى ۚ فَلَمَّا
تَجَلَّىٰ رَبُّهُۥ لِلْجَبَلِ جَعَلَهُۥ دَكًّا وَخَرَّ مُوسَىٰ صَعِقًا ۚ فَلَمَّآ أَفَاقَ
قَالَ سُبْحَٰنَكَ تُبْتُ إِلَيْكَ وَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٤٣

قَالَ

138, 139, 140. Biz ysraýyl ogullaryny deňizden geçirdik. Ahyrsoňy olar bir topar butlara sežde edýän adamlaryň ýanyna bardylar. Olar: «Eý, Musa, bularyň hudaýlary ýaly, bize-de bir hudaý ýasap ber!» diýdiler. Ol bolsa: «Siz, dogrudanam örän nadan milletsiňiz! Çünki şu höwes edýänleriňiziň dini ýykylandyr we edýän (ähli) amallary puçdur. Onsoň hem Allanyň munça pazly-kerem edip, sizi beýleki ynsanlardan üstün edip ýaradandygy sebäpli, heý, men siziň üçin Ondan özge hudaý gözlärinmi?» diýdi.

141. (Eý, ysraýyl ogullary!) Sizi örän elhenç horluk çekdiren, ogul perzentleriňizi öldürip, gyzlaryňyzy (özlerine hyzmatçy etmek üçin) diri goýan Fyrgawnyň kowumyndan halas edenimizi ýada salyň! Munda Perwerdigäriňiz tarapyndan örän uly synag bardy.

142. Otuz gijäni (ybadatda geçirmegi hem-de Töwraty almaga taýýarlanmagy üçin) Musa bilen wadalaşyp, ony huzurymyza çagyrdyk. Soň ýene-de on gijäni üstüne goşduk. Perwerdigäriniň kesgitlän wagty doly kyrk gijä deň boldy. Musa (Allanyň mynajatyna gitmezden ozal) dogany Haruna: «Kowumymyň arasynda wekilim bol, olary ýagşy dolandyr we başbozarlaryň ýoluna eýerme!» diýdi.

143. Musa bellän wagtymyz gelip, Perwerdigäri oňa ýüzlenen wagty: «Eý, Perwerdigär! Özüňi maňa görkez, Saňa bir nazar edeýin» diýdi. Alla: «Sen meni görüp bilmersiň. Emma, ine, şu daga nazaryňy aýla, eger ýerinde durup bilse, senem Meni görersiň!» diýdi. Soň Perwerdigäri ol daga tejelli edip-etmänkä (nuruny saçyp-saçmanka) dag kül-peýekun boldy. Musa-da özünden gidip ýykyldy. Özüne gelende: «Sen Päksiň, eý, Perwerdigär. Bu haýyşymdan ötri toba etdim. Men (ymmatymyň arasynda Seni görmän) Saňa iman getirenleriň ilkinjisidirin!» diýdi.

Düşündiriş: Hezreti Musa Allanyň kelamyny eşidip, onuň höwesi we joşguny bilen Perwerdigärini görmek isledi. Allatagala dünýä gözi bilen Özini görüp bolmajakdygyny bildirdi. Jennetileriň Allany görmek bagtyna ýetjekdikleri aýatlarda we hadyslarda bardyr. Pygamberimiz bir hadysynda şeýle diýýär: «Siziň şu dolan Aýy görşüňiz ýaly, Perwerdigäriňizi-de görjekdigiňize şek-şübhe ýokdur».

قَالَ يَا مُوسَىٰ إِنِّي اصْطَفَيْتُكَ عَلَى النَّاسِ بِرِسَالَاتِي
وَبِكَلَامِي فَخُذْ مَا آتَيْتُكَ وَكُن مِّنَ الشَّاكِرِينَ ﴿١٤٤﴾
وَكَتَبْنَا لَهُ فِي الْأَلْوَاحِ مِن كُلِّ شَيْءٍ مَّوْعِظَةً وَتَفْصِيلًا
لِّكُلِّ شَيْءٍ فَخُذْهَا بِقُوَّةٍ وَأْمُرْ قَوْمَكَ يَأْخُذُوا بِأَحْسَنِهَا
سَأُرِيكُمْ دَارَ الْفَاسِقِينَ ﴿١٤٥﴾ سَأَصْرِفُ عَنْ آيَاتِيَ الَّذِينَ
يَتَكَبَّرُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَإِن يَرَوْا كُلَّ آيَةٍ
لَّا يُؤْمِنُوا بِهَا وَإِن يَرَوْا سَبِيلَ الرُّشْدِ لَا يَتَّخِذُوهُ سَبِيلًا وَإِن
يَرَوْا سَبِيلَ الْغَيِّ يَتَّخِذُوهُ سَبِيلًا ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَذَّبُوا
بِآيَاتِنَا وَكَانُوا عَنْهَا غَافِلِينَ ﴿١٤٦﴾ وَالَّذِينَ كَذَّبُوا
بِآيَاتِنَا وَلِقَاءِ الْآخِرَةِ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ هَلْ يُجْزَوْنَ إِلَّا
مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٤٧﴾ وَاتَّخَذَ قَوْمُ مُوسَىٰ مِن بَعْدِهِ
مِنْ حُلِيِّهِمْ عِجْلًا جَسَدًا لَّهُ خُوَارٌ أَلَمْ يَرَوْا أَنَّهُ لَا يُكَلِّمُهُمْ
وَلَا يَهْدِيهِمْ سَبِيلًا اتَّخَذُوهُ وَكَانُوا ظَالِمِينَ ﴿١٤٨﴾ وَلَمَّا
سُقِطَ فِي أَيْدِيهِمْ وَرَأَوْا أَنَّهُمْ قَدْ ضَلُّوا قَالُوا لَئِن لَّمْ
يَرْحَمْنَا رَبُّنَا وَيَغْفِرْ لَنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿١٤٩﴾

144. Alla: «Eý, Musa! Meň ilçilik we araçysyz gürleşmek (mertebesi) bilen, seni adaty ynsanlardan beýik etdim, saňa berenlerimi al we şükür-kanagat edenlerden bol!» diýdi.

145. (Nesihata we her zadyň düşündirişlerine degişli) näme bar bolsa, hemmesini Musa üçin sahypalarda ýazdyk. Hem-de oňa: «Mundan ykjam ýapyş! Kowumyňa-da ondaky hökümleriň iň sogaplysyny berk berjaý etmegi emir et! Tiz wagtda ýoldan azaşanlaryň ýurdunyň nähili dargap gitjekdigini özüňiz görersiňiz» diýdik.

146. Dünýäde nähak ýere tekepbirlik edenleri aýatlaryma bolmalysy ýaly düşünmekden daşlaşdyraryn. Ol men-menlik edýänler her hili mugjyzany görseler-de, olara iman getirmezler. Dogry ýoly görseler-de, ol ýola düşüp bilmezler. Emma ters ýoly görseler, ol ýola eýererler. Çünki olar Biziň aýatlarymyzy ýalan hasaplamagy sebäpli (olardan gapyl galypdylar).

147. Biziň aýatlarymyzy hem-de ahyrete gowuşjakdyklaryny ýalan hasaplanlaryň (sadaka ýaly eden) bütin işleri puç bolandyr. Eýsem, olar diňe öz eden amallaryna görä jezalandyrylmazlarmy?

148. Musanyň (Töwraty almak üçin gideninden soň) ymmaty şaý-seplerden bögürip duran ýaly ses çykarýan göläniň heýkelini ýasap, ony hudaý edindiler. Eýsem, ol heýkeliň özleri bilen gürleşip bilmeýändigini, ýol görkezmeýändigini olar görmeýärdilermikä?! Emma muňa garamazdan, göläni hudaý edindiler hem-de zalym boldular.

149. Eden işleriniň akmaklykdygyny aňyp ökünenlerinde, ýalňyşandyklaryny görüp: «Kasam bolsun! Eger Perwerdigärimiz bize merhemet etmese we bizi bagyşlamasa, uly ýitgä uçranlaryň hatarynda bolarys» diýdiler.

وَلَمَّا رَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوْمِهِۦ غَضْبَٰنَ أَسِفًا قَالَ بِئْسَمَا خَلَفْتُمُونِى
مِنۢ بَعْدِىٓ أَعَجِلْتُمْ أَمْرَ رَبِّكُمْ وَأَلْقَى ٱلْأَلْوَاحَ وَأَخَذَ
بِرَأْسِ أَخِيهِ يَجُرُّهُۥٓ إِلَيْهِ قَالَ ٱبْنَ أُمَّ إِنَّ ٱلْقَوْمَ ٱسْتَضْعَفُونِى
وَكَادُوا۟ يَقْتُلُونَنِى فَلَا تُشْمِتْ بِىَ ٱلْأَعْدَآءَ وَلَا تَجْعَلْنِى مَعَ
ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٥٠﴾ قَالَ رَبِّ ٱغْفِرْ لِى وَلِأَخِى وَأَدْخِلْنَا فِى
رَحْمَتِكَ وَأَنتَ أَرْحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿١٥١﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ ٱلْعِجْلَ
سَيَنَالُهُمْ غَضَبٌ مِّن رَّبِّهِمْ وَذِلَّةٌ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَكَذَٰلِكَ
نَجْزِى ٱلْمُفْتَرِينَ ﴿١٥٢﴾ وَٱلَّذِينَ عَمِلُوا۟ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ثُمَّ تَابُوا۟ مِنۢ
بَعْدِهَا وَءَامَنُوٓا۟ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعْدِهَا لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٥٣﴾ وَلَمَّا
سَكَتَ عَن مُّوسَى ٱلْغَضَبُ أَخَذَ ٱلْأَلْوَاحَ وَفِى نُسْخَتِهَا هُدًى
وَرَحْمَةٌ لِّلَّذِينَ هُمْ لِرَبِّهِمْ يَرْهَبُونَ ﴿١٥٤﴾ وَٱخْتَارَ مُوسَىٰ
قَوْمَهُۥ سَبْعِينَ رَجُلًا لِّمِيقَٰتِنَا فَلَمَّآ أَخَذَتْهُمُ ٱلرَّجْفَةُ قَالَ رَبِّ
لَوْ شِئْتَ أَهْلَكْتَهُم مِّن قَبْلُ وَإِيَّٰىَ أَتُهْلِكُنَا بِمَا فَعَلَ ٱلسُّفَهَآءُ
مِنَّآ إِنْ هِىَ إِلَّا فِتْنَتُكَ تُضِلُّ بِهَا مَن تَشَآءُ وَتَهْدِى مَن تَشَآءُ
أَنتَ وَلِيُّنَا فَٱغْفِرْ لَنَا وَٱرْحَمْنَا وَأَنتَ خَيْرُ ٱلْغَٰفِرِينَ ﴿١٥٥﴾

وَٱكْتُبْ

150. Musa örän gazaply we gamgyn ýagdaýda halkyna ýüzlenip: «Menden soň yzymda nähili erbet işler edipsiňiz! Perwerdigäriňiziň emrini bada-bat terk edipsiňiz» diýdi (hem-de gaharyna elindäki ylahy) sahypalary taşlap goýberdi. Doganynyň saçyndan tutup, özüne tarap çekip başlady. Harun bolsa oňa: «Eý, ejemiň ogly! Ynan, bu millet meni diýseň erbet horlady, tasdanam meni öldüripdiler! Indi sen duşmanlarymy bir üstümden güldürme, meni bu zalym millet bilen deň tutma» diýdi.

151. Musa: «Eý, Perwerdigärim, meni we doganymy bagyşla! Rahmetiňi bize-de inder, sebäbi Sen merhemet edenleriň iň merhemetlisisiň!» diýdi.

152. Gölä hudaý diýenlere özleriniň Perwerdigäri tarapyndan gazap, dünýä ýaşaýşynda hem (başlaryna ejir we) horluk (iner). Ine, Biz (Alla töhmet ýöňkänleri) şeýle jezalandyrarys!

153. Günä edip, soň toba gelip, iman getirenler üçin bolsa, Perwerdigäriň, elbetde, Bagyşlaýjydyr, hikmet eýesidir.

154. Musa gazaby ýatyşansoň, ýazgylary (ýerden) göterdi. Ol ýazgyda özleriniň Perwerdigärinden gorkanlar üçin dogry ýola gönükdiriş we rahmet bardy.

155. Musa kowumyndan ýetmiş kişini saýlady we olary Allanyň huzuryna Sina dagyna getirdi. Gelenler (bu kabul ediliş bagtyna kaýyl bolman, Allany äşgär görmek isländikleri üçin) olaryň başyna elhenç bir ýertitreme indi. Musa: «Eý, Perwerdigärim! Islesediň, meni-de, bulary-da has öň ýok ederdiň. Häzir aramyzdaky akmaklar sebäpli, bizi heläk etjekmi? Bu diňe Seniň synagyňdan ybaratdyr. Isläniňi bu synag bilen azaşdyrarsyň, isläniňi bolsa dogry ýola gönükdirersiň. Biziň Hossarymyz Sensiň! Biziň günämizi geç, merhemet eýle! Sen günä geçýänleriň iň haýyrlysysyň.

وَاكْتُبْ لَنَا فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِي الْآخِرَةِ إِنَّا هُدْنَا
إِلَيْكَ ۚ قَالَ عَذَابِي أُصِيبُ بِهِ مَنْ أَشَاءُ ۖ وَرَحْمَتِي وَسِعَتْ
كُلَّ شَيْءٍ ۚ فَسَأَكْتُبُهَا لِلَّذِينَ يَتَّقُونَ وَيُؤْتُونَ
الزَّكَاةَ وَالَّذِينَ هُمْ بِآيَاتِنَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٥٦﴾ الَّذِينَ يَتَّبِعُونَ
الرَّسُولَ النَّبِيَّ الْأُمِّيَّ الَّذِي يَجِدُونَهُ مَكْتُوبًا عِنْدَهُمْ فِي
التَّوْرَاةِ وَالْإِنْجِيلِ يَأْمُرُهُمْ بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَاهُمْ عَنِ الْمُنْكَرِ
وَيُحِلُّ لَهُمُ الطَّيِّبَاتِ وَيُحَرِّمُ عَلَيْهِمُ الْخَبَائِثَ
وَيَضَعُ عَنْهُمْ إِصْرَهُمْ وَالْأَغْلَالَ الَّتِي كَانَتْ
عَلَيْهِمْ ۚ فَالَّذِينَ آمَنُوا بِهِ وَعَزَّرُوهُ وَنَصَرُوهُ وَاتَّبَعُوا النُّورَ
الَّذِي أُنْزِلَ مَعَهُ ۙ أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿١٥٧﴾ قُلْ يَا أَيُّهَا
النَّاسُ إِنِّي رَسُولُ اللَّهِ إِلَيْكُمْ جَمِيعًا الَّذِي لَهُ
مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحْيِي وَيُمِيتُ ۖ
فَآمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ النَّبِيِّ الْأُمِّيِّ الَّذِي يُؤْمِنُ بِاللَّهِ
وَكَلِمَاتِهِ وَاتَّبِعُوهُ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥٨﴾ وَمِنْ
قَوْمِ مُوسَىٰ أُمَّةٌ يَهْدُونَ بِالْحَقِّ وَبِهِ يَعْدِلُونَ ﴿١٥٩﴾

156. Bize bu dünýäde-de, ahyretde-de ýagşylyk nesip et! Biz saňa ýüzlendik, Seniň ýoluňy tutduk!» diýdi. Hak (Alla) oňa: «Men islän kişimi jezalandyraryn. Rahmetim bolsa ähli zady gurşap alýandyr. Ol rahmetimi hem Alla garşy gelmekden saklananlara, zekat berenlere we biziň aýatlarymyza iman getirenlere nesip ederin!» diýdi.

157. Olar öz ýanlaryndaky Töwratda we Injilde (häsiýetleri) ýazylan ol ümmi (okamagy ýazmagy bilmeýän) pygambere tabyn bolarlar. Ol pygamber olara dine laýyk gelýän zatlary emir eder, erbetlikleri gadagan eder, olara päk zatlary halal, näpäk zatlary bolsa haram eder, gerdenlerindäki agyr ýükleri, arkalaryndaky zynjyrlary aýryp taşlar. Oňa iman getiren, ony goldan, oňa kömekçi bolan hem-de onuň bilen inderilen nura tabyn bolanlar bolsa bagtyýarlyga ýetenlerdir.

Düşündiriş: Hezreti Musa rahmeti özi we halky üçin diledi. Allatagala-da bu rahmetiň bütin ynsanlyga iberiljek «Rahmet pygamberi» bolan ahyrzaman ilçisi Muhammet aleýhissalama boýun bolmaga baglydygyny aýdýar. Bu taýda hezreti pygamber hakda ümmi (okamagy we ýazmagy başarmaýan) sypatynyň ulanylmagy aýratyn üns berilmeli. Bu sözüň «bilim almadyk, okamagy-ýazmagy bilmeýän» manysyndan başga-da, ýahudylaryň arasynda «Kitap eýesi bolmaýan, ýagny ýahudy bolmaýan» manysy-da bardyr. Ýokarky aýatda bu iki many-da göz öňünde tutulandyr. Ýahudylar ümmilere hiç ähmiýet bermeýärdiler. Alla olaryň öz kowumlary bilen bagly milletparazlyk duýgularyny we gedemliklerini ýok etmek isläpdir. Aýatda geçýän ýükleriň we zynjyrlaryň görkezýän manysy Töwratda geçýän we günä eden agzalar bilen nejasat degen eşigiň şol bölegініň kesilip aýrylmagy ýaly agyr hökümleriň Kuran arkaly ýatyrylmagydyr.

158. Sen aýt: «Eý, ynsanlar! Men siziň hemmäňize Alla tarapyndan iberilen pygamberdirin. Asmanlar we ýer Onuň mülküdir. Ondan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Ýaşaýşy beren-de, ölümi ýaradan-da Oldur. Sizem Alla we Onuň bütin sözlerine iman getiren ol ümmi pygambere, ol ilçä boýun boluň! Oňa ýürekden tabyn bolsaňyz, dogry ýoly taparsyňyz.

159. Hawa! Musanyň kowumyndan hak dine ugrukdyrýanlary we adalatly hereket edýänleri bardyr.

وَقَطَّعْنَاهُمُ اثْنَتَيْ عَشْرَةَ أَسْبَاطًا أُمَمًا وَأَوْحَيْنَا إِلَى
مُوسَى إِذِ اسْتَسْقَاهُ قَوْمُهُ أَنِ اضْرِب بِعَصَاكَ الْحَجَرَ
فَانبَجَسَتْ مِنْهُ اثْنَتَا عَشْرَةَ عَيْنًا قَدْ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٍ
مَشْرَبَهُمْ وَظَلَّلْنَا عَلَيْهِمُ الْغَمَامَ وَأَنزَلْنَا عَلَيْهِمُ الْمَنَّ
وَالسَّلْوَى كُلُوا مِن طَيِّبَاتِ مَا رَزَقْنَاكُمْ وَمَا ظَلَمُونَا
وَلَكِن كَانُوا أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١٦٠﴾ وَإِذْ قِيلَ
لَهُمُ اسْكُنُوا هَذِهِ الْقَرْيَةَ وَكُلُوا مِنْهَا حَيْثُ
شِئْتُمْ وَقُولُوا حِطَّةٌ وَادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا
نَغْفِرْ لَكُمْ خَطِيئَاتِكُمْ سَنَزِيدُ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٦١﴾
فَبَدَّلَ الَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْهُمْ قَوْلًا غَيْرَ الَّذِي قِيلَ لَهُمْ
فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِجْزًا مِّنَ السَّمَاءِ بِمَا كَانُوا
يَظْلِمُونَ ﴿١٦٢﴾ وَاسْأَلْهُمْ عَنِ الْقَرْيَةِ الَّتِي كَانَتْ
حَاضِرَةَ الْبَحْرِ إِذْ يَعْدُونَ فِي السَّبْتِ إِذْ تَأْتِيهِمْ
حِيتَانُهُمْ يَوْمَ سَبْتِهِمْ شُرَّعًا وَيَوْمَ لَا يَسْبِتُونَ لَا تَأْتِيهِمْ
كَذَلِكَ نَبْلُوهُم بِمَا كَانُوا يَفْسُقُونَ ﴿١٦٣﴾

وَإِذْ

160. Biz olary on iki taýpa böldük. Olar Musadan suw islän mahaly, Musa: «Hasaňy daşa ur!» diýip wahyý etdik. Şolbada ondan (daşdan) on iki çeşme çogup çykdy. Her taýpa suw aljak ýerini gördi. Buludy hem üstlerine saýawan etdik. Özlerine-de menne (şepbeşik halwa) bilen bedene inderip: «Size inderen päk (lezzetli) nygmatlarymyzdan iýiň!» diýdik. Ýöne olar (emrimizi diňlemän) Bize däl, özlerine zulum edýärdiler.

161. Şol wagt olara: «Şu şähere (Beýtil-Mukaddese) ýerleşiň, ol ýeriň önümlerinden islediginizçe iýiň, (peýdalanyň) hem-de: «Biziň günämizi geç» diýip, şäheriň derwezesinden tagzym edip giriň! Şonda günäleriňizi bagyşlarys. Ýagşy hereket edenlere aýratyn, has artyk sylag bereris» diýildi.

162. Emma aralaryndaky zalymlar aýdylan (günämizi geç) sözüni bilkastlaýyn, başga bir görnüşe (şoňa meňzeş söz bilen) çalyşdylar. Bizem, zalymdyklary sebäpli, olaryň üstlerine asmandan azap ýagdyrdyk.

163. (Eý, Muhammet!) Sen olardan (ýahudylardan) ol deňiz kenaryndaky oba hakynda sora. Ine, olar şenbe gününiň hökümini äsgermezlik edip, Allanyň goýan çäklerinden çykdylar. Olar şenbelik eden (balyk awlamadyk) günlerinde balyklar ýanlaryna süri-süri bolup ýüzüp gelýärdi. Şenbe gününden başga günlerde bolsa balyklar gelmeýärdi. Ine, ýoldan çykanlary (şeýle) synagdan geçirýärdik.

وَإِذۡ قَالَتۡ أُمَّةٞ مِّنۡهُمۡ لِمَ تَعِظُونَ قَوۡمًا ٱللَّهُ مُهۡلِكُهُمۡ أَوۡ
مُعَذِّبُهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدٗاۖ قَالُواْ مَعۡذِرَةً إِلَىٰ رَبِّكُمۡ وَلَعَلَّهُمۡ
يَتَّقُونَ ١٦٤ فَلَمَّا نَسُواْ مَا ذُكِّرُواْ بِهِۦٓ أَنجَيۡنَا ٱلَّذِينَ يَنۡهَوۡنَ
عَنِ ٱلسُّوٓءِ وَأَخَذۡنَا ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ بِعَذَابِۭ بَـِٔيسِۭ بِمَا كَانُواْ
يَفۡسُقُونَ ١٦٥ فَلَمَّا عَتَوۡاْ عَن مَّا نُهُواْ عَنۡهُ قُلۡنَا لَهُمۡ كُونُواْ
قِرَدَةً خَٰسِـِٔينَ ١٦٦ وَإِذۡ تَأَذَّنَ رَبُّكَ لَيَبۡعَثَنَّ عَلَيۡهِمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ
ٱلۡقِيَٰمَةِ مَن يَسُومُهُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِۗ إِنَّ رَبَّكَ لَسَرِيعُ ٱلۡعِقَابِ
وَإِنَّهُۥ لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٦٧ وَقَطَّعۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ أُمَمٗاۖ مِّنۡهُمُ
ٱلصَّٰلِحُونَ وَمِنۡهُمۡ دُونَ ذَٰلِكَۖ وَبَلَوۡنَٰهُم بِٱلۡحَسَنَٰتِ وَٱلسَّيِّـَٔاتِ
لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ١٦٨ فَخَلَفَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ خَلۡفٞ وَرِثُواْ ٱلۡكِتَٰبَ
يَأۡخُذُونَ عَرَضَ هَٰذَا ٱلۡأَدۡنَىٰ وَيَقُولُونَ سَيُغۡفَرُ لَنَا وَإِن
يَأۡتِهِمۡ عَرَضٞ مِّثۡلُهُۥ يَأۡخُذُوهُۚ أَلَمۡ يُؤۡخَذۡ عَلَيۡهِم مِّيثَٰقُ ٱلۡكِتَٰبِ
أَن لَّا يَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلۡحَقَّ وَدَرَسُواْ مَا فِيهِۗ وَٱلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ
خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٦٩ وَٱلَّذِينَ يُمَسِّكُونَ
بِٱلۡكِتَٰبِ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُصۡلِحِينَ ١٧٠

164. Şonda olardan bir topar: «Allanyň ýer bilen ýegsan etjek ýa-da elhenç bir apat ýollap weýran etjek şu toparyna näme üçin boş ýere öwüt berip dursuňyz?» diýipdi. Ol ýagşylar bolsa: «Olaryň (Alladan) gorkmaklary üçin Perwerdigärimiziň huzurynda elimizde baryny edendigimize bir delil bolsun diýýäris!» diýdiler.

165, 166. Özlerine berlen öwütleri we duýduryşlary diňlemän, olary bir tarapa taşlansoňlar, aralaryndan erbetlikleriň öňüni almak islänleri halas edip, pasykdyklary üçin zalymlary elhenç bir azaba sezewar etdik. Tekepbirlik edip, gadagan edilen zatlara boýun bolmazlykda aýak dirändikleri üçin, olara: «Betnyşan we eýmenç maýmynlara öwrüliň!» diýip emir etdik.

167. Perwerdigäriň, elbetde, kyýamat gününe çenli olara iň erbet jebir-sütem etjekleri iberjekdigini habar berdi. Takyk, Perwerdigäriň islän jezasyny derrew berer, Ol Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

168. Olary bölek-bölek toparlara öwrüp, ýere (dünýäniň çar künjüne) dagatdyk. Olaryň arasynda ýagşylar hem bardy, ýaramazlary-da! Erbetliklerden ýüz öwrerler diýip, olary käte nygmatlar, käte-de bela-beterler bilen synagdan geçirdik.

169. Soň olardan (haýyrsyz) bir nesil geldi we bular kitaba (Töwrata) mirasdüşer boldular, emma aýatlary ýoýdular, dünýä baýlygyna göz gyzdyrdylar. Olar bu herekete: «Nähili bolsa-da, Alla günämizi geçer» diýen düşünje bilen çemeleşdiler. Bir tarapdan ýalkanmagy arzuw edýärler, beýleki tarapdan bolsa haram baýlygy, (para-peşgeşi çekinmän) alýardylar. Eýsem, kitapda (Töwratda) olardan Alla hakda diňe dogry zatlary aýtmak barada söz alynmanmydy? Onsoň hem olar kitabyň içindäkileri sapak edinip okamadylarmy eýsem? Elbetde, ebedi ahyret ýurdy Alla garşy gelmekden saklananlar üçin has haýyrlydyr. Siz heý akylyňyzy ulanmaýarsyňyzmy?

170. Kitaba berk ýapyşyp, namazy bolmalysy ýaly berjaý edýänler (bilip goýsunlar), Biz ýagşylyk üçin hereket edenleriň sylagyny hiç kemter etmeris.

وَإِذْ نَتَقْنَا الْجَبَلَ فَوْقَهُمْ كَأَنَّهُ ظُلَّةٌ وَظَنُّوا أَنَّهُ وَاقِعٌ بِهِمْ
خُذُوا مَا آتَيْنَاكُم بِقُوَّةٍ وَاذْكُرُوا مَا فِيهِ لَعَلَّكُمْ
تَتَّقُونَ ﴿١٧١﴾ وَإِذْ أَخَذَ رَبُّكَ مِن بَنِي آدَمَ مِن ظُهُورِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ
وَأَشْهَدَهُمْ عَلَىٰ أَنفُسِهِمْ أَلَسْتُ بِرَبِّكُمْ قَالُوا بَلَىٰ شَهِدْنَا
أَن تَقُولُوا يَوْمَ الْقِيَامَةِ إِنَّا كُنَّا عَنْ هَٰذَا غَافِلِينَ ﴿١٧٢﴾ أَوْ تَقُولُوا
إِنَّمَا أَشْرَكَ آبَاؤُنَا مِن قَبْلُ وَكُنَّا ذُرِّيَّةً مِّن بَعْدِهِمْ
أَفَتُهْلِكُنَا بِمَا فَعَلَ الْمُبْطِلُونَ ﴿١٧٣﴾ وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ الْآيَاتِ
وَلَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿١٧٤﴾ وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ الَّذِي آتَيْنَاهُ آيَاتِنَا
فَانسَلَخَ مِنْهَا فَأَتْبَعَهُ الشَّيْطَانُ فَكَانَ مِنَ الْغَاوِينَ
﴿١٧٥﴾ وَلَوْ شِئْنَا لَرَفَعْنَاهُ بِهَا وَلَٰكِنَّهُ أَخْلَدَ إِلَى الْأَرْضِ وَاتَّبَعَ
هَوَاهُ فَمَثَلُهُ كَمَثَلِ الْكَلْبِ إِن تَحْمِلْ عَلَيْهِ يَلْهَثْ أَوْ تَتْرُكْهُ
يَلْهَث ذَّٰلِكَ مَثَلُ الْقَوْمِ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا فَاقْصُصِ
الْقَصَصَ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ﴿١٧٦﴾ سَاءَ مَثَلًا الْقَوْمُ الَّذِينَ
كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَأَنفُسَهُمْ كَانُوا يَظْلِمُونَ ﴿١٧٧﴾ مَن
يَهْدِ اللَّهُ فَهُوَ الْمُهْتَدِي وَمَن يُضْلِلْ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿١٧٨﴾

وَلَقَدْ

171. Biz dagy ysraýyl ogullarynyň üstlerine saýawan ýaly galdyrypdyk hem-de olar dag üstlerine gaýdar öýdüpdiler. Ol wagt olara: «Size berlen bu kitaba çynyňyz bilen eýe çykyň we içindäki hakykatlar barada oýlanyň hem-de olary hiç ýadyňyzdan çykarmaň! Ine, şonda Alladan gorkup (azabyndan salamat galardyňyz)» diýipdik.

172, 173. Perwerdigäriň Adam ogullary bilen (eden) ähti-peýmanyny ýatlaň! Perwerdigäriň olardan önjek zürýatlaryny alyp, olaryň özleri hakda şaýat bolmaklaryny isläp: «Men siziň Perwerdigäriňiz dälmi?» diýen wagty, olar: «Elbetde (Perwerdigärimiz)!» diýip ykrar edipdiler. Kyýamat güni: «Biziň mundan habarymyz ýokdy!» ýa-da «Näme edeli, has öňler ata-babalarymyz Alla şärik goşdular, bizem olardan soň gelen nesildik, indi ol batyly ilkinji gezek ýola goýanlar sebäpli, bizi ýok etjekmi eýsem?» diýen ýaly bahanalary öňe sürmezligiňiz üçin Alla sizden bu ähti-peýmany aldy.

Düşündiriş: Alla ilkibaşda Adam atanyň neslinden kyýamata çenli geljek ähli ynsanlaryň ruhlaryny ýaradyp, olara: «Men siziň Perwerdigäriňiz dälmi eýsem?» diýip soranda, olar: «Hawa, sen biziň Perwerdirimizsiň!» diýipdirler. Ruhlar äleminde alnan bu ähti-peýmanyň esasyna laýyklykda, her bir ynsan şol günden bäri musulman hasaplanylýar.

174. Ine, Biz (pikirlensinler we ýalňyş ýoldan) dolansynlar diýip aýatlary şeýle beýan edýäris.

175, 176. Olara aýatlarymyz hakda ylym beren kişimiziň kyssasyny hem aýdyp ber. Hawa, ol adam, bu ylmyna garamazdan, aýatlarymyzyň çäginden çykdy, şeýtan hem ony öz yzyna düşürdi, şeýdip, ol azgynlardan biri boldy. Eger islesedik, ony ol aýatlar saýasynda beýik mertebä ýetirerdik, ýöne ol bu dünýä aldanyp, ham-hyýallarynyň ýesiri boldy. Onuň ýagdaýy (hyýalynda süňk görýän we elmydama onuň yzynda ylgaýan) itiň ýagdaýy ýalydyr. Ýanyna barsaň-da, dilini çykaryp durar, ýanyndan aýrylsaň-da şeýledir. Ine, bu aýatlarymyzy ýalan hasaplaýanlaryň mysalydyr. Olaryň pikirlenip, akyl ýetirmekleri üçin, Sen olara (ýagdaýy) düşündir.

177. Aýatlarymyzy ýalan hasaplap, diňe öz-özlerine zulum edýänleriň ýagdaýy nähili erbetdir.

178. Alla kimi dogry ýola gönükdirse, ol dogry ýoly tapan kişidir, kimi azaşdyrsa welin, ine, olar zyýana galanlaryň hut özleridir.

179. Biz jynlardan we ynsanlardan dowzah üçin köp kişileri ýaratdyk. Olaryň kalplary bardyr, emma duýmazlar, gözleri bardyr, ýöne görmezler, gulaklary bardyr, ýöne eşitmezler, netijede, olar haýwanlar ýaly, hatda olardan hem beterdirler. Ine, asyl gapyl bolanlar şolar bolup, (olar) dowzaha mynasyp kişilerdir.

180. Iň gözel atlar Allanyňkydyr, şeýle bolsa, bu atlar bilen Oňa dileg-doga ediň (ýalbaryň)! Onuň ady babatda hakdan azaşanlary terk ediň! Olar edenleriniň jezasyny çekerler.

Düşündiriş: Hezreti pygamber aleýhissalam şeýle diýipdir: «Allanyň 99 gözel ady bardyr. Kim bulary ýatda saklasa we olar bilen Allany zikir etse we Alladan olar bilen islegini dilese, ol kişi jennete girer».

181. Ýaradanlarymyzyň içinde elmydama haka gidýän ýoly görkezýän we onuň bilen adalaty amala aşyrýan bir topar hem bardyr.

182. Aýatlarymyzy ýalan hasaplanlary bilinmejek ýagdaýda (ilki bolelinlik we rahatlyk berip) ýuwaş-ýuwaşdan heläkçilige golaýlaşdyrarys.

183. Men olara möhlet berdim, ýöne wagty gelende, Meniň jezalandyrmagym örän anyk hem-de elhenç bolar.

184. Eýsem, olar özlerine wagyz edýän dostlarynda (Muhammetde) dälilikden nyşan ýokdugy barada pikirlenmedilermi? Ol diňe geljekde duşjak howpdan halas edip, duýdurmak üçin iberilipdi.

185. Asmanlara, ýer älemine hem-de Allanyň ýaradan zatlaryna nazar aýlamaýarlarmy? (Iň bolmanda) ajallarynyň özlerine ýakyndygy barada (oýlanmaýarlarmy)? Olar (Kurana ynanmasalar) başga nämä ynanjaklarka?

186. Alla kimi azaşdyrsa, ony dogry



ýola getirjek ýokdur. Alla olary öz azgynlyklary bilen azaşyp ýören ýagdaýlarynda özbaşyna goýar. (Gözleri kör ýaly togalanar ýörerler).

187. Senden kyýamatyň haçan gopjakdygyny soraýarlar. Sen aýt: «Onuň haçan geljegini bilmek diňe Perwerdigärime mahsusdyr. Wagtyny Ondan başgasy aýdyp bilmez. Kyýamat şeýle bir agyr hadysadyr, ne asmanda, ne-de ýerde oňa çydap biljek hiç kim ýokdur! Kyýamat size duýdansyz geler. Olar, göýä sen kyýamatyň wagtyny bilýänsiň öýdüp, senden soraýarlar». Sen aýt: «Ony bilmek Allanyň ylmyndadyr, emma ynsanlaryň köpüsi muny bilmezler».

قُل لَّآ أَمْلِكُ لِنَفْسِي نَفْعًا وَلَا ضَرًّا إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُ ۚ وَلَوْ كُنتُ
أَعْلَمُ ٱلْغَيْبَ لَٱسْتَكْثَرْتُ مِنَ ٱلْخَيْرِ وَمَا مَسَّنِيَ ٱلسُّوٓءُ ۚ إِنْ أَنَا۠
إِلَّا نَذِيرٌ وَبَشِيرٌ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿١٨٨﴾ هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن
نَّفْسٍ وَٰحِدَةٍ وَجَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا لِيَسْكُنَ إِلَيْهَا ۖ فَلَمَّا
تَغَشَّىٰهَا حَمَلَتْ حَمْلًا خَفِيفًا فَمَرَّتْ بِهِۦ ۖ فَلَمَّآ أَثْقَلَت دَّعَوَا
ٱللَّهَ رَبَّهُمَا لَئِنْ ءَاتَيْتَنَا صَٰلِحًا لَّنَكُونَنَّ مِنَ ٱلشَّٰكِرِينَ
﴿١٨٩﴾ فَلَمَّآ ءَاتَىٰهُمَا صَٰلِحًا جَعَلَا لَهُۥ شُرَكَآءَ فِيمَآ ءَاتَىٰهُمَا ۚ
فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿١٩٠﴾ أَيُشْرِكُونَ مَا لَا يَخْلُقُ شَيْـًٔا
وَهُمْ يُخْلَقُونَ ﴿١٩١﴾ وَلَا يَسْتَطِيعُونَ لَهُمْ نَصْرًا وَلَآ أَنفُسَهُمْ
يَنصُرُونَ ﴿١٩٢﴾ وَإِن تَدْعُوهُمْ إِلَى ٱلْهُدَىٰ لَا يَتَّبِعُوكُمْ ۚ سَوَآءٌ
عَلَيْكُمْ أَدَعَوْتُمُوهُمْ أَمْ أَنتُمْ صَٰمِتُونَ ﴿١٩٣﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ
مِن دُونِ ٱللَّهِ عِبَادٌ أَمْثَالُكُمْ ۖ فَٱدْعُوهُمْ فَلْيَسْتَجِيبُوا۟ لَكُمْ إِن
كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿١٩٤﴾ أَلَهُمْ أَرْجُلٌ يَمْشُونَ بِهَآ ۖ أَمْ لَهُمْ أَيْدٍ يَبْطِشُونَ
بِهَآ ۖ أَمْ لَهُمْ أَعْيُنٌ يُبْصِرُونَ بِهَآ ۖ أَمْ لَهُمْ ءَاذَانٌ يَسْمَعُونَ
بِهَا ۗ قُلِ ٱدْعُوا۟ شُرَكَآءَكُمْ ثُمَّ كِيدُونِ فَلَا تُنظِرُونِ ﴿١٩٥﴾

إِنَّ

188. (Eý, Muhammet!) Sen aýt: «Alla islemese meniň hatda özüm üçin-de hiç zada güýjüm ýetmez. Ne bir peýda getirip bilerin, ne-de gelip biljek zyýany daşlaşdyryp bilerin. Eger gaýyby bilsedim, belki, has köp haýyr iş ederdim, ähli erbetliklerden goranardym. Onsoň hem men iman getirjek kişiler üçin diňe bir duýduryjy we bir buşlaýjydyryn».

189. Ol Alla sizi ýeke-täk jandan ýaratdy. Soň rahatlyk tapsyn, ysnyşsyn diýip, ýanýoldaşyny-da ýaratdy. Är-aýal özara gatnaşyk edip, aýal hamyla galdy hem-de ony belli bir wagtyň dowamynda göwresinde göterdi. Hamylalyk döwri tamamlanyp barýarka, är-aýal özleriniň Perwerdigäri bolan Alla ýüzlenip: «Eger bize (sagdyn), salyh bir perzent berseň, Saňa hemişe şükür edenlerden bolarys» diýip ýalbardylar.

190. Emma (Alla) olara sagdyn (salyh) bir perzent berensoň, özlerine beren bu perzent sebäpli, (ynsanlar) Alla şärik goşdular. Takyk, Alla olaryň goşýan zatlaryndan beýikdir.

Düşündiriş: Mekgeli kapyrlar çagalaryna «Abdymenat (Menatyň guly), Abdyluzza (Uzzanyň guly)» ýaly butlarynyň atlaryny dakar ekenler. Netijede bolsa, Allanyň özlerine beren çagalary sebäpli, Allanyň öňünde günä gazanýardylar.

191, 192, 193. Hiç bir zady ýaratmaga güýji ýetmeýän, aslynda, özleri ýaradylan zatlary Oňa (Alla) deň derejeli şärik hasaplaýarlarmy? Ýöne şol şärik goşulýanlar özlerine gulluk edýänleriň dadyna ýetişmezler. Hatda olaryň özlerine-de nepleri degmez. Hatda siz olary dogry ýola çagyrsaňyz, oňa-da gulak asmazlar. Olary siz isle haka çagyryň, isle çagyrmaň, bary bir. (Olaryň size bolan garaýşy hiç haçan üýtgemez).

194, 195. Alladan başga dileg-doga we ybadat edýän zatlaryňyz özüňiz ýaly ýaradylan zatlardyr. Olaryň hudaýdygy hakdaky öňe sürýän pikirleriňiz dogry bolsa, hany, çagyryň bakaly, dadyňyza ýetişýärlermikä? Olar siziň dadyňyza nädip ýetişsinler, näme olaryň ýörär ýaly aýaklary barmy, ýa-da tutar ýaly elleri barmy? Ýa-da görer ýaly gözleri barmy? Eýsem eşider ýaly gulaklary barmy? Sen aýt: «Hany, bütin şärik goşýanlaryňyzy çagyryp, soň maňa islän duzagyňyzy guruň, hany, eliňizden gelýän bolsa, bir salymlyk hem pursat bermäň!».

إِنَّ وَلِـِّۧيَ ٱللَّهُ ٱلَّذِي نَزَّلَ ٱلْكِتَٰبَ وَهُوَ يَتَوَلَّى ٱلصَّٰلِحِينَ
﴿١٩٦﴾ وَٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَكُمْ وَلَآ
أَنفُسَهُمْ يَنصُرُونَ ﴿١٩٧﴾ وَإِن تَدْعُوهُمْ إِلَى ٱلْهُدَىٰ لَا يَسْمَعُوا۟
وَتَرَىٰهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ وَهُمْ لَا يُبْصِرُونَ ﴿١٩٨﴾ خُذِ ٱلْعَفْوَ
وَأْمُرْ بِٱلْعُرْفِ وَأَعْرِضْ عَنِ ٱلْجَٰهِلِينَ ﴿١٩٩﴾ وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ
مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ نَزْغٌ فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٠٠﴾ إِنَّ
ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ إِذَا مَسَّهُمْ طَٰٓئِفٌ مِّنَ ٱلشَّيْطَٰنِ تَذَكَّرُوا۟
فَإِذَا هُم مُّبْصِرُونَ ﴿٢٠١﴾ وَإِخْوَٰنُهُمْ يَمُدُّونَهُمْ فِي ٱلْغَيِّ ثُمَّ
لَا يُقْصِرُونَ ﴿٢٠٢﴾ وَإِذَا لَمْ تَأْتِهِم بِـَٔايَةٍ قَالُوا۟ لَوْلَا ٱجْتَبَيْتَهَا
قُلْ إِنَّمَآ أَتَّبِعُ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّ مِن رَّبِّي هَٰذَا بَصَآئِرُ مِن
رَّبِّكُمْ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٢٠٣﴾ وَإِذَا قُرِئَ ٱلْقُرْءَانُ
فَٱسْتَمِعُوا۟ لَهُۥ وَأَنصِتُوا۟ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٢٠٤﴾ وَٱذْكُر
رَّبَّكَ فِي نَفْسِكَ تَضَرُّعًا وَخِيفَةً وَدُونَ ٱلْجَهْرِ مِنَ ٱلْقَوْلِ
بِٱلْغُدُوِّ وَٱلْـَٔاصَالِ وَلَا تَكُن مِّنَ ٱلْغَٰفِلِينَ ﴿٢٠٥﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ عِندَ
رَبِّكَ لَا يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِهِۦ وَيُسَبِّحُونَهُۥ وَلَهُۥ يَسْجُدُونَ ﴿٢٠٦﴾

سجدة

196. Çünki meniň hossarym kitaby inderen Alladyr we Ol bütin salyh bendeleriniň goragçysydyr.

197. Alladan başga (ýardam üçin) çagyrýan hudaýlaryňyz bolsa siziň dadyňyza ýetişmezler, hatda özlerine-de peýdalary degmez.

198. Siz olary (butlary) dogry ýola çagyrsaňyz eşitmezler. Olaryň saňa seredip durandyklaryny görersiň, emma, olar görýän däldirler. (Sebäbi olar diri däl).

199. Sen geçirimliligiň ýoluna eýer, ýagşylygy ündäp, nadanlardan ýüz öwür!

200. Şeýtan saňa was-wasy saljak bolsa, şolbada Alla sygyn! Çünki Ol dileg-dogalary eşidip, kabul edýändir we ähli zady bilýändir.

201. Eger Alla garşy çykmakdan saklananlara şeýtandan was-wasy gelse, şolbada (Allany) ýatlap, (hakykaty) görerler.

202. Olaryň (şeýtanlaryň) dostlary (kapyrlar we şärik goşanlar) bolsa (adamlary) ýoldan çykarmakda olara (şeýtanlara) ýardam edýärler we (bu işlerinden) saklanmazlar.

203. Olaryň isleýişleri ýaly, bir aýat ýa-da mugjyza getirmedik wagtyň: «Hiç bolmanda bir zatlar oýlap tapyşdyr!» diýerler. Sen olara: «Men diňe Perwerdigärimden gelýän habara (wahyý) tabyn bolýaryn. Kuranyň aýatlary Perwerdigärimizden gelen pähimlerdir. Olar köňül gözlerini açýan, hakykaty görkezýän nurlardyr. (Kuran) iman getirjek kişiler üçin dogry ýoluň çeşmesidir we rahmet gapysydyr» diýip aýt.

204. Şeýle bolsa, Kuran okalanda, şolbada oňa gulak asyň, dym-dyrs bolup diňläň hem merhemetden paýyňyzy alyň!

205. Säher-agşam Perwerdigäriňe ýürekden ýalbaryp, (oýa batyp) özüň eşidip biljek derejede ýuwaşja ses bilen (Allany) zikir et, gapyllardan bolma!

206. Perwerdigäriňe ýakyn perişdeler Oňa gulluk we ybadat etmekden hiç haçan gedemlik etmezler, mydama Ony tesbih edip, diňe Oňa sežde ederler.

Düşündiriş: Kurany Kerimiň aşakda görkezilen 14 aýatynyň okalan ýa-da diňlenen wagty sežde etmek wajypdyr. Muňa «Tilawet seždesi» («Okalan wagty edilýän sežde») diýilýär. Bu seždäni berjaý etmek wajypdyr. Kuranda sežde aýatlary şulardyr: «Agraf» 206; «Ragd» 15, «Nahl» 49; «Isra» 107; «Merýem» 58; «Haj» 18; «Furkan» 60; «Neml» 25; «Sežde» 15; «Sagd» 24; «Fussilet» 37; «Nejm» 62; «Inşikak» 21; «Alak» 19.





8-nji süre: «Enfäl» («Oljalar»)

«Enfäl» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 75 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan «Oljalar» manysyny aňladýan «Enfäl» sözünden alnypdyr. Bu sürede Alla şärik goşanlaryň ýeňlişe sezewar boljakdyklary, Bedr söweşinde bolup geçen wakalar, bu söweşden çykarylmaly netijeler barada aýdylyp, möminlere iman, arkalaşma, söweş, şertnamalar, oljalar, sabyr we ähde wepalylyk, tertip-düzgün ýaly meselelerde nesihat berilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. (Eý, Muhammet!) Senden oljalaryň (nähili paýlanylmalygy hakynda) sorarlar. Sen olara: «Olja (paýlaşmagyň hökümi) Alla we pygambere degişlidir. Şonuň üçin, eger hakyky mömin bolsaňyz, Alladan gorkuň, birek-biregiň arasyny düzediň, Alla we Onuň ilçisine boýun boluň!» diýip aýt.

Düşündiriş: Bedr söweşinde ele salnan oljalary paýlaşmakda ýaşlar bilen garrylaryň arasynda dawa ýüze çykanda ýokardaky aýat inýär. Munuň netijesinde hem pygamberimiz oljalary olaryň arasynda deň paýlaýar.

2. Möminler (ýanlarynda) Alla ýatlanylanda, (gorkudan ýaňa) ýürekleri sandyrar, Onuň aýatlary okalanda bolsa, imanlary artar we olar diňe Perwerdigärine bil baglap, Oňa daýanarlar.

3. Olar namazy doly berjaý edip, özlerine nesip eden emläklerini haýyrly işlere sarp ederler.

4. Ine, hakyky möminler şolardyr. Olara özleriniň Perwerdigäriniň ýanynda jennetde beýik derejeler, ýalkaw we mübärek rysgallar (nygmatlar) bardyr.

5, 6. Perwerdigäriň seni wajyp iş (söweş) üçin öýüňden çykaran wagty, möminleriň käbiri muňa begenmändiler. Hakykat aýdyň ýüze çykandan soň hem, olar seniň bilen jedel edýärdiler. Olar gözleri görüp durka, hamana özleri ölümiň öňüne itilýän ýalydy.

7, 8. Alla iki topardan (mekgelileriň siziň Mekgedäki baýlyklaryňyz ýüklenen kerweninden we kuraýşyň goşunyndan) birini siziň ýeňjekdigiňizi wada berende, olardan ýaragsyz toparyň (kerweniň) siziňki bolmagyny arzuw edýärdiňiz. Hakykatda bolsa, Alla buýruklary bilen haky üstün çykarmak, şärik goşmagyň güýjüni ýok edip, kapyrlaryň köküni kesmek isleýärdi hem-de, Alla şärik goşan ol topar islemese-de, «Hak bolan (yslam) beýgelsin, batyl bolan (şärik goşmaklyk) ýok bolup gitsin» diýýärdi.

9. Şol wagt siz Perwerdigäriňizden ýardam isleýärdiňiz. Ol: «Men yzly-yzyna geljek müň perişde bilen dadyňyza ýetişerin!» diýip, dilegleriňizi kabul edipdi.

Düşündiriş: Bedr söweşinde Allanyň ilçisi sahabalarynyň (egindeşleriniň) azlygy, kapyrlaryň köplügi sebäpli, kybla ýüzlenip, şeýle doga-dileg etdi: «Eý, Allam! Maňa beren wadaňy ýerine ýetir, eger bu musulmanlary heläk etseň, soň ýer ýüzünde Saňa ybadat etjek hiç kim galmaz». Pygamber aleýhissalam bu dogany birnäçe gezek gaýtalady. Allatagala hem onuň dilegini kabul etdi we müň perişde bilen musulmanlary gollady. Aýat şu zatlara yşarat edýär. Kuraýşyň goşuny musulmanlardan has öň gelip Bedr guýusynyň töweregini eýeläpdi. Musulmanlar bolsa teşnediler. Ýerleşen ýerleri hem çäge bolany üçin, hereket etmek kynlaşýardy. Ýagan ýagyş olaryň ýüreklerindäki howsalany aýyrdy, ruhlaryny belende göterdi, teşneliklerini gandyrdy. Şonuň ýaly-da, ýagyş çägäni berkidip, söweşmäge oňaýly şert döretdi.

10. Alla muny (perişdeleriň kömegini) size bir buşluk bolsun hem-de kalplaryňyz aram tapsyn diýip etdi. Elbetde, ýardam diňe Alla tarapyndyr. Çünki Ol Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

11. Duşman gorkusyndan gözüňize uky gelmeýän wagty Allanyň size beren rahatlygy bilen sähelçe irkilmäge mümkinçilik aldyňyz. Sizi tämizlemek, şeýtanyň berýän howsalasyny, was-wasysyny gidermek, kalplaryňyza kuwwat bermek hem-de söweş meýdanynda aýaklaryňyzyň mäkäm durmagy üçin Alla asmandan üstüňize suw inderýärdi.

12. Perwerdigäriňiz perişdelere şeýle ylham berýärdi: «Men siziň bilendirin, sizem möminlere ynam-gaýrat beriň! Men kapyrlaryň kalplaryna gorky salaryn. Boluň, olaryň boýunlaryny sogruň, olaryň ähli barmaklaryna uruň!».

13. Takyk, olar Alla we Onuň ilçisine garşy çykdylar. Kim Allanyň we ilçisiniň garşysyna çyksa, bilip goýsun, Allanyň jezasy ýowuzdyr!

١٧٧ ٱلۡجُزۡءُ ٱلتَّاسِعُ

إِذۡ تَسۡتَغِيثُونَ رَبَّكُمۡ فَٱسۡتَجَابَ لَكُمۡ أَنِّي مُمِدُّكُم
بِأَلۡفٖ مِّنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ مُرۡدِفِينَ ﴿٩﴾ وَمَا جَعَلَهُ ٱللَّهُ إِلَّا
بُشۡرَىٰ وَلِتَطۡمَئِنَّ بِهِۦ قُلُوبُكُمۡۚ وَمَا ٱلنَّصۡرُ إِلَّا مِنۡ عِندِ ٱللَّهِۚ
إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿١٠﴾ إِذۡ يُغَشِّيكُمُ ٱلنُّعَاسَ أَمَنَةٗ
مِّنۡهُ وَيُنَزِّلُ عَلَيۡكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ لِّيُطَهِّرَكُم بِهِۦ
وَيُذۡهِبَ عَنكُمۡ رِجۡزَ ٱلشَّيۡطَٰنِ وَلِيَرۡبِطَ عَلَىٰ قُلُوبِكُمۡ
وَيُثَبِّتَ بِهِ ٱلۡأَقۡدَامَ ﴿١١﴾ إِذۡ يُوحِي رَبُّكَ إِلَى ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ
أَنِّي مَعَكُمۡ فَثَبِّتُواْ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۚ سَأُلۡقِي فِي قُلُوبِ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ ٱلرُّعۡبَ فَٱضۡرِبُواْ فَوۡقَ ٱلۡأَعۡنَاقِ وَٱضۡرِبُواْ مِنۡهُمۡ
كُلَّ بَنَانٖ ﴿١٢﴾ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ شَآقُّواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥۚ وَمَن
يُشَاقِقِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ﴿١٣﴾ ذَٰلِكُمۡ
فَذُوقُوهُ وَأَنَّ لِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابَ ٱلنَّارِ ﴿١٤﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوٓاْ إِذَا لَقِيتُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ زَحۡفٗا فَلَا تُوَلُّوهُمُ ٱلۡأَدۡبَارَ ﴿١٥﴾
وَمَن يُوَلِّهِمۡ يَوۡمَئِذٖ دُبُرَهُۥٓ إِلَّا مُتَحَرِّفٗا لِّقِتَالٍ أَوۡ مُتَحَيِّزًا إِلَىٰ فِئَةٖ
فَقَدۡ بَآءَ بِغَضَبٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَمَأۡوَىٰهُ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ﴿١٦﴾

14. Ýeri, eý, kapyrlar! Ýeňlişe sezewar bolmagyňyz Allanyň size beren bir azaby! Häzirlikçe bu jezanyň tagamyny dadyp görüň, mundan başga kapyrlara dowzah azaby hem bardyr!

15. Eý, iman getirenler! Goşun bolup kapyrlar bilen ýüzbe-ýüz çaknyşan wagtyňyz olardan yzyňyza öwrülip gaçmaň!

16. Kim beýle (söweş) gününde, eger gaýtadan baryp söweşmek üçin ýa-da başga bir topara goşulmak bilen bagly hereket bolmadyk halda duşmandan (yzyna öwrülip) gaçsa, ol Allanyň gazabyna duçar bolar. Onuň barjak ýeri dowzahdyr, bu nähili erbet netijedir!

فَلَمْ تَقْتُلُوهُمْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ قَتَلَهُمْ وَمَا رَمَيْتَ إِذْ رَمَيْتَ
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ رَمَىٰ وَلِيُبْلِيَ ٱلْمُؤْمِنِينَ مِنْهُ بَلَآءً حَسَنًا إِنَّ ٱللَّهَ
سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٧﴾ ذَٰلِكُمْ وَأَنَّ ٱللَّهَ مُوهِنُ كَيْدِ ٱلْكَٰفِرِينَ
﴿١٨﴾ إِن تَسْتَفْتِحُوا فَقَدْ جَآءَكُمُ ٱلْفَتْحُ وَإِن تَنتَهُوا فَهُوَ خَيْرٌ
لَّكُمْ وَإِن تَعُودُوا نَعُدْ وَلَن تُغْنِيَ عَنكُمْ فِئَتُكُمْ
شَيْـًٔا وَلَوْ كَثُرَتْ وَأَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٩﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوٓا أَطِيعُوا ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَا تَوَلَّوْا عَنْهُ وَأَنتُمْ تَسْمَعُونَ
﴿٢٠﴾ وَلَا تَكُونُوا كَٱلَّذِينَ قَالُوا سَمِعْنَا وَهُمْ لَا يَسْمَعُونَ
﴿٢١﴾ إِنَّ شَرَّ ٱلدَّوَآبِّ عِندَ ٱللَّهِ ٱلصُّمُّ ٱلْبُكْمُ ٱلَّذِينَ
لَا يَعْقِلُونَ ﴿٢٢﴾ وَلَوْ عَلِمَ ٱللَّهُ فِيهِمْ خَيْرًا لَّأَسْمَعَهُمْ
وَلَوْ أَسْمَعَهُمْ لَتَوَلَّوا وَّهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٢٣﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا ٱسْتَجِيبُوا لِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ إِذَا دَعَاكُمْ لِمَا
يُحْيِيكُمْ وَٱعْلَمُوٓا أَنَّ ٱللَّهَ يَحُولُ بَيْنَ ٱلْمَرْءِ وَقَلْبِهِۦ
وَأَنَّهُۥٓ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٢٤﴾ وَٱتَّقُوا فِتْنَةً لَّا تُصِيبَنَّ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا
مِنكُمْ خَآصَّةً وَٱعْلَمُوٓا أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٢٥﴾

وَٱذْكُرُوٓا

17. Siz söweşde olary öz güýçleriňiz bilen öldürmediňiz, eýsem, olary Alla öldürdi. (Eý, Muhammet! Topragy zyňan mahalyň) sen zyňmadyň, ony Alla zyňdy. Alla muny möminleri ajaýyp bir synagdan geçirmek üçin etdi. Elbetde, Alla ähli zady eşidýändir, bilýändir.

Düşünidiriş: Iki tarap söweşe girişen wagty, hezreti pygamber aleýhisslam eline bir gysym çäge alyp: «Ýüzleri gursun!» diýip, duşman tarapyna zyňýar. Her kapyryň gözüne bir gysym çäge giren ýaly bolup, olar gözlerini owkalaşyp başlaýarlar. Goşunda tertip-düzgün ýitýär. Söweşden soň öwünýän musulmanlar hakykaty bilsinler diýip, olara bu aýatda bular ýatladylýar.

18. Ine, (Alla size şeýle kömek etdi.) Elbetde, Alla kapyrlaryň ähli (edenlerini, guran duzaklaryny puja çykarar.

19. (Eý, Alla şärik goşanlar!) Siz ýeňiş isleýärsiňizmi? Ine, size gerek bolsa, ýeňiş! Siz (pygamberi) inkär etmekden dänseňiz, bu siziň üçin bähbitli bolar. Eger ýene-de söweşe başlasaňyz, onda Bizem başlarys! Sanyňyz köp hem bolsa, size hiç peýdasy degmez, çünki Alla möminler bilendir.

20. Eý, iman getirenler! Alla we Onuň ilçisine boýun boluň, (Kuranyň we Allanyň ilçisiniň) öwütlerini eşidip durkaňyz, ondan ýüz öwürmäň!

21. Boýun bolmak islemänsoňlar, diňlemeseler hem diňleýän ýaly bolup, soň bolsa, «eşitdik» diýenler ýaly bolmaň!

22. Çünki Allanyň nazarynda (ýer ýüzündäki) jandarlaryň (ynsanlaryň) iň erbedi, akyllaryny ulanmaýandyklary üçin ker we lal bolanlardyr.

23. Elbetde, Alla olardan belli bir haýryň boljagyny bilsedi, olara eşitdirerdi. Ýöne olar ynanmak ukybyny ýitirensoňlar, hak sözi eşitseler-de, ýene ýüz öwrüp giderler.

24. Eý, iman getirenler! Alla we Onuň ilçisi sizi direltjek ýa-da ebedi ýaşaýşa ýetirjek hakykata çagyryp durkalar boýun boluň! Bilip goýuň! Alla ynsan bilen onuň kalbynyň arasyna girer we siz soň Onuň huzurynda jemlenersiňiz.

25. Pitneden gorkuň! Sebäbi onuň zyýany diňe zulum edenlere degmez, eýsem hemmäňizi weýran eder. Allanyň azabynyň ýowuzdygyny bilip goýuň!

وَاذْكُرُوا إِذْ أَنْتُمْ قَلِيلٌ مُسْتَضْعَفُونَ فِي الْأَرْضِ تَخَافُونَ
أَنْ يَتَخَطَّفَكُمُ النَّاسُ فَآوَاكُمْ وَأَيَّدَكُمْ بِنَصْرِهِ
وَرَزَقَكُمْ مِنَ الطَّيِّبَاتِ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٢٦﴾ يَا أَيُّهَا
الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَخُونُوا اللَّهَ وَالرَّسُولَ وَتَخُونُوا أَمَانَاتِكُمْ وَأَنْتُمْ
تَعْلَمُونَ ﴿٢٧﴾ وَاعْلَمُوا أَنَّمَا أَمْوَالُكُمْ وَأَوْلَادُكُمْ فِتْنَةٌ
وَأَنَّ اللَّهَ عِنْدَهُ أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿٢٨﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنْ تَتَّقُوا
اللَّهَ يَجْعَلْ لَكُمْ فُرْقَانًا وَيُكَفِّرْ عَنْكُمْ سَيِّئَاتِكُمْ
وَيَغْفِرْ لَكُمْ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٢٩﴾ وَإِذْ يَمْكُرُ بِكَ
الَّذِينَ كَفَرُوا لِيُثْبِتُوكَ أَوْ يَقْتُلُوكَ أَوْ يُخْرِجُوكَ وَيَمْكُرُونَ
وَيَمْكُرُ اللَّهُ وَاللَّهُ خَيْرُ الْمَاكِرِينَ ﴿٣٠﴾ وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ
آيَاتُنَا قَالُوا قَدْ سَمِعْنَا لَوْ نَشَاءُ لَقُلْنَا مِثْلَ هَٰذَا إِنْ هَٰذَا
إِلَّا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٣١﴾ وَإِذْ قَالُوا اللَّهُمَّ إِنْ كَانَ هَٰذَا
هُوَ الْحَقَّ مِنْ عِنْدِكَ فَأَمْطِرْ عَلَيْنَا حِجَارَةً مِنَ السَّمَاءِ
أَوِ ائْتِنَا بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣٢﴾ وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُعَذِّبَهُمْ وَأَنْتَ
فِيهِمْ وَمَا كَانَ اللَّهُ مُعَذِّبَهُمْ وَهُمْ يَسْتَغْفِرُونَ ﴿٣٣﴾

26. Pikirlenip görüň, bir wagtlar siz bu ýeriň ýüzünde az sanlydyňyz we ejizdiňiz. Hatda ynsanlaryň sizi horlap sütem etjekdiklerinden hem heder edýärdiňiz. Bu ýagdaýdakaňyz Alla size ýer-ýurt nesip etdi, ýardam berip, sizi goldady, siziň şükür etmegiňiz üçin size päkize we halal zatlar bilen rysgalyňyzy artdyrdy.

27. Eý, iman getirenler! Alla we Onuň ilçisine hyýanat etmäň, bilip durkaňyz özüňize degişli amanatlara hem hyýanat etmäň!

28. Bilip goýuň, siziň gazananlaryňyz we perzentleriňiz diňe synagdyr. Beýik sylag bolsa ahyretde Allanyň ýanyndadyr.

29. Eý, iman getirenler! Siz Alladan gorkup, haramdan saklansaňyz, Alla size hakykaty ýalandan saýlap biljek paýhas güýjüni berer, siziň günäleriňizi örter, sizi ýalkar. Alla beýik merhemet eýesidir.

30. Bir wagtlar kapyrlar seniň eliňi-goluňy baglap, zyndana atalymy ýa-da ýok edelimi, ýa-da seni ýurtdan kowalymy diýip, ençe duzak gurnapdylar. Olar duzak gursa gurubersinler, Alla hem olara duzak gurýandyr. Alla duzak gurýanlaryň iň ökdesidir.

31. Olar biziň aýatlarymyz okalan wagty: «Eşitdik! Islesek, bizem muňa meňzeşini oýlap taparys. Bu öň ötüp geçen ynsanlaryň toslan rowaýatlaryndan başga zat däl» diýerler.

32. Hany, bir wagtlar olar: «Eý, Perwerdigärim! Eger bu Kuran Seniň tarapyňdan gelen hak kitap bolsa, häziriň özünde üstümize asmandan daş ýagdyr ýa-da bize agyr bir azap ber!» diýipdiler.

33. Ýöne sen olaryň arasyndakaň, Alla olara azap bermez, eger olar (toba etseler) hem-de günäleriniň geçilmegi üçin ýalkaw dileseler, onda Alla olara azap bermekçi däldir.

وَمَا لَهُمْ أَلَّا يُعَذِّبَهُمُ اللَّهُ وَهُمْ يَصُدُّونَ عَنِ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ
وَمَا كَانُوا أَوْلِيَاءَهُ إِنْ أَوْلِيَاؤُهُ إِلَّا الْمُتَّقُونَ وَلَٰكِنَّ
أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٤﴾ وَمَا كَانَ صَلَاتُهُمْ
عِنْدَ الْبَيْتِ إِلَّا مُكَاءً وَتَصْدِيَةً فَذُوقُوا الْعَذَابَ
بِمَا كُنْتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿٣٥﴾ إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا
يُنْفِقُونَ أَمْوَالَهُمْ لِيَصُدُّوا عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ فَسَيُنْفِقُونَهَا
ثُمَّ تَكُونُ عَلَيْهِمْ حَسْرَةً ثُمَّ يُغْلَبُونَ وَالَّذِينَ
كَفَرُوا إِلَىٰ جَهَنَّمَ يُحْشَرُونَ ﴿٣٦﴾ لِيَمِيزَ اللَّهُ الْخَبِيثَ
مِنَ الطَّيِّبِ وَيَجْعَلَ الْخَبِيثَ بَعْضَهُ عَلَىٰ بَعْضٍ فَيَرْكُمَهُ
جَمِيعًا فَيَجْعَلَهُ فِي جَهَنَّمَ أُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿٣٧﴾ قُلْ
لِلَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ يَنْتَهُوا يُغْفَرْ لَهُمْ مَا قَدْ سَلَفَ وَإِنْ
يَعُودُوا فَقَدْ مَضَتْ سُنَّتُ الْأَوَّلِينَ ﴿٣٨﴾ وَقَاتِلُوهُمْ حَتَّىٰ
لَا تَكُونَ فِتْنَةٌ وَيَكُونَ الدِّينُ كُلُّهُ لِلَّهِ
فَإِنِ انْتَهَوْا فَإِنَّ اللَّهَ بِمَا يَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٣٩﴾ وَإِنْ تَوَلَّوْا
فَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ مَوْلَاكُمْ نِعْمَ الْمَوْلَىٰ وَنِعْمَ النَّصِيرُ ﴿٤٠﴾

وَاعْلَمُوا

34. Eýsem, Alla olary neneň jezalandyrmasyn? Sebäbi olar Mesjidi-Haramyň (Käbäniň) mynasyp hak eýeleri bolmasalar-da, ony zyýarat etmek isleýän möminleri yzyna gaýtarýarlar! Ol (ýere hyzmat etmäge we ony dolandyrmaga) mynasyp bolanlar (Allany hormatlap, Oňa şärik goşmakdan saklanan) takwalardyr. Ýöne olaryň aglabasy muny bilmezler.

35. Olaryň Mesjidi-Haramdaky dileg-dogalary bolsa sykylyk atyp, el çarpmakdan başga zat däldir! Küpür edýänlerden bolanyňyz üçin, hany, azaby dadyp görüň!

Düşündiriş: Mekgeli kapyrlar, hezreti Ybraýym aleýhissalamyň dininiň aslyny üýtgedişleri ýaly, haj ybadatyny hem üýtgedipdiler. Erkek-aýal, ýarym ýalaňaç, el-ele tutuşyp, Käbäniň töwereginde aýlanardylar, sykylyk atyp, el çarpyşýardylar. Pygamberimiz Käbä gelende, oňa garşylyk hökmünde bu hereketlerini has-da artyrdyrýardylar we muny ybadat hökmünde edýärdiler.

36. Kapyrlar, ynsanlary Allanyň ýolundan daşlaşdyrmak üçin, gazançlaryny sarp edýärdiler. Olar ýene-de sarp ederler! Emma maksatlaryna ýetmänsoňlar, bu olar üçin ýürek agyrysy bolar, soň hem olar ýeňlişe sezewar edilerler. (Haky) inkär edenler jemlenilip, dowzaha ugradylar.

37. Alla murdary päkizeden (mömini kapyrdan) aýyrar, murdary biri-birleriniň üstüne mündürip, hemmesini bir ýere jemlär hem-de üýşürip, hemmesini birlikde dowzaha salar. Ine, zyýan çekenler şolardyr.

38. (Eý, Muhammet!) Kapyrlara aýt: «Eger (pygambere duşmançylykdan ýüz öwrüp) yslama girseler, olaryň öňki eden günäleri bagyşlanar. Ýok, eger ýene duşmançylyga baş goşjak bolsalar, onda özleri ýalylaryň başyna gelen ahwalat olaryň hem depesinden iner!».

39. Pitne (bütinleý) ýok edilip, din Alla üçin (berkarar) bolýança, olara garşy söweşiň! Eger (pitneden) ýüz öwürseler, olara degmäň! Alla olaryň edýänlerini görýändir.

40. Eger kapyrlar täzeden pitnä baş goşsalar, onda bilip goýuň, Alla siziň penakäriňizdir. Ol nähili ajaýyp Hossardyr, nähili ajaýyp Kömekçidir!



واعلموا انما غنمتم من شيء فان لله خمسه وللرسول ولذي
القربى واليتامى والمساكين وابن السبيل ان كنتم
امنتم بالله وما انزلنا على عبدنا يوم الفرقان يوم التقى
الجمعان والله على كل شيء قدير ﴿٤١﴾ اذ انتم
بالعدوة الدنيا وهم بالعدوة القصوى والركب
اسفل منكم ولو تواعدتم لاختلفتم في الميعاد
ولكن ليقضي الله امرا كان مفعولا ليهلك من
هلك عن بينة ويحيى من حي عن بينة وان الله لسميع
عليم ﴿٤٢﴾ اذ يريكهم الله في منامك قليلا ولو
اريكهم كثيرا لفشلتم ولتنازعتم في الامر ولكن
الله سلم انه عليم بذات الصدور ﴿٤٣﴾ واذ يريكموهم
اذ التقيتم في اعينكم قليلا ويقللكم في
اعينهم ليقضي الله امرا كان مفعولا والى الله ترجع
الامور ﴿٤٤﴾ يا ايها الذين امنوا اذا لقيتم فئة فاثبتوا
واذكروا الله كثيرا لعلكم تفلحون ﴿٤٥﴾

41. Eger Alla we iki goşunyň gapma-garşy gelen, hak bilen batylyň aýan edilen (Bedr söweşi) güni bendämize (Muhammede) inderen aýatlarymyza iman getirýän bolsaňyz, bilip goýuň! Söweşde alnan oljanyň bäşden biri Alla üçin, pygambere, onuň ýakyn neberesine, ýetimlere, garyp-gasarlara we ýolagçylara degişlidir. Bu hökümi bolşy ýaly kabul ediň! Allanyň ähli zada güýji ýetýändir.

Düşündiriş: Oljanyň bäşden biri Allanyň ýoluna sarp edilmek üçin aýrylyp, galan dördi bolsa esgerlere paýlanýar. Bäşden bir bölegi şu aýatda beýan edilen bäş topara paý edilýär. Bu mesele baradaky giňişleýin hökümler yslam hukugy kitaplarynda anyk getirilýär. Pygamberimiz öz paýyny mätäçlere paýlar eken.

42. Hany, (Bedr söweşi güni, eý, musulmanlar) siz jülgäniň ýakynyndadyňyz (Medine tarapyndadyňyz), olar hem uzak (Mekge) tarapyndady. Kerwen bolsa sizden has aşakda (deňziň ýakasyndady). Eger öňünden dilleşen bolsaňyzam, bellenilen wagtda, şeýdip, duşuşyp bilmezdiňiz. Ýöne Alla, takdyr eden işini amala aşyrmak üçin, sizi şeýle ýagdaýda duşuşdyrdy. Bu ýerde heläk boljaklar äşgär delili görüp heläk bolsun, sag-aman galanlar hem äşgär delili görüp ýaşasyn. Çünki Alla ähli zady eşidýändir we bilýändir.

43. Hany, ýatla, Alla saňa düýşüňde (Alla şärik goşanlaryň) esgerleriniň sanyny az edip görkezipdi. Eger olary köp görkezen bolsady, howsala düşüp, buýruk bermekde düşünişmezlik ýüze çykardy. Ýöne Alla sizi mundan halas etdi. Çünki Ol (ynsan) synalarynda gizlenýän ähli zady gowy bilýändir.

44. (Allanyň takdyr eden işini) amala aşyrmak üçin gapma-garşylyga gelen wagtyňyz, duşmanlary siziň gözleriňize az görkezýärdi, sizi hem olara az görkezýärdi. Bütin işlerde ahyr soňky hüküm Oňa degişlidir.

45. Eý, iman getirenler! Söweş wagty duşman bilen ýüzbe-ýüz bolanyňyzda, (yza tesmäň) mert duruň! Allany köp ýatlaň! Myradyňyza ýetersiňiz.

وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَلَا تَنَازَعُوا فَتَفْشَلُوا وَتَذْهَبَ
رِيحُكُمْ وَاصْبِرُوا إِنَّ اللَّهَ مَعَ الصَّابِرِينَ ﴿٤٦﴾ وَلَا تَكُونُوا
كَالَّذِينَ خَرَجُوا مِن دِيَارِهِم بَطَرًا وَرِئَاءَ النَّاسِ وَيَصُدُّونَ
عَن سَبِيلِ اللَّهِ وَاللَّهُ بِمَا يَعْمَلُونَ مُحِيطٌ ﴿٤٧﴾ وَإِذْ زَيَّنَ لَهُمُ
الشَّيْطَانُ أَعْمَالَهُمْ وَقَالَ لَا غَالِبَ لَكُمُ الْيَوْمَ مِنَ
النَّاسِ وَإِنِّي جَارٌ لَّكُمْ فَلَمَّا تَرَاءَتِ الْفِئَتَانِ نَكَصَ
عَلَىٰ عَقِبَيْهِ وَقَالَ إِنِّي بَرِيءٌ مِّنكُمْ إِنِّي أَرَىٰ مَا لَا تَرَوْنَ
إِنِّي أَخَافُ اللَّهَ وَاللَّهُ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٤٨﴾ إِذْ يَقُولُ
الْمُنَافِقُونَ وَالَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ غَرَّ هَٰؤُلَاءِ دِينُهُمْ
وَمَن يَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ فَإِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٤٩﴾ وَلَوْ تَرَىٰ
إِذْ يَتَوَفَّى الَّذِينَ كَفَرُوا الْمَلَائِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ
وَأَدْبَارَهُمْ وَذُوقُوا عَذَابَ الْحَرِيقِ ﴿٥٠﴾ ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ
أَيْدِيكُمْ وَأَنَّ اللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٥١﴾ كَدَأْبِ
آلِ فِرْعَوْنَ وَالَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ كَفَرُوا بِآيَاتِ اللَّهِ
فَأَخَذَهُمُ اللَّهُ بِذُنُوبِهِمْ إِنَّ اللَّهَ قَوِيٌّ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٥٢﴾

ذَٰلِكَ

46. Alla we Onuň ilçisine boýun boluň, agzala bolmaň, ýogsa howsala düşüp ejizlärsiňiz, güýç-kuwwatyňyz gider! Hemişe sabyrly boluň! Çünki Alla sabyr edýänler bilen biledir.

47. Gedemlik edip, il gözüne görünjek bolup, ynsanlary Alla ýolundan daşlaşdyrmak niýeti bilen (Bedr söweşi güni) ýurtlaryndan (Mekgeden) çykan kapyrlar ýaly bolmaň! Alla olary ähli tarapdan gurşap alandyr.

48. Şol mahal şeýtan olara eden işlerini ajaýyp görkezip: «Bu gün ynsanlardan sizi ýeňjek hiç kim ýokdur. Men hem size hemaýatkärdirin!» diýipdi. Ýöne iki goşun çaknyşan wagty şeýtan yzyna öwrülip: «Men sizden bizar, men siziň görmeýän zatlaryňyzy (perişdeleri) görýärin, men Alladan gorkýaryn. Allanyň azaby örän elhençdir» diýdi.

49. Şol wagt mynapyklar we kalplarynda şek-şübhe bolanlar: «Bulary (musulmanlary) öz dinleri aldawa saldy. (Çünki özlerinden has güýçli goşun bilen söweşe çykýarlar)» diýişdiler. Ýok, beýle däl! Kim Alla ynanyp, Oňa bil baglasa, Alla oňa ýeterlikdir. Elbetde, Alla Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

50. Perişdeler kapyrlaryň ýüzlerine we arkalaryna urup: «Dadyň bakaly, alawlap ýanmagyň azabyny!» diýip, olaryň janlaryny alanlarynda bir görsediň!

51. (Perişdeler): «Ine, bu siziň gazanan zadyňyz. Ýogsa Alla hiç haçan bendelerine zulum etmez» diýerler.

52. (Bularyň bolşy) Fyrgawnyň kowumynyň we ondan öňki zalymlaryň özlerini alyp baryşlary ýaly boldy. Olar Allanyň aýatlaryny inkär etdiler, Alla-da olary günäleri zerarly azap bilen tutdy. Çünki Alla örän kuwwatlydyr, azaby juda elhençdir.

53. Munuň sebäbi, eger bir millet özünde bar bolan zady (ýagşy ahlak häsiýetlerini) üýtgetmese, Alla-da olara beren nygmatyny, (ýagşy ýagdaýy) üýtgetmez. Takyk, Alla (ähli zady) eşidýändir, bilýändir.

54. Fyrgawnyň kowumynyň we olardan öňki zalymlaryň özlerini alyp barşy ýaly, olar hem özleriniň Perwerdigäriniň aýatlaryna ýalan diýdiler. Biz hem günäleri sebäpli, olary ýok etdik. Fyrgawny we ýanyndakylary deňze gark etdik. Dogrusy, bularyň hemmesi hem zalymdylar.

55. Allanyň nazarynda bütin janly-jandarlaryň içinde iň erbedi (Allany) inkär edenlerdir. Olar iman getirmezler.

56. (Olaryň arasynda) seniň bilen şertnama baglaşyp, soň (Alladan) gorkman, her gezek ylalaşygy bozan kişiler hem bardyr.

57. Söweşde olara (şertnamalaryny bozanlara) gabat gelseň, olary ele salsaň, olary öldürip dagat. (Goý beýleki duşmanlara-da ybrat bolsun). Şeýdip, akyllaryna aýlansynlar!

Düşündiriş: Hezreti pygamber Beni kuraýza ýahudylary bilen bir şertnama baglaşypdy. Olar musulmanlaryň garşysyna hiç kime goldaw bermezligi kabul edipdiler. Muňa garamazdan, olar Bedr söweşinde Mekgeli kapyrlara ýarag kömegini etdiler. Baştutanlary Kagp ibn Eşref bolsa, Mekgä gidip, ol ýerde kapyrlara ýaran boldy. Beni kaýnuka ýahudylarynyň hem, şertnama garamazdan, öz bolýan ýerlerine gelen käbir musulman aýallary bimaza edip, hezreti pygamber tarapyndan duýduryş almaklaryna öýkeli jogap berdiler. Aýat şol ýagdaýlarda inipdir.

58. (Seniň bilen şertnama baglaşan) bir kowumyň (ylalaşyga ters gelip) hyýanat etmeginden çekinseň, olara şertnamanyň ýatyrylandygyny yglan et! Alla hyýanatçylary hiç haçan halamaz.

59. Inkär edenler halas bolandyrys



ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ لَمْ يَكُ مُغَيِّرًا نِّعْمَةً أَنْعَمَهَا عَلَىٰ قَوْمٍ حَتَّىٰ
يُغَيِّرُوا۟ مَا بِأَنفُسِهِمْ وَأَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٥٣﴾ كَدَأْبِ ءَالِ
فِرْعَوْنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمْ فَأَهْلَكْنَٰهُم
بِذُنُوبِهِمْ وَأَغْرَقْنَآ ءَالَ فِرْعَوْنَ وَكُلٌّ كَانُوا۟ ظَٰلِمِينَ ﴿٥٤﴾
إِنَّ شَرَّ ٱلدَّوَآبِّ عِندَ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٥٥﴾
ٱلَّذِينَ عَٰهَدتَّ مِنْهُمْ ثُمَّ يَنقُضُونَ عَهْدَهُمْ فِى كُلِّ مَرَّةٍ وَهُمْ
لَا يَتَّقُونَ ﴿٥٦﴾ فَإِمَّا تَثْقَفَنَّهُمْ فِى ٱلْحَرْبِ فَشَرِّدْ بِهِم مَّنْ خَلْفَهُمْ
لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿٥٧﴾ وَإِمَّا تَخَافَنَّ مِن قَوْمٍ خِيَانَةً
فَٱنۢبِذْ إِلَيْهِمْ عَلَىٰ سَوَآءٍ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْخَآئِنِينَ ﴿٥٨﴾ وَلَا
يَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ سَبَقُوٓا۟ إِنَّهُمْ لَا يُعْجِزُونَ ﴿٥٩﴾
وَأَعِدُّوا۟ لَهُم مَّا ٱسْتَطَعْتُم مِّن قُوَّةٍ وَمِن رِّبَاطِ ٱلْخَيْلِ تُرْهِبُونَ
بِهِۦ عَدُوَّ ٱللَّهِ وَعَدُوَّكُمْ وَءَاخَرِينَ مِن دُونِهِمْ لَا تَعْلَمُونَهُمُ
ٱللَّهُ يَعْلَمُهُمْ وَمَا تُنفِقُوا۟ مِن شَىْءٍ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ يُوَفَّ
إِلَيْكُمْ وَأَنتُمْ لَا تُظْلَمُونَ ﴿٦٠﴾ وَإِن جَنَحُوا۟ لِلسَّلْمِ
فَٱجْنَحْ لَهَا وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٦١﴾

öýtmesinler. Olar Biziň elimizden sypmazlar.

60. Olara (duşmanlara) garşy ýagdaýyňyz ýetdiginden güýç we söweş atlaryny taýýarlaň! (Onuň bilen) Allanyň duşmanlaryny, siziň duşmanlaryňyzy we olaryň aňyrsynda siziň bilmeýän, diňe Allanyň bilýän başga duşmanlaryňyzy-da gorka salarsyňyz. Allanyň ýolunda näme sarp etseňiz, onuň öwezi size nogsansyz gaýtarylyp berler, size hiç hili zulum edilmez.

61. Eger olar ýaraşmakçy bolsalar, sen olar bilen ylalaş hem-de Alla bil bagla! Çünki Alla (ähli zady) eşidýändir, bilýändir.

وَإِن يُرِيدُوٓا أَن يَخْدَعُوكَ فَإِنَّ حَسْبَكَ ٱللَّهُ هُوَ ٱلَّذِىٓ أَيَّدَكَ
بِنَصْرِهِۦ وَبِٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٢﴾ وَأَلَّفَ بَيْنَ قُلُوبِهِمْ لَوْ أَنفَقْتَ مَا فِى
ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا مَّآ أَلَّفْتَ بَيْنَ قُلُوبِهِمْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ أَلَّفَ
بَيْنَهُمْ إِنَّهُۥ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٦٣﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ حَسْبُكَ ٱللَّهُ وَمَنِ
ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٤﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ حَرِّضِ ٱلْمُؤْمِنِينَ عَلَى
ٱلْقِتَالِ إِن يَكُن مِّنكُمْ عِشْرُونَ صَٰبِرُونَ يَغْلِبُوا
مِائَتَيْنِ وَإِن يَكُن مِّنكُم مِّائَةٌ يَغْلِبُوٓا أَلْفًا مِّنَ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ﴿٦٥﴾ ٱلْـَٔـٰنَ خَفَّفَ ٱللَّهُ
عَنكُمْ وَعَلِمَ أَنَّ فِيكُمْ ضَعْفًا فَإِن يَكُن مِّنكُم مِّائَةٌ صَابِرَةٌ
يَغْلِبُوا مِائَتَيْنِ وَإِن يَكُن مِّنكُمْ أَلْفٌ يَغْلِبُوٓا أَلْفَيْنِ بِإِذْنِ
ٱللَّهِ وَٱللَّهُ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿٦٦﴾ مَا كَانَ لِنَبِىٍّ أَن يَكُونَ لَهُۥٓ
أَسْرَىٰ حَتَّىٰ يُثْخِنَ فِى ٱلْأَرْضِ تُرِيدُونَ عَرَضَ ٱلدُّنْيَا وَٱللَّهُ يُرِيدُ
ٱلْءَاخِرَةَ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٦٧﴾ لَّوْلَا كِتَٰبٌ مِّنَ ٱللَّهِ سَبَقَ
لَمَسَّكُمْ فِيمَآ أَخَذْتُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٦٨﴾ فَكُلُوا مِمَّا غَنِمْتُمْ
حَلَٰلًا طَيِّبًا وَٱتَّقُوا ٱللَّهَ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٦٩﴾

يَٰٓأَيُّهَا

62, 63. Eger olar (ylalaşyk edip) seni aldamak isleseler, Alla seniň üçin ýeterlikdir. Öz kömegi bilen seni we möminleri goldan hem Alladyr. Ol (Alla) olaryň (möminleriň) kalplaryny birek-birege ysnyşdyrdy. Eger-de sen dünýäde bar bolan ähli zatlary sarp etseň-de, olaryň kalplaryny birleşdirip bilmezdiň. Ýöne Alla olaryň (arasyny) ysnyşdyrdy. Çünki Ol Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

64. Eý, pygamber! Alla saňa we özüňe eýeren möminlere ýeterlikdir.

65. Eý, pygamber! Möminleri söweşe höweslendir! Eger sizden ýigrimi sany sabyrly kişi bolsa, olar (kapyrlardan) iki ýüz (duşmany) ýeňer. Eger sizden ýüz (sany sabyrly) kişi bolsa, kapyrlardan müň (duşmany) ýeňer. Çünki kapyrlar hakykaty bilmeýän kowumdyr.

66. Emma häzir Alla sizde (söweş etmek meselesinde) ejizligiň bardygyny bilip, ýüküňizi ýeňletdi. Bu ýagdaýda sizden sabyrly ýüz kişi, Allanyň eradasy bilen, iki ýüz (kapyrdan) üstün çykar we eger sizde müň kişi bar bolsa, olaryň (kapyrlaryň) iki müňüsini ýeňer. Takyk, Alla sabyrly kişiler bilendir.

67. Islendik pygambere, ýer ýüzünde (küpüri doly ýok edip) hak din rowaçlyk tapýança, ýesirden (töleg alyp, ony azat etmek) dogry däldir. Siz dünýäniň wagtlaýyn zatlaryny isleýärsiňiz. Alla bolsa (siziň) ahyreti (gazanmagyňyzy) isleýär. Alla Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

Düşünidiriş: Bedr söweşinde kapyrlardan ýetmiş kişi ýesir alynýar. Hezreti Ebu Bekriň maslahat bermegi bilen pygamberimiz ol ýesirlerden fidýe tölegini alyp, olary goýberýär. Ýokardaky aýat hem bu hereketiň nädogrudygyny habar bermek üçin inderilýär.

68. Alla tarapyndan öň berlen bir hüküm bolmadyk bolsady, alan fidýäňiz (puluňyz) üçin size hökman elhenç bir azap berlerdi.

69. Indi ele salan oljalaryňyz halal we päkdir, arkaýyn iýiberiň! Hem-de Alladan gorkuň! (Bilip, goýuň!) Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, rehim-şepagatlydyr.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ قُل لِّمَن فِيٓ أَيۡدِيكُم مِّنَ ٱلۡأَسۡرَىٰٓ إِن يَعۡلَمِ ٱللَّهُ فِي
قُلُوبِكُمۡ خَيۡرٗا يُؤۡتِكُمۡ خَيۡرٗا مِّمَّآ أُخِذَ مِنكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ
غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٧٠ وَإِن يُرِيدُواْ خِيَانَتَكَ فَقَدۡ خَانُواْ ٱللَّهَ مِن قَبۡلُ
فَأَمۡكَنَ مِنۡهُمۡۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ٧١ إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ
وَٱلَّذِينَ ءَاوَواْ وَّنَصَرُوٓاْ أُوْلَٰٓئِكَ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٖۚ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ وَلَمۡ يُهَاجِرُواْ مَا لَكُم مِّن وَلَٰيَتِهِم مِّن شَيۡءٍ حَتَّىٰ يُهَاجِرُواْۚ
وَإِنِ ٱسۡتَنصَرُوكُمۡ فِي ٱلدِّينِ فَعَلَيۡكُمُ ٱلنَّصۡرُ إِلَّا عَلَىٰ قَوۡمِۭ بَيۡنَكُمۡ
وَبَيۡنَهُم مِّيثَٰقٞۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ٧٢ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٍۚ إِلَّا تَفۡعَلُوهُ تَكُن فِتۡنَةٞ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَفَسَادٞ
كَبِيرٞ ٧٣ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ
وَٱلَّذِينَ ءَاوَواْ وَّنَصَرُوٓاْ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ حَقّٗاۚ لَّهُم مَّغۡفِرَةٞ
وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٧٤ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنۢ بَعۡدُ وَهَاجَرُواْ
وَجَٰهَدُواْ مَعَكُمۡ فَأُوْلَٰٓئِكَ مِنكُمۡۚ وَأُوْلُواْ ٱلۡأَرۡحَامِ بَعۡضُهُمۡ
أَوۡلَىٰ بِبَعۡضٖ فِي كِتَٰبِ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمُۢ ٧٥

70. Eý, pygamber! Elleriňizdäki ýesirlere aýt: «Eger Alla siziň kalplaryňyzda haýyr (ýagşy niýet, iman we yhlasa ymtylyşy) görse, sizden alnan fidýelerden has haýyrlysyny size berer we günäleriňizi bagyşlar. Çünki Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr».

71. Eger saňa hyýanat etmek isleseler, berk bilsinler, olar öň hem Alla hyýanat edipdiler. Alla olaryň garşysyna saňa mümkinçilik we kuwwat berip, soňunda olary seniň eliňe düşürdi. Alla ähli zady bilýändir, hikmet eýesidir.

72. Iman getirip, Allanyň ýolunda hijret (göç) edenler, emläkleri we janlary bilen söweşenler we olara arka çykan ensarlar (medineli musulmanlar), ine, olar birek-biregiň dostlarydyr (biri-birleriniň mirasdüşerleridir). Iman getirip, hijret (göç) etmeýänler bolsa, olar hijret (göç) edýänçäler, size olaryň mirasyndan paý ýokdur. Eger olar din barada ýardam isleseler, siziň bilen şertnamasy bolan başga kowumyň garşysyna bolmasa, kömek etmek siziň borjuňyzdyr. Alla siziň etjekleriňizi bolşy ýaly görýändir.

Düşündiriş: Möminleriň 622-nji ýylda Medinä göçmekleriniň yz ýanynda hezreti pygamber aleýhissalam göç edenler (muhajyrlar) bilen olara ýardam berenleriň (ensarlaryň) arasynda dogan okaşdyrýar. Olar biri-birlerine mirasdüşer bolýarlar. Emma soň inderilen bu süräniň 75-nji aýaty bu doganlygyň miras bilen bagly hökümini ýatyryp, diňe ýakyn hossarlaryň biri-birine mirasdüşer bolup biljekdigini görkezýär.

73. Dini inkär edenler biri-birlerine dostdurlar (arka çykarlar). Eger siz hem biri-biriňize goldaw bermeseňiz, dünýäde pitne gopar, elhenç bozgaklyk, bulam-bujarlyk ýüze çykar.

74. Iman getirip, hijret (göç) edenler, Allanyň ýolunda söweşip, olara gujak açyp ýardam berenler (ensarlar), ine, hakyky möminler şolardyr. Olar ýalkanarlar we rysgallaryny hem bimöçber berler.

75. Mundan öň iman getirip, hijret (göç) edenler, siziň bilen bilelikde söweşenler, ine, şolar hem siziň bilen deňdir. Allanyň hökümine görä, (dogan okaşanlar däl-de) ýakyn dogan-garyndaş bolanlar biri-birlerine mirasdüşer bolmaga has laýykdyrlar. Takyk, Alla ähli zady eşidýändir, bilýändir.



9-njy süre: Toba

«Toba» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 129 aýatdan ybaratdyr. Süräniň 104-nji aýaty toba bilen baglanyşykly bolandygy üçin sürä bu at berlipdir. «Toba» süresi Kurany Kerimde «Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen» diýip başlanmaýan ýeke-täk süredir. Pygamberimiziň bu süräniň başyna «Bismilläniň» ýazdyrmazlygynyň sebäbi hem bu süräniň Allanyň duşmanlara duýduryş berip başlaýandygy bilen baglanyşdyrypdyr. Bu süre okalyp başlanda, diňe şeýtanyň şerinden Alla sygnylyp başlanylýar.

(Daşlanylyp kowlan şeýtanyň şerinden Alla sygynýaryn)

1. (Bu) Alladan we Onuň ilçisinden özleri bilen şertnama baglaşan (Alla) şärik goşanlara (iň soňky) duýduryşdyr!

2. (Eý, Alla şärik goşýanlar) Siz şu günden başlap, dört aýyň dowamynda ýeriň ýüzünde isleýşiňiz ýaly gezip bilersiňiz. Şuny welin bilip goýuň! Siz Alladan hiç haçan gaçyp gutulyp bilmersiňiz we Alla kapyrlary ryswa (masgara) eder.

3. Beýik haj güni Allanyň we Onuň ilçisiniň (adyndan) ynsanlara şuny yglan ediň: «Alla we Onuň ilçisi (Alla) şärik goşýanlardan daşdyr. Elbetde, (Alla şärik goşmakdan) toba edip, Allanyň birligine ymtylsaňyz, bu siziň üçin has haýyrlydyr. Siz Allanyň elinden gutulmajakdygyňyzy gowy biliň! Kapyrlara elhenç bir azap beriljekdigini habar ber!

4. Emma özleri bilen şertnama baglaşanyňyzdan soň, şertleri doly ýerine ýetiren we siziň garşyňyza duşmanlaryňyza kömek bermedik (Alla şärik goşanlar) bu hökümiň daşyndadyrlar. Bular bilen şertnamanyň wagty gutarýança, onuň şertlerini doly berjaý ediň! Alla Özüne garşy gitmekden (ähti-peýmanyny bozmakdan) saklanan takwa kişileri söýýändir.

5. Haram (söweş etmeklik gadagan) aýlar geçensoň, (Alla) şärik goşanlary nirede görseňiz (tutsaňyz) öldüriň! Olary tutup ýesir alyň, olaryň geçip biljek ähli geçelgelerini saklaň! Eger toba edip, namaz okap, zekat berseler, olary erkine goýberiň! Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

6. Eger (Alla) şärik goşanlaryň biri senden aman, hemaýat (pena) sorasa, sen onuň haýyşyny kabul et! Goý, ol Allanyň kelamyny (Kurany) diňlesin (pikirlensin)! (Soň gelşi ýaly) ony howpsuz ýere ugrat! Çünki olar bilmeýän kowumdyr.

كَيْفَ يَكُونُ لِلْمُشْرِكِينَ عَهْدٌ عِندَ ٱللَّهِ وَعِندَ
رَسُولِهِۦٓ إِلَّا ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّمْ عِندَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۖ فَمَا ٱسْتَقَٰمُوا۟
لَكُمْ فَٱسْتَقِيمُوا۟ لَهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٧﴾
كَيْفَ وَإِن يَظْهَرُوا۟ عَلَيْكُمْ لَا يَرْقُبُوا۟ فِيكُمْ إِلًّا
وَلَا ذِمَّةً ۚ يُرْضُونَكُم بِأَفْوَٰهِهِمْ وَتَأْبَىٰ قُلُوبُهُمْ وَأَكْثَرُهُمْ
فَٰسِقُونَ ﴿٨﴾ ٱشْتَرَوْا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ثَمَنًا قَلِيلًا فَصَدُّوا۟ عَن
سَبِيلِهِۦٓ ۚ إِنَّهُمْ سَآءَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٩﴾ لَا يَرْقُبُونَ فِى
مُؤْمِنٍ إِلًّا وَلَا ذِمَّةً ۚ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُعْتَدُونَ ﴿١٠﴾ فَإِن تَابُوا۟
وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ فَإِخْوَٰنُكُمْ فِى ٱلدِّينِ ۗ
وَنُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿١١﴾ وَإِن نَّكَثُوٓا۟
أَيْمَٰنَهُم مِّنۢ بَعْدِ عَهْدِهِمْ وَطَعَنُوا۟ فِى دِينِكُمْ فَقَٰتِلُوٓا۟
أَئِمَّةَ ٱلْكُفْرِ ۙ إِنَّهُمْ لَآ أَيْمَٰنَ لَهُمْ لَعَلَّهُمْ يَنتَهُونَ ﴿١٢﴾
أَلَا تُقَٰتِلُونَ قَوْمًا نَّكَثُوٓا۟ أَيْمَٰنَهُمْ وَهَمُّوا۟ بِإِخْرَاجِ
ٱلرَّسُولِ وَهُم بَدَءُوكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ ۚ أَتَخْشَوْنَهُمْ ۚ فَٱللَّهُ
أَحَقُّ أَن تَخْشَوْهُ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٣﴾

7. Näme, (Alla) şärik goşanlaryň Alla we Onuň ilçisi bilen baglanyşan ähti-peýmanlary barmy? Nädip bolsun! (Olar mydama beren sözlerinden dänip ýörler ahyry!) Mesjidi-Haramyň (Käbäniň) ýanynda baglaşan şertnamalaryňyz muňa giryän däldir. Olar siziň bilen dogry (dürs) gatnaşykda bolsalar, sizem olar bilen dürs boluň! Alla (Özüne garşy durmakdan, ähti-peýmany bozmakdan) saklanan takwalary söýer!

8. Hawa, heý-de olaryň ähti-peýmany bolarmy? Eger sizden üstün geljekdiklerini bilseler, siz barada ne ähde, ne kasama, ne hak-hukuga eýererler. Dillerinde hamana siziň göwnüňizi alýan kişiler bolarlar, kalplary bolsa, size garşy ýigrençden doludyr. Çünki olaryň köpüsi (Allanyň ýolundan daşlaşan) pasyklardyr.

9. Olar Allanyň aýatlaryny sähelçe dünýewi bähbit üçin satdylar. Şeýdip, Allanyň ýolundan ynsanlary azaşdyrdylar. Dogrudanam, olar nähili erbet işler edýärler.

10. Olar möminler babatda ne ähti-peýmana, ne kasama, ne hak-hukuga eýererler. Olar şeýle azgyn kişilerdir!

11. (Muňa garamazdan) kapyrlardan ýüz öwrüp, toba edip, namaz okap, zekat berseler, onda olar siziň din doganlaryňyz bolarlar. Akyllaryny ulanyp pikirlenýän kişiler üçin Biz aýatlarymyzy doly beýan edýäris.

12. Eger ylalaşykdan soň kasamlaryny bozsalar, şeýle hem diniňize hüjüm etseler, onda bu (niýetlerinden) dänmeleri üçin kapyr kowumyň baştutanlary bilen söweşiň! Çünki olar kasamlaryna (we ähti-peýmanlaryna) wepaly däldirler.

13. Ähti-peýmanlaryny we kasamlaryny bozup, pygamberi ýurdundan sürgün etmek üçin hereket eden bir kowum bilen söweşmekçi dälmisiňiz? Aslynda, söweşi ilki olaryň özleri başladylar! Siz olardan gorkýarsyňyzmy? Eger mömin bolsaňyz, Alladan gorkmagyňyz has dogrusydyr.

قَٰتِلُوهُمْ يُعَذِّبْهُمُ ٱللَّهُ بِأَيْدِيكُمْ وَيُخْزِهِمْ وَيَنصُرْكُمْ
عَلَيْهِمْ وَيَشْفِ صُدُورَ قَوْمٍ مُّؤْمِنِينَ ﴿١٤﴾ وَيُذْهِبْ غَيْظَ
قُلُوبِهِمْ وَيَتُوبُ ٱللَّهُ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٥﴾
أَمْ حَسِبْتُمْ أَن تُتْرَكُوا۟ وَلَمَّا يَعْلَمِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ جَٰهَدُوا۟
مِنكُمْ وَلَمْ يَتَّخِذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَا رَسُولِهِۦ وَلَا ٱلْمُؤْمِنِينَ
وَلِيجَةً وَٱللَّهُ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾ مَا كَانَ لِلْمُشْرِكِينَ
أَن يَعْمُرُوا۟ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ شَٰهِدِينَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِم بِٱلْكُفْرِ
أُو۟لَٰٓئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ وَفِى ٱلنَّارِ هُمْ خَٰلِدُونَ ﴿١٧﴾ إِنَّمَا
يَعْمُرُ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ مَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَأَقَامَ ٱلصَّلَوٰةَ
وَءَاتَى ٱلزَّكَوٰةَ وَلَمْ يَخْشَ إِلَّا ٱللَّهَ فَعَسَىٰٓ أُو۟لَٰٓئِكَ أَن يَكُونُوا۟
مِنَ ٱلْمُهْتَدِينَ ﴿١٨﴾ أَجَعَلْتُمْ سِقَايَةَ ٱلْحَآجِّ وَعِمَارَةَ ٱلْمَسْجِدِ
ٱلْحَرَامِ كَمَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَجَٰهَدَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ
لَا يَسْتَوُۥنَ عِندَ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٩﴾
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَهَاجَرُوا۟ وَجَٰهَدُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمْوَٰلِهِمْ
وَأَنفُسِهِمْ أَعْظَمُ دَرَجَةً عِندَ ٱللَّهِ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَآئِزُونَ ﴿٢٠﴾

يُبَشِّرُهُمْ

14, 15. Olar bilen söweşiň! Alla siziň eliňiz bilen olary jezalandyrsyn, olary ryswa-masgara etsin, olara garşy size ýardam berip (ýeňiş ýoluny açsyn), möminleriň köňüllerini rahatlandyrsyn, kalplaryndaky kinäni we öýkäni gidersin! Alla islänine toba nesip etdirer. Alla ähli zady bilýändir, hikmet eýesidir.

Düşündiriş: Kapyrlaryň kethudalaryndan Ebu Sufýan ibn Harb, Safwan ibn Umeýýe, Ykryma ibn Ebu Jähl, Suheýl ibn Amr ýaly ýolbaşçylar Mekge eýelenenden soň toba edip, yslam dinini kabul edipdirler.

16. Ýa-da siz Allanyň siziň araňyzdaky Alladan, pygamberden we möminlerden başgasyny özlerine syrdaş edinmeýänleri ýüze çykarmazdan goýberilersiňiz öýtdüňizmi? Alla siziň edýän işleriňizden habardardyr.

Düşündiriş: Pygamberimiziň kakasynyň dogany Abbas Bedr söweşinde musulmanlara ýesir düşende, onuň enteklerem butparazdygy, caryndaşlary bilen gatnaşygyny kesendigi sebäpli, aýypladylar. Hezreti Aly oňa has agyr sözler aýdypdyr. Abbas oňa jogap berip: «Biziň diňe erbet taraplarymyzy görýärsiňiz, ýagşy taraplarymyzy bolsa, görmeýärsiňiz. Emma biz Käbä hyzmat edýäris, hajylara suw paýlaýarys, ýesirleri azat edýäris» diýdi. Şonda aşakdaky aýatlar bu waka bilen baglanyşykly inipdir.

17. Alla şärik goşanlar özleriniň kapyrdyklaryna hut özleri şaýatkalar, Allanyň metjitlerini gurmaga mynasyp bolup bilmezler! Olaryň amallary batyldyr. Olar dowzah odunda hemişelik galarlar.

18. Allanyň metjitlerini diňe Alla we ahyrete iman getiren, namazy doly berjaý edýän, zekat berýän we Alladan başgadan gorkmýan möminler bina ederler. Ine, olar dogry (hak) ýola ýetmäge umydygärdirler.

19. Siz haja gelenlere suw paýlamagy we Mesjidi-Harama (Käbä) hyzmat etmegi Alla we ahyret gününe iman getirip, Allanyň ýolunda söweşen möminiň amaly bilen deň tutýarsyňyzmy? Bular Allanyň ýanynda deň däldir. Alla ol zalymlar toparyny dogry ýola salmaz (arzuwlaryna-da ýetirmez).

20. Iman getirip hijret (göç) edenler, mal-mülkleri we jan-tenleri bilen Allanyň ýolunda söweşenler, elbetde, Allanyň ýanynda has ýokary derejeleriň eýeleridir we haýyrly netije gazananlar hem şolardyr!

يُبَشِّرُهُمْ رَبُّهُم بِرَحْمَةٍ مِّنْهُ وَرِضْوَانٍ وَجَنَّاتٍ لَّهُمْ فِيهَا نَعِيمٌ
مُّقِيمٌ ﴿٢١﴾ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۚ إِنَّ اللَّهَ عِندَهُ أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿٢٢﴾
يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا آبَاءَكُمْ وَإِخْوَانَكُمْ
أَوْلِيَاءَ إِنِ اسْتَحَبُّوا الْكُفْرَ عَلَى الْإِيمَانِ ۚ وَمَن يَتَوَلَّهُم
مِّنكُمْ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٢٣﴾ قُلْ إِن كَانَ
آبَاؤُكُمْ وَأَبْنَاؤُكُمْ وَإِخْوَانُكُمْ وَأَزْوَاجُكُمْ
وَعَشِيرَتُكُمْ وَأَمْوَالٌ اقْتَرَفْتُمُوهَا وَتِجَارَةٌ تَخْشَوْنَ
كَسَادَهَا وَمَسَاكِنُ تَرْضَوْنَهَا أَحَبَّ إِلَيْكُم مِّنَ اللَّهِ
وَرَسُولِهِ وَجِهَادٍ فِي سَبِيلِهِ فَتَرَبَّصُوا حَتَّىٰ يَأْتِيَ اللَّهُ بِأَمْرِهِ ۗ وَاللَّهُ
لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ﴿٢٤﴾ لَقَدْ نَصَرَكُمُ اللَّهُ فِي مَوَاطِنَ
كَثِيرَةٍ ۙ وَيَوْمَ حُنَيْنٍ ۙ إِذْ أَعْجَبَتْكُمْ كَثْرَتُكُمْ فَلَمْ تُغْنِ
عَنكُمْ شَيْئًا وَضَاقَتْ عَلَيْكُمُ الْأَرْضُ بِمَا رَحُبَتْ
ثُمَّ وَلَّيْتُم مُّدْبِرِينَ ﴿٢٥﴾ ثُمَّ أَنزَلَ اللَّهُ سَكِينَتَهُ
عَلَىٰ رَسُولِهِ وَعَلَى الْمُؤْمِنِينَ وَأَنزَلَ جُنُودًا لَّمْ تَرَوْهَا وَعَذَّبَ
الَّذِينَ كَفَرُوا ۚ وَذَٰلِكَ جَزَاءُ الْكَافِرِينَ ﴿٢٦﴾

21. Özleriniň Perwerdigäri olara öz adyndan rahmet we hoşallyk, içinde tükeniksiz nygmatlar bolan jennetleri buşlaýar.

22. Olar şol jennetlerde hemişelik galarlar. Iň beýik sylagyň Allanyň ýanyndadygy (şeksiz) hakykatdyr.

23. Eý, iman getirenler! Eger imanyň deregine küpüri saýlap alýanlar, hatda kakaňyz we doganlaryňyz hem bolsa, olary dost we ýaran edinmäň! Siziň araňyzdan kim (möminleri goýup), olary dost tutunsa, onda olar zalymlaryň hut özleridir.

24. (Eý, Muhammet! Sen olara) aýt: «Eger kakalaryňyz, ogullaryňyz, doganlaryňyz, ýanýoldaşlaryňyz, garyndaşlaryňyz, der döküp gazanan emlägiňiz, zyýan çekerin öýdüp gorkýan söwdaňyz, guwanýan kaşaň jaýlaryňyz size Alladan we Onuň ilçisinden, Allanyň ýolunda söweş etmekden has eziz we gowy bolsa, onda Allanyň emri gelýänçä garaşyň! Alla beýle pasyklar toparyna hak ýoly görkezmez (olary arzuwlaryna-da ýetirmez).

25. Allanyň size ençe söweş meýdanlarynda ýardam berendigi, Huneýn söweşinde-de şeýle bolandygy bellidir. Şol gün sanyňyzyň artyklygy sizi buýsandyrypdy, ýöne ol size peýda etmändi. Daş-töwerek näçe giňem bolsa, dünýä size dar göründi. Soň hem siz duşmana arkaňyzy öwrüp, gaçmaga başlapdyňyz.

Düşündiriş: Pygamberimiz Mekgäni eýelänsoň, on iki müň esgerlik goşun bilen araplaryň Taýyfdaky hawazyn we sakyf taýpalarynyň üstüne ýöriş edýär. Goşunyň köplügini gören käbir musulmanlar: «Bu goşun hiç haçan hem ýeňilmez» diýip öwnüp, uly gepleýärler we ýeňşiň Allanyň ýardamy bilen bolýandygyny unudýarlar. Soň olar Huneýin jülgesinde özlerinden az sanly butparazlar bilen garşylaşýarlar. Şonuň üçin söweşde musulmanlar ýeňlip, derbi-dagyn edilensoň, çekilip başlaýarlar. Pygamber Alladan dileg edensoň, möminleriň kalplaryna rahatlyk aralaşyp, söweşe başlaýarlar we ýeňiş gazanýarlar. Ýokardaky aýat hem bu hadysany beýan edýär.

26. Soň Alla ilçisiniň we möminleriň üstüne rahatlyk berýän (we özlerine bolan ynamy) rahmetini inderdi. Siziň gözüňize görünmeýän goşunlaryny ugradyp, şol kapyrlara elhenç azap beripdi. Ine, kapyrlaryň jezasy budur!

ثم يتوب الله من بعد ذلك على من يشاء والله
غفور رحيم ﴿٢٧﴾ يا أيها الذين آمنوا إنما المشركون
نجس فلا يقربوا المسجد الحرام بعد عامهم هذا
وإن خفتم عيلة فسوف يغنيكم الله من فضله
إن شاء إن الله عليم حكيم ﴿٢٨﴾ قاتلوا الذين
لا يؤمنون بالله ولا باليوم الآخر ولا يحرمون
ما حرم الله ورسوله ولا يدينون دين الحق من
الذين أوتوا الكتاب حتى يعطوا الجزية عن يد
وهم صاغرون ﴿٢٩﴾ وقالت اليهود عزير ابن الله
وقالت النصارى المسيح ابن الله ذلك قولهم
بأفواههم يضاهئون قول الذين كفروا من قبل
قاتلهم الله أنى يؤفكون ﴿٣٠﴾ اتخذوا أحبارهم
ورهبانهم أربابا من دون الله والمسيح ابن
مريم وما أمروا إلا ليعبدوا إلها واحدا
لا إله إلا هو سبحانه عما يشركون ﴿٣١﴾

يريدون

27. Şol söweşden soň Alla isläniniň tobasyny kabul eder. Çünki Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

28. Eý, iman getirenler! Alla şärik goşanlar (özleriniň batyl ynançlary sebäpli) murdardyrlar (nejisdirler), şonuň üçin, olar bu ýyldan soň Mesjidi-Harama (Käbä) golaýlaşmasynlar. Eger garyp düşmekden heder etseňiz, Alla islese, sizi Öz bereketi bilen has-da baý eder. Çünki Alla ähli zady bilýändir, hikmet eýesidir.

Düşündiriş: Alla şärik goşanlar bedenleri bilen bagly maddy barlyk babatynda däl-de, batyl ynançlary, ahlak ynançlary we edim-gylymlary taýdan murdar (nejis) hasaplanýardy. Käbä girmekleri şonuň üçin gadagan edilipdir.

29. Özlerine kitap berlenlerden Alla we ahyret gününe iman getirmeýän, Allanyň we ilçisiniň haram edenlerini haram hasaplamaýan, hak dini din hökmünde kabul etmeýän kişilere garşy, tä har-zelil halda jizýe (baş salgydyny) berýänçäler, söweşiň!

30. Ýahudylar: «Uzeýr (pygamber) Allanyň ogludyr» diýdiler. Nasranylar hem: «(Isa) Mesih Allanyň ogludyr» diýdiler. Bu nadanlaryň dillerine çolaýan sözleridir. Olar bu sözleri bilen özlerinden öňki kapyrlara öýkünýärler. Alla olary heläk etsin! Olar nädip hakdan batyla dänip bilýärler?!

31. (Ýahudylar) ahbarlaryny (ruhanylaryny), nasranylar hem ruhbanlaryny (monahlaryny) we Merýem ogly (Isa) Mesihi Alladan başga (her dürli meselede ygtyýarly) perwerdigär edindiler. Ýogsa olara ýeke-täk Hudaýa (Alla) ybadat etmekleri emir edilipdi. Ondan başga (ybadata laýyk) Hudaý ýokdur. Ol (Alla) olaryň şärik goşýan zadyndan päkdir.

Düşündiriş: Öz dini ruhanylaryny perwerdigär edinmek olara sežde etmek, ybadat etmek manysynda däl-de, olaryň haram we halal etmek ygtyýarynyň barlygyna ynanmak, olaryň hiç hili hatalarynyň ýokdugyny kabul etmek manysyndadyr.



يُرِيدُونَ أَنْ يُطْفِئُوا نُورَ اللَّهِ بِأَفْوَاهِهِمْ وَيَأْبَى اللَّهُ إِلَّا أَنْ
يُتِمَّ نُورَهُ وَلَوْ كَرِهَ الْكَافِرُونَ ﴿٣٢﴾ هُوَ الَّذِي
أَرْسَلَ رَسُولَهُ بِالْهُدَى وَدِينِ الْحَقِّ لِيُظْهِرَهُ عَلَى الدِّينِ
كُلِّهِ وَلَوْ كَرِهَ الْمُشْرِكُونَ ﴿٣٣﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ
آمَنُوا إِنَّ كَثِيرًا مِنَ الْأَحْبَارِ وَالرُّهْبَانِ لَيَأْكُلُونَ
أَمْوَالَ النَّاسِ بِالْبَاطِلِ وَيَصُدُّونَ عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ
وَالَّذِينَ يَكْنِزُونَ الذَّهَبَ وَالْفِضَّةَ وَلَا يُنْفِقُونَهَا
فِي سَبِيلِ اللَّهِ فَبَشِّرْهُمْ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣٤﴾ يَوْمَ يُحْمَى
عَلَيْهَا فِي نَارِ جَهَنَّمَ فَتُكْوَى بِهَا جِبَاهُهُمْ وَجُنُوبُهُمْ
وَظُهُورُهُمْ هَذَا مَا كَنَزْتُمْ لِأَنْفُسِكُمْ فَذُوقُوا مَا كُنْتُمْ
تَكْنِزُونَ ﴿٣٥﴾ إِنَّ عِدَّةَ الشُّهُورِ عِنْدَ اللَّهِ اثْنَا عَشَرَ شَهْرًا
فِي كِتَابِ اللَّهِ يَوْمَ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ مِنْهَا
أَرْبَعَةٌ حُرُمٌ ذَلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ فَلَا تَظْلِمُوا فِيهِنَّ
أَنْفُسَكُمْ وَقَاتِلُوا الْمُشْرِكِينَ كَافَّةً كَمَا
يُقَاتِلُونَكُمْ كَافَّةً وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ مَعَ الْمُتَّقِينَ ﴿٣٦﴾

32. Olar Allanyň nuruny üfläp söndürmek isleýärler. Alla bolsa, kapyrlar halamasalar-da, Öz nuruny (Kurany we dini) has ýagtylandyrmakdan başga zada razy bolmaz.

33. Alla Öz ilçisini bütin dinlerden üstün etmek üçin, dogry ýol hem-de hak din bilen iberdi. Muny (Alla) şärik goşanlar halamasalar hem, şeýle eder!

34. Eý, iman getirenler! Dogrusy, ahbarlaryň (ýahudylaryň) we ruhbanlaryň (nasranylaryň) köpüsi ynsanlaryň (mal-mülküni) haksyz ýollardan iýýärler hem-de (ynsanlary) Allanyň ýolundan daşlaşdyrýarlar. Altyn-kümüş ýygnap, olary Alla ýolunda sarp etmeýänlere bolsa elhenç bir azabyň garaşýandygy barada habar ber!

Düşündiriş: Bu aýatyň birinji bölegi ähli-kitabyň alymlaryna degişli bolup, ikinji bölegi bolsa, baýlyk ýygnap, zekadyny bermeýänlere degişlidir.

35. Ýygnalan bu altyn-kümüşler dowzah odunda gyzdyrylyp, şolar bilen maňlaýlary, böwürleri we arkalary daglanjak gün olara: «Ine! Siziň (halkdan alyp) özüňiz üçin ýygnan hazynalaryňyz! Hany, şol ýygnanlaryňyzyň azabyny çekiň bakaly!» diýler.

36. Hakykatda, Alla asmanlary we ýeri ýaradan gününde, Allanyň ýazgysyna görä, aýlaryň sany on iki bolup, olaryň dördüsi (söweşmek gadagan bolan) haram aýlardyr. Ine, bu dogry hasapdyr. Bu aýlarda (Allanyň goýan çäginden çykyp) özüňize zulum etmäň! Alla şärik goşanlar jem bolup, siziň bilen nähili söweşýän bolsalar, (bu aýlara hormat goýup, çekinip durmaň-da) sizem jem bolup, olar bilen gazaply söweşiň! Bilip goýuň, Alla (ylahy çäklere hormat goýup erbetliklerden saklanan) takwalar bilen biledir.

إِنَّمَا ٱلنَّسِيٓءُ زِيَادَةٞ فِي ٱلۡكُفۡرِۖ يُضَلُّ بِهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
يُحِلُّونَهُۥ عَامٗا وَيُحَرِّمُونَهُۥ عَامٗا لِّيُوَاطِـُٔواْ عِدَّةَ مَا حَرَّمَ ٱللَّهُ
فَيُحِلُّواْ مَا حَرَّمَ ٱللَّهُۚ زُيِّنَ لَهُمۡ سُوٓءُ أَعۡمَٰلِهِمۡۗ وَٱللَّهُ
لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٣٧ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
مَا لَكُمۡ إِذَا قِيلَ لَكُمُ ٱنفِرُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱثَّاقَلۡتُمۡ
إِلَى ٱلۡأَرۡضِۚ أَرَضِيتُم بِٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا مِنَ ٱلۡأٓخِرَةِۚ
فَمَا مَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا فِي ٱلۡأٓخِرَةِ إِلَّا قَلِيلٌ ٣٨
إِلَّا تَنفِرُواْ يُعَذِّبۡكُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا وَيَسۡتَبۡدِلۡ
قَوۡمًا غَيۡرَكُمۡ وَلَا تَضُرُّوهُ شَيۡـٔٗاۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ
شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٣٩ إِلَّا تَنصُرُوهُ فَقَدۡ نَصَرَهُ ٱللَّهُ إِذۡ
أَخۡرَجَهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ثَانِيَ ٱثۡنَيۡنِ إِذۡ هُمَا
فِي ٱلۡغَارِ إِذۡ يَقُولُ لِصَٰحِبِهِۦ لَا تَحۡزَنۡ إِنَّ ٱللَّهَ
مَعَنَاۖ فَأَنزَلَ ٱللَّهُ سَكِينَتَهُۥ عَلَيۡهِ وَأَيَّدَهُۥ بِجُنُودٖ
لَّمۡ تَرَوۡهَا وَجَعَلَ كَلِمَةَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
ٱلسُّفۡلَىٰۗ وَكَلِمَةُ ٱللَّهِ هِيَ ٱلۡعُلۡيَاۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٤٠

ٱنفِرُواْ

37. Haram (hormatlanýan) aýlaryň ýerlerini üýtgetmek kapyrlaryň (betniýetli) hereketleridir. Şeýle etmek bilen, kapyrlar azaşýandyrlar! Allanyň bellän haram aýlaryna deň getirmek üçin şol aýlary bir ýyl halal, bir ýyl haram diýip kabul edýärler we Allanyň haram edenini halal (hökmünde) kabul edýärler. Olara bu erbet işleri gözel halda görkezildi. Alla kapyrlar kowumyny hergiz dogry ýola gönükdirmez.

38. Eý, iman getirenler! Size näme boldy? «Alla ýolunda söweşe çykyň!» diýip emir edilse, size agyr degýär. Ýa-da siz ahyretden ýüz öwrüp, dünýä ýaşaýşyna kaýyl bolduňyzmy? (Emma bilip goýuň) dünýä ýaşaýşynyň keýpi (lezzeti) ahyretiň ýanynda ujypsyz zatdyr!

Düşündiriş: 630-njy ýylda musulmanlary ýok etmek üçin Wizantiýanyň goşun taýýarlaýandygy baradaky habary alan pygamberimiz olara garşy söweş yglan edýär. Ýöne mynapyklar Wizantiýa söweş yglan etmegiň dogry däldigi barada dowul ýaýradýarlar. Şol sebäpli, käbir musulmanlar munuň täsiri bilen, Tebuk diýen ýere çenli giden yslam goşunyna goşulmaýarlar. Aýatlarda bular beýan edilýär.

39. Eger (baryňyz söweşe çykmasaňyz) Alla sizi aýylganç bir azaba duçar eder we siziň ýeriňize başga bir kowum getirer. Siz (söweşe çykmazlyk bilen) Onuň (dinine) sähelçe-de zyýan berip bilmersiňiz. Takyk, Allanyň ähli zada güýji ýetýändir.

40. Eger siz oňa (pygambere) kömek etmeseňiz (Allanyň öz oňa kömek eder). Kapyrlar ony Mekgeden çykaranlarynda, iki kişi bolup gowakda wagtlary ýoldaşyna: «Howsala düşme, Alla biziň bilen biledir» diýende, Alla oňa kömek bermändimi? Netijede, Alla onuň kalbyna arkaýynlyk (rahatlyk we ynam duýgusyny) inderdi hem-de ony siziň görmeýän goşunyňyz (perişdeler) bilen goldady, kapyrlaryň güýjüni bolsa, pese gaçyrdy. Allanyň sözi (dini) beýikdir. Çünki Alla Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

Düşündiriş: Bu aýatda «gowakdaky ýoldaşy» diýilmekden maksat hezreti Ebu Bekr Syddyk bolup, ol hezreti pygamber aleýhissalam Medinä göç eden mahaly Mekgäniň günortasyndaky Söwr gowagynda üç günläp bile bolupdyr we Medinä bilelikde gidipdirler.

انْفِرُوا خِفَافًا وَثِقَالًا وَجَاهِدُوا بِأَمْوَالِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ
فِي سَبِيلِ اللَّهِ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٤١﴾
لَوْ كَانَ عَرَضًا قَرِيبًا وَسَفَرًا قَاصِدًا لَّاتَّبَعُوكَ وَلَٰكِن
بَعُدَتْ عَلَيْهِمُ الشُّقَّةُ وَسَيَحْلِفُونَ بِاللَّهِ لَوِ اسْتَطَعْنَا
لَخَرَجْنَا مَعَكُمْ يُهْلِكُونَ أَنفُسَهُمْ وَاللَّهُ يَعْلَمُ إِنَّهُمْ
لَكَاذِبُونَ ﴿٤٢﴾ عَفَا اللَّهُ عَنكَ لِمَ أَذِنتَ لَهُمْ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ
لَكَ الَّذِينَ صَدَقُوا وَتَعْلَمَ الْكَاذِبِينَ ﴿٤٣﴾ لَا يَسْتَأْذِنُكَ
الَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ أَن يُجَاهِدُوا بِأَمْوَالِهِمْ
وَأَنفُسِهِمْ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِالْمُتَّقِينَ ﴿٤٤﴾ إِنَّمَا يَسْتَأْذِنُكَ الَّذِينَ
لَا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَارْتَابَتْ قُلُوبُهُمْ فَهُمْ فِي
رَيْبِهِمْ يَتَرَدَّدُونَ ﴿٤٥﴾ وَلَوْ أَرَادُوا الْخُرُوجَ لَأَعَدُّوا لَهُ عُدَّةً
وَلَٰكِن كَرِهَ اللَّهُ انبِعَاثَهُمْ فَثَبَّطَهُمْ وَقِيلَ اقْعُدُوا
مَعَ الْقَاعِدِينَ ﴿٤٦﴾ لَوْ خَرَجُوا فِيكُم مَّا زَادُوكُمْ إِلَّا
خَبَالًا وَلَأَوْضَعُوا خِلَالَكُمْ يَبْغُونَكُمُ الْفِتْنَةَ
وَفِيكُمْ سَمَّاعُونَ لَهُمْ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِالظَّالِمِينَ ﴿٤٧﴾

41. (Eý, möminler!) Siz aňsat ýa-da kyn (mümkinçiligiňiz az ýa-da köp) ýagdaýda, nähili bolsaňyz-da, hemmäňiz bilelikde söweşe çykyň! Alla ýolunda mal-mülkleriňiz we janlaryňyz bilen söweşiň! Biler bolsaňyz, bu siziň üçin iň haýyrlysydyr.

42. Eger (gidiljek söweşde) aňsatlyk bilen olja aljakdyklaryny bilsediler, ýol hem ýakyn bolsady, olar (ikiýüzlüler) hökman saňa eýerip yzyňdan gelerdiler. Ýöne muşakgatly ýol olara örän daş göründi. Muňa garamazdan, olar: «Eger güýjümiz ýetsedi, hökman siziň bilen bilelikde söweşe çykardyk» diýip (ýalan) kasam hem ederler. Olar bu ýalançylyklary bilen diňe özlerini heläk ederler. Çünki Alla olaryň ýalançydyklaryny anyk bilýändir.

43. Alla seniň günäňi geçsin (geçdi)! Ýöne dogry sözlüler (hakyky musulmanlar) bilen mynapyklary aýyl-saýyl etmezden, nädip olara rugsat berdiň?

44. Allany we ahyret gününi (imanlary bilen) tassyklanlar mal-mülkleri we janlary bilen söweşe goşulmajak bolup, senden rugsat soramazlar. Alla ol takwalary örän gowy bilýändir.

45. Söweşe goşulmazlyga senden rugsat soraýanlar Alla we ahyrete iman getirmeýänler, kalplary şübheden doly, agyp-dönüp ýörenlerdir.

46. Eger olar dogrudan hem söweşe çykmak islesediler, elbetde, munuň üçin taýýarlyk görerdiler. Alla olaryň göwünli-göwünsizdigini görüp, olara päsgel berdi we olara: «Öýde oturanlaryň ýanynda oturyň!» diýildi.

47. Olar siziň bilen söweşe çykaýsa-da, zyýan etmekden başga bir peýdalary bolmazdy. Sizi duzaga düşürmek maksady bilen araňyza sokulyp, arabozarlyk ederdiler. Araňyzda olara gulak asanlar hem tapylardy. Alla zalymlary örän gowy bilýändir.

لَقَدِ ٱبْتَغَوُا۟ ٱلْفِتْنَةَ مِن قَبْلُ وَقَلَّبُوا۟ لَكَ ٱلْأُمُورَ
حَتَّىٰ جَآءَ ٱلْحَقُّ وَظَهَرَ أَمْرُ ٱللَّهِ وَهُمْ كَـٰرِهُونَ ﴿٤٨﴾
وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ ٱئْذَن لِّى وَلَا تَفْتِنِّىٓ ۚ أَلَا فِى ٱلْفِتْنَةِ
سَقَطُوا۟ ۗ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةٌۢ بِٱلْكَـٰفِرِينَ ﴿٤٩﴾ إِن
تُصِبْكَ حَسَنَةٌ تَسُؤْهُمْ ۖ وَإِن تُصِبْكَ مُصِيبَةٌ يَقُولُوا۟
قَدْ أَخَذْنَآ أَمْرَنَا مِن قَبْلُ وَيَتَوَلَّوا۟ وَّهُمْ فَرِحُونَ ﴿٥٠﴾
قُل لَّن يُصِيبَنَآ إِلَّا مَا كَتَبَ ٱللَّهُ لَنَا هُوَ مَوْلَىٰنَا ۚ وَعَلَى
ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿٥١﴾ قُلْ هَلْ تَرَبَّصُونَ بِنَآ
إِلَّآ إِحْدَى ٱلْحُسْنَيَيْنِ ۖ وَنَحْنُ نَتَرَبَّصُ بِكُمْ أَن يُصِيبَكُمُ
ٱللَّهُ بِعَذَابٍ مِّنْ عِندِهِۦٓ أَوْ بِأَيْدِينَا ۖ فَتَرَبَّصُوٓا۟ إِنَّا
مَعَكُم مُّتَرَبِّصُونَ ﴿٥٢﴾ قُلْ أَنفِقُوا۟ طَوْعًا أَوْ كَرْهًا
لَّن يُتَقَبَّلَ مِنكُمْ ۖ إِنَّكُمْ كُنتُمْ قَوْمًا فَـٰسِقِينَ
﴿٥٣﴾ وَمَا مَنَعَهُمْ أَن تُقْبَلَ مِنْهُمْ نَفَقَـٰتُهُمْ إِلَّآ أَنَّهُمْ
كَفَرُوا۟ بِٱللَّهِ وَبِرَسُولِهِۦ وَلَا يَأْتُونَ ٱلصَّلَوٰةَ إِلَّا وَهُمْ
كُسَالَىٰ وَلَا يُنفِقُونَ إِلَّا وَهُمْ كَـٰرِهُونَ ﴿٥٤﴾

فَلَا

48. Takyk, bular has öň hem pitne döretmek isläpdiler hem-de ençeme işleri tersine öwrüp, seni ýalňyşdyrmaga synanyşypdylar. Ýöne olar islemeseler-de, hakykat aýan boldy (Allanyň isläni boldy).

49. Olaryň aralaryndan käbiri: «Maňa rugsat ber, meni pitnä (söweşen garşydaşlarymyzyň aýal-gyzlaryna aldanmaga) düşürme!» diýer. Bilip goý, olaryň özleri pitnäniň içindedirler. Elbetde, dowzah kapyrlary ähli tarapyndan gurşap alar.

50. Saňa gowulygyň gelmegi olary gynandyrar. Eger bir bela uçrasaň, akyl satan bolup: «Beýle boljagyny öňdenem bilýärdik, ätiýaçly hereket edenimiz gowy bolaýdy! (Biz has öň hemme zadyň hasabyny çykarypdyk. Siz hem öz ýagdaýyňyza serediň)!» diýip, keýpleri kök halatda, mes bolup, yzlaryna öwrülip giderler.

51. (Eý, Muhammet! Sen olara) aýt: «Alla biz barada näme takdyr eden, (näme ýazan) bolsa, başymyza diňe şol geler. Hemaýatkärimiz (hem) Onuň Özüdir. Şonuň üçin möminler diňe Alla daýanyp, Oňa bil baglasynlar!».

52. (Mynapyklara): «Biziň başymyza geler öýdüp garaşýan zadyňyz iki ýagşy zatdan (ýeňişden ýa-da şehit bolmakdan başga) näme bolup biler? Biz bolsa, Allanyň ýa Özi tarapyndan, ýa-da biziň elimiz bilen, sizi azaba duçar etmegine garaşýarys. Garaşyň bakaly, bizem garaşarys!

53. Alla ýolunda siziň göwünli-göwünsiz beren sadakalaryňyzyň hiç biri kabul bolmaz. Çünki siz (ýoldan çykan) pasyk kowumsyňyz» diýip aýt.

54. Olaryň sadakalarynyň kabul edilmezliginiň ýeke-täk sebäbi olar Alla we Onuň ilçisine ynanmaýarlar. Namaza ýaltalyk bilen gelýärler, beren sadakalaryny-da (ýürekden däl-de) göwünsiz berýärler.

فَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَٰلُهُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُهُمْ إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُعَذِّبَهُم
بِهَا فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَتَزْهَقَ أَنفُسُهُمْ وَهُمْ كَٰفِرُونَ ﴿٥٥﴾
وَيَحْلِفُونَ بِٱللَّهِ إِنَّهُمْ لَمِنكُمْ وَمَا هُم مِّنكُمْ وَلَٰكِنَّهُمْ
قَوْمٌ يَفْرَقُونَ ﴿٥٦﴾ لَوْ يَجِدُونَ مَلْجَـًٔا أَوْ مَغَٰرَٰتٍ أَوْ مُدَّخَلًا
لَّوَلَّوْا۟ إِلَيْهِ وَهُمْ يَجْمَحُونَ ﴿٥٧﴾ وَمِنْهُم مَّن يَلْمِزُكَ فِى
ٱلصَّدَقَٰتِ فَإِنْ أُعْطُوا۟ مِنْهَا رَضُوا۟ وَإِن لَّمْ يُعْطَوْا۟ مِنْهَآ
إِذَا هُمْ يَسْخَطُونَ ﴿٥٨﴾ وَلَوْ أَنَّهُمْ رَضُوا۟ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ
وَرَسُولُهُۥ وَقَالُوا۟ حَسْبُنَا ٱللَّهُ سَيُؤْتِينَا ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ
وَرَسُولُهُۥٓ إِنَّآ إِلَى ٱللَّهِ رَٰغِبُونَ ﴿٥٩﴾ إِنَّمَا ٱلصَّدَقَٰتُ
لِلْفُقَرَآءِ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱلْعَٰمِلِينَ عَلَيْهَا وَٱلْمُؤَلَّفَةِ قُلُوبُهُمْ
وَفِى ٱلرِّقَابِ وَٱلْغَٰرِمِينَ وَفِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ
فَرِيضَةً مِّنَ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٦٠﴾ وَمِنْهُمُ ٱلَّذِينَ
يُؤْذُونَ ٱلنَّبِىَّ وَيَقُولُونَ هُوَ أُذُنٌ قُلْ أُذُنُ خَيْرٍ لَّكُمْ
يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَيُؤْمِنُ لِلْمُؤْمِنِينَ وَرَحْمَةٌ لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنكُمْ
وَٱلَّذِينَ يُؤْذُونَ رَسُولَ ٱللَّهِ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦١﴾



55. Olaryň gazananlarynyň, çagalarynyň (köplügine) seniň gözüň gitmesin! Çünki Alla şolar sebäpli, bu dünýäde synaglaryny kynlaşdyrmagy, olaryň bolsa kapyr bolup jan bermeklerini isleýär.

56. (Mynapyklar) Alla kasam edip, özleriniň sizdendiklerini öňe sürerler. Aslynda, olar sizden däldir. Takyk, olar (kapyrlaryň düşen ýagdaýlaryndan heder edýändikleri sebäpli) zähresi ýarylan kowumdyr.

57. Eger penalanjak bir ýer, girip boljak gowak, hatda başlaryny sokup biljek bir deşik tapsalar, şolbada şol tarapa ylgarlar.

58. Olaryň käbiri seniň zekaty we sadakalary paýlaýşyňa dil ýetirýärler. Bu mal-mülklerde özlerine paý berilse, şat bolup, berilmese, derrew gaharlanyp öýkeleýärler.

59. Eger olar Allanyň we Onuň ilçisiniň özlerine berenlerine razy bolup: «Alla biziň üçin ýeterlik (Hossardyr). Ol Öz pazly-keremi bilen ilçisi arkaly bize eçiler! (Biziň islegimiz diňe Allanyň razyçylygydyr)» diýip aýtsalardy, bu özleri üçin, elbetde, has gowy bolardy.

60. Zekatlar diňe garyp-gasarlara, mätäçlere, zekat ýygnaýan gullukçylara, ýürekleri yslama ysnyşdyryljaklara, ýesirlikden we gul-gyrnaklykdan halas bolmak isleýänlere, bergidarlara, Allanyň ýolundakylara we (mätäçlik çekýän) ýolagçylara berilmelidir. (Zekaty paýlamakda şeýle çemeleşmek) Alla tarapyndan parz edildi. Alla ähli zady bilýändir, hikmet eýesidir.

61. Olaryň (mynapyklaryň) käbirleri pygamberi ynjytmak üçin: «Ol (her kimiň aýdýan ýagşy we ýaman zatlaryna) gulak asýan ynanjaňyň biridir» diýýärler. Sen hem: «Hawa, şeýledir (emma mydama siziň bähbidiňize bolan ýagşy sözlere gulak asýandyr). Ol Alla ynanýar, möminlere ynam edýär. Ol siziň içiňizden iman getirenlere rahmetdir!» diýip aýt. Ine, şeýdip, Allanyň ilçisini ynjydanlar iň elhenç azaba sezewar bolarlar.

يَحْلِفُونَ بِاللَّهِ لَكُمْ لِيُرْضُوكُمْ وَاللَّهُ وَرَسُولُهُ أَحَقُّ
أَنْ يُرْضُوهُ إِنْ كَانُوا مُؤْمِنِينَ ﴿٦٢﴾ أَلَمْ يَعْلَمُوا أَنَّهُ مَنْ
يُحَادِدِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ فَأَنَّ لَهُ نَارَ جَهَنَّمَ خَالِدًا فِيهَا ذَٰلِكَ
الْخِزْيُ الْعَظِيمُ ﴿٦٣﴾ يَحْذَرُ الْمُنَافِقُونَ أَنْ تُنَزَّلَ عَلَيْهِمْ
سُورَةٌ تُنَبِّئُهُمْ بِمَا فِي قُلُوبِهِمْ قُلِ اسْتَهْزِئُوا إِنَّ اللَّهَ
مُخْرِجٌ مَا تَحْذَرُونَ ﴿٦٤﴾ وَلَئِنْ سَأَلْتَهُمْ لَيَقُولُنَّ إِنَّمَا
كُنَّا نَخُوضُ وَنَلْعَبُ قُلْ أَبِاللَّهِ وَآيَاتِهِ وَرَسُولِهِ كُنْتُمْ
تَسْتَهْزِئُونَ ﴿٦٥﴾ لَا تَعْتَذِرُوا قَدْ كَفَرْتُمْ بَعْدَ
إِيمَانِكُمْ إِنْ نَعْفُ عَنْ طَائِفَةٍ مِنْكُمْ نُعَذِّبْ
طَائِفَةً بِأَنَّهُمْ كَانُوا مُجْرِمِينَ ﴿٦٦﴾ الْمُنَافِقُونَ
وَالْمُنَافِقَاتُ بَعْضُهُمْ مِنْ بَعْضٍ يَأْمُرُونَ بِالْمُنْكَرِ
وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمَعْرُوفِ وَيَقْبِضُونَ أَيْدِيَهُمْ نَسُوا اللَّهَ
فَنَسِيَهُمْ إِنَّ الْمُنَافِقِينَ هُمُ الْفَاسِقُونَ ﴿٦٧﴾ وَعَدَ اللَّهُ
الْمُنَافِقِينَ وَالْمُنَافِقَاتِ وَالْكُفَّارَ نَارَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ
فِيهَا هِيَ حَسْبُهُمْ وَلَعَنَهُمُ اللَّهُ وَلَهُمْ عَذَابٌ مُقِيمٌ ﴿٦٨﴾

كَالَّذِينَ

62. Olar siziň ýanyňyza gelip, göwnüňizi awlamak üçin, Alla kasam ederler. Eger olar, hakykatdan hem mömin bolsalar, Allany we Onuň ilçisini razy etmelidirler.

63. Henize çenli (pikirlenip), kim Alla we Onuň ilçisine (garşy çykyp, duşmançylyk etse, oňa hökman ebedi dowzah odunyň bardygyny, munuň iň beýik horluk we iň uly masgaralykdygyny bilmedilermi?

64. Mynapyklar kalplarynda gizlin saklaýan (erbet) niýetlerini habar berjek bir süräniň inderilmeginden gorkýarlar. Sen olara: «Siz ýaňsylaberiň! Alla şol çekinýän zadyňyzy äşgär eder» diýip aýt.

Düşündiriş: Mynapyklar içki dünýälerini, hezreti pygamber aleýhissalam hem-de musulmanlar hakda gizlin saklaýan hakyky düşünjelerini aýan etjek wahynyň häli geler, şindi geler gorkusy bilen ýaşapdylar. Kuranyň Allanyň buýrugydygyna doly ynanmasalaram, Allanyň ilçisiniň ençeme gizlin ýagdaýlary ýüze çykarandygyna degişli ýeterlik tejribeleri bolansoň, bu gorky olardan aýrylmandyr.

65. Eger olardan (bu ýaňsylamalarynyň sebäbini) sorasaň (eden günälerini gizläp): «(Çynlakaý bir zat gepleşmeýärdik) diňe söz oýnadyp, degişýärdik» diýerler. Sen hem olara: «Diýmek, siz Alla bilen, Onuň aýatlary we Onuň ilçisi bilen oýun eden bolýarsyňyzmy?» diýip aýt.

66. «(Eý, mynapyklar!) Biderek ýere ötünç soramaň! Takyk, siz (çala) iman getireniňizden soň, kapyrdygyňyzy (äşgär) görkezdiňiz. Sizden käbiriňizi (toba edenleri) bagyşlasak hem, bir toparyňyzy (günäde keçjallyk) edenleriňizi jezalandyrarys».

67. Mynapyk erkekler bilen mynapyk aýallar bir synpdyrlar. Olar erbetligi ündeýärler, ýagşylyga böwet bolýarlar we özleri-de (Allanyň ýolunda haýyr-sahawat etmäge) örän gysgançdyrlar. Olar Allany unudyp, terk etdiler, Alla-da olary unutdy, terk etdi. Mynapyklar pasyklaryň hut özleridir.

68. Alla mynapyk erkeklere-de, mynapyk aýallara-da, bütin kapyrlara-da ebedi (galmak üçin) dowzah oduny wada berýär. Bu olara ýeterlikdir! Alla olary näletledi. Olara ebedi azap bardyr.

كَالَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ كَانُوٓا أَشَدَّ مِنكُمْ قُوَّةً وَأَكْثَرَ
أَمْوَٰلًا وَأَوْلَٰدًا فَٱسْتَمْتَعُوا۟ بِخَلَٰقِهِمْ فَٱسْتَمْتَعْتُم بِخَلَٰقِكُمْ
كَمَا ٱسْتَمْتَعَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُم بِخَلَٰقِهِمْ وَخُضْتُمْ
كَٱلَّذِى خَاضُوٓا۟ أُو۟لَٰٓئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا
وَٱلْءَاخِرَةِ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٦٩﴾ أَلَمْ يَأْتِهِمْ نَبَأُ ٱلَّذِينَ
مِن قَبْلِهِمْ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ وَقَوْمِ إِبْرَٰهِيمَ وَأَصْحَٰبِ
مَدْيَنَ وَٱلْمُؤْتَفِكَٰتِ أَتَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَمَا كَانَ
ٱللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٧٠﴾
وَٱلْمُؤْمِنُونَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتُ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَآءُ بَعْضٍ يَأْمُرُونَ
بِٱلْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَيُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ
وَيُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَيُطِيعُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ أُو۟لَٰٓئِكَ
سَيَرْحَمُهُمُ ٱللَّهُ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٧١﴾ وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلْمُؤْمِنِينَ
وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ
خَٰلِدِينَ فِيهَا وَمَسَٰكِنَ طَيِّبَةً فِى جَنَّٰتِ عَدْنٍ
وَرِضْوَٰنٌ مِّنَ ٱللَّهِ أَكْبَرُ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٧٢﴾

69. (Eý, mynapyklar!) Siziň ýagdaýyňyz sizden öňki heläk bolan ymmatlaryň ahwalyna meňzeýär. Olar güýç babatynda sizden has kuwwatly, baýlyklary has artyk, perzentleri has köpdi. Olar, bu dünýädäki mümkinçiliklerine görä, keýpi-sapada ýaşamak islediler. Ine, sizden öňküler gurplaryna görä, nähili, keýpi-sapanyň yşkyna düşen bolsalar, siz hem gurbuňyzyň çäginde keýpi-sapa batgalygyna çümdüňiz. Olaryň (ähli) edenleri bu dünýäde-de, ahyretde-de puç bolar. Ine, olar zyýana galyp, heläkçilige uçranlardyr.

70. Olara özlerinden öň gelip-geçen milletleriň başyna gelen ýagdaýlar hakdaky habar gelip ýetmedimi? Nuh kowumyndan, ad, semud we Ybraýym kowumlaryndan, Medýen halkyndan we şäherleri ýer bilen ýegsan edilen halklardan habarlary ýokmy? Olara pygamberleri äşgär deliller getirdi (emma olar ynanmadylar. Şoňa görä-de, Allanyň gazabyna duçar boldular). Emma olara Alla zulum etmedi, gaýta olar öz-özlerine zulum etdiler.

71. Mömin erkekler bilen mömin zenanlar biri-birleriniň hemaýatkärleridir. Olar ýagşylygy ündärler, ýamanlykdan saklarlar, namazy bolmalysy ýaly berjaý edip, zekatyny berip, Alla we Onuň ilçisine boýun bolarlar, ine, Alla olary Öz rahmetine gowuşdyrar. Çünki Alla Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

72. Alla mömin erkeklere-de, mömin zenanlara-da ebedi galmak üçin hem-de içinde derýalar akýan jennetleri hem-de «Adn» jennetlerinde ajaýyp, gözel mekanlary wada berdi! Bulardan has gowusy bolsa Allanyň olardan razy bolmagydyr. Ine, bu (iň) uly üstünlikdir.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ جَٰهِدِ ٱلْكُفَّارَ وَٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱغْلُظْ عَلَيْهِمْ
وَمَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ٧٣ يَحْلِفُونَ بِٱللَّهِ مَا قَالُوا۟
وَلَقَدْ قَالُوا۟ كَلِمَةَ ٱلْكُفْرِ وَكَفَرُوا۟ بَعْدَ إِسْلَٰمِهِمْ
وَهَمُّوا۟ بِمَا لَمْ يَنَالُوا۟ وَمَا نَقَمُوٓا۟ إِلَّآ أَنْ أَغْنَىٰهُمُ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ
مِن فَضْلِهِۦ فَإِن يَتُوبُوا۟ يَكُ خَيْرًا لَّهُمْ وَإِن يَتَوَلَّوْا۟ يُعَذِّبْهُمُ ٱللَّهُ
عَذَابًا أَلِيمًا فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ وَمَا لَهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ
مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ٧٤ وَمِنْهُم مَّنْ عَٰهَدَ ٱللَّهَ لَئِنْ ءَاتَىٰنَا
مِن فَضْلِهِۦ لَنَصَّدَّقَنَّ وَلَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٧٥ فَلَمَّآ
ءَاتَىٰهُم مِّن فَضْلِهِۦ بَخِلُوا۟ بِهِۦ وَتَوَلَّوا۟ وَّهُم مُّعْرِضُونَ ٧٦ فَأَعْقَبَهُمْ
نِفَاقًا فِى قُلُوبِهِمْ إِلَىٰ يَوْمِ يَلْقَوْنَهُۥ بِمَآ أَخْلَفُوا۟ ٱللَّهَ مَا
وَعَدُوهُ وَبِمَا كَانُوا۟ يَكْذِبُونَ ٧٧ أَلَمْ يَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ
ٱللَّهَ يَعْلَمُ سِرَّهُمْ وَنَجْوَىٰهُمْ وَأَنَّ ٱللَّهَ عَلَّٰمُ ٱلْغُيُوبِ ٧٨
ٱلَّذِينَ يَلْمِزُونَ ٱلْمُطَّوِّعِينَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ فِى ٱلصَّدَقَٰتِ
وَٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ إِلَّا جُهْدَهُمْ فَيَسْخَرُونَ مِنْهُمْ
سَخِرَ ٱللَّهُ مِنْهُمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٧٩

ٱسْتَغْفِرْ

73. Eý, pygamber! Kapyrlara we mynapyklara garşy (dürli ýollar bilen) söweş! Olara garşy ýowuz bol! Olaryň barjak ýerleri dowzahdyr. Ol nähili erbet ýerdir!

74. (Eý, Muhammet! Mynapyklar ol sözleri) aýtmandyklary barada Alla kasam edýärler. Emma takyk, olar küpür sözlerini aýtdylar we musulman bolanlaryndan soň kapyr boldular. Oňarmajak işlerine (pygamberi öldürmäge) hem baş goşdular. Allanyň we Onuň ilçisiniň öz pazly-keremi bilen möminleriň ýagdaýlarynyň gowulanandygyny görüp, olara (görip bolup) ar almaga synanyşdylar. Eger olar toba etseler, bu özlerine haýyrly bolar. Eger ýüz öwürseler, Alla olary bu dünýäde-de, ahyretde-de agyr bir azaba sezewar eder. Olara ýer ýüzünde ne bir hemaýatkär, ne bir hossar tapylar.

Düşündiriş: Mynapyklaryň küpür sözleri mysal bererden kändir. Meselem, Tebuk ýörişinde hezreti pygamberiň düýelerinden biri ýitende, musulmanlar ony gözläp başlapdyrlar. Mynapyklar içini güldürip: «Bu adamyň pygamberligine serediň! Özi asmandan habar alýar, ýöne düýesiniň nirdedigini bilenok!» diýşipdirler. Başga bir tarapdan hezreti pygamberiň goşunynyň Wizantiýa tarapyndan derbi-dagyn ediljekdigine ykjam ynanyp, Abdylla ibn Ubeýi Medinä hökümdar bellemäge taýýarlanyp başlapdylar.

75. Olaryň käbirleri Alla: «Eger Alla bize bereketinden berse, biz hökman zekat hem-de sadaka bereris, elbetde, ýagşy ynsanlar bolarys» diýip söz beripdiler.

76. Emma Alla olara bereketinden baýlyk beren wagty, husytlyk edip, (mal-mülküň zekatyny bermediler). Bolmanda-da, olar (hakdan) ýüz öwrüp, kümsüklik edip ýörerdiler.

77. (Sadaka bereris, ýagşy ynsanlar bolarys) diýip, Alla beren sözlerinden dänendikleri we (iman getirdik diýip) ýalan sözländikleri sebäpli, (Alla olaryň) kalplaryna kyýamat gününe çenli dowam etjek bir ikiýüzlülik saldy.

78. Olar (mynapyklar) Allanyň olaryň sözlerini-de, pyşyrdylaryny-da eşidýändigini, üstesine, Allanyň ähli gaýyplary-da anyk bilýändigini bilmedilermi?

79. Möminlerden parz zekatyndan başga göwnünden çykaryp sadaka berenleriň, şeýle hem gara zähmeti bilen gazananyndan, zekat parz bolmasa-da, sadaka beren möminleriň üstünden gülenler, ine, Alla olaryň özlerini gülkünç ýagdaýa getirip, masgara edendir we olara diýseň elhenç bir azap garaşýandyr.

Düşündiriş: Mynapyklaryň örän ýaramaz kişilerdigi aýatda juda äşgär beýan edilýär. Özleri baý bolsalar-da, halka zat bermeýärdiler. Elinden geldigiçe köp berenlere bolsa «Özlerini görkezmek üçin edýärler» diýip günäkärleýärdiler. Garyp bolandyklary üçin az berenlere bolsa: «Bulara serediň! Wizantiýa imperatorlygynyň galalary bularyň sadakalary bilen weýran ediljekmiş!» diýip ýaňsylaýardylar.

اسْتَغْفِرْ لَهُمْ أَوْ لَا تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ إِن تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ سَبْعِينَ
مَرَّةً فَلَن يَغْفِرَ اللَّهُ لَهُمْ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَفَرُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ
وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ﴿٨٠﴾ فَرِحَ الْمُخَلَّفُونَ
بِمَقْعَدِهِمْ خِلَافَ رَسُولِ اللَّهِ وَكَرِهُوا أَن يُجَاهِدُوا بِأَمْوَالِهِمْ
وَأَنفُسِهِمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَقَالُوا لَا تَنفِرُوا فِي الْحَرِّ قُلْ نَارُ جَهَنَّمَ
أَشَدُّ حَرًّا لَّوْ كَانُوا يَفْقَهُونَ ﴿٨١﴾ فَلْيَضْحَكُوا قَلِيلًا وَلْيَبْكُوا
كَثِيرًا جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٨٢﴾ فَإِن رَّجَعَكَ اللَّهُ إِلَىٰ
طَائِفَةٍ مِّنْهُمْ فَاسْتَأْذَنُوكَ لِلْخُرُوجِ فَقُل لَّن تَخْرُجُوا مَعِيَ أَبَدًا
وَلَن تُقَاتِلُوا مَعِيَ عَدُوًّا إِنَّكُمْ رَضِيتُم بِالْقُعُودِ أَوَّلَ مَرَّةٍ
فَاقْعُدُوا مَعَ الْخَالِفِينَ ﴿٨٣﴾ وَلَا تُصَلِّ عَلَىٰ أَحَدٍ مِّنْهُم مَّاتَ
أَبَدًا وَلَا تَقُمْ عَلَىٰ قَبْرِهِ إِنَّهُمْ كَفَرُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَمَاتُوا
وَهُمْ فَاسِقُونَ ﴿٨٤﴾ وَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَالُهُمْ وَأَوْلَادُهُمْ إِنَّمَا يُرِيدُ
اللَّهُ أَن يُعَذِّبَهُم بِهَا فِي الدُّنْيَا وَتَزْهَقَ أَنفُسُهُمْ وَهُمْ كَافِرُونَ ﴿٨٥﴾
وَإِذَا أُنزِلَتْ سُورَةٌ أَنْ آمِنُوا بِاللَّهِ وَجَاهِدُوا مَعَ رَسُولِهِ اسْتَأْذَنَكَ
أُولُو الطَّوْلِ مِنْهُمْ وَقَالُوا ذَرْنَا نَكُن مَّعَ الْقَاعِدِينَ ﴿٨٦﴾

80. Sen olar üçin, isle, Alladan günälerini geçmegini dileg et, isle, dileg etme! Ýetmiş gezek gaýtalasaň-da (hernäçe ýalkaw dileseň-de), Alla olary bagyşlamaz. Hawa, şeýle! Çünki olar Allany we Onuň ilçisini ykrar etmän, garşy çykdylar. Alla-da bular ýaly pasyklar toparyny dogry ýola salmaz.

81. Söweşe çykman, Allanyň ilçisinden aýrylyp yzda galanlar bu boluşlaryna hezil edip begenipdiler. Allanyň ýolunda mal-mülkleri we jan-tenleri bilen söweş etmek islemän: «Bu gyzgyn howada ýörişe çykylarmy?!» diýdiler. Sen olara: «Dowzah ody mundan hem howurlydyr! (Oňa nädip çydarkaňyz)?» diýip aýt. Käşgä, muňa göz ýetirip, pikirlensediler?

82. (Goý, olar), gazanan günäleri sebäpli, (bu dünýäde) biraz gülsünler, (soň ahyretde) onuň jezasyna köp aglasynlar!

83. Eger Alla seni bu ýörişden (Tebukden) sag-aman (yzyňa) dolandyrsa, sen hem olardan bir topara duşsaň (we olar başga bir söweşe bilelikde gitmek üçin) senden rugsat sorasalar, sen olara aýt: «Meniň bilen bilelikde hiç haçan ýörişe çykmarsyňyz, meniň ýanymda duşmana garşy söweşmersiňiz! Näme üçin öňki gezek söweşden galdyňyz, indi hem yzda galanlar (aýal, oglan-uşak) bilen oturyberiň!».

84. Olardan ölenleriniň jynaza namazyny okama, (haýyr-doga etmek üçin) olaryň mazarynyň başynda-da durma! Çünki olar Allany we Onuň ilçisini tassyk etmediler hem-de ýoldan azaşan pasyklar hökmünde heläk boldular.

85. Olaryň gazananlarynyň, çagalarynyň (köplügine) seniň gözüň gitmesin! Çünki Alla şolar sebäpli, bu dünýäde synaglaryny kynlaşdyrmagy, olaryň bolsa kapyr bolup jan bermeklerini isleýär.

86. «Alla iman getiriň we Onuň ilçisi bilen birlikde söweşe gidiň» diýip, bir süre inen wagty, olardan baý we gurply kişiler ýörişe gitmejek bolup, senden rugsat sorap: «Bizi goýup git, biz yzda galýanlar (aýallarymyz we çaga-çugalar) bilen bolaly» diýerler.

رَضُوا بِأَن يَكُونُوا مَعَ الْخَوَالِفِ وَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ
لَا يَفْقَهُونَ ﴿٨٧﴾ لَٰكِنِ الرَّسُولُ وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ
جَاهَدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ ۚ وَأُولَٰئِكَ لَهُمُ الْخَيْرَاتُ ۖ
وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٨٨﴾ أَعَدَّ اللَّهُ لَهُمْ جَنَّاتٍ
تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ ذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ
﴿٨٩﴾ وَجَاءَ الْمُعَذِّرُونَ مِنَ الْأَعْرَابِ لِيُؤْذَنَ لَهُمْ وَقَعَدَ
الَّذِينَ كَذَبُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ ۚ سَيُصِيبُ الَّذِينَ كَفَرُوا
مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٩٠﴾ لَّيْسَ عَلَى الضُّعَفَاءِ وَلَا عَلَى الْمَرْضَىٰ
وَلَا عَلَى الَّذِينَ لَا يَجِدُونَ مَا يُنفِقُونَ حَرَجٌ إِذَا نَصَحُوا لِلَّهِ
وَرَسُولِهِ ۚ مَا عَلَى الْمُحْسِنِينَ مِن سَبِيلٍ ۚ وَاللَّهُ غَفُورٌ
رَّحِيمٌ ﴿٩١﴾ وَلَا عَلَى الَّذِينَ إِذَا مَا أَتَوْكَ لِتَحْمِلَهُمْ
قُلْتَ لَا أَجِدُ مَا أَحْمِلُكُمْ عَلَيْهِ تَوَلَّوا وَّأَعْيُنُهُمْ تَفِيضُ
مِنَ الدَّمْعِ حَزَنًا أَلَّا يَجِدُوا مَا يُنفِقُونَ ﴿٩٢﴾ إِنَّمَا السَّبِيلُ
عَلَى الَّذِينَ يَسْتَأْذِنُونَكَ وَهُمْ أَغْنِيَاءُ ۚ رَضُوا بِأَن يَكُونُوا
مَعَ الْخَوَالِفِ وَطَبَعَ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٩٣﴾

يَعْتَذِرُونَ

87. Şeýdip, söweşden yza galanlar (aýallar we çaga-çugalar) bilen birlikde galmaga razy boldular. (Olaryň) kalplaryna möhür basylandyr, (olar söweşiň hikmetini, Allanyň ilçisine boýun egmekdäki bagtyýarlygy) duýmazlar.

88. Ýöne pygamber we onuň bilen bilelikde ýanyndaky möminler mal-mülkleri hem-de jan-tenleri bilen söweş etdiler. Haýryň ähli görnüşi olaryňkydyr. Salamata ýetenler (halas bolanlar) hem şolardyr!

89. Alla olara aşagyndan derýalar akýan jennetler taýýarlady. Olar şol ýerde hemişelik galarlar. Ine, bu (iň) uly üstünlikdir!

90. Çarwalar (bedewiler) söweşe gidip bilmeýändiklerine sebäp (bahana) getirdiler we özlerine rugsat soradylar. Alla we Onuň ilçisine ýalan sözlänler bolsa (rugsat soramazdan) oturdylar (söweşden galdylar). Olardan kapyr bolanlar diýseň elhenç bir azaba sezewar bolarlar.

Düşündiriş: Çarwalar (bedewiler) diýlip çölde ýaşaýan, göçüp-gonup ýören sähraýy araplar göz öňünde tutulýar. Her bedewi-çarwa beýle bolmasa-da, olar umuman ýaşaýan çöl şertleri bilen bagly gödek we gazaply häsiýetli bolýarlar. Şeýle bolansoň, olaryň küpüri we ikiýüzlüligi-de agdyklyk edýändir.

91. Eger (mynapyk bolman) Alla we Onuň ilçisine ýürekden iman getirip, nesihat etseler, olara (söweşden galandyklary üçin) günä bolmaz. (Çünki olar yzda galmak bilen ýurtlaryna haýry degjek kişilerdir). Ýagşylyk edenlere bolsa käýinç ýokdur. Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

92. Özleri üçin müner ýaly bir zat isläp, seniň ýanyňa gelenlerinde: «Size müner ýaly bir zat tapmaýaryn» diýen wagtyň, (zerurlyklaryny üpjün etmäge ýagdaý bolmansoň) gynanjyna gözýaşlaryny döke-döke yza gaýdanlary-da ýazgarmak dogry däldir.

93. Aýyplamak gerek bolsa, baý we gurpludyklaryna garamazdan, söweşe goşulmazlyk üçin (senden rugsat soranlar) bahana tapanlar aýyplanmalydyr. Ine, olar (aýallardyr çagalar bilen) yzda galmaga razy boldular. Alla-da olaryň kalplaryna möhür urdy. Indi olar hakykaty bilmezler.



يعتذرون إليكم إذا رجعتم إليهم قل لا تعتذروا
لن نؤمن لكم قد نبأنا الله من أخباركم وسيرى الله
عملكم ورسوله ثم تردون إلى عالم الغيب والشهادة
فينبئكم بما كنتم تعملون ﴿٩٤﴾ سيحلفون
بالله لكم إذا انقلبتم إليهم لتعرضوا عنهم فأعرضوا
عنهم إنهم رجس ومأواهم جهنم جزاء بما كانوا
يكسبون ﴿٩٥﴾ يحلفون لكم لترضوا عنهم فإن ترضوا
عنهم فإن الله لا يرضى عن القوم الفاسقين ﴿٩٦﴾ الأعراب
أشد كفرا ونفاقا وأجدر ألا يعلموا حدود ما أنزل
الله على رسوله والله عليم حكيم ﴿٩٧﴾ ومن الأعراب
من يتخذ ما ينفق مغرما ويتربص بكم الدوائر عليهم
دائرة السوء والله سميع عليم ﴿٩٨﴾ ومن الأعراب من يؤمن
بالله واليوم الآخر ويتخذ ما ينفق قربات عند
الله وصلوات الرسول ألا إنها قربة لهم
سيدخلهم الله في رحمته إن الله غفور رحيم ﴿٩٩﴾

94. Söweşden yza gaýdyp, olar bilen duşuşsaň, söweşe gitmändikleriniň bahanalaryny (uzurlaryny) aýdarlar. Sen aýt: «Biderek ötünç soramaň, size ynanmaýarys. Çünki Alla bizi siziň ahwallaryňyzdan habarly etdi. Mundan beýlägem etjek her bir zadyňyzy Alla-da, ilçisi-de görüp, netije çykarar. Soň gizlini-de, äşgäri-de bilýäniň (Allanyň) huzuryna eltilersiňiz. Ol bütin edenleriňizi birin-birin öňüňizde goýar».

95. Söweşden dolanyp, olaryň ýanlaryna baran wagtyňyz, özlerini bagyşlamagyňyz üçin Allanyň ady bilen kasam ederler. Siz olardan ýüz öwrüň! (Olardan hasap soramaň!) Çünki olar şeýle murdar kişilerdir (hasap soramak, käýemek bilen ýola gelmezler). Edip ýören günäleri sebäpli olaryň mekany dowzah bolar.

96. Sizi razy etmek üçin Allanyň ady bilen kasam edýärler. Ýöne bilip goýuň, siz olardan razy bolsaňyz-da, (ýoldan çykan) ol pasyklardan Alla hiç haçan razy bolmaz.

97. Çarwalar inkär etmekde (kapyrlykda) we mynapyklykda has beterdir. Allanyň ilçisine inderen hökümlerini kabul etmezlige has ýakyndyr. Alla (ähli zady) bilýändir, hikmet eýesidir.

98. Käbir çarwalar Allanyň ýolunda haýyr-sahawat etmegi boş we ýitgi hasaplaýarlar, mundan gutulmak üçin siziň başyňyza dürli bela-beterleriň gelmegine garaşarlar. Bela-beterler öz başlaryndan insin! Alla ähli zady eşidýändir, bilýändir.

99. Käbir çarwalar Alla we ahyret gününe ynanýarlar. Allanyň ýolunda sarp etmegi Alla ýakyn bolmaga we ilçisiniň alkyşlaryny almaga sebäp hasaplaýarlar. Ýagşy bilip goýuň, elbetde, bu olar üçin Alla ýakynlaşmaga sebäpdir. Alla olary rahmet diýary bolan jennete ýerleşdirer. Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

وَالسَّابِقُونَ الْأَوَّلُونَ مِنَ الْمُهَاجِرِينَ وَالْأَنْصَارِ وَالَّذِينَ
اتَّبَعُوهُمْ بِإِحْسَانٍ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا عَنْهُ وَأَعَدَّ لَهُمْ
جَنَّاتٍ تَجْرِي تَحْتَهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ذَٰلِكَ
الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٠٠﴾ وَمِمَّنْ حَوْلَكُمْ مِنَ الْأَعْرَابِ مُنَافِقُونَ
وَمِنْ أَهْلِ الْمَدِينَةِ مَرَدُوا عَلَى النِّفَاقِ لَا تَعْلَمُهُمْ نَحْنُ نَعْلَمُهُمْ
سَنُعَذِّبُهُمْ مَرَّتَيْنِ ثُمَّ يُرَدُّونَ إِلَىٰ عَذَابٍ عَظِيمٍ ﴿١٠١﴾ وَآخَرُونَ
اعْتَرَفُوا بِذُنُوبِهِمْ خَلَطُوا عَمَلًا صَالِحًا وَآخَرَ سَيِّئًا عَسَى اللَّهُ
أَنْ يَتُوبَ عَلَيْهِمْ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٠٢﴾ خُذْ مِنْ أَمْوَالِهِمْ
صَدَقَةً تُطَهِّرُهُمْ وَتُزَكِّيهِمْ بِهَا وَصَلِّ عَلَيْهِمْ إِنَّ صَلَاتَكَ
سَكَنٌ لَهُمْ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٠٣﴾ أَلَمْ يَعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ هُوَ
يَقْبَلُ التَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهِ وَيَأْخُذُ الصَّدَقَاتِ وَأَنَّ اللَّهَ هُوَ
التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ﴿١٠٤﴾ وَقُلِ اعْمَلُوا فَسَيَرَى اللَّهُ عَمَلَكُمْ
وَرَسُولُهُ وَالْمُؤْمِنُونَ وَسَتُرَدُّونَ إِلَىٰ عَالِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ
فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٠٥﴾ وَآخَرُونَ مُرْجَوْنَ لِأَمْرِ اللَّهِ
إِمَّا يُعَذِّبُهُمْ وَإِمَّا يَتُوبُ عَلَيْهِمْ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٠٦﴾

وَالَّذِينَ

100. (Yslamy kabul etmekde) ilkinjileriň hatarynda öňe saýlanan muhajyrlardan we ensarlardan hem-de gowulyk bilen olaryň yzyna eýerenlerden Alla razy, olar-da Alladan razy bolarlar. Alla olara içlerinden derýalar akýan jennetleri taýýarlady. Olar ol ýerlerde ebedi galarlar. Ine, bu (iň) uly üstünlikdir!

101. Töwerekdäki çarwalardan we Medine halkyndan şeýle bir mynapyklar bardyr welin, olar ikiýüzlülikde ussat bolup gidendirler. Juda mekir hereket edendikleri üçin sen bilmersiň, emma Biz olary örän gowy tanaýarys. Biz olara iki esse jeza bereris. Soň hem elhenç bir azaba sezewar ederis.

102. Olaryň başga bir bölegi bolsa, günälerini boýun aldylar. Erbet amaly ýagşa çalyşdylar. Belki, Alla olaryň tobalaryny kabul eder. Çünki Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

103. Olaryň baýlygyndan zekat al, belki, munuň bilen olary (günäden) tämizläp arassalarsyň. Olar üçin doga-dileg et! Çünki seniň olar üçin edýän doga-dilegiň olara uly bir rahatlykdyr. Alla ähli zady eşidýändir, bilýändir.

104. Olar Allanyň Öz bendeleriniň tobalaryny, zekatlaryny we sadakalaryny kabul edýändigini, diňe Allanyň Özüniň çyn tobalary kabul edýändigini we Rehim-şepagatlydygyny bilmedilermikä?!

105. Hem-de olara: «Işläň, (nähili iş etseňiz ediň) edenleriňizi Alla, Onuň ilçisi we möminler görerler. Soň gizlini we äşgäri anyk bilýän Allanyň huzuryna çykarsyňyz. Ol eden her zadyňyzy öňüňize goýup, (hakyňyzy berer)» diýip aýt.

106. (Ýörişe goşulmadyk) käbir kişileriň ykbaly Allanyň emrine baglydyr. Alla islese, olara jeza berer, islese, merhemet eder. Alla (ähli zady) bilýändir, hikmet eýesidir.

107. Olar (mynapyklar) möminlere zyýan bermek, küpüri ýaýratmak, möminleriň arasynda agzalalygy ornaşdyrmak hem-de öň Alla we Onuň ilçisine garşy çykan adamlary getirmek üçin bir metjit gurdular. Soň olar: «Bu metjidi diňe ýagşylyk üçin gurduk» diýip kasam ederler. Bularyň baryp ýatan ýalançydygyna Alla şaýatdyr.

Düşündiriş: Bu garşy çykan kişi Medinedäki araplaryň hazraj tiresinden Ebu Amyrdyr. Hezreti pygamberiň Medinä barmazyndan öň ol bir nasrany ruhanysydy. Pygamberimizi özüne bäsdeş hasaplap, oňa duşman boldy. Yslamyň garşysyna hereket etdi. Ol yslamyň güýçlenmeginiň öňüni alyp bilmänsoň, ahyry, çäre hökmünde, Wizantiýa imperatorlygyny herekete getirmäge çalyşdy. Tebuk ýörişine sebäp bolan Wizantiýanyň söweş taýýarlygy bolupdy. Medineli mynapyklar Ebu Amyr bilen bile hereket edýärdiler. Olar Ebu Amyr bilen, bir merkez hökmünde ulanmak üçin, bir metjit gurmak barada ylalaşdylar. Aslynda, Medinede metjide zerurlyk ýokdy. Zerurlyk bar diýlip gurlan metjitde ilkinji namazy okap bermegini hezreti pygamberden haýyş etdiler. Tebuk ýörişine taýýarlanýandyklary sebäpli, hezreti pygamber wagtynyň ýokdugyny aýdypdyr. Olar metjidi erbet işler üçin ulanmaga başladylar. Tebukdan dönenden soň, pygamberimiz ol metjidi ýykdyrypdyr.

108. Ol metjitde hiç wagt namaz okama! Başda düýbi takwalyk esasynda gurlan (Kuba) metjidinde namaza durmagyň has ýerlikli bolar. Ol ýerde (maddy we ruhy) hapaçylyklardan päklenmegi söýýän kişiler bardyr. Alla päk bolanlary söýer.

109. Eýsem, Alla garşy çykmakdan çekinmek (takwalyk) we Onuň razyçylygyny almak üçin binasynyň düýbi tutulan (metjit) haýyrlymy ýa-da jaýyny ýykyljak bolup duran kert gaýa daşynyň gyrasynda gurup, onuň bilen birlikde dowzaha togalananmy? Alla zalymlar toparyna dogry ýoly salgy bermez (arzuwlaryna gowuşdyrmaz).

وَالَّذِينَ اتَّخَذُوا مَسْجِدًا ضِرَارًا وَكُفْرًا وَتَفْرِيقًا بَيْنَ
الْمُؤْمِنِينَ وَإِرْصَادًا لِمَنْ حَارَبَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ مِنْ قَبْلُ
وَلَيَحْلِفُنَّ إِنْ أَرَدْنَا إِلَّا الْحُسْنَى وَاللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّهُمْ
لَكَاذِبُونَ ﴿١٠٧﴾ لَا تَقُمْ فِيهِ أَبَدًا لَمَسْجِدٌ أُسِّسَ عَلَى التَّقْوَى
مِنْ أَوَّلِ يَوْمٍ أَحَقُّ أَنْ تَقُومَ فِيهِ فِيهِ رِجَالٌ يُحِبُّونَ
أَنْ يَتَطَهَّرُوا وَاللَّهُ يُحِبُّ الْمُطَّهِّرِينَ ﴿١٠٨﴾ أَفَمَنْ أَسَّسَ بُنْيَانَهُ
عَلَى تَقْوَى مِنَ اللَّهِ وَرِضْوَانٍ خَيْرٌ أَمْ مَنْ أَسَّسَ بُنْيَانَهُ
عَلَى شَفَا جُرُفٍ هَارٍ فَانْهَارَ بِهِ فِي نَارِ جَهَنَّمَ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي
الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿١٠٩﴾ لَا يَزَالُ بُنْيَانُهُمُ الَّذِي بَنَوْا رِيبَةً
فِي قُلُوبِهِمْ إِلَّا أَنْ تَقَطَّعَ قُلُوبُهُمْ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ
﴿١١٠﴾ إِنَّ اللَّهَ اشْتَرَى مِنَ الْمُؤْمِنِينَ أَنْفُسَهُمْ وَأَمْوَالَهُمْ
بِأَنَّ لَهُمُ الْجَنَّةَ يُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ فَيَقْتُلُونَ
وَيُقْتَلُونَ وَعْدًا عَلَيْهِ حَقًّا فِي التَّوْرَاةِ وَالْإِنْجِيلِ وَالْقُرْآنِ
وَمَنْ أَوْفَى بِعَهْدِهِ مِنَ اللَّهِ فَاسْتَبْشِرُوا بِبَيْعِكُمُ
الَّذِي بَايَعْتُمْ بِهِ وَذَلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١١١﴾

110. Guran binalary (dünýäden agýdyp), tä kalplary bölünýänçä ýüreklerine elmydama bir gümana (sebäp) bolar. Alla ähli zady bilýändir, hikmet eýesidir.

111. Möminler Allanyň ýolunda söweşip, jan alarlar we jan bererler. Alla olaryň bu amalyna derek olaryň janlaryny we gazananlaryny jenneti berip satyn aldy. Munuň şeýle boljakdygy Töwratda-da, Injilde-de, Kuranda-da hak (we hikmet) bilen anyk wada berlendir. Beren sözüne Alladan has wepaly kim bolup biler? Siz eden bu söwdaňyzdan bagtyýar boluň! Eý, möminler! Buşluk! Ine, bu (iň) uly üstünlikdir!

ٱلتَّٰٓئِبُونَ ٱلْعَٰبِدُونَ ٱلْحَٰمِدُونَ ٱلسَّٰٓئِحُونَ ٱلرَّٰكِعُونَ
ٱلسَّٰجِدُونَ ٱلْءَامِرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ وَٱلنَّاهُونَ
عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَٱلْحَٰفِظُونَ لِحُدُودِ ٱللَّهِ ۗ وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ
﴿١١٢﴾ مَا كَانَ لِلنَّبِىِّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَن يَسْتَغْفِرُوا۟ لِلْمُشْرِكِينَ
وَلَوْ كَانُوٓا۟ أُو۟لِى قُرْبَىٰ مِنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُمْ أَصْحَٰبُ
ٱلْجَحِيمِ ﴿١١٣﴾ وَمَا كَانَ ٱسْتِغْفَارُ إِبْرَٰهِيمَ لِأَبِيهِ إِلَّا
عَن مَّوْعِدَةٍ وَعَدَهَآ إِيَّاهُ فَلَمَّا تَبَيَّنَ لَهُۥٓ أَنَّهُۥ عَدُوٌّ لِّلَّهِ تَبَرَّأَ
مِنْهُ ۚ إِنَّ إِبْرَٰهِيمَ لَأَوَّٰهٌ حَلِيمٌ ﴿١١٤﴾ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ
لِيُضِلَّ قَوْمًۢا بَعْدَ إِذْ هَدَىٰهُمْ حَتَّىٰ يُبَيِّنَ لَهُم مَّا يَتَّقُونَ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿١١٥﴾ إِنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلْكُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۚ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ
ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١١٦﴾ لَّقَد تَّابَ ٱللَّهُ عَلَى ٱلنَّبِىِّ
وَٱلْمُهَٰجِرِينَ وَٱلْأَنصَارِ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ فِى سَاعَةِ
ٱلْعُسْرَةِ مِنۢ بَعْدِ مَا كَادَ يَزِيغُ قُلُوبُ فَرِيقٍ
مِّنْهُمْ ثُمَّ تَابَ عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّهُۥ بِهِمْ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٧﴾

وَعَلَى

112. Toba edýänler, ybadat edýänler, hamdy-sena aýdýanlar, Allanyň razyçylygy üçin ýöriş edýänler, rukuga egilýänler, sežde edýänler, ýagşylyklary ýaýradýanlar, erbetligiň öňüni alýanlar we Allanyň emirlerini hem-de gadagançylyk serhetlerini goraýanlardyr, ine, şol möminleri (jennet bilen) söýünjile!

113. Pygambere we möminlere, eger (Alla) şärik goşanlar garyndaşlary hem bolsalar, (kapyr bolup ölüp) döwzahylardygy mälim bolandan soň, olaryň günäsiniň geçilmegini dilemek ýaraşmaz.

114. Ybraýymyň öz atasy üçin günäsiniň geçilmegini dilemegi bolsa diňe oňa beren wadasyny ýerine ýetirmek üçindir. Ýöne onuň (kakasynyň) Allanyň duşmanydygy özüne belli bolanda, ondan bütinleý dändi, ýüz öwürdi. Takyk, Ybraýym örän ýumşak häsiýetli we örän sabyrlydy.

115. Alla bir kowumy dogry ýola ýetirenden soň, nämelerden gaça durmalydyklaryny özlerine bildirýänçä, olary azaşdyrmaz. Elbetde, Alla ähli zady bilýändir.

116. Asmanlaryň we ýeriň hökümdarlygy Allanyňkydyr. Direldýänem, jan alýanam Onuň Özüdir. Siziň Alladan başga ne hakyky hossaryňyz, ne-de dost-ýaryňyz bardyr.

117. Söweşe gitmek islemeýänlere rugsat berendigi üçin, Allanyň pygamberi bagyşlaýşy ýaly, pygambere tabyn bolan muhajyrlar bilen ensarlaryň söweş wagty ikigöwünli, gowşak hereket etmekleri sebäpli, eden tobalaryny hem kabul etdi. Çünki Ol Mähirlidir, Rehim-şepagatlydyr.

Düşündiriş: Pygamberimiz Tebuk ýörişine çykan mahaly, mynapyklar gelip, ýalandan maýyp-müjrüpdiklerini beýan edip, rugsat soraýarlar. Ol hem olara rugsat berýär. Bu babatda 43-nji aýat inýär we Allatagala pygambere duýduryş berýär. Mynapyklaryň wagyzlaryna aldanan käbir musulmanlaryň-da kalbyna iňkis aralaşýar. Ýöne soň olar toba edýärler.

118. Söweşden yza galan (we özleri

barada höküm bermeklik gijä goýlan) ol üç kişiniň tobalaryny Alla kabul etdi. Çünki olar şeýle agyr ýagdaýa düşüp, giň dünýä olara dar göründi. Wyždanlary hem özlerine azap berdi. Netijede, Allanyň jezasyndan halas bolmak üçin Allanyň gapysyndan başga baryljak ýeriň ýoklugyna düşündiler, diňe şondan soň, öňki ýagşy ýagdaýlaryna gaýdyp barsynlar diýip, Alla olaryň tobalaryny kabul etdi. Takyk, Alla tobalary kabul edýändir, Rehim-şepagatlydyr.

Düşündiriş: Ol üç kişi hakyky musulmanlar bolan Kagb ibn Mälik, Hilal ibn Umeýýe we Murara ibn Rabyg atly sahabalardy. Hakyky musulman bolan bu üç kişini hezreti pygamber kabul etmedi, musulmanlara bolsa olar bilen gepleşmegi gadagan etdi. Olar elli gün dowam eden, özlerine bolsa elli müň ýyl ýaly bolan ägirt uly synagy başdan geçirdiler. Wepadarlygyny tassyklanlaryndan soň, Alla-da olaryň tobalaryny kabul etdi.

119. Eý, iman getirenler! Allanyň emirlerine garşy gelmekden gorkuň we dürs (dogry) ynsanlar bilen birlikde boluň!

120. Ne Medine halkynyň, ne-de töweregindäki çarwalaryň Allanyň ilçisinden yza (söweşden) galmaklary we oňa sarpa goýmagyň deregine, öz janlaryny halas etmegiň derdinde bolmaklary kabul edilerlik zat däldir. Olaryň Alla ýolunda duş geljek teşneligi, ýadawlygy, açlygy, kapyrlary gama batyrjak şekilde bir ýerini basyp almagy, duşmana garşy ýeňiş gazanmaklary, elbetde, olara salyh amal bolup gaýdyp geler hem-de sogap gazandyrar. Çünki Alla ýagşy işleri edenleriň sylagyny boş goýmaz.

121. Olaryň Allanyň ýolunda, uly bolsun, kiçi bolsun, eden her bir çykdajylary hem-de geçen her bir jülgeleri hökman olaryň peýdasyna sogap hökmünde ýazylar. Alla olary iň gözel hem ajaýyp görnüşde sylaglar.



وَعَلَى ٱلثَّلَٰثَةِ ٱلَّذِينَ خُلِّفُواْ حَتَّىٰٓ إِذَا ضَاقَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلۡأَرۡضُ
بِمَا رَحُبَتۡ وَضَاقَتۡ عَلَيۡهِمۡ أَنفُسُهُمۡ وَظَنُّوٓاْ أَن لَّا مَلۡجَأَ
مِنَ ٱللَّهِ إِلَّآ إِلَيۡهِ ثُمَّ تَابَ عَلَيۡهِمۡ لِيَتُوبُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ
ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١١٨﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
وَكُونُواْ مَعَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿١١٩﴾ مَا كَانَ لِأَهۡلِ ٱلۡمَدِينَةِ
وَمَنۡ حَوۡلَهُم مِّنَ ٱلۡأَعۡرَابِ أَن يَتَخَلَّفُواْ عَن رَّسُولِ ٱللَّهِ
وَلَا يَرۡغَبُواْ بِأَنفُسِهِمۡ عَن نَّفۡسِهِۦۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ لَا يُصِيبُهُمۡ
ظَمَأٞ وَلَا نَصَبٞ وَلَا مَخۡمَصَةٞ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا يَطَـُٔونَ مَوۡطِئٗا
يَغِيظُ ٱلۡكُفَّارَ وَلَا يَنَالُونَ مِنۡ عَدُوّٖ نَّيۡلًا إِلَّا كُتِبَ لَهُم
بِهِۦ عَمَلٞ صَٰلِحٌۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ﴿١٢٠﴾ وَلَا يُنفِقُونَ
نَفَقَةٗ صَغِيرَةٗ وَلَا كَبِيرَةٗ وَلَا يَقۡطَعُونَ وَادِيًا إِلَّا
كُتِبَ لَهُمۡ لِيَجۡزِيَهُمُ ٱللَّهُ أَحۡسَنَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ
﴿١٢١﴾ وَمَا كَانَ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ لِيَنفِرُواْ كَآفَّةٗۚ فَلَوۡلَا نَفَرَ
مِن كُلِّ فِرۡقَةٖ مِّنۡهُمۡ طَآئِفَةٞ لِّيَتَفَقَّهُواْ فِي ٱلدِّينِ
وَلِيُنذِرُواْ قَوۡمَهُمۡ إِذَا رَجَعُوٓاْ إِلَيۡهِمۡ لَعَلَّهُمۡ يَحۡذَرُونَ ﴿١٢٢﴾

122. Şeýle hem möminleriň hemmesiniň söweşe (ýörişe) çykmaklary şert däldir. Sebäbi ilatyň uly bölegi söweşe çykan wagty, onuň bir bölegi-de dini ylymlary, hökümleri düýpli öwrenmek üçin çalyşsynlar. (Söweşe çykanlar) gaýdyp gelenlerinde, olar (ylym öwrenenler söweşden dolanyp gelenlere öwrenen dini ylymlaryny öwretsinler) erbetliklerden saklap duýduryş bermek bilen meşgul bolsunlar.

Düşündiriş: Bu aýatda dini ýagşy öwrenmegiň näderejede zerurdygy ýüze çykarylýar. Çünki bu dünýäniň we ahyretiň bagtyýarlygy, Allanyň dogry ýolunyň, halas ediş ýörelgeleriniň we ölçegleriniň özeni yslamyň dogry bilinmegi bilen baglydyr.

123. Eý, iman getirenler! Siz (özüňize)




٢٠٦ سورة التوبة
يا أيها الذين آمنوا قاتلوا الذين يلونكم من الكفار
وليجدوا فيكم غلظة واعلموا أن الله مع المتقين ١٢٣
وإذا ما أنزلت سورة فمنهم من يقول أيكم زادته
هذه إيمانا فأما الذين آمنوا فزادتهم إيمانا وهم
يستبشرون ١٢٤ وأما الذين في قلوبهم مرض فزادتهم
رجسا إلى رجسهم وماتوا وهم كافرون ١٢٥ أولا يرون
أنهم يفتنون في كل عام مرة أو مرتين ثم لا يتوبون
ولا هم يذكرون ١٢٦ وإذا ما أنزلت سورة نظر بعضهم
إلى بعض هل يراكم من أحد ثم انصرفوا صرف الله
قلوبهم بأنهم قوم لا يفقهون ١٢٧ لقد جاءكم رسول
من أنفسكم عزيز عليه ما عنتم حريص عليكم
بالمؤمنين رءوف رحيم ١٢٨ فإن تولوا فقل حسبي الله لا إله
إلا هو عليه توكلت وهو رب العرش العظيم ١٢٩

سورة يونس مكية وهي
مائة وتسع آيات

بسم الله

ýakyn bolan kapyrlar bilen söweşiň, (goý) olar sizde (uly) güýjüň bardygyny görsünler. Bilip goýuň, Alla takwalar bilen biledir.

124. (Täze) bir süre inderilende, olaryň käbiri: «Eýsem, bu (inen zat siziň haýsyňyzyň imanynyňyzy artdyrdy?» diýýärler. Emma bu inen (wahyý) iman getirenleriň imanyny artdyrar we olar (begenişip birek-birege) söýünjilärler.

125. (Ýöne bu) kalplarynda (küpür we ikiýüzlilik) hassalygy bolanlaryň inkärlerini has-da artdyrdylar. Olar hem kapyr bolup öldüler.

126. Eýsem, olar her ýyl bir ýa iki gezek synagdan geçýändiklerini görmeýärlermi? Soň olar toba hem etmeýärler, mundan ybrat hem almaýarlar.

127. (Öz zyýanlaryna) bir süre inderilse, (göz gypyşyp, oýun edişip) birek-birege seredişýärler, (soň bolsa): «Bizi görýän barmyka?» diýşip, (daş-töwerege heder edip garaýarlar, gören bolmasa derrew ýok bolup) gidýärler. Olar pikirlenmeýän kowum bolandyklary üçin, Alla hem olary imandan daşlaşdyrar.

Düşündiriş: Hezreti pygamber inderilen täze aýatlary hutba görnüşinde möminlere okap berer eken. Mynapyklar zoraýakdan bu söhbete goşulandyklary üçin bimaza bolýardylar, gelendiklerini bildirensoňlar, bir ugur tapyp gitmegiň ýollaryny gözleýärdiler. Öňlerine gelen bu döwletliligiň, bu ajaýyp bereket çeşmesiniň gadryny bilmeýändikleri sebäpli, Alla-da olary dogry ýolundan mahrum edýär.

128. Takyk, size öz içiňizden şeýle bir pygamber (Muhammet) geldi. Siziň kynçylyga duçar bolmagyňyz oňa agyr degýär. (Siziň iman getirmegiňizi çyn ýürekden isleýär). Çünki ol möminler üçin Mähirlidir, Rehim-şepagatlydyr.

129. (Eý, Muhammet!) Olar (mynapyklar) gulak asman senden ýüz öwürseler, sen hem olara: «Alla maňa ýeterlik (hemaýatkärdir). Ondan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Men diňe Oňa bil bagladym. Çünki ol beýik Arşyň eýesidir» diýip aýt.

## 10-njy süre: Ýunus

«Ýunus» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 109 aýatdan ybaratdyr. Sürede käbir pygamberleriň kyssasy beýan edilýär. Süräniň ady hem olaryň biri bolan Ýunus pygamberiň ady bilen atlandyrylýar. Bu sürede Mekgedäki kapyrlaryň pygamberimiz Muhammet aleýhissalamyň pygamberligine garşy çykandyklary barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen



1. Elif, Läm, Ra. Bular hikmetli kitabyň aýatlarydyr.

2. Özlerinden (bolan) bir adama (Muhammede): «Ynsanlary (Allanyň azaby bilen) gorkuz we iman getirenlere özleri üçin Perwerdigäriniň huzurynda dogrulyk (belent) mertebäniň bardygy bilen söýünjile!» diýip wahyý ibermegimiz (ol) adamlary geň galdyrdymy? Kapyrlar: «Takyk, bu (Muhammet) hakyky jadygöýdir» diýdiler.

3. Elbetde, Perwerdigäriňiz Alladyr. Ol asmanlary we ýeri alty günde ýaratdy. Soň (özüne mahsus görmüşde) arşa istiwa etdi (hökmürowanlyk bilen älemi dolandyrdy). (Ol ähli) işi dolandyrýar. Onuň rugsady bolmasa, hiç kim şepagatçy bolup bilmez. Ine, şol Alla hem siziň Perwerdigäriňizdir. Oňa ybadat ediň! Eýsem, (bu hakykata) göz ýetirmeýärsiňizmi?

4. Hemmäňiz Oňa dolanyp bararsyňyz. Allanyň beren wadasy hakdyr. Elbetde, Ol (ilki bilen) halky (adamy) ýaradýar. Soň iman getirip, ýagşy işleri edenleri, adyllyk bilen sylaglamak üçin, (kyýamat güni) gaýtadan direldýär. Kapyrlar üçin bolsa, inkär edendikleri sebäpli, (dowzahda) gaýnan suwdan içimlik we yza beriji azap bardyr.

5. Ol (Alla) Güni yşyk saçyjy, Aýy aýdyňlyk edip goýdy. Ýyllaryň sanyny we hasabyny bilmegiňiz üçin oňa (Aýa) menziller goýdy. Alla bulary (boş ýere däl-de), hak (we hikmet) bilen ýaratdy. Ol bilýän kowum üçin aýatlary (şeýle ýagdaýda) aýdyň beýan edýär.

6. Elbetde, gijäniň we gündiziň çalşyp durşunda hem-de Allanyň asmanlarda we ýerde ýaradan zatlarynda (Alladan) gorkýan kişiler üçin ybratlar bardyr.

إن الذين لا يرجون لقاءنا ورضوا بالحيوة الدنيا
واطمأنوا بها والذين هم عن آياتنا غافلون ﴿٧﴾ أولئك
مأويهم النار بما كانوا يكسبون ﴿٨﴾ إن الذين آمنوا
وعملوا الصالحات يهديهم ربهم بإيمانهم تجري
من تحتهم الأنهار في جنات النعيم ﴿٩﴾ دعويهم فيها
سبحانك اللهم وتحيتهم فيها سلام وآخر دعويهم
أن الحمد لله رب العالمين ﴿١٠﴾ ولو يعجل الله للناس الشر
استعجالهم بالخير لقضي إليهم أجلهم فنذر الذين لا يرجون
لقاءنا في طغيانهم يعمهون ﴿١١﴾ وإذا مس الإنسان الضر
دعانا لجنبه أو قاعدا أو قائما فلما كشفنا عنه ضره مر
كأن لم يدعنا إلى ضر مسه كذلك زين للمسرفين
ما كانوا يعملون ﴿١٢﴾ ولقد أهلكنا القرون
من قبلكم لما ظلموا وجاءتهم رسلهم بالبينات وما كانوا
ليؤمنوا كذلك نجزي القوم المجرمين ﴿١٣﴾ ثم جعلناكم
خلائف في الأرض من بعدهم لننظر كيف تعملون ﴿١٤﴾

وإذا

7, 8. Takyk, Bize duşmak umydyny üzenler hem-de (bu) dünýä ýaşaýşyna kaýyl bolup, şonuň bilen aram tapanlar biziň aýatlarymyzdan gapyl bolan kişilerdir. Olaryň (ahyrky) barjak ýeri etmişleri üçin (dowzah) odudyr.

9. Iman getirip ýagşy işleri edenleri bolsa özleriniň Perwerdigäri, iman getirendikleri sebäpli, aşakgyndan derýalar akýan bolelin «Nagym» jennetlere salar.

10. Olaryň şol ýerdäki dilegleri: «Eý, Allam! Sen ähli kemçiliklerden päksiň!», biri-birlerine aman-esenlik dilegleri: «Salam-salamatlyk», ahyrky dilegleri bolsa: «Älemleriň Perwerdigäri Alla üçin hamdy-senalar bolsun!» (diýen sözleridir).

11. Eger Alla ynsanlara olaryň haýra tiz gowuşmagy isleýişleri ýaly, şeri hem, tiz wagtda bersedi, elbetde, olaryň (bireýýäm) ajallary ýeterdi. Şonuň üçin bize duşmak umydyny üzenleri taşlap, azgynçylyklarynda sergezdan ederis.

12. Ynsana bir kynçylyk ýetse, ýaplanyp ýatyrka, otyrka ýa-da dik durka Bize (ýalbaryp) dileg eder. Indi ondan kynçylygy aýyrsak, göýä ol kynçylyga sezewar bolan mahaly Bize (ýalbaryp) dileg etmedik ýaly bolup gezer ýörer. Hetden aşan kişileriň etmişleri, şeýdip, olara bezemen görkezildi.

13. Biz sizden öňki döwürdäki nesilleri, zulum edendikleri we pygamberleri olara aýan deliller getirse-de, iman getirmändikleri sebäpli, heläk edipdik. Ine, Biz günäkär adamlary, şeýle jezalandyrýarys.

14. Soň olaryň yzyndan, siziň nähili amal edýändigiňizi synlamak üçin, (sizi) bu dünýäde oruntutar edip goýduk (olaryň ýerine getirdik).

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ ۙ قَالَ الَّذِينَ لَا يَرْجُونَ
لِقَاءَنَا ائْتِ بِقُرْآنٍ غَيْرِ هَٰذَا أَوْ بَدِّلْهُ ۚ قُلْ مَا يَكُونُ
لِي أَنْ أُبَدِّلَهُ مِنْ تِلْقَاءِ نَفْسِي ۖ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰ إِلَيَّ ۖ إِنِّي
أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٥﴾
قُلْ لَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا تَلَوْتُهُ عَلَيْكُمْ وَلَا أَدْرَاكُمْ بِهِ ۖ فَقَدْ
لَبِثْتُ فِيكُمْ عُمُرًا مِنْ قَبْلِهِ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٦﴾
فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِآيَاتِهِ ۚ
إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ الْمُجْرِمُونَ ﴿١٧﴾ وَيَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ مَا لَا
يَضُرُّهُمْ وَلَا يَنْفَعُهُمْ وَيَقُولُونَ هَٰؤُلَاءِ شُفَعَاؤُنَا عِنْدَ
اللَّهِ ۚ قُلْ أَتُنَبِّئُونَ اللَّهَ بِمَا لَا يَعْلَمُ فِي السَّمَاوَاتِ
وَلَا فِي الْأَرْضِ ۚ سُبْحَانَهُ وَتَعَالَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿١٨﴾ وَمَا
كَانَ النَّاسُ إِلَّا أُمَّةً وَاحِدَةً فَاخْتَلَفُوا ۚ وَلَوْلَا
كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِنْ رَبِّكَ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ فِيمَا فِيهِ
يَخْتَلِفُونَ ﴿١٩﴾ وَيَقُولُونَ لَوْلَا أُنْزِلَ عَلَيْهِ آيَةٌ مِنْ رَبِّهِ ۖ
فَقُلْ إِنَّمَا الْغَيْبُ لِلَّهِ فَانْتَظِرُوا إِنِّي مَعَكُمْ مِنَ الْمُنْتَظِرِينَ ﴿٢٠﴾

15. Olara (manysy) äşgär aýatlarymyz okalanda, Bize duşmak umydy bolmadyk ol kişiler: «(Eý, Muhammet!) Bize mundan başga bir Kuran getir ýa-da ony üýtget!» diýdiler. (Eý, Muhammet! Sen olara) aýt: «Meniň ony öz-özümden üýtgetmegim bolup biljek zat däl. Men diňe maňa wahyý edilene tabyn bolýaryn. Eger men (siziň diýeniňizi edip) Perwerdigärime boýun bolmasam, (ahyretde beriljek) uly günüň azabyndan gorkýaryn».

16. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Eger Alla islemese, men ony (Kurany) size okamazdym we (Alla meniň üstüm bilen) ony size ýetirmezdi. Eýsem, ondan (Kuranyň inderilmeginden) owal hem bir ömür (kyrk ýyl) siziň araňyzda ýaşapdym-a! Akylyňyzy ulanmaýarsyňyzmy?!

17. Eýsem, ýalan toslap, ony Alla ýöňkeýän ýa-da Onuň aýatlaryny ýalan hasaplaýan kişiden has zalym kim bar? Takyk, günäkärler halas bolmazlar.

18. Olar Alladan özge, özlerine zyýan hem, peýda hem berip bilmeýünlere ybadat edýärler hem-de: «Bular Allanyň ýanynda biziň şepagatçylarymyzdyr» diýýärler. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Siz Alla asmanlarda we ýerde (bar bolup, Onuň) bilmeýän bir zadyny habar berýärsiňizmi?». Ol (Alla) olaryň şärik goşýan zatlaryndan päkdir we beýikdir.

19. (Owalda) adamlar diňe bir ymmatdylar. Soň (oňuşman) gapma-garşy boldular. Eger Perwerdigäriň tarapyndan geçmişde (owal takdyrda Haka garşy çykanlara möhlet bermek we olara dessine azap bermezlik babatda berlen) bir söz bolmasady, elbetde, olaryň çaprazlyga düşen zatlary barada (şu dünýäde jeza) höküm berlerdi.

20. (Olar): «Oňa (Muhammede) Perwerdigäri tarapyndan (başga) bir aýat (mugjyza) inderilmeli dälmi?» diýýärler. (Olara) aýt: «Gaýyby (gaýypdan geljek zatlary bilmek) diňe Alla mahsusdyr. Garaşyberiň! Men hem siz bilen bile garaşýaryn».

وَإِذَآ أَذَقْنَا ٱلنَّاسَ رَحْمَةً مِّنۢ بَعْدِ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُمْ إِذَا لَهُم
مَّكْرٌ فِىٓ ءَايَاتِنَا ۚ قُلِ ٱللَّهُ أَسْرَعُ مَكْرًا ۚ إِنَّ رُسُلَنَا يَكْتُبُونَ
مَا تَمْكُرُونَ ﴿٢١﴾ هُوَ ٱلَّذِى يُسَيِّرُكُمْ فِى ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا
كُنتُمْ فِى ٱلْفُلْكِ وَجَرَيْنَ بِهِم بِرِيحٍ طَيِّبَةٍ وَفَرِحُوا۟ بِهَا جَآءَتْهَا
رِيحٌ عَاصِفٌ وَجَآءَهُمُ ٱلْمَوْجُ مِن كُلِّ مَكَانٍ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُمْ
أُحِيطَ بِهِمْ ۙ دَعَوُا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ لَئِنْ أَنجَيْتَنَا مِنْ
هَٰذِهِۦ لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿٢٢﴾ فَلَمَّآ أَنجَىٰهُمْ إِذَا هُمْ يَبْغُونَ فِى
ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ ۗ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّمَا بَغْيُكُمْ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُم ۖ
مَّتَٰعَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ ثُمَّ إِلَيْنَا مَرْجِعُكُمْ فَنُنَبِّئُكُم بِمَا
كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٣﴾ إِنَّمَا مَثَلُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا كَمَآءٍ أَنزَلْنَٰهُ
مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَٱخْتَلَطَ بِهِۦ نَبَاتُ ٱلْأَرْضِ مِمَّا يَأْكُلُ ٱلنَّاسُ وَٱلْأَنْعَٰمُ
حَتَّىٰٓ إِذَآ أَخَذَتِ ٱلْأَرْضُ زُخْرُفَهَا وَٱزَّيَّنَتْ وَظَنَّ أَهْلُهَآ أَنَّهُمْ
قَٰدِرُونَ عَلَيْهَآ أَتَىٰهَآ أَمْرُنَا لَيْلًا أَوْ نَهَارًا فَجَعَلْنَٰهَا حَصِيدًا كَأَن
لَّمْ تَغْنَ بِٱلْأَمْسِ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٤﴾ وَٱللَّهُ
يَدْعُوٓا۟ إِلَىٰ دَارِ ٱلسَّلَٰمِ وَيَهْدِى مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٢٥﴾

لِلَّذِينَ

21. Adamlara sezewar bolan kynçylyklaryndan (horlukdan we gytçylykdan) soň rahmet (lezzetini) dadyranymyzda, olar derrew Biziň aýatlarymyz barada mekirlik (duzagyny gurmaga) baş goşýarlar. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Alla (olaryň edýän mekirlikleriniň jezasyny has tiz berer). Takyk, ilçilerimiz (perişdelerimiz) siziň mekirlikleriňizi (depderlerine) ýazýarlar.

22. Sizi gury ýerde we deňizde gezdiren Ol (Alladyr). Siz gämide bolan wagtyňyz (oýlanyp görüň! Gämiler içindäki) adamlary ýakymly şemal bilen alyp barýarka we olar muňa begenip barýarkalar, güýçli ýel turup olara ähli tarapdan tolkun gelende hem-de olar özleriniň girdapda galandyklaryna (gark boljakdyklaryna) göz ýetirenlerinde, dini (ybadaty) diňe Alla baglap, yhlas bilen: «(Eý, Allam!) Eger bizi mundan halas etseň, takyk, Biz şükür edenlerden bolarys» (diýip) dileg ederdiler.

23. Biz olary halas edenimizde, olar derrew ýeriň ýüzünde nähak ýere bozgakçylyk ederler. Eý, adamlar! Siziň bozgakçylyklaryňyz öz zyýanyňyzadyr. (Bu) dünýä ýaşaýşy (bolsa wagtlaýyn) peýdadyr. Soň Bize gaýdyp gelersiňiz. Şonda Biz size eden ähli işleriňizi habar bereris.

24. Aslynda, dünýä ýaşaýşynyň mysaly şeýledir: Biziň asmandan inderen suwumyz bilen adamlaryň we haýwanlaryň iýýän zatlaryndan (iýmitlerinden) bolan ýer ösümlikleri gatyşanda, hatda ýer (ol ösümlikler bilen) bezenip zynatlananda we ýer ýüzüniň halky özleriniň (ýetişen hasyly ýygnamaga) gurbatlarynyň çatjakdygyny pikir edenlerinde, (birdenkä) ýere gije ýa-da gündiz Biziň permanymyz (apatymyz) gelip, düýn hem bolmadyk ýaly orulan dek edip goýmagymyz ýalydyr. Ine, Biz oýlanýan adamlar üçin aýatlary şeýle aýan edýäris.

25. Alla (ynsanlary) salamatlyk ýurduna (jennete) çagyrýar we islän kişisini dogry ýola düşürýär.

لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا الْحُسْنَىٰ وَزِيَادَةٌ ۖ وَلَا يَرْهَقُ وُجُوهَهُمْ قَتَرٌ
وَلَا ذِلَّةٌ ۚ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ٢٦ وَالَّذِينَ
كَسَبُوا السَّيِّئَاتِ جَزَاءُ سَيِّئَةٍ بِمِثْلِهَا وَتَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۖ
مَا لَهُمْ مِنَ اللَّهِ مِنْ عَاصِمٍ ۖ كَأَنَّمَا أُغْشِيَتْ وُجُوهُهُمْ قِطَعًا مِنَ اللَّيْلِ
مُظْلِمًا ۚ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ٢٧ وَيَوْمَ
نَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ نَقُولُ لِلَّذِينَ أَشْرَكُوا مَكَانَكُمْ أَنْتُمْ وَشُرَكَاؤُكُمْ ۚ
فَزَيَّلْنَا بَيْنَهُمْ ۖ وَقَالَ شُرَكَاؤُهُمْ مَا كُنْتُمْ إِيَّانَا تَعْبُدُونَ
٢٨ فَكَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ إِنْ كُنَّا عَنْ عِبَادَتِكُمْ
لَغَافِلِينَ ٢٩ هُنَالِكَ تَبْلُو كُلُّ نَفْسٍ مَا أَسْلَفَتْ ۚ وَرُدُّوا إِلَى اللَّهِ
مَوْلَاهُمُ الْحَقِّ ۖ وَضَلَّ عَنْهُمْ مَا كَانُوا يَفْتَرُونَ ٣٠ قُلْ مَنْ يَرْزُقُكُمْ
مِنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ أَمَّنْ يَمْلِكُ السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَمَنْ يُخْرِجُ الْحَيَّ
مِنَ الْمَيِّتِ وَيُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ الْحَيِّ وَمَنْ يُدَبِّرُ الْأَمْرَ ۚ فَسَيَقُولُونَ
اللَّهُ ۚ فَقُلْ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٣١ فَذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمُ الْحَقُّ ۖ
فَمَاذَا بَعْدَ الْحَقِّ إِلَّا الضَّلَالُ ۖ فَأَنَّىٰ تُصْرَفُونَ ٣٢ كَذَٰلِكَ
حَقَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى الَّذِينَ فَسَقُوا أَنَّهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ٣٣



26. Ýagşy iş edenler üçin has gowy ýagşylyk hem-de artykmaç (ýagşylyk) bardyr. Olaryň ýüzlerini tozan hem tutmaz, ryswalyk hem. Olar jennetidirler. Olar ol ýerde ebedi galarlar.

27. Ýaman işleri edenler (barada aýdylanda), bir ýamanlygyň jezasy barabarynda (bir jeza bolar) we olary ryswalyk gurşap alar. Olary Allanyň (azabyndan) gorajak hiç kim ýokdur. Olaryň ýüzleri göýä garaňky gijäniň bir bölegi bilen örtülen ýalydyr. Ine, olar oduň (dowzahyň) kowumydyr. Olar şol ýerde hemişelik galarlar.

28, 29. Ol gün olaryň ählisini (magşar meýdanyna) jemlüris, soň (Alla) şärik goşanlara: «Siz we siziň şärikleriňiz ýeriňize (geçiň)» diýeris. Şeýdibem, olaryň arasyny (şärik goşan zatlaryndan) aýrarys. Şonda olaryň şärik goşan (Alladan özge zatlary we kişileri): «Siz bize ybadat etmeýärdiňiz. (Bu barada) biz bilen siziň araňyzda Allanyň şaýat bolmagy ýeterlikdir. Takyk, biz siziň eden ybadatyňyzdan düýbünden bihabardyk» diýerler.

30. Şol ýerde her kim eden işiniň hasabyny berer we hakyky eýeleri bolan Alla gaýtarylyp getirilerler. Toslap tapan zatlary bolsa özlerinden daşlaşyp, ýitirim bolup gider.

31. «Size asmandan we ýerden rysgal berýän kim ýa-da gulaklara we gözlere eýelik edýän kim?! Kim ölüden dirini çykarýar we diriden ölüni çykarýar hem-de kim (ähli) işleri dolandyrýar?» (diýeniňde), olar şolbada: «Alla» diýerler. (Eý, Muhammet! Sen olara) aýt: «Eýsem, (siz Alla boýun bolmazlykdan) gorkmaýarsyňyzmy?».

32. Ine, Ol siziň hakyky Perwerdigäriňiz bolan Alladyr. Hakdan gaýry, (ýagny daş düşen üçin) azaşmakdan başga näme bolup biler?! Şundan soň siz (Hakdan ýüz dönderip) haýsy tarapa öwrülýärsiňiz?

33. Ine, şeýdip, Perwerdigäriň pasyk kişiler barada: «Elbetde, olar iman getirmezler» diýen sözi hakykat boldy.

قُلْ هَلْ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَبْدَؤُا الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ قُلِ اللَّهُ يَبْدَؤُا
الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ٣٤ قُلْ هَلْ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَهْدِي
إِلَى الْحَقِّ قُلِ اللَّهُ يَهْدِي لِلْحَقِّ أَفَمَن يَهْدِي إِلَى الْحَقِّ أَحَقُّ أَن يُتَّبَعَ أَمَّن
لَّا يَهِدِّي إِلَّا أَن يُهْدَىٰ فَمَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ٣٥ وَمَا
يَتَّبِعُ أَكْثَرُهُمْ إِلَّا ظَنًّا إِنَّ الظَّنَّ لَا يُغْنِي مِنَ الْحَقِّ شَيْئًا إِنَّ اللَّهَ
عَلِيمٌ بِمَا يَفْعَلُونَ ٣٦ وَمَا كَانَ هَٰذَا الْقُرْآنُ أَن يُفْتَرَىٰ
مِن دُونِ اللَّهِ وَلَٰكِن تَصْدِيقَ الَّذِي بَيْنَ يَدَيْهِ وَتَفْصِيلَ الْكِتَابِ
لَا رَيْبَ فِيهِ مِن رَّبِّ الْعَالَمِينَ ٣٧ أَمْ يَقُولُونَ افْتَرَاهُ قُلْ فَأْتُوا
بِسُورَةٍ مِّثْلِهِ وَادْعُوا مَنِ اسْتَطَعْتُم مِّن دُونِ اللَّهِ إِن كُنتُمْ
صَادِقِينَ ٣٨ بَلْ كَذَّبُوا بِمَا لَمْ يُحِيطُوا بِعِلْمِهِ وَلَمَّا يَأْتِهِمْ
تَأْوِيلُهُ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَانظُرْ كَيْفَ كَانَ
عَاقِبَةُ الظَّالِمِينَ ٣٩ وَمِنْهُم مَّن يُؤْمِنُ بِهِ وَمِنْهُم مَّن لَّا يُؤْمِنُ
بِهِ وَرَبُّكَ أَعْلَمُ بِالْمُفْسِدِينَ ٤٠ وَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل لِّي عَمَلِي وَلَكُمْ
عَمَلُكُمْ أَنتُم بَرِيئُونَ مِمَّا أَعْمَلُ وَأَنَا بَرِيءٌ مِّمَّا تَعْمَلُونَ ٤١ وَمِنْهُم
مَّن يَسْتَمِعُونَ إِلَيْكَ أَفَأَنتَ تُسْمِعُ الصُّمَّ وَلَوْ كَانُوا لَا يَعْقِلُونَ ٤٢

وَمِنْهُم

34. (Eý, Muhammet!) Aýt: «(Alla) şärik goşýanlaryňyzyň arasynda (birini) owalbaşdan ýaradyp, soň ony (ölenden soň direldip) gaýtadan getirýäni barmy?!». (Eý, Muhammet!) Aýt: «Alla owalbaşdan ýaradyp, soň ony (ölenden soň direldip) gaýtadan getirýär. Eýsem-de, siz nädip (dogry ýoldan) azaşdyrylýarsyňyz?!

35. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Siziň şärikleriňiziň arasynda hak ýola gönükdiriji barmy?! (Eý, Muhammet!) Aýt: «Alla hak (ýola) gönükdirer!». Şuňa görä, hak (ýola) ýetirýäne tabyn bolmak has dogrusymy ýa-da (dogry ýola) ýetirmeýän, gaýtam (özi dogry ýola) ýetirmäge (mätäç) bolanmy?! (Eý, Alla şärik goşanlar!) Size näme bolýar? Siz neneňsi höküm çykarýarsyňyz?!

36. Olaryň köpüsi gümandan başga zada eýermeýärler. Gümanyň bolsa hakyň ýanynda hiç bir ähmiýeti ýokdur. Takyk, Alla siziň edýän işleriňizi bilýändir.

37. Bu Kuran Alladan başga (hiç kim) tarapyndan oýlanyp tapylan zat däldir. Elbetde, (ol) özünden öňkini (Zebur, Töwrat, Injil ýaly ylahy kitaplaryň hakdygyny) tassyklaýan we älemleriň Perwerdigäri tarapyndan (inderilenligi barada) özünde hiç hili şübhe bolmadyk kitabyň düşündirişidir.

38. Ýogsa-da olar ony (Kurany: («Pygamber oýlap tapdy» diýýärlermi? (Eý, Muhammet!) Aýt: «Eger-de siz dogry (sözli) kişiler bolsaňyz, oňa meňzeş bir süräni getiriň hem-de (munuň üçin) Alladan gaýry güýjüňiz ýetýän kişileri (kömege) çagyryň!

39. Ýok, olar ylmyna (manysyna) aň ýetirip bilmedik, entek özlerine ýorgudy hem gelmedik zada (Kurana) ýalan diýdiler. Olardan owalky kişiler hem şeýdip, (ynanman) ýalan diýipdiler. Hany bir nazar eýle! Zalymlaryň soňy nähili boldy?!

40. Olaryň käbiri (Kurana) ynanýar, käbiri hem ynanmaýar. Perwerdigäriňiz bozgak kişileri örän gowy bilýändir.

41. (Eý, Muhammet!) Eger saňa ýalan (aýdýarsyň) diýseler, (olara) aýt: «Meniň edýän işim maňa degişli, siziň edýän işiňiz size degişli. Meniň edýän zatlarymdan siz soralmarsyňyz, siziň edýän işiňizdenem men soralmaryn».

42. Olaryň arasynda saňa gulak gabardýanlary hem bardyr. Eger, akyllaryny ulanmaýan bolsalar, sen kerlere nädip eşitdirip biljek?!

وَمِنْهُم مَّن يَنظُرُ إِلَيْكَ أَفَأَنتَ تَهْدِي الْعُمْيَ وَلَوْ كَانُوا
لَا يُبْصِرُونَ ﴿٤٣﴾ إِنَّ اللَّهَ لَا يَظْلِمُ النَّاسَ شَيْئًا وَلَٰكِنَّ النَّاسَ
أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٤٤﴾ وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ كَأَن لَّمْ يَلْبَثُوا إِلَّا سَاعَةً
مِّنَ النَّهَارِ يَتَعَارَفُونَ بَيْنَهُمْ قَدْ خَسِرَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِلِقَاءِ
اللَّهِ وَمَا كَانُوا مُهْتَدِينَ ﴿٤٥﴾ وَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ
أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ ثُمَّ اللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا يَفْعَلُونَ ﴿٤٦﴾
وَلِكُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولٌ فَإِذَا جَاءَ رَسُولُهُمْ قُضِيَ بَيْنَهُم بِالْقِسْطِ وَهُمْ
لَا يُظْلَمُونَ ﴿٤٧﴾ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ
﴿٤٨﴾ قُل لَّا أَمْلِكُ لِنَفْسِي ضَرًّا وَلَا نَفْعًا إِلَّا مَا شَاءَ اللَّهُ لِكُلِّ
أُمَّةٍ أَجَلٌ إِذَا جَاءَ أَجَلُهُمْ فَلَا يَسْتَأْخِرُونَ سَاعَةً وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ
﴿٤٩﴾ قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ أَتَاكُمْ عَذَابُهُ بَيَاتًا أَوْ نَهَارًا مَّاذَا يَسْتَعْجِلُ
مِنْهُ الْمُجْرِمُونَ ﴿٥٠﴾ أَثُمَّ إِذَا مَا وَقَعَ آمَنتُم بِهِ آلْآنَ وَقَدْ كُنتُم بِهِ
تَسْتَعْجِلُونَ ﴿٥١﴾ ثُمَّ قِيلَ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا ذُوقُوا عَذَابَ الْخُلْدِ
هَلْ تُجْزَوْنَ إِلَّا بِمَا كُنتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٥٢﴾ وَيَسْتَنبِئُونَكَ
أَحَقٌّ هُوَ قُلْ إِي وَرَبِّي إِنَّهُ لَحَقٌّ وَمَا أَنتُم بِمُعْجِزِينَ ﴿٥٣﴾

43. Olaryň arasynda saňa seredýänler (seniň pygamberdigiňi gözleri bilen görýänler) hem bardyr. Eger (hakykaty) görmeýän bolsalar, sen körlere nädip ýol görkezip biljek?!

44. Takyk, Alla ynsanlara hiç-hili zulum etmez. Ýöne ynsanlar öz-özlerine zulum ederler.

45. (Allanyň) olary (direldip, magşar meýdanyna) jemlän güni, göýä olar (bu dünýäde) gündiziň bir salymy biri-birleri bilen tanşyp, diňe bir sagatlyk eglenen ýaly bolarlar. Alla duşmagy inkär edenler dogry ýola düşmediler hem-de uly zyýana galdylar.

46. Biz olara (kapyrlara) wada beren (azabymyzyň) käbirini saňa (bu dünýäde) görkezsek-de, (görkezmän) seniň amanatyňy alsak-da, barybir olar bize gaýdyp gelerler. Galyberse-de, Alla olaryň edýän işlerine şaýatdyr.

47. Her ymmatyň bir pygamberi bardyr. Olara pygamberleri gelende, adalatlylyk bilen höküm berler we olara zulum (nähaklyk) edilmez.

48. Olar: «Eger (siz) dogruçyl kişiler bolsaňyz, şu wadaňyz (azabyňyz) haçan geler?» diýýärler.

49. (Eý, Muhammet!) Aýt: «(Özgeler-ä beýlede dursun), meniň özüme hem zyýan bermäge-de, peýda etmäge-de ygtyýarym ýok. Diňe Allanyň islän zady bolýar. Her ymmatyň (wagty kesgitlenen) ajaly (möhleti) bardyr. Olaryň ajaly ýetende, (ony) bir sagat yza tesdirip hem bolmaz, öňe süýşürip hem bolmaz.

50. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Heý-de, göz öňüne getirip gördüňizmi?! Eger Onuň (Allanyň) azaby gije ýa-da gündiz gelse (näderdiňiz)?». Günäkärler onuň (azabyň) nämesine howlugýarkalar?!

51. (Azap) gelenden soň Oňa (Alla) iman getirmekçimi (ýa-da) şu wagt?! (Ahyretde Alla şärik goşanlara): «Hany, oňa (azaba) howlugypdyňyz-a?» (diýler).

52. Soň zalymlara: «Ebedilik azaby dadyň!» diýler. Siz diňe öz gazanan günäleriňiz üçin jezalandyrylýarsyňyz dälmi eýsem?

53. (Eý, Muhammet!) Senden: «Ol (azap) hakmy?» (diýip) sorarlar. Aýt: «Hawa, Perwerdigärime kasam bolsun! Elbetde, ol hakdyr. Siz (ol azapdan) gaçyp gutulyp bilmersiňiz.

وَلَوْ أَنَّ لِكُلِّ نَفْسٍ ظَلَمَتْ مَا فِي الْأَرْضِ لَافْتَدَتْ بِهِ ۗ وَأَسَرُّوا
النَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُا الْعَذَابَ ۖ وَقُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْقِسْطِ ۚ وَهُمْ
لَا يُظْلَمُونَ ﴿٥٤﴾ أَلَا إِنَّ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۗ أَلَا إِنَّ وَعْدَ
اللَّهِ حَقٌّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٥﴾ هُوَ يُحْيِي وَيُمِيتُ
وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٥٦﴾ يَا أَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَاءَتْكُمْ مَوْعِظَةٌ
مِنْ رَبِّكُمْ وَشِفَاءٌ لِمَا فِي الصُّدُورِ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِلْمُؤْمِنِينَ
﴿٥٧﴾ قُلْ بِفَضْلِ اللَّهِ وَبِرَحْمَتِهِ فَبِذَٰلِكَ فَلْيَفْرَحُوا هُوَ خَيْرٌ مِمَّا يَجْمَعُونَ
﴿٥٨﴾ قُلْ أَرَأَيْتُمْ مَا أَنْزَلَ اللَّهُ لَكُمْ مِنْ رِزْقٍ فَجَعَلْتُمْ مِنْهُ
حَرَامًا وَحَلَالًا قُلْ آللَّهُ أَذِنَ لَكُمْ ۖ أَمْ عَلَى اللَّهِ تَفْتَرُونَ
﴿٥٩﴾ وَمَا ظَنُّ الَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ
إِنَّ اللَّهَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَشْكُرُونَ
﴿٦٠﴾ وَمَا تَكُونُ فِي شَأْنٍ وَمَا تَتْلُو مِنْهُ مِنْ قُرْآنٍ وَلَا تَعْمَلُونَ مِنْ عَمَلٍ
إِلَّا كُنَّا عَلَيْكُمْ شُهُودًا إِذْ تُفِيضُونَ فِيهِ ۚ وَمَا يَعْزُبُ
عَنْ رَبِّكَ مِنْ مِثْقَالِ ذَرَّةٍ فِي الْأَرْضِ وَلَا فِي السَّمَاءِ وَلَا
أَصْغَرَ مِنْ ذَٰلِكَ وَلَا أَكْبَرَ إِلَّا فِي كِتَابٍ مُبِينٍ ﴿٦١﴾

أَلَا

54. Zulum eden her kim, eger ýeriň ýüzündäki (ähli) zada eýe bolsa-da, (azapdan halas bolmak üçin) ony pida ederdi. Olar azaby görenlerinde, puşmanlyklaryny äşgär ederler. Olara adalatlylyk bilen höküm ediler. Olara zulum edilmez.

55. Unutmaň! Elbetde, asmanlardaky we ýerdäki (ähli) zat Allanyňkydyr. Unutmaň! Elbetde, Allanyň beren wadasy hakdyr. Ýöne olaryň (kapyrlaryň) köpüsi (muny) bilmeýärler.

56. Ol (Alla) direldýär we öldürýär. Diňe Oňa gaýtarylyp getirilersiňiz.

57. Eý, ynsanlar! Perwerdigäriňizden size öwüt (nesihat), ýüreklerde bolan zatlara (dertlere) şypa we möminler üçin dogry ýol we rahmet bolan (Kuran) geldi.

58. (Eý, Muhammet! Iman getirenlere) aýt: «Goý, olar Allanyň pazly-keremi we rahmeti (imany) sebäpli, diňe şonuň üçin şatlansynlar. Bu olaryň jemlän (dünýälik ähli) zatlaryndan haýyrlydyr».

59. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Heý, Allanyň size rysgal edip beren zatlaryna üns berdiňizmi? Siz onuň (käbirlerini öz ýanyňyzdan) haram, (käbirlerini) halal etdiňiz». Aýt: «Ýa-da Alla size (bu halal-haram meselesinde) rugsat berdimi ýa-da Allanyň üstüne töhmet atýarsyňyzmy?».

60. Allanyň üstüne ýalan töhmet ýöňkeýän kişileriň kyýamat güni (nähili ýagdaýa duçar boljakdygy baradaky) çaklamasy nähilikä? Şübhesiz, Alla ynsanlara keremlidir. Ýöne (şonda-da) olaryň köpüsi şükür etmeýärler.

61. (Eý, Muhammet!) Sen islendik ýagdaýda bolsaň-da, Kuran okaýan bolsaň-da, islendik bir işiň başyny tutsaň-da, işe yhlasly ýapyşan halatyňda hem Biz sizi görüp durandyrys. (Eý, Muhammet!) Ne ýerdäki, ne-de asmandaky, zerre agyrlygyndaky hiç zat seniň Perwerdigäriňden gizlin galmaz! (Hat-da) ondan (zerreden) has kiçi bolsa hem, has uly bolsa hem, (ol zatlaryň ählisi) bir aýdyň kitapda (ýazylandyr).

أَلَآ إِنَّ أَوْلِيَآءَ ٱللَّهِ لَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٦٢
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَكَانُوا۟ يَتَّقُونَ ٦٣ لَهُمُ ٱلْبُشْرَىٰ
فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَفِى ٱلْءَاخِرَةِ ۚ لَا تَبْدِيلَ لِكَلِمَـٰتِ ٱللَّهِ ۚ
ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ٦٤ وَلَا يَحْزُنكَ قَوْلُهُمْ ۘ
إِنَّ ٱلْعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا ۚ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ٦٥ أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ
مَن فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَمَن فِى ٱلْأَرْضِ ۗ وَمَا يَتَّبِعُ ٱلَّذِينَ
يَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ شُرَكَآءَ ۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ
وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَخْرُصُونَ ٦٦ هُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ
ٱلَّيْلَ لِتَسْكُنُوا۟ فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبْصِرًا ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ
لَءَايَـٰتٍ لِّقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ٦٧ قَالُوا۟ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدًا ۗ
سُبْحَـٰنَهُۥ ۖ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ۖ لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ
إِنْ عِندَكُم مِّن سُلْطَـٰنٍۭ بِهَـٰذَآ ۚ أَتَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا
تَعْلَمُونَ ٦٨ قُلْ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ
لَا يُفْلِحُونَ ٦٩ مَتَـٰعٌ فِى ٱلدُّنْيَا ثُمَّ إِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ ثُمَّ
نُذِيقُهُمُ ٱلْعَذَابَ ٱلشَّدِيدَ بِمَا كَانُوا۟ يَكْفُرُونَ ٧٠

62. Habardar boluň! Allanyň dostlaryna (ahyret azabyndan) gorky-howp ýokdur we olar gamgyn hem bolmazlar.

63. Olar (Allanyň dostlary) iman getirip, takwa bolanlardyr.

64. Olara dünýä durmuşunda we ahyretde buşluk (hoş habar) bardyr. Allanyň sözlerinde üýtgeme bolmaz. Ine, bu (iň) uly üstünlikdir.

65. (Eý, Muhammet!) Olaryň (kapyrlaryň: «Sen pygamber dälsiň» diýýän) sözleri seni gamgyn etmesin. Çünki ähli yzzat-hormat Allanyňkydyr. Ol (ähli zady) eşidýändir, bilýändir.

66. Unutmaň! Asmanlarda we ýerde kim (näme) bar bolsa, (ählisi) Allanyňkydyr. Alladan gaýry şärikleri çagyrýan kişiler nämä uýýandyrlar (öýdýärsiňiz)? Olar diňe (hyýallaryndaky) gümana uýýarlar. Olar diňe (hyýala düşüp) ýalan sözleýärler.

67. Dynç almagyňyz üçin gijäni (garaňky eden, kesbi-kär etmegiňiz üçin) gündizi ýagtylyk eden Oldur. Elbetde, munda (gulak asyp) diňleýän adamlar üçin ybratlar bardyr.

68. (Kapyrlar:) «Alla perzent edindi» diýdiler. Ol (Alla bularyň edýän betgümanyndan) juda päkdir. Ol hiç bir zada mätäç däldir. Asmanlardaky we ýerdäki ähli zat Onuňkydyr. Siziň ýanyňyzda bu barada, (ýagny «Alla perzent edindi» diýen sözüňiz barada) hiç hili delil ýokdur. Siz näme üçin Allanyň şanyna bilmeýän zadyňyzy aýdýarsyňyz?!

69. (Eý, Muhammet! Olara) aýt: «Elbetde, Allanyň şanyna ýalan (sözläp) töhmet atýanlar halas bolmazlar.

70. (Olara) bu dünýäde sähelçe peýda bolar. Soň Bize dolanarlar. Şondan soň olara, inkär edendikleri sebäpli, örän ýowuz azaby dadyrarys.



واتل عليهم نبأ نوح إذ قال لقومه يا قوم إن كان كبر عليكم
مقامي وتذكيري بآيات الله فعلى الله توكلت فأجمعوا أمركم
وشركاءكم ثم لا يكن أمركم عليكم غمة ثم اقضوا إلي ولا
تنظرون ﴿٧١﴾ فإن توليتم فما سألتكم من أجر إن أجري إلا
على الله وأمرت أن أكون من المسلمين ﴿٧٢﴾ فكذبوه فنجيناه
ومن معه في الفلك وجعلناهم خلائف وأغرقنا الذين
كذبوا بآياتنا فانظر كيف كان عاقبة المنذرين ﴿٧٣﴾
ثم بعثنا من بعده رسلا إلى قومهم فجاءوهم بالبينات فما كانوا
ليؤمنوا بما كذبوا به من قبل كذلك نطبع على قلوب المعتدين
﴿٧٤﴾ ثم بعثنا من بعدهم موسى وهارون إلى فرعون وملئه بآياتنا
فاستكبروا وكانوا قوما مجرمين ﴿٧٥﴾ فلما جاءهم الحق
من عندنا قالوا إن هذا لسحر مبين ﴿٧٦﴾ قال موسى أتقولون
للحق لما جاءكم أسحر هذا ولا يفلح الساحرون ﴿٧٧﴾
قالوا أجئتنا لتلفتنا عما وجدنا عليه آباءنا وتكون
لكما الكبرياء في الأرض وما نحن لكما بمؤمنين ﴿٧٨﴾

وقال

71. (Eý, Muhammet!) Olara Nuhuň habaryny oka (ýetir). Ol kowumyna: «Eger meniň (araňyzda) bolmagym we Allanyň aýatlaryny ýatlatmagym size agyr degýän bolsa, (şuny unutmaň, men owalbaşdan) ýalňyz Alla bil bagladym. Şoňa görä, siz, şärikleriňiz bilen jemlenip, (etjek) işiňiz (barada karara geliň! Ýöne) soň siziň (bu) işiňizde gümürtiklik bolmasyn. Soň bolsa men baradaky hökümiňizi beriň, garaşmaň!

72. Eger (dogry ýoldan) ýüz öwürseňiz (öwrüň). Çünki men sizden hiç bir hak soramadym. Meniň hakymy ýalňyz Alla berer. Maňa musulmanlardan bolmagym emir edildi» diýipdi.

73. Şonda ony (Nuhuň pygamberligini) inkär etdiler. Biz ony hem-de onuň bilen bile gämide bolan kişileri halas etdik we olary (heläk bolanlaryň mak-mülküne, ýerine) mirasdüşer etdik. Aýatlarymyzy ýalan hasaplanlary bolsa gark etdik.

74. Soň onuň (Nuhuň) yzysüre (niçe) pygamberleri öz kowumlaryna iberdik. (Pygamberler) olara aýdyň mugjyzalar bilen geldiler. Olar ozal ýalan hasaplan zatlaryna ýene-de iman getirmediler. Biz hetden aşýanlaryň ýüreklerini, ine, şeýdip, möhürläp goýýarys.

75. Soň olaryň yzyndan Fyrgawna we onuň emeldarlaryna mugjyzalarymyz bilen Musany we Haruny iberdik. Olar tekepbirlik etdiler we günäkär kowum boldular.

76. Olara biziň huzurymyzdan hakykat (mugjyza) gelende: (olar) «Şübhesiz, bu hakyky jadygöýlikdir» diýdiler.

77. Musa: «Siz özüňize gelen hakykata (jadygöýlik) diýýärsiňizmi?! Eýsem, jadymy şu?! (Elbetde) jadygöýler halas bolmazlar» diýdi.

78. Olar: «(Eý, Musa, sen) bize ata-babalarymyzyň ýörän ýolundan ýüz öwürtmek we ýer ýüzündäki beýikligiň (soltanlygyň) ikiňize galmagy üçin geldiňmi? Biz siziň ikiňize-de ynanmaýarys» diýdiler.

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ٱئْتُونِي بِكُلِّ سَٰحِرٍ عَلِيمٍ ٧٩ فَلَمَّا جَآءَ
ٱلسَّحَرَةُ قَالَ لَهُم مُّوسَىٰٓ أَلْقُوا۟ مَآ أَنتُم مُّلْقُونَ ٨٠ فَلَمَّآ أَلْقَوْا۟ قَالَ
مُوسَىٰ مَا جِئْتُم بِهِ ٱلسِّحْرُ إِنَّ ٱللَّهَ سَيُبْطِلُهُۥٓ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُصْلِحُ
عَمَلَ ٱلْمُفْسِدِينَ ٨١ وَيُحِقُّ ٱللَّهُ ٱلْحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦ وَلَوْ كَرِهَ
ٱلْمُجْرِمُونَ ٨٢ فَمَآ ءَامَنَ لِمُوسَىٰٓ إِلَّا ذُرِّيَّةٌ مِّن قَوْمِهِۦ عَلَىٰ خَوْفٍ مِّن
فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِمْ أَن يَفْتِنَهُمْ وَإِنَّ فِرْعَوْنَ لَعَالٍ فِى ٱلْأَرْضِ
وَإِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلْمُسْرِفِينَ ٨٣ وَقَالَ مُوسَىٰ يَٰقَوْمِ إِن كُنتُمْ
ءَامَنتُم بِٱللَّهِ فَعَلَيْهِ تَوَكَّلُوٓا۟ إِن كُنتُم مُّسْلِمِينَ ٨٤
فَقَالُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ تَوَكَّلْنَا رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا فِتْنَةً لِّلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ
٨٥ وَنَجِّنَا بِرَحْمَتِكَ مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ٨٦ وَأَوْحَيْنَآ
إِلَىٰ مُوسَىٰ وَأَخِيهِ أَن تَبَوَّءَا لِقَوْمِكُمَا بِمِصْرَ بُيُوتًا وَٱجْعَلُوا۟ بُيُوتَكُمْ
قِبْلَةً وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٨٧ وَقَالَ مُوسَىٰ رَبَّنَآ
إِنَّكَ ءَاتَيْتَ فِرْعَوْنَ وَمَلَأَهُۥ زِينَةً وَأَمْوَٰلًا فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا
رَبَّنَا لِيُضِلُّوا۟ عَن سَبِيلِكَ رَبَّنَا ٱطْمِسْ عَلَىٰٓ أَمْوَٰلِهِمْ وَٱشْدُدْ
عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُوا۟ حَتَّىٰ يَرَوُا۟ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ٨٨

79. Fyrgawn: «Maňa ähli ökde jadygöýleri getiriň!» diýdi.

80. Jadygöýler gelende, Musa olara: «Siz oklajak bolýan zadyňyzy (ýüpleriňizi) oklaň!» diýdi.

81. Olar (ellerindäki zatlaryny) oklanlarynda, Musa: «Siziň getiren zadyňyz jadygöýlikdir. Elbetde, Alla ony ýok eder. Takyk, Alla bozgaklaryň işini başa bardyrmaz» diýdi.

82. Günäkärler hernäçe halamasalar-da, Alla Öz sözleri (emri) bilen hakykaty amala aşyrar.

83. Şonda Fyrgawnyň we onuň emeldarlarynyň pitnesinden (ýamanlyk etmeginden) gorkandyklary zerarly Musanyň kowumyndan diňe bir juwan topar iman getirdi. Çünki Fyrgawn (ol) ýerde (örän) rüstemdi we ol, takyk, hetdenaşan kişilerdendi.

84. Musa: «Eý, kowumym! Eger Alla iman getiren bolsaňyz, onda ýalňyz Oňa bil baglaň!» diýdi.

85. Olar: «Biz ýalňyz Alla bil bagladyk. Eý, Perwerdigärimiz! Bizi zulum eden kişileriň pitnesine (agyr synagyna duçar) eýleme.

86. (Eý, Allam) Bizi kapyr kowumdan Öz rahmetiň bilen halas edeweri!» diýdiler.

87. Biz Musa we onuň dogany (Haruna): «Ikiňiz Müsürde kowumyňyz üçin öýler taýýarlaň we öýleriňizi kybla (metjit) edip, namazy dürs okaň! (Eý, Musa) möminleri (hoş habar bilen) söýünjile!» (diýip) wahyý iberdik.

88. Musa: «Eý, Perwerdigärimiz! Takyk, Sen Fyrgawna we onuň emeldarlaryna şu dünýä ýaşaýşynda zer-zynat we mal-mülk bagyş etdiň! Eý, Perwerdigärimiz! Sen (bulary olara) ýoluňdan azaşsynlar diýip (berdiňmi)? Eý, Perwerdigärimiz! Olaryň mal-mülklerini ýitirim et! Olary doňýürek eýle! Olar, tä jebir-jepaly azaby görýänçäler, iman getirmesinler» diýdi.

قَالَ قَدْ أُجِيبَت دَّعْوَتُكُمَا فَٱسْتَقِيمَا وَلَا تَتَّبِعَآنِّ سَبِيلَ
ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٨٩﴾ وَجَٰوَزْنَا بِبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱلْبَحْرَ فَأَتْبَعَهُمْ
فِرْعَوْنُ وَجُنُودُهُۥ بَغْيًا وَعَدْوًا ۖ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَدْرَكَهُ ٱلْغَرَقُ قَالَ
ءَامَنتُ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱلَّذِىٓ ءَامَنَتْ بِهِۦ بَنُوٓا۟ إِسْرَٰٓءِيلَ وَأَنَا۠ مِنَ
ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿٩٠﴾ ءَآلْـَٰٔنَ وَقَدْ عَصَيْتَ قَبْلُ وَكُنتَ مِنَ ٱلْمُفْسِدِينَ
﴿٩١﴾ فَٱلْيَوْمَ نُنَجِّيكَ بِبَدَنِكَ لِتَكُونَ لِمَنْ خَلْفَكَ ءَايَةً ۚ وَإِنَّ
كَثِيرًا مِّنَ ٱلنَّاسِ عَنْ ءَايَٰتِنَا لَغَٰفِلُونَ ﴿٩٢﴾ وَلَقَدْ بَوَّأْنَا
بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ مُبَوَّأَ صِدْقٍ وَرَزَقْنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ فَمَا
ٱخْتَلَفُوا۟ حَتَّىٰ جَآءَهُمُ ٱلْعِلْمُ ۚ إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِى بَيْنَهُمْ يَوْمَ
ٱلْقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٩٣﴾ فَإِن كُنتَ فِى
شَكٍّ مِّمَّآ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ فَسْـَٔلِ ٱلَّذِينَ يَقْرَءُونَ ٱلْكِتَٰبَ مِن
قَبْلِكَ ۚ لَقَدْ جَآءَكَ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُمْتَرِينَ
﴿٩٤﴾ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَتَكُونَ
مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٩٥﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ حَقَّتْ عَلَيْهِمْ كَلِمَتُ رَبِّكَ لَا يُؤْمِنُونَ
﴿٩٦﴾ وَلَوْ جَآءَتْهُمْ كُلُّ ءَايَةٍ حَتَّىٰ يَرَوُا۟ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ﴿٩٧﴾

فَلَوْلَا

89. (Alla): «Ikiňiziň dilegiňiz kabul boldy. Dogry (ýolda) boluň! Siz hergiz nadanlaryň ýoluna eýermäň!» diýdi.

90. Biz ysraýyl ogullaryny deňizden geçirdik. Şonda Fyrgawn we onuň leşgerleri zulum we sütem etmek üçin olaryň yzlaryna düşdüler. Oňa (Fyrgawna) gark bolmak (wagty) ýetende, ol: «Takyk, men hem ysraýyl ogullarynyň iman getiren Hudaýyndan (Alladan) başga hudaýyň ýokdugyna iman getirdim. Men hem (Alla boýun egen) musulmanlardan boldum» diýdi.

91. Indiden soň (ölüm bokurdagyňyza gelende iman getirýärsiňizmi)? Sen ozal (şu wagta çenli) Alla boýun bolman, bozgaklardan bolupdyň ahyryn.

92. Ine, bu gün, özüňden soňky kişilere ybrat bolmagyň üçin, seniň jesediňi halas edýäris. Takyk, adamlaryň köpüsi biziň aýatlarymyzdan (gudratlarymyzdan) gapyldyrlar.

Düşündiriş: Dogrudan hem Fyrgawnyň mumyýalanan jesedi soň tapylýar we ol biziň günlerimize çenli saklanyp galýar. Oňa heniz hem muzeýde adamlar tarapyndan ybrat bilen seredilýär.

93. Şübhesiz, Biz ysraýyl ogullaryny ajaýyp menzile ýerleşdirdik we olara päk zatlardan rysgal berdik. Olar özlerine, tä ylym (Töwrat) gelýänçä (tersleşip) çaprazlyga düşmediler. Elbetde, Perwerdigäriň kyýamat gününde olaryň (dawalaşyp) çaprazlyga düşen zatlary barada höküm berer.

94. Eger-de sen özüňe inderen zadymyzdan şübhelenseň, onda sen özüňden öňki (inderilen ylahy) kitaby okaýan kişilerden sora. (Eý, Muhammet!) Elbetde, saňa Perwerdigäriň tarapyndan hak (Kuran) geldi. Şonuň üçin hem şübhelenýänlerden bolma!

95. Hiç haçan Allanyň aýatlaryny ýalan hasaplaýan kişilerden bolma! Ýogsa zyýan çekenlerden bolarsyň.

96. Elbetde, boýnuna Perwerdigäriň sözi (azaby) hak bolan kişiler hergiz iman getirmezler.

97. Olara her hili aýat gelse-de, tä jebir-jepaly azaby görýänçäler (iman getirmezler).

فَلَوْلَا كَانَتْ قَرْيَةٌ آمَنَتْ فَنَفَعَهَا إِيمَانُهَا إِلَّا قَوْمَ يُونُسَ
لَمَّا آمَنُوا كَشَفْنَا عَنْهُمْ عَذَابَ الْخِزْيِ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا
وَمَتَّعْنَاهُمْ إِلَىٰ حِينٍ ﴿٩٨﴾ وَلَوْ شَاءَ رَبُّكَ لَآمَنَ مَنْ فِي الْأَرْضِ
كُلُّهُمْ جَمِيعًا ۚ أَفَأَنْتَ تُكْرِهُ النَّاسَ حَتَّىٰ يَكُونُوا مُؤْمِنِينَ ﴿٩٩﴾
وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ أَنْ تُؤْمِنَ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ وَيَجْعَلُ الرِّجْسَ
عَلَى الَّذِينَ لَا يَعْقِلُونَ ﴿١٠٠﴾ قُلِ انْظُرُوا مَاذَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ
وَمَا تُغْنِي الْآيَاتُ وَالنُّذُرُ عَنْ قَوْمٍ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٠١﴾ فَهَلْ يَنْتَظِرُونَ
إِلَّا مِثْلَ أَيَّامِ الَّذِينَ خَلَوْا مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ قُلْ فَانْتَظِرُوا إِنِّي
مَعَكُمْ مِنَ الْمُنْتَظِرِينَ ﴿١٠٢﴾ ثُمَّ نُنَجِّي رُسُلَنَا وَالَّذِينَ آمَنُوا ۚ
كَذَٰلِكَ حَقًّا عَلَيْنَا نُنْجِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٣﴾ قُلْ يَا أَيُّهَا النَّاسُ
إِنْ كُنْتُمْ فِي شَكٍّ مِنْ دِينِي فَلَا أَعْبُدُ الَّذِينَ تَعْبُدُونَ
مِنْ دُونِ اللَّهِ وَلَٰكِنْ أَعْبُدُ اللَّهَ الَّذِي يَتَوَفَّاكُمْ ۖ
وَأُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٤﴾ وَأَنْ أَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ
حَنِيفًا وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٠٥﴾ وَلَا تَدْعُ مِنْ دُونِ اللَّهِ
مَا لَا يَنْفَعُكَ وَلَا يَضُرُّكَ ۖ فَإِنْ فَعَلْتَ فَإِنَّكَ إِذًا مِنَ الظَّالِمِينَ ﴿١٠٦﴾

98. Käşgä, (şol heläk eden obalarymyzyň içinde) bir oba (başlaryna azap inmänkä) iman getiren bolsady, imanlary (özlerine) peýda bererdi. Ýöne Ýunusyň kowumy (başlaryna azap inmänkä) iman getirendikleri üçin, şu dünýä ýaşaýşynda olardan ryswa ediji azaby aýyrdyk hem-de olara belli bir wagta çenli (ajallary ýetýänçä dünýä durmuşunda) hözir gördürdik.

99. Eger Perwerdigäriň islesedi, ýer ýüzündäki kişileriň ählisi hökman iman getirerdi. (Eý, Muhammet!) Eýsem, adamlary mömin bolmaga sen mejbur etjekmi?

100. Allanyň rugsady bolmasa, hiç bir jan (adam) iman getirip bilmez. (Alla) akylyny ulanmaýan kişilere azaby berer.

101. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Asmanlardaky we ýerdäki zatlara syn ediň (we ybrat alyň)». (Ýöne) iman getirmeýän kowuma aýat-deliller hem-de duýduryşlar peýda bermez.

102. Eýsem, olar diňe özlerinden öňki öten (kapyr) kişileriň günleri ýaly (agyr günlere ýa-da kyýamat gününe) garaşýarlarmy? (Eý, Muhammet!) Aýt: «Garaşyberiň. Men hem siziň bilen bile garaşýanlardandyryn».

103. Soň ilçilerimizi we iman getirenleri halas ederis. (Biz) özümize hak (borç) edip möminleri hem halas ederis.

104. Aýt: «Eý, adamlar! Eger siz meniň dinimden şek-şübhe edýän hem bolsaňyz, men siziň Alladan gaýry ybadat edýänleriňize (zatlaryňyza we kişileriňize) ybadat etmerin. Ýöne welin siziň janyňyzy alýan Alla ybadat edýärin. Maňa möminlerden bolmak emir edildi.

105. Ýüzüňi hanyf (hak dinli) bolup (Allany ýeke-täk bilip), dine öwür! Hiç haçan (Alla) şärik goşanlardan bolma!

106. Saňa Alladan özge peýda hem bermeýäne, zyýan hem ýetirmeýäne ýalbarma (olary kömege çagyrma). Eger şeýtseň, onda sen hakyky zalymlardan bolarsyň.



107. Eger Alla saňa zyýan ýetirse, ony Özünden başga aýyrjak ýokdur. Eger saňa ýagşylyk islese, Onuň pazly-keremini yzyna gaýtarjak hem ýokdur. (Alla) ony (ýagşylygy) bendelerinden islän kişisine nesip eder. Ol Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

108. Aýt: «Eý, adamlar! Size Perwerdigäriňizden hak (din we Allanyň ilçisi) geldi. Kim dogry ýola düşse, ol diňe özi üçin (öz peýdasyna) dogry ýola düşýär. Kim (ters ýola düşüp) azaşsa, diňe öz zyýanyna azaşýar. Men siziň üstüňize (bellenilen goragçy) wekil däl.

109. (Eý, Muhammet!) Sen özüňe wahyý edilen zada (aýatlara) eýer, tä Alla höküm berýänçä sabyrly bol! Ol (Alla) Höküm edijileriň iň haýyrlysydyr.

11-nji süre: Hud

«Hud» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 123 aýatdan ybaratdyr. Süräniň 50-60-njy aýatlarynda Hud pygamber bilen baglanşykly wakalar beýan edileni üçin, süräniň ady Hud pygamberiň ady bilen baglanyşdyrylypdyr. Bu sürede ynanç-ygtykat meseleleri, kapyrlaryň we musulmanlaryň ahyretdäki ahwalatlary, Nuh, Hud, Salyh, Ybraýym, Lut, Şugaýyp we Musa ýaly pygamberleriň kyssalary beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Elif, Läm, Ra. (Bu Kuran) hikmet eýesi we ähli zatdan habardar bolan Alla tarapyndan aýatlary pugta mäkämlenip, soň anyk aýan edilen bir kitapdyr.

2. (Bu Kuran) diňe Alla ybadat etmegiňiz (üçin inderildi). Şübhesiz, men size Onuň tarapyndan (iberilen) duýduryjy we buşlukçydyryn.

3. (Siziň) belli bir wagta çenli (ajalyňyz ýetýänçä) gözel durmuşda ýaşamagyňyz üçin hem-de her ýagşylyk edene ýagşylygyny (gaýtaryp) bermegi (üçin), Perwerdigäriňizden bagyşlanmagyňyzy diläň, soň Oňa toba ediň! Eger ýüz öwürseňiz, elbetde, men siziň başyňyza injek uly günüň (kyýamatyň) azabyndan gorkýaryn.

4. (Siz ahyrsoňy) Alla dolanyp gelersiňiz. Onuň ähli zada güýji ýetýändir.

5. Unutmaň, elbetde, olar (kapyrlar) Ondan (Alladan) gizlenmek üçin ýüreklerini düýrýärler (ýaşyrýarlar. Ýene-de) unutmaň, olar (ýüreklerindäkini gizläp) lybaslaryna bürenseler-de, (Alla) olaryň gizleýän we äşgär edýän zatlaryny bilýändir. Çünki Ol köňülleriň özenini bilýändir.



وَمَا مِنْ دَآبَّةٍ فِي الْأَرْضِ إِلَّا عَلَى اللَّهِ رِزْقُهَا وَيَعْلَمُ مُسْتَقَرَّهَا
وَمُسْتَوْدَعَهَا كُلٌّ فِي كِتَابٍ مُبِينٍ ﴿٦﴾ وَهُوَ الَّذِي خَلَقَ
السَّمٰوَاتِ وَالْأَرْضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ وَكَانَ عَرْشُهُ عَلَى الْمَاءِ
لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا وَلَئِنْ قُلْتَ إِنَّكُمْ مَبْعُوثُونَ
مِنْ بَعْدِ الْمَوْتِ لَيَقُولَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ هٰذَا إِلَّا سِحْرٌ
مُبِينٌ ﴿٧﴾ وَلَئِنْ أَخَّرْنَا عَنْهُمُ الْعَذَابَ إِلَىٰ أُمَّةٍ مَعْدُودَةٍ لَيَقُولُنَّ
مَا يَحْبِسُهُ أَلَا يَوْمَ يَأْتِيهِمْ لَيْسَ مَصْرُوفًا عَنْهُمْ وَحَاقَ بِهِمْ
مَا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٨﴾ وَلَئِنْ أَذَقْنَا الْإِنْسَانَ مِنَّا
رَحْمَةً ثُمَّ نَزَعْنَاهَا مِنْهُ إِنَّهُ لَيَئُوسٌ كَفُورٌ ﴿٩﴾ وَلَئِنْ
أَذَقْنَاهُ نَعْمَاءَ بَعْدَ ضَرَّاءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ ذَهَبَ السَّيِّئَاتُ
عَنِّي إِنَّهُ لَفَرِحٌ فَخُورٌ ﴿١٠﴾ إِلَّا الَّذِينَ صَبَرُوا وَعَمِلُوا
الصَّالِحَاتِ أُولٰئِكَ لَهُمْ مَغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿١١﴾
فَلَعَلَّكَ تَارِكٌ بَعْضَ مَا يُوحَىٰ إِلَيْكَ وَضَائِقٌ بِهِ صَدْرُكَ
أَنْ يَقُولُوا لَوْلَا أُنْزِلَ عَلَيْهِ كَنْزٌ أَوْ جَاءَ مَعَهُ مَلَكٌ
إِنَّمَا أَنْتَ نَذِيرٌ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ وَكِيلٌ ﴿١٢﴾

6. Ýer ýüzünde hereket edýän bir zat bar bolsa onuň rysgalyny Alla berýändir. (Alla) onuň (bu dünýädäki) mesgenini-de, (ölenden soňky) amanat ediljek ýerini-de bilýändir. (Bularyň) ählisi anyk kitapda (Lowhy-mahfuzda) ýazylandyr.

7. Ol (Alla) asmanlary we ýeri alty günde ýaratdy. (Şonda) Onuň Arşy suwuň üstündedi. (Asmanlary we ýeri) siziň haýsyňyz has ýagşy işleri ederkäňiz diýip, synamak üçin (ýaratdy). (Eý, Muhammet!) Sen: «Takyk, siz öleniňizden soň direldilersiňiz» diýseň, kapyrlar hökman: «Bu hakyky jadydan başga zat däldir» diýerler.

8. Eger olardan azaby (sowup, wagty) sanalgy döwre çenli gijikdirenimizde, takyk, olar: «Ony (azaby) näme saklaýar?» diýerler. Unutmaň! (Azap) olara gelen güni olardan sowlup gitmez we äsgermezçilik eden zatlary olary gurşap alar.

9. Eger biz ynsana Öz tarapymyzdan rahmet (nygmat) dadyrsak, soň hem ony ondan sogrup (yzyna) alsak, elbetde, ol örän näumyt bolar, näşükürlik eder.

10. Eger-de oňa bir zyýan-kynçylyk ýetenden soň, gowulyk dadyrsak, elbetde, ol: «Ýamanlyklar menden (daşlaşyp) gitdi» diýer. Takyk, ol şatlanar, öwner (gomparar).

11. Ýöne (kynçylyklara) sabyr edip, ýagşy işleri eden kişiler (beýle däldirler). Ol kişiler üçin bagyşlanmak we uly sylag bardyr.

12. (Eý, Muhammet!) Ähtimal, sen (kapyrlaryň): «Oňa (pygambere, asmandan) bir hazyna iberilmeli dälmi ýa-da onuň bilen perişde gelmeli dälmi?!» diýmekleri sebäpli, özüňe wahyý edilen zatlaryň (aýatlaryň) käbirlerini (wagyz etmän) taşlamakçy bolýarsyň we şol sebäpli-de ýüregiň darygýar. (Unutma!) Sen diňe duýduryjysyň (habar ýetirijisiň). Alla ähli zada wekilçilik (gözegçilik) edýändir.

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰهُ قُلْ فَأْتُوا۟ بِعَشْرِ سُوَرٍ مِّثْلِهِۦ مُفْتَرَيَـٰتٍ
وَٱدْعُوا۟ مَنِ ٱسْتَطَعْتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ صَـٰدِقِينَ ﴿١٣﴾
فَإِلَّمْ يَسْتَجِيبُوا۟ لَكُمْ فَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّمَآ أُنزِلَ بِعِلْمِ ٱللَّهِ وَأَن لَّآ إِلَـٰهَ
إِلَّا هُوَ فَهَلْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٤﴾ مَن كَانَ يُرِيدُ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا
وَزِينَتَهَا نُوَفِّ إِلَيْهِمْ أَعْمَـٰلَهُمْ فِيهَا وَهُمْ فِيهَا لَا يُبْخَسُونَ
﴿١٥﴾ أُو۟لَـٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَيْسَ لَهُمْ فِى ٱلْـَٔاخِرَةِ إِلَّا ٱلنَّارُ وَحَبِطَ
مَا صَنَعُوا۟ فِيهَا وَبَـٰطِلٌ مَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾ أَفَمَن
كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّهِۦ وَيَتْلُوهُ شَاهِدٌ مِّنْهُ وَمِن قَبْلِهِۦ
كِتَـٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامًا وَرَحْمَةً أُو۟لَـٰٓئِكَ يُؤْمِنُونَ بِهِۦ وَمَن
يَكْفُرْ بِهِۦ مِنَ ٱلْأَحْزَابِ فَٱلنَّارُ مَوْعِدُهُۥ فَلَا تَكُ فِى
مِرْيَةٍ مِّنْهُ إِنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ وَلَـٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤْمِنُونَ
﴿١٧﴾ وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أُو۟لَـٰٓئِكَ يُعْرَضُونَ
عَلَىٰ رَبِّهِمْ وَيَقُولُ ٱلْأَشْهَـٰدُ هَـٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ كَذَبُوا۟ عَلَىٰ
رَبِّهِمْ أَلَا لَعْنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿١٨﴾ ٱلَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن
سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبْغُونَهَا عِوَجًا وَهُم بِٱلْـَٔاخِرَةِ هُمْ كَـٰفِرُونَ ﴿١٩﴾

أُو۟لَـٰٓئِكَ

13. Ýa-da ony (Kurany) onuň (Muhammediň) özi toslap tapdy diýýärlermi? (Eý, Muhammet!) Aýt: «Eger siz dogruçyl bolsaňyz, Alladan gaýry çagyryp biljek kişileriňizi çagyryp, şuňa meňzeş on sany «toslanan» süre getiriň bakaly?».

14. Eger size jogap bermeseler, bilip goýuň, (Kuran) Allanyň ylmy bilen inderilendir we Ondan başga hudaý ýokdur. Indi bir musulman bolarsyňyzmy?

15. Kim (diňe) şu dünýä ýaşaýşyny we onuň zynatyny islese, onda (dünýäde) çeken zähmetlerini doly ödäris we olar ol ýerde (dünýäde) zyýana duçar edilmezler.

16. Ol kişiler üçin ahyretde otdan başga zat ýokdur. (Olaryň) onda (dünýäde) eden ähli zatlary puç boldy. Eden işleriniň ählisi boş çykdy.

17. Perwerdigäri tarapyndan aýdyň delile daýanýan kişi (diňe dünýäniň sapasyny isleýän ýaly bolarmy?). Galyberse-de, ony (delili ýa-da Muhammedi) Perwerdigärinden bir şaýat, şeýle-de ondan (Kurandan) öň ýol görkeziji we rahmet edip (iberilen) Musanyň kitaby hem tassyklaýar. Olar (möminler) oňa (Kurana) ynanýarlar. Toparlardan kim ony (Kurany) inkär etse, onuň jaýy ot (dowzah) bolar. Ondan (Kurandan) hiç haçan şübhe etme! Çünki ol Perwerdigäriňden gelen hakykatdyr. Ýöne şonda-da adamlaryň köpüsi iman getirmeýärler.

18. Allanyň şanyna ýalan (sözläp), töhmet atýan kişiden has zalym kim bar? Olar (kyýamatda) Perwerdigäriniň huzuryna çykarylar we şaýatlar: «Ine, bular öz Perwerdigäriniň şanyna ýalan (sözlän) kişilerdir» diýerler. Unutmaň! Allanyň näleti zalymlaryň üstüne (ýagar).

19. (Ol zalym) kişiler Allanyň ýoluna böwet bolýarlar we dos-dogry bolan ol ýoly egreltmek (nädogry görkezmek) isleýärler. Olar ahyreti inkär edýän kişilerdir.

أُولَٰئِكَ لَمْ يَكُونُوا مُعْجِزِينَ فِي الْأَرْضِ وَمَا كَانَ لَهُم
مِّن دُونِ اللَّهِ مِنْ أَوْلِيَاءَ ۘ يُضَاعَفُ لَهُمُ الْعَذَابُ ۚ مَا كَانُوا
يَسْتَطِيعُونَ السَّمْعَ وَمَا كَانُوا يُبْصِرُونَ ﴿٢٠﴾ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ
خَسِرُوا أَنفُسَهُمْ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٢١﴾
لَا جَرَمَ أَنَّهُمْ فِي الْآخِرَةِ هُمُ الْأَخْسَرُونَ ﴿٢٢﴾ إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا
وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَأَخْبَتُوا إِلَىٰ رَبِّهِمْ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ
الْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٢٣﴾ مَثَلُ الْفَرِيقَيْنِ كَالْأَعْمَىٰ وَالْأَصَمِّ
وَالْبَصِيرِ وَالسَّمِيعِ ۚ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًا ۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٢٤﴾
وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ إِنِّي لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٢٥﴾ أَن لَّا
تَعْبُدُوا إِلَّا اللَّهَ ۖ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ أَلِيمٍ ﴿٢٦﴾
فَقَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَوْمِهِ مَا نَرَاكَ إِلَّا بَشَرًا
مِّثْلَنَا وَمَا نَرَاكَ اتَّبَعَكَ إِلَّا الَّذِينَ هُمْ أَرَاذِلُنَا بَادِيَ الرَّأْيِ
وَمَا نَرَىٰ لَكُمْ عَلَيْنَا مِن فَضْلٍ بَلْ نَظُنُّكُمْ كَاذِبِينَ ﴿٢٧﴾
قَالَ يَا قَوْمِ أَرَأَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّي وَآتَانِي رَحْمَةً مِّنْ عِندِهِ
فَعُمِّيَتْ عَلَيْكُمْ أَنُلْزِمُكُمُوهَا وَأَنتُمْ لَهَا كَارِهُونَ ﴿٢٨﴾

20. Olar ýeriň ýüzünde (hiç haçan Allany) ejizledip bilmezler we olar üçin Alladan gaýry hiç hili dost ýokdur. Olar üçin azap üstüne azap bardyr. Çünki olar (hakykaty) eşitmegi hem, görmegi hem başarmaýarlar.

21. Şeýdip, olar öz-özlerini zyýana uçratdylar. Toslap tapan zatlary bolsa olardan güm bolup ýitip gitdi.

22. Takyk, olar ahyretde iň agyr zyýany çekerler.

23. Elbetde, iman getirip, ýagşy işleri eden we Perwerdigärine ýürekden boýun egen kişiler, ine, şolar jennetidirler. Olar ol ýerde ebedi galarlar.

24. Bu iki toparyň (kapyr bilen mömininiň) mysaly kör we ker (adam) bilen görýän we eşidýän (adamyň mysaly) ýalydyr. Heý-de, bu ikisi deň bolarmy? Şonda-da oýlanyp ybrat almazmysyňyz?

25. Kasam bolsun! Biz Nuhy hem öz kowumyna (pygamber edip) iberdik. (Ol): «Elbetde, men siziň üçin (hakykaty) aýan ediji, duýduryjydyryn.

26. Alladan özgä ybadat etmäň! Çünki men siziň üstüňize ejirli bir günüň azabynyň gelmeginden gorkýaryn» diýdi.

27. Şonda (Nuhuň) kowumyndan bolan kapyrlaryň ekabyrlary (baştutanlary): «(Eý, Nuh) biz saňa özümiz ýaly bir adam hökmünde garaýarys. Saňa biziň (aramyzdan) diňe pes düşünjeleri pes kişilerden gaýra hiç kimiň eýermeýändigini-de görýäris. Siziň bizden üstün tarapyňyzy görmeýäris. Tersine, biz sizi ýalançy hasap edýäris» diýdiler.

28. (Nuh): «Eý, kowumym! Aýdyň bakaly, eger men Perwerdigärimden (gelen) aýdyň delile daýanýan bolsam hem-de (Ol) maňa huzuryndan rahmet (dogry ýol, pygamberlik) beren bolsa, bu-da size ýygşyrylan bolsa, näme, biz sizi ony (rahmeti) halamaýan halatyňyzda-da mejbur ederis (diýip pikir) edýärsiňizmi?

وَيَا قَوْمِ لَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مَالًا إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَى اللَّهِ وَمَا أَنَا بِطَارِدِ
الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّهُمْ مُلَاقُو رَبِّهِمْ وَلَٰكِنِّي أَرَاكُمْ قَوْمًا
تَجْهَلُونَ ٢٩ وَيَا قَوْمِ مَنْ يَنْصُرُنِي مِنَ اللَّهِ إِنْ طَرَدْتُهُمْ أَفَلَا
تَذَكَّرُونَ ٣٠ وَلَا أَقُولُ لَكُمْ عِنْدِي خَزَائِنُ اللَّهِ وَلَا
أَعْلَمُ الْغَيْبَ وَلَا أَقُولُ إِنِّي مَلَكٌ وَلَا أَقُولُ لِلَّذِينَ تَزْدَرِي
أَعْيُنُكُمْ لَنْ يُؤْتِيَهُمُ اللَّهُ خَيْرًا اللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا فِي أَنْفُسِهِمْ إِنِّي
إِذًا لَمِنَ الظَّالِمِينَ ٣١ قَالُوا يَا نُوحُ قَدْ جَادَلْتَنَا فَأَكْثَرْتَ
جِدَالَنَا فَأْتِنَا بِمَا تَعِدُنَا إِنْ كُنْتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ٣٢ قَالَ
إِنَّمَا يَأْتِيكُمْ بِهِ اللَّهُ إِنْ شَاءَ وَمَا أَنْتُمْ بِمُعْجِزِينَ ٣٣ وَلَا يَنْفَعُكُمْ
نُصْحِي إِنْ أَرَدْتُ أَنْ أَنْصَحَ لَكُمْ إِنْ كَانَ اللَّهُ يُرِيدُ
أَنْ يُغْوِيَكُمْ هُوَ رَبُّكُمْ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٣٤ أَمْ يَقُولُونَ
افْتَرَاهُ قُلْ إِنِ افْتَرَيْتُهُ فَعَلَيَّ إِجْرَامِي وَأَنَا بَرِيءٌ مِمَّا تُجْرِمُونَ ٣٥
وَأُوحِيَ إِلَىٰ نُوحٍ أَنَّهُ لَنْ يُؤْمِنَ مِنْ قَوْمِكَ إِلَّا مَنْ قَدْ آمَنَ فَلَا
تَبْتَئِسْ بِمَا كَانُوا يَفْعَلُونَ ٣٦ وَاصْنَعِ الْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا
وَوَحْيِنَا وَلَا تُخَاطِبْنِي فِي الَّذِينَ ظَلَمُوا إِنَّهُمْ مُغْرَقُونَ ٣٧

وَيَصْنَعُ

29. Eý, kowumym! Men sizden onuň üçin hiç hili hak soramaýaryn. Meniň hakym diňe Alla degişlidir. Men (siziň göwnüňiz ýetmeýän) iman getiren kişileri (ýanymdan) kowmaryn. Elbetde, olar (hem bir gün hasap bermek üçin) Perwerdigärine gowşarlar. Ýöne men sizi nadan kowum hökmünde görýärin.

30. Eý, kowumym! Eger men olary kowsam, Alladan (ýagny gazabyndan gutulmagym üçin) kim maňa ýardam berer?! (Ol hakda) heý, pikir etmeýärsiňizmi?

31. Men size: «Ýanymda Allanyň hazynalary bar» diýmeýärin. Gaýyby-da bilmeýärin. «Men perişdedirin» diýmeýärin. Siziň kemsidiji göz bilen garaýan kişileriňiz üçin: «Alla olara hiç haçan ýagşylyk bermez» hem diýmeýärin. Alla olaryň köňüllerindäki zatlary has gowy bilýändir. (Eger men hem möminlere siziň ýaly kemsidiji göz bilen garasam) onda, takyk, men zalymlardan bolaryn» diýdi.

32. Olar: «Eý, Nuh! Takyk, sen biziň bilen dawalaşdyň hem-de biziň bilen dawaňda öte gitdiň. Eger sen dogruçyl kişilerden bolsaň, wada beren zadyňy (azabyňy) getir bakaly» diýdiler.

33. (Nuh): «Ony (azaby) diňe Alla islän wagtynda getirer. (Şonda) siz (Allanyň) azabynyň öňüni alyp bilmersiňiz.

34. Alla sizi azdyrmak isländen soň, men size nesihat bermek islesem-de, meniň nesihatym peýda etmez. Ol siziň Perwerdigäriňizdir we siz Oňa gaýtarylyp getirilersiňiz» diýdi.

35. Ýogsa-da «Ony (Kurany) onuň (Muhammet) toslap tapdy» diýýärlermi? (Eý, Muhammet!) Aýt: «Eger men ony toslap tapan bolsam, meniň günäm özüme degişli bolar. (Ýöne) men siziň edýän günäleriňizden daşdyryn».

36. Nuha şeýle wahyý edildi: «Seniň kowumyňdan diňe (häzire çenli) iman getirenden başga hiç kim imana gelmez. Olaryň edýän zatlary sebäpli, gam çekme.

37. Biziň gözümiziň alnynda we wahymyza görä gämi ýasa. Zulum edenler hakda Maňa ýüz tutma! Çünki olar gark ediler».

وَيَصْنَعُ الْفُلْكَ وَكُلَّمَا مَرَّ عَلَيْهِ مَلَأٌ مِنْ قَوْمِهِ سَخِرُوا مِنْهُ قَالَ
إِنْ تَسْخَرُوا مِنَّا فَإِنَّا نَسْخَرُ مِنْكُمْ كَمَا تَسْخَرُونَ ٣٨ فَسَوْفَ
تَعْلَمُونَ مَنْ يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ عَذَابٌ
مُقِيمٌ ٣٩ حَتَّىٰ إِذَا جَاءَ أَمْرُنَا وَفَارَ التَّنُّورُ قُلْنَا احْمِلْ فِيهَا مِنْ
كُلٍّ زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ وَأَهْلَكَ إِلَّا مَنْ سَبَقَ عَلَيْهِ الْقَوْلُ
وَمَنْ آمَنَ وَمَا آمَنَ مَعَهُ إِلَّا قَلِيلٌ ٤٠ وَقَالَ ارْكَبُوا فِيهَا
بِسْمِ اللَّهِ مَجْرَاهَا وَمُرْسَاهَا إِنَّ رَبِّي لَغَفُورٌ رَحِيمٌ ٤١ وَهِيَ
تَجْرِي بِهِمْ فِي مَوْجٍ كَالْجِبَالِ وَنَادَىٰ نُوحٌ ابْنَهُ وَكَانَ
فِي مَعْزِلٍ يَا بُنَيَّ ارْكَبْ مَعَنَا وَلَا تَكُنْ مَعَ الْكَافِرِينَ
٤٢ قَالَ سَآوِي إِلَىٰ جَبَلٍ يَعْصِمُنِي مِنَ الْمَاءِ قَالَ لَا عَاصِمَ الْيَوْمَ
مِنْ أَمْرِ اللَّهِ إِلَّا مَنْ رَحِمَ وَحَالَ بَيْنَهُمَا الْمَوْجُ فَكَانَ مِنَ
الْمُغْرَقِينَ ٤٣ وَقِيلَ يَا أَرْضُ ابْلَعِي مَاءَكِ وَيَا سَمَاءُ أَقْلِعِي وَغِيضَ
الْمَاءُ وَقُضِيَ الْأَمْرُ وَاسْتَوَتْ عَلَى الْجُودِيِّ وَقِيلَ بُعْدًا
لِلْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ٤٤ وَنَادَىٰ نُوحٌ رَبَّهُ فَقَالَ رَبِّ إِنَّ ابْنِي مِنْ
أَهْلِي وَإِنَّ وَعْدَكَ الْحَقُّ وَأَنْتَ أَحْكَمُ الْحَاكِمِينَ ٤٥



38. Ol (Nuh) gämi ýasaýardy. Kowumynyň ekabyrlary her geçende ony masgaralaýardylar. (Nuh): «Eger bizi masgaralasaňyz, biz hem hökman siziň masgaralaýşyňyz ýaly (sizi) masgaralarys.

39. Tiz wagtda ryswa ediji azabyň kime geljegini we (kimiň) üstüne hemişelik azabyň injegini bilersiňiz» diýdi.

40. Ahyryn, emrimiz gelip gazan gaýnanda (suw çogup ugranda, Nuha): «Oňa (gämä) her (janlydan) iki (sanydan) jübüt (edip) ýükle we (gark boljakdygy barada) höküm çykan kişilerden başga galan maşgalaňy we iman getiren kişileri (gämä mündür» diýdik. Onuň bilen iman getiren (adam) örän azdy.

41. (Nuh): «Oňa (gämä) münüň! Onuň ýüzmegi-de, durmagy-da Allanyň ady bilendir. Takyk, Perwerdigärim Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr» diýdi.

42. Ol (gämi) olary daglar ýaly tolkunlaryň arasy bilen alyp barýarka, Nuh bir çetde galan ogluna: «Eý, oguljygym! Biz bilen (sen hem gämä) mün, kapyrlar bilen bolma!» diýip ýüzlendi.

43. Ol (Nuhuň ogly): «(Ýok, men) meni suwdan gorap saklajak daga sygnaryn» diýdi. (Nuh): «Bu gün Allanyň buýrugyndan aman galjak ýokdur. Diňe (Onuň) rehim edeni (aman galar)» diýdi. Ikisiniň arasyna tolkun girdi we (Nuhuň ogly hem) gark edilenlerden boldy.

44. (Soň): «Eý, ýer, suwuňy ýuwut! Eý, asman, (ýagyşyňy) bes et!» diýildi. Emir berjaý edildi we suw azaldy. (Gämi bolsa) Judy (dagynyň) üstüne oturdy. (Şonda): «Zalym kowum ýok bolsun!» diýildi.

45. Nuh Perwerdigärine ýalbaryp: «Eý, Perwerdigärim! Elbetde, oglum meniň maşgalamdandyr hem-de, şübhesiz, Seniň wadaň hakdyr. Sen iň haýyrly Höküm ýöredýänsiň!» diýdi.

قَالَ يَا نُوحُ إِنَّهُ لَيْسَ مِنْ أَهْلِكَ إِنَّهُ عَمَلٌ غَيْرُ صَالِحٍ فَلَا تَسْأَلْنِ
مَا لَيْسَ لَكَ بِهِ عِلْمٌ إِنِّي أَعِظُكَ أَنْ تَكُونَ مِنَ الْجَاهِلِينَ
﴿٤٦﴾ قَالَ رَبِّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ أَنْ أَسْأَلَكَ مَا لَيْسَ لِي بِهِ عِلْمٌ وَإِلَّا
تَغْفِرْ لِي وَتَرْحَمْنِي أَكُنْ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٤٧﴾ قِيلَ يَا نُوحُ اهْبِطْ
بِسَلَامٍ مِنَّا وَبَرَكَاتٍ عَلَيْكَ وَعَلَىٰ أُمَمٍ مِمَّنْ مَعَكَ وَأُمَمٌ
سَنُمَتِّعُهُمْ ثُمَّ يَمَسُّهُمْ مِنَّا عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٤٨﴾ تِلْكَ مِنْ
أَنْبَاءِ الْغَيْبِ نُوحِيهَا إِلَيْكَ مَا كُنْتَ تَعْلَمُهَا أَنْتَ وَلَا
قَوْمُكَ مِنْ قَبْلِ هَٰذَا فَاصْبِرْ إِنَّ الْعَاقِبَةَ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٤٩﴾ وَإِلَىٰ
عَادٍ أَخَاهُمْ هُودًا قَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُمْ مِنْ
إِلَٰهٍ غَيْرُهُ إِنْ أَنْتُمْ إِلَّا مُفْتَرُونَ ﴿٥٠﴾ يَا قَوْمِ لَا أَسْأَلُكُمْ
عَلَيْهِ أَجْرًا إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَى الَّذِي فَطَرَنِي أَفَلَا تَعْقِلُونَ
﴿٥١﴾ وَيَا قَوْمِ اسْتَغْفِرُوا رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوبُوا إِلَيْهِ يُرْسِلِ
السَّمَاءَ عَلَيْكُمْ مِدْرَارًا وَيَزِدْكُمْ قُوَّةً إِلَىٰ قُوَّتِكُمْ وَلَا
تَتَوَلَّوْا مُجْرِمِينَ ﴿٥٢﴾ قَالُوا يَا هُودُ مَا جِئْتَنَا بِبَيِّنَةٍ وَمَا نَحْنُ
بِتَارِكِي آلِهَتِنَا عَنْ قَوْلِكَ وَمَا نَحْنُ لَكَ بِمُؤْمِنِينَ ﴿٥٣﴾

إِنْ

46. (Alla): «Eý, Nuh! Şübhesiz, ol (Haka boýun bolmanlygy üçin) seniň maşgalaňdan däldir. Dogrusy, ol (iş) nädürs amaldyr. Şonuň üçin bilmeýän zadyňy Menden sorama! Men saňa nadanlardan bolmazlygyňy ündeýärin» diýdi.

47. (Nuh): «Eý Perwerdigärim! Men bilmeýän zadymy soranym üçin Saňa sygynýaryn (Senden pena soraýaryn). Eger meni bagyşlamasaň, merhemet etmeseň, zyýan çekenlerden bolaryn» diýdi.

48. Oňa: «Eý, Nuh! Saňa we seniň bilen bile bolan kişilerden (dörejek) ymmatlara Bizden (ýeten) salamatlyk we bereketler bilen (gämiden) düş. (Ýene şeýle) ymmatlar bolar, olary (şu dünýäden az salym) peýdalandyrarys, soň bolsa olara Biz tarapdan ejirli azap ýeter» diýildi.

49. (Eý, Muhammet!) Ine, bular Biziň saňa gaýyp habarlardan wahyý edenlerimizdir. Mundan ozal olary ne sen bilýärdiň, ne-de kowumyň. Sabyr et! Şübhesiz, (bagtly) netije takwalar üçindir.

50. Ad kowumyna hem olaryň dogany bolan Hudy (pygamber edip iberdik. Hud): «Eý, kowumym! Siziň üçin Özünden gaýry (ybadata laýyk) hudaý bolmadyk Alla ybadat ediň! Siz (Alla) töhmet atýarsyňyz.

51. Eý, kowumym! Men sizden munuň (dogry ýola çagyrýanlygym) üçin hak soramaýaryn. Meniň hakym ýalňyz meni ýaradana (Alla) bagly. Heniz hem akylyňyza aýlanmaýarsyňyzmy?

52. Eý, kowumym! Perwerdigäriňizden (günäleriňiziň) geçilmegini soraň, soň Oňa toba ediň! Size asmandan bol ýagyş (bereket) ibersin hem-de siziň güýjüňize güýç goşsun! Günäkär bolup ýüz öwürmäň!» diýdi.

53. Olar: «Eý, Hud! Sen bize (pygamberligiňi subut edýän) delil (mugjyza) getirmediň. Biz seniň sözüň sebäpli hudaýlarymyzy terk etmeris hem-de biz saňa iman getirmeris.

إِن نَّقُولُ إِلَّا ٱعْتَرَىٰكَ بَعْضُ ءَالِهَتِنَا بِسُوٓءٍ ۗ قَالَ إِنِّىٓ أُشْهِدُ ٱللَّهَ
وَٱشْهَدُوٓا۟ أَنِّى بَرِىٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ ﴿٥٤﴾ مِن دُونِهِۦ ۖ فَكِيدُونِى
جَمِيعًا ثُمَّ لَا تُنظِرُونِ ﴿٥٥﴾ إِنِّى تَوَكَّلْتُ عَلَى ٱللَّهِ رَبِّى وَرَبِّكُم ۚ مَّا مِن
دَآبَّةٍ إِلَّا هُوَ ءَاخِذٌۢ بِنَاصِيَتِهَآ ۚ إِنَّ رَبِّى عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٥٦﴾
فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَقَدْ أَبْلَغْتُكُم مَّآ أُرْسِلْتُ بِهِۦٓ إِلَيْكُمْ ۚ وَيَسْتَخْلِفُ رَبِّى
قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّونَهُۥ شَيْـًٔا ۚ إِنَّ رَبِّى عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ حَفِيظٌ ﴿٥٧﴾
وَلَمَّا جَآءَ أَمْرُنَا نَجَّيْنَا هُودًا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا
وَنَجَّيْنَٰهُم مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٥٨﴾ وَتِلْكَ عَادٌ ۖ جَحَدُوا۟ بِـَٔايَٰتِ
رَبِّهِمْ وَعَصَوْا۟ رُسُلَهُۥ وَٱتَّبَعُوٓا۟ أَمْرَ كُلِّ جَبَّارٍ عَنِيدٍ ﴿٥٩﴾ وَأُتْبِعُوا۟
فِى هَٰذِهِ ٱلدُّنْيَا لَعْنَةً وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ أَلَآ إِنَّ عَادًا كَفَرُوا۟ رَبَّهُمْ ۗ
أَلَا بُعْدًا لِّعَادٍ قَوْمِ هُودٍ ﴿٦٠﴾ وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَٰلِحًا ۚ قَالَ يَٰقَوْمِ
ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥ ۖ هُوَ أَنشَأَكُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ
وَٱسْتَعْمَرَكُمْ فِيهَا فَٱسْتَغْفِرُوهُ ثُمَّ تُوبُوٓا۟ إِلَيْهِ ۚ إِنَّ رَبِّى قَرِيبٌ
مُّجِيبٌ ﴿٦١﴾ قَالُوا۟ يَٰصَٰلِحُ قَدْ كُنتَ فِينَا مَرْجُوًّا قَبْلَ هَٰذَآ ۖ أَتَنْهَىٰنَآ
أَن نَّعْبُدَ مَا يَعْبُدُ ءَابَآؤُنَا وَإِنَّنَا لَفِى شَكٍّ مِّمَّا تَدْعُونَآ إِلَيْهِ مُرِيبٍ ﴿٦٢﴾

54, 55. Ýöne biz: «Saňa hudaýlarymyzyň biri musallat bolupdyr diýip hasaplaýarys» diýdiler. (Hud): «Elbetde, men (bu barada) Allany şaýat tutunýaryn we (siz hem maňa) şaýat boluň. Takyk, men siziň Alladan gaýry (Oňa) şärik goşýan zatlaryňyzdan daşdyryn. Indi bolsa (siz we medet gözleýän hudaýlaryňyz) jem bolup, maňa (garşy) duzak guruň! Soň hem maňa garaşyk etmäň!

56. Şübhesiz, men diňe meniň hem, siziň hem Perwerdigäriňiz bolan Alla bil bagladym. Hereket edýän zatlardan alyn saçy (jylawy, ygtyýary, eýeçiligi) Onuň elinde bolmadyk hiç zat ýokdur. Takyk, meniň Perwerdigärim (diňe) dogry (zatlary ündär).

57. Eger ýüz öwürseňiz (bilip goýuň), men size (ýetirmek maksady bilen) iberilen zadymy size anyk ýetirdim. Perwerdigärim (sizi heläk edip) deregiňize başga kowumy getirer hem-de siz Oňa hiç bir zyýan ýetirip bilmersiňiz. Takyk, meniň Perwerdigärim her bir zada gözegçilik edýändir» diýdi.

58. Buýrugymyz (azap) gelende, Hudy we onuň bilen bile iman getirenleri Bizden (gelen) rehimdarlyk saýasynda halas etdik. Biz olary agyr azapdan halas etdik.

59. Ine, şu ad kowumy öz Perwerdigäriniň aýatlaryny inkär etdiler we Onuň (Allanyň) ilçilerine (garşy gelip) asy (günäkär) boldular. Olar her bir özdiýenli sütemkärlere eýerdiler.

60. (Olar) hem bu dünýäde, hem kyýamat gününde nälet aldylar. Bilip goýuň! Takyk, ad (kowumy) özleriniň Perwerdigärini inkär etdiler. Ýene-de bilip goýuň! Huduň kowumy ad hem (Allanyň rahmetinden) daş düşdi.

61. (Biz) semud kowumyna olaryň dogany Salyhy (pygamber edip iberdik. Salyh): «Eý, kowumym! Siziň üçin Özünden başga (ybadata laýyk) hudaý bolmadyk Alla ybadat ediň! Ol sizi toprakdan ýaratdy hem-de ol ýerde size ömür sürdürdi. Ondan (günäleriňiziň) geçilmegini soraň, soň Oňa toba ediň! Takyk, meniň Perwerdigärim ýakyn (hossardyr) we (dilegleri) kabul edijidir» diýdi.

62. Olar: «Eý, Salyh! Mundan ozal sen biziň aramyzda (baş bolar diýlip) tama edilýän adamdyň. Sen bize ata-babalarymyzyň ybadat eden zatlaryna ybadat etmegimizi gadagan edýärsiňmi? Takyk, biz özüne çagyrýan zadyňdan örän şübhelenýäris» diýdiler.

قَالَ يَٰقَوْمِ أَرَءَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّي وَءَاتَىٰنِي مِنْهُ
رَحْمَةً فَمَن يَنصُرُنِي مِنَ ٱللَّهِ إِنْ عَصَيْتُهُۥ فَمَا تَزِيدُونَنِي غَيْرَ
تَخْسِيرٍ ﴿٦٣﴾ وَيَٰقَوْمِ هَٰذِهِۦ نَاقَةُ ٱللَّهِ لَكُمْ ءَايَةً فَذَرُوهَا
تَأْكُلْ فِيٓ أَرْضِ ٱللَّهِ وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٍ فَيَأْخُذَكُمْ
عَذَابٌ قَرِيبٌ ﴿٦٤﴾ فَعَقَرُوهَا فَقَالَ تَمَتَّعُوا۟ فِي دَارِكُمْ
ثَلَٰثَةَ أَيَّامٍ ذَٰلِكَ وَعْدٌ غَيْرُ مَكْذُوبٍ ﴿٦٥﴾ فَلَمَّا جَآءَ أَمْرُنَا
نَجَّيْنَا صَٰلِحًا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَمِنْ خِزْيِ
يَوْمِئِذٍ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلْقَوِيُّ ٱلْعَزِيزُ ﴿٦٦﴾ وَأَخَذَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟
ٱلصَّيْحَةُ فَأَصْبَحُوا۟ فِي دِيَٰرِهِمْ جَٰثِمِينَ ﴿٦٧﴾ كَأَن لَّمْ
يَغْنَوْا۟ فِيهَآ أَلَآ إِنَّ ثَمُودَا۟ كَفَرُوا۟ رَبَّهُمْ أَلَا بُعْدًا لِّثَمُودَ
﴿٦٨﴾ وَلَقَدْ جَآءَتْ رُسُلُنَآ إِبْرَٰهِيمَ بِٱلْبُشْرَىٰ قَالُوا۟
سَلَٰمًا قَالَ سَلَٰمٌ فَمَا لَبِثَ أَن جَآءَ بِعِجْلٍ حَنِيذٍ
﴿٦٩﴾ فَلَمَّا رَءَآ أَيْدِيَهُمْ لَا تَصِلُ إِلَيْهِ نَكِرَهُمْ وَأَوْجَسَ مِنْهُمْ
خِيفَةً قَالُوا۟ لَا تَخَفْ إِنَّآ أُرْسِلْنَآ إِلَىٰ قَوْمِ لُوطٍ ﴿٧٠﴾ وَٱمْرَأَتُهُۥ قَآئِمَةٌ
فَضَحِكَتْ فَبَشَّرْنَٰهَا بِإِسْحَٰقَ وَمِن وَرَآءِ إِسْحَٰقَ يَعْقُوبَ ﴿٧١﴾

قَالَتْ

63. (Salyh): «Eý, kowumym! Aýdyň bakaly! Eger men Perwerdigärimden (gelen) aýdyň delile daýanýan bolsam we Ol maňa Özünden rahmet (pygamberlik) beren bolsa, (şundan soň) Oňa boýun bolmasam, Allanyň (azabyndan) kim meni halas eder?! Şonda siz maňa köpräk zyýan ýetirmekden başga zat etmersiňiz.

64. Eý, kowumym! Ine, bu Allanyň mugjyza edip (iberen) düýesidir. Ony goýberiň! (Goý, ol) Allanyň ýerinde (ýaýlasynda) otlasyn. Oňa zyýan bermek üçin el uzatmaň! (Eger zyýan berseňiz) onda sizi ýakyn (gelip ýeten) azap gurşap alar» diýdi.

65. (Olar düýäniň) damagyny çaldylar. Şonda (Salyh): «Öýüňizde (ýene) üç gün ýaşaň! Bu ýalany bolmadyk (hak) wadadyr» diýdi.

66. Buýrugymyz (azap) gelende Salyhy we onuň bilen bile iman getirenleri Bizden (gelen) rehimdarlyk bilen (azapdan) we ol günüň ryswalygyndan halas etdik. Takyk, seniň Perwerdigäriň Güýç-kuwwat eýesidir, Gudraty güýçlüdir.

67. (Şonda) zulum eden kişileri elhenç ses gurşap aldy hem-de olar şolbada mesgenlerinde çöküp galdylar.

68. Göýä ol ýerde ýaşamadyk ýaly (boldular). Habardar boluň! Takyk, semud (kowumy) öz Perwerdigärini inkär etdiler. (Ýene-de) habardar boluň! Semud (kowumy Allanyň rahmetinden) daş düşdi.

69. Takyk, ilçilerimiz (perişdeler) Ybraýyma buşluk bilen geldiler. «Salam!» (Alla salamatlyk bersin!) diýdiler. (Ybraýym hem): «Salam!» diýdi. Salym geçmänkä (myhmanlara) gowrulan göle getirdi.

70. (Ybraýym) olaryň elleriniň oňa (gowrulan gölä) barmaýandygyny görende, olary tanamady we olardan ýaňa gorka düşdi. Olar: «Gorkma, biz Lut kowumyna iberildik» diýdiler.

71. (Ybraýymyň) aýak üstünde duran aýaly güldi. Şonda Biz oňa (Ybraýymyň aýalyna) Yshagy we Yshagyň yzyndan Ýakuby (olaryň dünýä injegini) buşladyk.

قَالَتْ يَا وَيْلَتَىٰ ءَأَلِدُ وَأَنَا عَجُوزٌ وَهَٰذَا بَعْلِي شَيْخًا ۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَيْءٌ
عَجِيبٌ ﴿٧٢﴾ قَالُوا أَتَعْجَبِينَ مِنْ أَمْرِ اللَّهِ ۖ رَحْمَتُ اللَّهِ وَبَرَكَاتُهُ
عَلَيْكُمْ أَهْلَ الْبَيْتِ ۚ إِنَّهُ حَمِيدٌ مَجِيدٌ ﴿٧٣﴾ فَلَمَّا ذَهَبَ عَنْ
إِبْرَاهِيمَ الرَّوْعُ وَجَاءَتْهُ الْبُشْرَىٰ يُجَادِلُنَا فِي قَوْمِ لُوطٍ ﴿٧٤﴾ إِنَّ
إِبْرَاهِيمَ لَحَلِيمٌ أَوَّاهٌ مُنِيبٌ ﴿٧٥﴾ يَا إِبْرَاهِيمُ أَعْرِضْ عَنْ هَٰذَا ۖ إِنَّهُ
قَدْ جَاءَ أَمْرُ رَبِّكَ ۖ وَإِنَّهُمْ آتِيهِمْ عَذَابٌ غَيْرُ مَرْدُودٍ ﴿٧٦﴾ وَلَمَّا
جَاءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِيءَ بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالَ هَٰذَا
يَوْمٌ عَصِيبٌ ﴿٧٧﴾ وَجَاءَهُ قَوْمُهُ يُهْرَعُونَ إِلَيْهِ وَمِنْ قَبْلُ
كَانُوا يَعْمَلُونَ السَّيِّئَاتِ ۚ قَالَ يَا قَوْمِ هَٰؤُلَاءِ بَنَاتِي هُنَّ أَطْهَرُ
لَكُمْ ۖ فَاتَّقُوا اللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ فِي ضَيْفِي ۖ أَلَيْسَ مِنْكُمْ رَجُلٌ
رَشِيدٌ ﴿٧٨﴾ قَالُوا لَقَدْ عَلِمْتَ مَا لَنَا فِي بَنَاتِكَ مِنْ حَقٍّ وَإِنَّكَ لَتَعْلَمُ
مَا نُرِيدُ ﴿٧٩﴾ قَالَ لَوْ أَنَّ لِي بِكُمْ قُوَّةً أَوْ آوِي إِلَىٰ رُكْنٍ شَدِيدٍ
﴿٨٠﴾ قَالُوا يَا لُوطُ إِنَّا رُسُلُ رَبِّكَ لَنْ يَصِلُوا إِلَيْكَ ۖ فَأَسْرِ بِأَهْلِكَ
بِقِطْعٍ مِنَ اللَّيْلِ وَلَا يَلْتَفِتْ مِنْكُمْ أَحَدٌ إِلَّا امْرَأَتَكَ ۖ إِنَّهُ
مُصِيبُهَا مَا أَصَابَهُمْ ۚ إِنَّ مَوْعِدَهُمُ الصُّبْحُ ۚ أَلَيْسَ الصُّبْحُ بِقَرِيبٍ ﴿٨١﴾

72. Ol: «Eý waý, men-ä bir kempir, ärim bolsa garran, (indiden soň çaga) dograrynmy? Dogrusy, bu juda geň zat!» diýdi.

73. (Perişdeler): «Allanyň işine geň galýarsyňmy? Eý, öý eýeleri! Size Allanyň rahmeti we bereketi bolsun! Elbetde, Ol öwgä mynasypdyr, şan-şöhraty beýikdir» diýdiler.

74. Ybraýymdan gorky gidip, oňa buşluk gelende, (ol) biziň (perişdelerimiz) bilen Lut kowumy barada jedelleşip (gürleşip) başlady.

75. Çünki Ybraýym örän ýumşak häsiýetli, (Alladan gorkup, iliň agysyna ýüregi awap) ah çekýän, (Alla) ýönelýän (ybadathon bendedi).

76. (Perişdeler): «Eý, Ybraýym! Bu (jedeli) goý! Çünki Perwerdigäriň permany geldi. Takyk, olara yzyna gaýtaryp bolmaýan azap geler» diýdiler.

77. Ilçilerimiz Luta gelenlerinde, (Lut) olaryň (gelmegi) bilen gaýga düşdi, ýüregi darykdy hem-de: «Bu örän agyr gündür» diýdi.

78. (Lutuň) kowumy onuň ýanyna ylgaşyp geldiler. Olar öňden bäri günä (beçebazlyk) edýärdiler. (Lut): «Eý, kowumym! Ine, şular meniň gyzlarym. (Beçebazlyk etmäň, gyzlarymy nikalap alyň) olar siziň üçin has päkdir. Alladan gorkuň! Myhmanlarymyň ýanynda meni masgara etmäň! Araňyzda birjigem akylly-başly adam ýokmudyr?!» diýdi.

79. Olar: «(Eý, Lut!) Takyk, biziň seniň gyzlaryňda hakymyzyň (gözümiziň) ýokdugyny bilýärsiň. Sen biziň näme isleýänimizi örän gowy bilýärsiň!» diýdiler.

80. (Şonda Lut): «Käşgä, meniň size güýjüm ýetýän bolsady ýa-da mäkäm bir sütüne (adama ýa-da bir topara) sygynsadym» diýdi.

81. (Perişdeler): «Eý, Lut! Şübhesiz, biz seniň Perwerdigäriň ilçileridiris. Olar hiç haçan saňa (zyýan ýetirip) bilmezler. (Şu) gijäniň bir böleginde maşgalaň bilen derrew ýola çyk. Aýalyňdan başga siziň araňyzdan hiç kim yza dolanmasyn. Şübhesiz, olaryň başyna injek zat (azap), onuň (aýalyň) başyna hem iner. Olara wada berlen wagt säher wagtydyr. Säher wagty ýakyn dälmidir eýsem?!» diýdiler.

فَلَمَّا جَآءَ أَمْرُنَا جَعَلْنَا عَالِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهَا
حِجَارَةً مِّن سِجِّيلٍ مَّنضُودٍ ﴿٨٢﴾ مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَ وَمَا هِيَ
مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ بِبَعِيدٍ ﴿٨٣﴾ وَإِلَىٰ مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا قَالَ
يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥ وَلَا تَنقُصُوا۟
ٱلْمِكْيَالَ وَٱلْمِيزَانَ إِنِّىٓ أَرَىٰكُم بِخَيْرٍ وَإِنِّىٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ
عَذَابَ يَوْمٍ مُّحِيطٍ ﴿٨٤﴾ وَيَٰقَوْمِ أَوْفُوا۟ ٱلْمِكْيَالَ وَٱلْمِيزَانَ بِٱلْقِسْطِ
وَلَا تَبْخَسُوا۟ ٱلنَّاسَ أَشْيَآءَهُمْ وَلَا تَعْثَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ
مُفْسِدِينَ ﴿٨٥﴾ بَقِيَّتُ ٱللَّهِ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ
وَمَآ أَنَا۠ عَلَيْكُم بِحَفِيظٍ ﴿٨٦﴾ قَالُوا۟ يَٰشُعَيْبُ أَصَلَوٰتُكَ
تَأْمُرُكَ أَن نَّتْرُكَ مَا يَعْبُدُ ءَابَآؤُنَآ أَوْ أَن نَّفْعَلَ فِىٓ أَمْوَٰلِنَا
مَا نَشَٰٓؤُا۟ إِنَّكَ لَأَنتَ ٱلْحَلِيمُ ٱلرَّشِيدُ ﴿٨٧﴾ قَالَ يَٰقَوْمِ
أَرَءَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّى وَرَزَقَنِى مِنْهُ رِزْقًا
حَسَنًا وَمَآ أُرِيدُ أَنْ أُخَالِفَكُمْ إِلَىٰ مَآ أَنْهَىٰكُمْ
عَنْهُ إِنْ أُرِيدُ إِلَّا ٱلْإِصْلَٰحَ مَا ٱسْتَطَعْتُ وَمَا
تَوْفِيقِىٓ إِلَّا بِٱللَّهِ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ أُنِيبُ ﴿٨٨﴾



وَيَٰقَوْمِ

82. Emrimiz (azap) gelende, (ýurtlaryny başlaryna düňderip) başaşak etdik. Üstlerine-de bişen palçykdan taýýarlanan daşlary ýagdyrdyk.

83. (Ol daşlaryň kime degjegi) Perwerdigäriň huzurynda belgilenip (goýlupdy). Ol (azap) zalymlardan daşda däldir.

84. Medýen (kowumyna) olaryň dogany Şugaýby (pygamber edip iberdik. Şugaýyp): «Eý, kowumym! Siziň üçin Özünden gaýry hudaý bolmadyk Alla ybadat ediň! Ölçegi we terezini kem çekmäň! Elbetde, men siziň bolelin (ýaşaýandygyňyzy) görýärin. Takyk, men siziň üstüňize dolap alyjy bir günüň azabynyň inmeginden gorkýaryn.

85. Eý, kowumym! Ölçegi we terezini adyllyk bilen dogry çekiň! Adamlara zatlaryny kem bermäň hem-de ýer ýüzünde pisat çykaryp, bulagaýlyk etmäň!

86. Eger mömin bolsaňyz, Allanyň size beren halal gazanjy (has) haýyrlydyr. Men bolsa siziň üstüňize (dikilen) gözegçi däldirin» diýdi.

87. (Olar): «Eý, Şugaýyp! ata-babalarymyzyň ybadat edýän zatlaryny terk etmegimizi ýa-da emläklerimizi isleýşimiz ýaly ulanmazlygymyzy saňa (okaýan) namazyň emir edýärmi? Aslynda, sen örän ýumşak häsýetli, akylly (adam ahyry)» diýdiler.

88. (Şugaýyp): «Eý, kowumym! Aýdyň bakaly. Eger men Perwerdigärimden (gelen) aýdyň delile daýanýan bolsam hem-de maňa Öz huzuryndan gözel rysgal berýän bolsa, (şeýle halda men nädip Perwerdigärimiň halamaýan işini ederin? Şonuň üçin) men size gadagan eden zatlaryma (özüm meýil edip, ondan soň hem) size garşy çykmak islemeýärin. Men diňe güýjüm ýetdiginden düzetmek isleýärin. Meniň üstünlik gazanmagym ýalňyz Alla bagly. Men (ýalňyz) Oňa bil baglaýaryn we (elbetde) Oňa dolanyp bararyn.

وَيَا قَوْمِ لَا يَجْرِمَنَّكُمْ شِقَاقِيٓ أَن يُصِيبَكُم مِّثْلُ مَآ أَصَابَ
قَوْمَ نُوحٍ أَوْ قَوْمَ هُودٍ أَوْ قَوْمَ صَٰلِحٍ وَمَا قَوْمُ لُوطٍ مِّنكُم
بِبَعِيدٍ ﴿٨٩﴾ وَٱسْتَغْفِرُوا۟ رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوبُوٓا۟ إِلَيْهِ إِنَّ رَبِّى
رَحِيمٌ وَدُودٌ ﴿٩٠﴾ قَالُوا۟ يَٰشُعَيْبُ مَا نَفْقَهُ كَثِيرًا
مِّمَّا تَقُولُ وَإِنَّا لَنَرَىٰكَ فِينَا ضَعِيفًا وَلَوْلَا رَهْطُكَ لَرَجَمْنَٰكَ
وَمَآ أَنتَ عَلَيْنَا بِعَزِيزٍ ﴿٩١﴾ قَالَ يَٰقَوْمِ أَرَهْطِىٓ أَعَزُّ عَلَيْكُم
مِّنَ ٱللَّهِ وَٱتَّخَذْتُمُوهُ وَرَآءَكُمْ ظِهْرِيًّا إِنَّ رَبِّى بِمَا تَعْمَلُونَ
مُحِيطٌ ﴿٩٢﴾ وَيَٰقَوْمِ ٱعْمَلُوا۟ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّى عَٰمِلٌ
سَوْفَ تَعْلَمُونَ مَن يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَمَنْ هُوَ
كَٰذِبٌ وَٱرْتَقِبُوٓا۟ إِنِّى مَعَكُمْ رَقِيبٌ ﴿٩٣﴾ وَلَمَّا جَآءَ
أَمْرُنَا نَجَّيْنَا شُعَيْبًا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا
وَأَخَذَتِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ ٱلصَّيْحَةُ فَأَصْبَحُوا۟ فِى دِيَٰرِهِمْ جَٰثِمِينَ
﴿٩٤﴾ كَأَن لَّمْ يَغْنَوْا۟ فِيهَآ ۗ أَلَا بُعْدًا لِّمَدْيَنَ كَمَا بَعِدَتْ ثَمُودُ ﴿٩٥﴾
وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٩٦﴾ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ
وَمَلَإِي۟هِۦ فَٱتَّبَعُوٓا۟ أَمْرَ فِرْعَوْنَ ۖ وَمَآ أَمْرُ فِرْعَوْنَ بِرَشِيدٍ ﴿٩٧﴾

89. Eý, kowumym! (Siziň) maňa bolan duşmançylygyňyz sizi Nuhuň kowumynyň, Huduň kowumynyň ýa-da Salyhyň kowumynyň başyna gelen ýaly zatlaryň (azabyň) başyňyza gelmegine alyp barmasyn. Lutuň kowumy hem sizden daşda däldir.

90. Siz Perwerdigäriňizden (özüňiziň) bagyşlanmagyňyzy diläň, soň Oňa toba ediň! Şübhesiz, Perwerdigärim Rehim-şepagatlydyr, (diýenini edýän) bendelerini eý görýändir» diýdi.

91. (Olar): «Eý, Şugaýyp! Seniň aýdýan zatlaryň köpüsine düşünmeýäris. Biz seniň aramyzdaky ejiz (adamdygyňy) görýäris. Eger seniň taýpalyk (hormatyň) bolmadyk bolsa, hökman seni daşlardyk. Seniň biziň ýanymyzda (hiç hili) artykmaçlygyň ýokdur» diýdiler.

92. (Şugaýyp): «Eý, kowumym! Siziň pikiriňizçe, meniň taýpam Alladan hem hormatlyrakmy? Alladan ýüz öwrüp, Ony unutdyňyz. Elbetde, Perwerdigärim edýän işleriňizi (hemme taraplaýyn) gurşap alandyr.

93. Eý, kowumym! Siz bileniňizden galmaň! Men hem galmaýyn. Ryswa ediji azabyň kime geljegini we kimiň ýalançydygyny bilersiňiz. Garaşyň! Men hem siz bilen garaşaryn» diýdi.

94. Emrimiz (azap) gelende, Şugaýby hem-de onuň bilen bile iman getirenleri Bizden (gelen) rehimdarlyk bilen (azapdan) halas etdik. (Şonda) zulum eden kişileri elhenç ses gurşap aldy hem-de olar şolbada mesgenlerinde çöküp galdylar.

95. Göýä ol ýerde ýaşamadyk ýaly (boldular). Unutmaň! Semud (kowumynyň Allanyň rahmetinden) daş düşüşi ýaly, medýen (kowumy hem) daş düşdi.

96, 97. Kasam bolsun! Biz Musany Fyrgawna we onuň egindeşlerine mugjyzalarymyz we aýdyň delil bilen (pygamber edip) iberdik. (Ýöne olar) Fyrgawnyň emrine boýun boldular. Fyrgawnyň emri bolsa dogry däldi.

يَقْدُمُ قَوْمَهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فَأَوْرَدَهُمُ ٱلنَّارَ ۖ وَبِئْسَ ٱلْوِرْدُ ٱلْمَوْرُودُ
﴿٩٨﴾ وَأُتْبِعُوا۟ فِى هَٰذِهِۦ لَعْنَةً وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ بِئْسَ ٱلرِّفْدُ ٱلْمَرْفُودُ
﴿٩٩﴾ ذَٰلِكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلْقُرَىٰ نَقُصُّهُۥ عَلَيْكَ ۖ مِنْهَا قَآئِمٌ وَحَصِيدٌ
﴿١٠٠﴾ وَمَا ظَلَمْنَٰهُمْ وَلَٰكِن ظَلَمُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ ۖ فَمَآ أَغْنَتْ
عَنْهُمْ ءَالِهَتُهُمُ ٱلَّتِى يَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ لَّمَّا جَآءَ أَمْرُ
رَبِّكَ ۖ وَمَا زَادُوهُمْ غَيْرَ تَتْبِيبٍ ﴿١٠١﴾ وَكَذَٰلِكَ
أَخْذُ رَبِّكَ إِذَآ أَخَذَ ٱلْقُرَىٰ وَهِىَ ظَٰلِمَةٌ ۚ إِنَّ أَخْذَهُۥٓ أَلِيمٌ شَدِيدٌ ﴿١٠٢﴾
إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّمَنْ خَافَ عَذَابَ ٱلْءَاخِرَةِ ۚ ذَٰلِكَ يَوْمٌ
مَّجْمُوعٌ لَّهُ ٱلنَّاسُ وَذَٰلِكَ يَوْمٌ مَّشْهُودٌ ﴿١٠٣﴾ وَمَا نُؤَخِّرُهُۥٓ
إِلَّا لِأَجَلٍ مَّعْدُودٍ ﴿١٠٤﴾ يَوْمَ يَأْتِ لَا تَكَلَّمُ نَفْسٌ إِلَّا بِإِذْنِهِۦ ۚ
فَمِنْهُمْ شَقِىٌّ وَسَعِيدٌ ﴿١٠٥﴾ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ شَقُوا۟ فَفِى ٱلنَّارِ لَهُمْ
فِيهَا زَفِيرٌ وَشَهِيقٌ ﴿١٠٦﴾ خَٰلِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ ٱلسَّمَٰوَٰتُ
وَٱلْأَرْضُ إِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ ﴿١٠٧﴾
وَأَمَّا ٱلَّذِينَ سُعِدُوا۟ فَفِى ٱلْجَنَّةِ خَٰلِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ
ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلْأَرْضُ إِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَ ۖ عَطَآءً غَيْرَ مَجْذُوذٍ ﴿١٠٨﴾

فَلَا تَكُ

98. (Fyrgawn) kyýamat güni kowumynyň öňüne düşer we olary oda elter. Eltilen ýer (dowzah) nähili erbetdir.

99. (Olar) bu dünýäde hem, kyýamat gününde hem nälete ýolukdyryldylar. Berlen paý, nähili erbetdir.

100. (Eý, Muhammet!) Bu Biziň saňa kyssasyny beýan eden şäherlerimiziň habarlaryndan (habardar edenlerimizdir). Olardan (şäherlerden entegem saklanyp) galanlary hem bar, orulanlary (weýran edilenleri) hem bar.

101. Biz olara zulum etmedik, olar özlerine zulum etdiler. Seniň Perwerdigäriň emri (azaby) gelende, olaryň Alladan başga (ýardama) çagyran hudaýlary hiç bir peýda bermedi hem-de olara zyýany köpeltmekden başga zada ýaramadylar.

102. Seniň Perwerdigäriň zulum eden şäherleriň (ýaşaýjylaryny) ele salanda, ine, şeýdip ele salýar. Şübhesiz, Onuň ele salmagy örän yzaly we gaty berk bolýandyr.

103. Elbetde, munda (bu kyssalarda) ahyret azabyndan gorkýan kişiler üçin hakyky ybrat bardyr. Ol (gün ähli) adamlaryň jemlenýän günüdir. Ol (her kim tarapyndan) görüljek bir gündür.

104. Biz ony (kyýamat gününi) sanalgy wagta çenli gijikdireris.

105. Ol gün gelende, Onuň (Allanyň) rugsady bolmasa, hiç kim gürlemez. Olardan (kimisi) betbagtdyr, (kimisi bolsa) bagtlydyr.

106. Betbagt kişiler otdadyrlar. Olar ol ýerde (dowzahda) ahy-perýat bilen harlap dem alyp goýbererler.

107. (Dowzahylar) ol ýerde, tä asmanlar we ýer durdugyça, ebedi galarlar. Ýöne diňe seniň Perwerdigäriň isläni bolar (günäkär musulmanlar dowzahda jezalaryny çekenlerinden soň, otdan halas bolarlar). Takyk, seniň Perwerdigäriň islän zadyny amala aşyrýandyr.

Düşündiriş: Bu aýatda aýdylýan «Asmanlar we ýer» kyýamat gopandan soň täzeden ýaradyljak asmanlar we ýerdir. Bu barada «Ybraýym» süresiniň 48-nji aýatynda şeýle diýilýär: «Ol gün ýer başga bir ýer bilen, asmanlar bolsa (başga asmanlar bilen) çalşyrylar».

108. Bagtly kişiler bolsa jennetdedirler. Ol ýerde, tä asmanlar we ýer durdugyça, ebedi galarlar. Diňe seniň Perwerdigäriň isläni bolar (günäkär musulmanlar jennete girmekde gijigerler, ilki dowzahda jezalaryny çekerler). (Perwerdigäriň tarapyndan jennetde beriljek nygmatlar) tükeniksiz peşgeşdir.

فَلَا تَكُ فِي مِرْيَةٍ مِّمَّا يَعْبُدُ هَٰؤُلَاءِ مَا يَعْبُدُونَ إِلَّا كَمَا
يَعْبُدُ آبَاؤُهُم مِّن قَبْلُ وَإِنَّا لَمُوَفُّوهُمْ نَصِيبَهُمْ غَيْرَ مَنقُوصٍ ﴿١٠٩﴾
وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ فَاخْتُلِفَ فِيهِ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ
سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ وَإِنَّهُمْ لَفِي شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ
﴿١١٠﴾ وَإِنَّ كُلًّا لَّمَّا لَيُوَفِّيَنَّهُمْ رَبُّكَ أَعْمَالَهُمْ إِنَّهُ بِمَا يَعْمَلُونَ
خَبِيرٌ ﴿١١١﴾ فَاسْتَقِمْ كَمَا أُمِرْتَ وَمَن تَابَ مَعَكَ وَلَا
تَطْغَوْا إِنَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١١٢﴾ وَلَا تَرْكَنُوا إِلَى الَّذِينَ ظَلَمُوا
فَتَمَسَّكُمُ النَّارُ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ اللَّهِ مِنْ أَوْلِيَاءَ ثُمَّ
لَا تُنصَرُونَ ﴿١١٣﴾ وَأَقِمِ الصَّلَاةَ طَرَفَيِ النَّهَارِ وَزُلَفًا مِّنَ اللَّيْلِ
إِنَّ الْحَسَنَاتِ يُذْهِبْنَ السَّيِّئَاتِ ذَٰلِكَ ذِكْرَىٰ
لِلذَّاكِرِينَ ﴿١١٤﴾ وَاصْبِرْ فَإِنَّ اللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ الْمُحْسِنِينَ
﴿١١٥﴾ فَلَوْلَا كَانَ مِنَ الْقُرُونِ مِن قَبْلِكُمْ أُولُو بَقِيَّةٍ
يَنْهَوْنَ عَنِ الْفَسَادِ فِي الْأَرْضِ إِلَّا قَلِيلًا مِّمَّنْ أَنجَيْنَا مِنْهُمْ
وَاتَّبَعَ الَّذِينَ ظَلَمُوا مَا أُتْرِفُوا فِيهِ وَكَانُوا مُجْرِمِينَ ﴿١١٦﴾
وَمَا كَانَ رَبُّكَ لِيُهْلِكَ الْقُرَىٰ بِظُلْمٍ وَأَهْلُهَا مُصْلِحُونَ ﴿١١٧﴾

109. (Eý, Muhammet!) Olaryň (Alla şärik goşanlaryň) ybadat edýän zatlarynyň (biderekdiginden) şübhe etme! Olar diňe ata-babalarynyň öňden bäri ybadat edişleri ýaly ybadat edýärler. Elbetde, biz olaryň paýyny hökman dolulygyna, kemsiz edip bereris.

110. Biz Musa kitaby (Töwraty) berdik. (Ýöne) ol (kitabyň ylahylygy) hakda gapma-garşylşylyga düşüldi. Eger seniň Perwerdigäriň tarapyndan ozal geçen bir söz bolmadyk bolanda, olaryň arasynda hökman höküm berlerdi (olar heläk edilerdiler). Elbetde, olar ondan (Kurandan) hetdenaşa şek-şübhe edýärler.

111. Takyk, seniň Perwerdigäriň olaryň her birine eden amallaryny (amallarynyň garşylygyny) hökman kämil edip berer. Çünki Ol (olaryň) edýän işlerinden habardardyr.

112. Şuňa görä, (eý, Muhammet!) Saňa we seniň bilen bile toba eden kişilere emir edilişi ýaly dos-dogry bol! Hetden aşmaň! Elbetde, Ol (Alla) edýän (ähli) işleriňizi görýändir.

113. Zulum eden kişilere meýil etmäň, (ýogsa) size-de ot (dowzah ody) deger. Siz üçin Alladan başga dost ýokdur. Soň (zalymlara meýil etseňiz) size ýardam berilmez.

114. Gündiziň iki tarapynda we gijäniň (gündize) ýakyn böleginde (bäş wagt) namazy oka. Elbetde, ýagşylyklar ýamanlyklary (günäleri) ýok eder. Bu aň edýänler üçin pentdir.

115. (Eý, Muhammet!) Sabyr et! Takyk, Alla ýagşylyk edýänleriň hakyny köýdürmez.

116. Käşgä, sizden öňki nesillerden ýer ýüzünde bozgaklyk etmekden gaýtarýan akylly (adamlar) galan bolsady?! Biz diňe olaryň arasyndan az sanlylaryny (bozgaklykdan gaýdanlaryny) halas etdik. Zulum eden kişiler bolsa berlen bolelinlige (keýpi-sapa) eýerdiler hem-de günäkär boldular.

117. Seniň Perwerdigäriň ili düzüw bolan ýurdy nähak ýere heläk etmezdi.

وَلَوْ شَاءَ رَبُّكَ لَجَعَلَ النَّاسَ أُمَّةً وَاحِدَةً وَلَا يَزَالُونَ مُخْتَلِفِينَ ﴿١١٨﴾ إِلَّا
مَن رَّحِمَ رَبُّكَ وَلِذَٰلِكَ خَلَقَهُمْ وَتَمَّتْ كَلِمَةُ رَبِّكَ لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ
مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ أَجْمَعِينَ ﴿١١٩﴾ وَكُلًّا نَّقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنبَاءِ الرُّسُلِ
مَا نُثَبِّتُ بِهِ فُؤَادَكَ وَجَاءَكَ فِي هَٰذِهِ الْحَقُّ وَمَوْعِظَةٌ وَذِكْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ
﴿١٢٠﴾ وَقُل لِّلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ اعْمَلُوا عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنَّا عَامِلُونَ ﴿١٢١﴾ وَانتَظِرُوا
إِنَّا مُنتَظِرُونَ ﴿١٢٢﴾ وَلِلَّهِ غَيْبُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَإِلَيْهِ يُرْجَعُ الْأَمْرُ
كُلُّهُ فَاعْبُدْهُ وَتَوَكَّلْ عَلَيْهِ وَمَا رَبُّكَ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٢٣﴾

سُورَةُ يُوسُفَ مَكِّيَّةٌ وَهِيَ
مِائَةٌ وَإِحْدَىٰ عَشْرَةَ آيَةً

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

الر تِلْكَ آيَاتُ الْكِتَابِ الْمُبِينِ ﴿١﴾ إِنَّا أَنزَلْنَاهُ قُرْآنًا
عَرَبِيًّا لَّعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢﴾ نَحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ أَحْسَنَ الْقَصَصِ
بِمَا أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ هَٰذَا الْقُرْآنَ وَإِن كُنتَ مِن قَبْلِهِ لَمِنَ
الْغَافِلِينَ ﴿٣﴾ إِذْ قَالَ يُوسُفُ لِأَبِيهِ يَا أَبَتِ إِنِّي رَأَيْتُ أَحَدَ
عَشَرَ كَوْكَبًا وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ رَأَيْتُهُمْ لِي سَاجِدِينَ ﴿٤﴾

قَالَ

118. Eger Perwerdigäriň islesedi, adamlary ýeke-täk ymmat (bir dine eýeriji) ederdi. Olar (bir ymmat bolmanlygy üçin dawalaşyp) aýralyga düşer durarlar.

119. Ýöne seniň Perwerdigäriň merhemet eden kişisi (dogry ýoldadyr, bu ýolda dawalaşmazlar. Alla) olary şunuň üçin ýaratdy. Seniň Perwerdigäriň: «Men dowzahy adamlardan we jynlardan hökman dolduraryn» (diýen) sözi tamam (berjaý) boldy.

120. (Eý, Muhammet!) Biz saňa pygamberleriň habarlaryndan seniň kalbyňy berkitjek kyssalaryň her birini beýan edýäris. Bu babatda saňa hakykat, möminler üçin bolsa öwüt-ündew we (ybrat alarlyk) ýatlatma geldi.

121. Iman getirmeýänlere aýt: «Siz bileniňizden galmaň! Biz hem galmaly.

122. Garaşyberiň, biz hem garaşýandyrys».

123. Asmanlaryň we ýeriň gaýyp (syrlaryny bilmek) diňe Alla mahsusdyr. Ähli iş Oňa gaýtarylyp getiriler. Oňa ybadat et we Oňa bil bagla! Seniň Perwerdigäriň edýän işleriňizden gapyl däldir.

## 12-nji süre: Ýusup

«Ýusup» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 111 aýatdan ybaratdyr. Bu süräniň başyndan başlap, tä 101-nji aýatyna çenli Ýusup pygamberiň kyssasynyň beýan edilýändigi üçin, Ýusup pygamberiň ady dakylypdyr. Bu süre pygamberimiz Muhammet aleýhissalamyň Alla şärik goşýan mekgeli kapyrlar tarapyndan ezýet berlip, agyr günler geçirýän döwründe inderilipdir.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Elif, Läm, Ra. Bular aýdyň kitabyň (Kuranyň) aýatlarydyr.

2. Takyk, Biz ony, siziň akyl ýetirmegiňiz üçin, arap (dilinde) Kuran edip inderdik.

3. (Eý, Muhammet!) Biz saňa, bu Kurany wahyý etmek bilen, kyssalaryň iň gözelini beýan edýäris. Ýöne sen mundan ozal (bulardan) bihabardyň.

4. Bir wagtlar Ýusup atasyna (kakasyna): «Eý, atam! Men (düýşümde) on bir ýyldyzy, güni we aýy gördüm. Olary maňa sežde edýän halda gördüm» diýdi.

قَالَ يَا بُنَيَّ لَا تَقْصُصْ رُؤْيَاكَ عَلَىٰ إِخْوَتِكَ فَيَكِيدُوا لَكَ كَيْدًا
إِنَّ الشَّيْطَانَ لِلْإِنسَانِ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿٥﴾ وَكَذَٰلِكَ يَجْتَبِيكَ
رَبُّكَ وَيُعَلِّمُكَ مِن تَأْوِيلِ الْأَحَادِيثِ وَيُتِمُّ نِعْمَتَهُ عَلَيْكَ
وَعَلَىٰ آلِ يَعْقُوبَ كَمَا أَتَمَّهَا عَلَىٰ أَبَوَيْكَ مِن قَبْلُ إِبْرَاهِيمَ
وَإِسْحَاقَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٦﴾ لَّقَدْ كَانَ فِي يُوسُفَ
وَإِخْوَتِهِ آيَاتٌ لِّلسَّائِلِينَ ﴿٧﴾ إِذْ قَالُوا لَيُوسُفُ وَأَخُوهُ أَحَبُّ
إِلَىٰ أَبِينَا مِنَّا وَنَحْنُ عُصْبَةٌ إِنَّ أَبَانَا لَفِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٨﴾
اقْتُلُوا يُوسُفَ أَوِ اطْرَحُوهُ أَرْضًا يَخْلُ لَكُمْ وَجْهُ أَبِيكُمْ
وَتَكُونُوا مِن بَعْدِهِ قَوْمًا صَالِحِينَ ﴿٩﴾ قَالَ قَائِلٌ مِّنْهُمْ
لَا تَقْتُلُوا يُوسُفَ وَأَلْقُوهُ فِي غَيَابَتِ الْجُبِّ يَلْتَقِطْهُ بَعْضُ
السَّيَّارَةِ إِن كُنتُمْ فَاعِلِينَ ﴿١٠﴾ قَالُوا يَا أَبَانَا مَا لَكَ لَا تَأْمَنَّا
عَلَىٰ يُوسُفَ وَإِنَّا لَهُ لَنَاصِحُونَ ﴿١١﴾ أَرْسِلْهُ مَعَنَا غَدًا يَرْتَعْ وَيَلْعَبْ
وَإِنَّا لَهُ لَحَافِظُونَ ﴿١٢﴾ قَالَ إِنِّي لَيَحْزُنُنِي أَن تَذْهَبُوا بِهِ وَأَخَافُ
أَن يَأْكُلَهُ الذِّئْبُ وَأَنتُمْ عَنْهُ غَافِلُونَ ﴿١٣﴾ قَالُوا لَئِنْ
أَكَلَهُ الذِّئْبُ وَنَحْنُ عُصْبَةٌ إِنَّا إِذًا لَّخَاسِرُونَ ﴿١٤﴾




5. (Ýakup): «Eý, oguljygym! Sen düýşüňi doganlaryňa aýtma! Saňa duzak gurarlar. Takyk, şeýtan adamlar üçin äşgär duşmandyr» diýdi.

6. Takyk, Perwerdigäriň seni (geljekde pygamber edip) saýlar we hadysalaryň (düýşleriň) ýorgudyny öwreder. Şeýdibem, mundan öňki ata-babalaryň bolan Ybraýyma we Yshaka (nygmatyny) berişi ýaly, saňa we Ýakubyň maşgalasyna-da nygmatyny berer. Takyk, seniň Perwerdigäriň ähli zady bilýändir, hikmet eýesidir.

7. Takyk, Ýusup we onuň doganlarynda soraýanlar üçin ybratlar bardyr.

8. Bir wagtlar (Ýusubyň enebaşga doganlary): «Dogrusy, biz bir topar bolsak-da, Ýusup we onuň inisi atamyz üçin bizden has söýgülüräk. Takyk, biziň atamyz görnüp duran ýalňyşlykdadyr.

9. Ýusuby öldüriň ýa-da ony bir ýere taşlaň, (goý), ataňyzyň ünsi ýalňyz size gönüksin we ondan soň hem (toba edip), ýagşy kowum bolarsyňyz» diýdiler.

10. Olardan biri söz alyp: «Ýusuby öldürmäň! Eger oňa (bir zat) etmekçi bolsaňyz, ony guýynyň düýbüne taşlaň, geçip barýan (kerwenleriň) biri ony alyp gitsin» diýdi.

11. (Bu pikiri goldanlaryndan soň, Ýakubyň ýanyna gelip): «Eý, atamyz! Ýusuby bize ynanmaz ýaly, saňa näme boldy?! Elbetde, biz oňa ýagşylyk etmek isleýäris.

12. Ony ertir biziň bilen iber. Gezsin, oýnasyn. Elbetde, biz ony hökman gorarys» diýdiler.

13. (Ýakup): «Ony (Ýusuby) alyp gitmegiňiz meni juda gamgyn eder. Men siziň ondan gapyl galmagyňyzdan, ony hem möjegiň iýmeginden gorkýaryn» diýdi

14. (Olar): «Biz bir (güýçli hem köp sanly) topar bolup durkak, ony möjek iýse, onda takyk, biz uly zyýana (masgaraçylyga) galarys» diýdiler.

فَلَمَّا ذَهَبُوا بِهِ وَأَجْمَعُوا أَنْ يَجْعَلُوهُ فِي غَيَابَتِ الْجُبِّ
وَأَوْحَيْنَا إِلَيْهِ لَتُنَبِّئَنَّهُمْ بِأَمْرِهِمْ هَٰذَا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ
﴿١٥﴾ وَجَاءُوا أَبَاهُمْ عِشَاءً يَبْكُونَ ﴿١٦﴾ قَالُوا يَا أَبَانَا إِنَّا ذَهَبْنَا
نَسْتَبِقُ وَتَرَكْنَا يُوسُفَ عِنْدَ مَتَاعِنَا فَأَكَلَهُ الذِّئْبُ
وَمَا أَنْتَ بِمُؤْمِنٍ لَنَا وَلَوْ كُنَّا صَادِقِينَ ﴿١٧﴾ وَجَاءُوا عَلَىٰ
قَمِيصِهِ بِدَمٍ كَذِبٍ قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ أَنْفُسُكُمْ أَمْرًا
فَصَبْرٌ جَمِيلٌ وَاللَّهُ الْمُسْتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ﴿١٨﴾ وَجَاءَتْ
سَيَّارَةٌ فَأَرْسَلُوا وَارِدَهُمْ فَأَدْلَىٰ دَلْوَهُ قَالَ يَا بُشْرَىٰ هَٰذَا
غُلَامٌ وَأَسَرُّوهُ بِضَاعَةً وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾ وَشَرَوْهُ
بِثَمَنٍ بَخْسٍ دَرَاهِمَ مَعْدُودَةٍ وَكَانُوا فِيهِ مِنَ الزَّاهِدِينَ
﴿٢٠﴾ وَقَالَ الَّذِي اشْتَرَاهُ مِنْ مِصْرَ لِامْرَأَتِهِ أَكْرِمِي مَثْوَاهُ عَسَىٰ
أَنْ يَنْفَعَنَا أَوْ نَتَّخِذَهُ وَلَدًا وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي الْأَرْضِ
وَلِنُعَلِّمَهُ مِنْ تَأْوِيلِ الْأَحَادِيثِ وَاللَّهُ غَالِبٌ عَلَىٰ أَمْرِهِ وَلَٰكِنَّ
أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢١﴾ وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُ آتَيْنَاهُ
حُكْمًا وَعِلْمًا وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿٢٢﴾



15. Ony (Ýusuby) alyp gidip, bir agyzdan ony guýynyň düýbüne (taşlamaklyk baradaky) karara gelenlerinde, Biz oňa (Ýusuba): «(Eý, Ýusup!) Sen olara bu (eden) işlerini olaryň garaşmaýan wagtlarynda hökman habar berersiň» diýip wahyý etdik.

16. Olar gijara aglaşyp atalarynyň ýanyna geldiler.

17. Olar: «Eý, atamyz! Biz ýaryşmaga gitdik. Ýusuby bolsa goşumyzyň ýanynda goýduk. Şonda ony möjek iýipdir. Ýöne sen dogrymyzy aýtsak hem, bize ynanmarsyň» diýdiler.

18. Onuň köýnegini (başga) ýalan gana (boýap) getirdiler. (Şonda Ýakup): «Ýok, siziň haý-höwesiňiz bir (ýaman) işi (size) gözel edip görkezdi. Indi (maňa düşeni) gözel sabyr etmekdir. Siziň aýdýan zatlaryňyza garşy ýardam talap ediljek (diňe) Alladyr» diýdi.

19. Bir kerwen geldi. Suwçularyny iberdiler. (Suwçy) gowany (guýa) sallady. «Buşluk, bu bir oglan» diýdi. Ony (Ýusuby) söwda harydy hökmünde (öz kerwenlerindäki beýleki ýolagçylardan) gizlediler. Alla olaryň edýän zatlaryny bilýändir.

20. Ony (Ýusuby) arzan baha (sanlyja) dirheme satdylar. Olar oňa (Ýusuba) ähmiýet bermeýärdiler.

21. Ony satyn alan Müsüriň weziri aýalyna: «Ony hormatlap sakla. Belki, bize peýdasy deger ýa-da ony ogulluk alarys» diýdi. Ine, şeýdip, biz Ýusuby, oňa hadysalaryň (düýşleriň) ýorgudyny öwretmek üçin ol ýerde ýerleşdirdik. Alla işinde üstün çykyjydyr. Ýöne adamlaryň köpüsi bilmezler.

22. (Ýusup) kämillik ýaşyna ýetende, oňa hikmet we ylym berdik. Ýagşylyk edýänleri, ine, şeýdip sylaglarys.

وَرَاوَدَتْهُ الَّتِي هُوَ فِي بَيْتِهَا عَن نَّفْسِهِ وَغَلَّقَتِ الْأَبْوَابَ
وَقَالَتْ هَيْتَ لَكَ قَالَ مَعَاذَ اللَّهِ إِنَّهُ رَبِّي أَحْسَنَ مَثْوَايَ إِنَّهُ
لَا يُفْلِحُ الظَّالِمُونَ ﴿٢٣﴾ وَلَقَدْ هَمَّتْ بِهِ وَهَمَّ بِهَا لَوْلَا أَن
رَّأَىٰ بُرْهَانَ رَبِّهِ كَذَٰلِكَ لِنَصْرِفَ عَنْهُ السُّوءَ وَالْفَحْشَاءَ
إِنَّهُ مِنْ عِبَادِنَا الْمُخْلَصِينَ ﴿٢٤﴾ وَاسْتَبَقَا الْبَابَ وَقَدَّتْ
قَمِيصَهُ مِن دُبُرٍ وَأَلْفَيَا سَيِّدَهَا لَدَا الْبَابِ قَالَتْ مَا جَزَاءُ
مَنْ أَرَادَ بِأَهْلِكَ سُوءًا إِلَّا أَن يُسْجَنَ أَوْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٥﴾
قَالَ هِيَ رَاوَدَتْنِي عَن نَّفْسِي وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّنْ أَهْلِهَا إِن كَانَ
قَمِيصُهُ قُدَّ مِن قُبُلٍ فَصَدَقَتْ وَهُوَ مِنَ الْكَاذِبِينَ ﴿٢٦﴾
وَإِن كَانَ قَمِيصُهُ قُدَّ مِن دُبُرٍ فَكَذَبَتْ وَهُوَ مِنَ الصَّادِقِينَ
﴿٢٧﴾ فَلَمَّا رَأَىٰ قَمِيصَهُ قُدَّ مِن دُبُرٍ قَالَ إِنَّهُ مِن كَيْدِكُنَّ إِنَّ
كَيْدَكُنَّ عَظِيمٌ ﴿٢٨﴾ يُوسُفُ أَعْرِضْ عَنْ هَٰذَا
وَاسْتَغْفِرِي لِذَنبِكِ إِنَّكِ كُنتِ مِنَ الْخَاطِئِينَ
﴿٢٩﴾ وَقَالَ نِسْوَةٌ فِي الْمَدِينَةِ امْرَأَتُ الْعَزِيزِ تُرَاوِدُ فَتَاهَا
عَن نَّفْسِهِ قَدْ شَغَفَهَا حُبًّا إِنَّا لَنَرَاهَا فِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٣٠﴾

23. Ony (Ýusuby) öýünde (saklaýan) aýal onuň nebsinden (jynsy isleginden) myradyna ýetmek isledi hem-de gapylary mäkäm gulplap: «Hany, bärik gel» diýdi. (Ýusup): «Alla saklasyn. Takyk, ol meniň Perweridgärimdir. Ol maňa örän ýagşylyk etdi. Takyk, zalymlar halas bolmazlar» diýdi.

24. (Ol aýal), takyk, oňa (Ýusuba) maýyl boldy. Eger Perwerdigäriniň delilini (duýduryşyny) görmedik bolanda, (Ýusup) hem oňa maýyl bolardy. Ondan erbetligi we paýyş işi sowmak üçin, ine, şeýle etdik. Elbetde, ol (Ýusup) yhlasly bendelerimizdendir.

25. Ikisi-de gapa ylgady we onuň (Ýusubyň) köýnegini arka tarapdan ýyrtdy. Gapynyň ýanynda onuň adamsyna gabat geldiler. (Şonda ol aýal): «Seniň maşgalaňa erbetlik etmek isleýän kişiniň jezasy zyndana taşlanmakdan ýa-da yza beriji azapdan başga näme bolup biler?» diýdi.

26. (Ýusup): «Ol (aýal) menden myradyna ýetmek isledi» diýdi. (Muňa) onuň ählinden bolan bir şaýat güwä geçip: «Eger onuň köýnegi öň tarapdan ýyrtylan bolsa, onda (aýal) dogry aýdýar. Ol (Ýusup) bolsa ýalan sözleýänlerdendir.

27. Eger onuň köýnegi arka tarapdan ýyrtylan bolsa, onda (aýal) ýalan sözleýär. Ol (Ýusup) bolsa dogry sözleýänlerdendir» diýdi.

28. (Wezir) köýnegiň arkadan ýyrtylandygyny görende: «Şübhesiz, bu siziň (aýallaryň) mekirligiňizdendir. Takyk, siziň hiläňiz juda uludyr.

29. (Eý, ) Ýusup, sen bu (işi) gozgama (hiç kime aýtma!) Sen (aýal) hem ötünç sora. Çünki sen günäkärlerden bolduň» diýdi.

30. Şäherdäki aýallar: «Weziriň aýaly hyzmatkäriniň şöhwetinden myradyna ýetmek isläpdir. Yşk onuň kalbyny eýeläpdir. Takyk, biz onuň göz-görtele ters ýoldadygyny görýäris» diýdiler.

فَلَمَّا سَمِعَتْ بِمَكْرِهِنَّ أَرْسَلَتْ إِلَيْهِنَّ وَأَعْتَدَتْ لَهُنَّ مُتَّكَـًٔا
وَءَاتَتْ كُلَّ وَٰحِدَةٍ مِّنْهُنَّ سِكِّينًا وَقَالَتِ ٱخْرُجْ عَلَيْهِنَّ فَلَمَّا
رَأَيْنَهُۥٓ أَكْبَرْنَهُۥ وَقَطَّعْنَ أَيْدِيَهُنَّ وَقُلْنَ حَٰشَ لِلَّهِ مَا هَٰذَا بَشَرًا إِنْ هَٰذَآ
إِلَّا مَلَكٌ كَرِيمٌ ٣١ قَالَتْ فَذَٰلِكُنَّ ٱلَّذِى لُمْتُنَّنِى فِيهِ وَلَقَدْ
رَٰوَدتُّهُۥ عَن نَّفْسِهِۦ فَٱسْتَعْصَمَ وَلَئِن لَّمْ يَفْعَلْ مَآ ءَامُرُهُۥ
لَيُسْجَنَنَّ وَلَيَكُونًا مِّنَ ٱلصَّٰغِرِينَ ٣٢ قَالَ رَبِّ ٱلسِّجْنُ أَحَبُّ
إِلَىَّ مِمَّا يَدْعُونَنِىٓ إِلَيْهِ وَإِلَّا تَصْرِفْ عَنِّى كَيْدَهُنَّ أَصْبُ إِلَيْهِنَّ
وَأَكُن مِّنَ ٱلْجَٰهِلِينَ ٣٣ فَٱسْتَجَابَ لَهُۥ رَبُّهُۥ فَصَرَفَ عَنْهُ
كَيْدَهُنَّ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ٣٤ ثُمَّ بَدَا لَهُم مِّنۢ بَعْدِ مَا رَأَوُا۟
ٱلْءَايَٰتِ لَيَسْجُنُنَّهُۥ حَتَّىٰ حِينٍ ٣٥ وَدَخَلَ مَعَهُ ٱلسِّجْنَ فَتَيَانِ
قَالَ أَحَدُهُمَآ إِنِّىٓ أَرَىٰنِىٓ أَعْصِرُ خَمْرًا وَقَالَ ٱلْءَاخَرُ إِنِّىٓ أَرَىٰنِىٓ أَحْمِلُ
فَوْقَ رَأْسِى خُبْزًا تَأْكُلُ ٱلطَّيْرُ مِنْهُ نَبِّئْنَا بِتَأْوِيلِهِۦٓ إِنَّا
نَرَىٰكَ مِنَ ٱلْمُحْسِنِينَ ٣٦ قَالَ لَا يَأْتِيكُمَا طَعَامٌ تُرْزَقَانِهِۦٓ إِلَّا
نَبَّأْتُكُمَا بِتَأْوِيلِهِۦ قَبْلَ أَن يَأْتِيَكُمَا ذَٰلِكُمَا مِمَّا عَلَّمَنِى رَبِّىٓ إِنِّى
تَرَكْتُ مِلَّةَ قَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَهُم بِٱلْءَاخِرَةِ هُمْ كَٰفِرُونَ ٣٧

وَٱتَّبَعْتُ

31. (Ol aýal) olaryň hilegärliklerini (gybatlaryny) eşidende, ol aýallara (çakylyk) iberdi. Olara ýassanyp oturylýan (düşekleri) taýýarlady we olaryň her birine bir pyçak berdi. (Soň Ýusuba) «Olaryň öňüne çyk» diýdi. Aýallar ony (Ýusuby) görenlerinde, ony örän beýik hasapladylar we (oňa haýran galyp) ellerini kesdiler hem-de «Ähli kemçilikden päk bolan Allanyň haky üçin, bu ynsan däl. Bu keremli perişdeden özgesi däldir» diýdiler.

32. (Ol aýal): «Ine, meni şu kişi hakda aýypladyňyz. Dogrudan hem, men onuň şöhwetinden myradyma ýetmek isledim. Ýöne (ol meni ret edip), päk galmak isledi. Eger ol meniň emir eden zadymy etmese, hökman zyndana taşlanar we elbetde, (mertebesi) pese düşenlerden bolar» diýdi.

33. (Ýusup): «Eý, Perwerdigärim! Olaryň çagyrýan zadyndan maňa zyndan has ýagşy. Eger menden olaryň hilelerini (sapalaklaryny) sowmasaň, olara maýyl bolup, nadanlardan bolaryn» diýdi.

34. Onuň Perwerdigäri dilegini kabul etdi. Şeýdibem, Ol aýallaryň hilesini ondan sowdy. Takyk, Ol ähli zady eşidýändir, bilýändir.

35. Soň olar (Ýusubyň günäsizdigi baradaky) delilleri görenlerinden soň hem, ony belli bir wagta çenli (gep-gürrüň ýatýança) tussaglykda saklamagy makul gördüler.

36. Zyndana onuň bilen iki ýigit hem girdi. Olaryň biri: «Men düýşümde şerap sykyp berenimi gördüm» diýdi. Beýlekisi hem: «Men düýşümde kellämiň üstünde çörek alyp gidip barýarkam, ondan guş çokýanyny gördüm. Bize munuň ýorgudyny habar bersene. Çünki biz seniň ýagşylyk edýänlerdendigiňi görýäris» diýdi.

37. (Ýusup): «Size rysgal edilip beriljek tagam entek size gelmänkä, men onuň ýorgudyny habar bererin. Bular maňa Perwerdigärimiň öwreden zatlarydyr. Çünki men Alla ynanmaýan, ahyreti inkär edýän kowumyň dinini terk etdim.

واتبعت ملة آباءي إبراهيم وإسحاق ويعقوب ما كان
لنا أن نشرك بالله من شيء ذلك من فضل الله علينا وعلى
الناس ولكن أكثر الناس لا يشكرون ﴿٣٨﴾
يا صاحبي السجن أأرباب متفرقون خير أم الله الواحد
القهار ﴿٣٩﴾ ما تعبدون من دونه إلا أسماء سميتموها أنتم
وآباؤكم ما أنزل الله بها من سلطان إن الحكم إلا لله
أمر ألا تعبدوا إلا إياه ذلك الدين القيم ولكن
أكثر الناس لا يعلمون ﴿٤٠﴾ يا صاحبي السجن أما
أحدكما فيسقي ربه خمرا وأما الآخر فيصلب فتأكل
الطير من رأسه قضي الأمر الذي فيه تستفتيان ﴿٤١﴾
وقال للذي ظن أنه ناج منهما اذكرني عند ربك
فأنساه الشيطان ذكر ربه فلبث في السجن بضع سنين
﴿٤٢﴾ وقال الملك إني أرى سبع بقرات سمان يأكلهن
سبع عجاف وسبع سنبلات خضر وأخر يابسات يا أيها
الملأ أفتوني في رؤياي إن كنتم للرؤيا تعبرون ﴿٤٣﴾

38. Men atalarym Ybraýymyň, Yshagyň we Ýakubyň dinine eýerdim. Biziň Alla (ybadat etmekde) Oňa hiç bir şärik goşmaga hakymyz ýokdur. Bu, (iman getirmek) bize hem-de ynsanlara Allanyň pazly-keremindendir. Ýöne adamlaryň köpüsi şükür etmeýärler.

39. Eý, meniň zyndandaky iki dostum! Dürli görnüşli hudaýlar ýagşymy ýa-da ýeke-täk Hökmürowan Alla (ýagşymy)?

40. Siz Ondan (Alladan) gaýry siziň we ata-babalaryňyzyň (toslap) dakan atlaryna ybadat edýärsiňiz. Alla olara (ybadat etmek) barada hiç bir delil indermedi ahyry. Höküm bolsa diňe Allanyňkydyr. Ol diňe Özüne ybadat etmegiňizi emir edýär. Ine, dogry din şudur. Ýöne ynsanlaryň köpüsi bilmezler.

41. Eý, meniň zyndandaky iki dostum! Indiş (düýşüňiziň ýorgudy barada aýdar bolsam) biriňiz hojaýynyna (öňküsi ýaly) şerap sykyp berer. Beýleki (biriňiz) asylar, kellesini guşlar çokar. Siziň ol soraýan (düýşüňiziň ýorgudy) şeýle boldy» diýdi.

42. (Ýusup) olardan halas bolmagyny umyt edýän kişä (özüniň zyndanda bigünä saklanýandygyny ýetirmek maksady bilen): «Meni hojaýynyň ýanynda ýatla!» diýdi. Ýöne oňa hojaýynynyň ýanynda (Ýusuby) ýatlamagy şeýtan unutdyrdy. Şeýdibem, (Ýusup) zyndanda birnäçe ýyl galdy.

43. (Bir gün) hökümdar: «Men (düýşümde) ýedi semiz sygyr görýärin. Olary ýedi (sany) arryk (sygyr) iýýär. (Ýene düýşümde) ýedi ýaşyl sümmül we beýlekileri gury (bolan sümmüller görýärin). Eý, emeldarlar! Eger düýşi ýorýan bolsaňyz, hany, maňa düýşümiň ýorgudyny aýdyň!» diýdi.

قالوا أضغاث أحلام وما نحن بتأويل الأحلام بعالمين ﴿٤٤﴾
وقال الذي نجا منهما وادكر بعد أمة أنا أنبئكم بتأويله
فأرسلون ﴿٤٥﴾ يوسف أيها الصديق أفتنا في سبع بقرات
سمان يأكلهن سبع عجاف وسبع سنبلات خضر وأخر
يابسات لعلي أرجع إلى الناس لعلهم يعلمون ﴿٤٦﴾ قال تزرعون
سبع سنين دأبا فما حصدتم فذروه في سنبله إلا قليلا مما
تأكلون ﴿٤٧﴾ ثم يأتي من بعد ذلك سبع شداد يأكلن ما قدمتم
لهن إلا قليلا مما تحصنون ﴿٤٨﴾ ثم يأتي من بعد ذلك عام فيه
يغاث الناس وفيه يعصرون ﴿٤٩﴾ وقال الملك ائتوني به فلما
جاءه الرسول قال ارجع إلى ربك فاسأله ما بال النسوة
اللاتي قطعن أيديهن إن ربي بكيدهن عليم ﴿٥٠﴾ قال
ما خطبكن إذ راودتن يوسف عن نفسه قلن حاش لله
ما علمنا عليه من سوء قالت امرأت العزيز الآن حصحص الحق
أنا راودته عن نفسه وإنه لمن الصادقين ﴿٥١﴾ ذلك ليعلم
أني لم أخنه بالغيب وأن الله لا يهدي كيد الخائنين ﴿٥٢﴾

وما

44. (Olar: «Bular) bulaşyk (düşnüksiz) düýşler. Biz (beýle) bulaşyk düýşleriň ýorgudyny bilmeýäris» diýdiler.

45. Ol iki kişiden halas bolany köp wagtdan soň (düýş meselesi sebäpli, Ýusuby) ýadyna saldy hem-de «Onuň ýorgudyny men habar bereýin. Meni (zyndana) iberiň!» diýdi.

46. (Ol, Ýusubyň ýanyna gelip): «Ýusup! Eý, dogruçyl! Bize: «Ýedi semiz sygryň ýedi arrygy (sygry) iýmegini we ýedi ýaşyl sümmül we beýlekileri bolsa gury (sümmüller)» barada ýorgut edip ber! Olaryň (bu düýşüň ýorgudyny) bilmekleri üçin men adamlaryň ýanyna dolanyp baraýyn» diýdi.

47. (Ýusup): «Ýedi ýyl tagalla edip (zähmet çekip, bugdaý) ekersiňiz. Ýygnan hasylyňyzy (ammarlarda) başy (sümmüli, çybygy) bilen goýuň! Diňe iýjek az mukdardaky (bugdaýy ulanyň).

48. Soň onuň yzyndan ýedi ýyllyk gytlyk geler. Ol ýyllarda (tohumlyk üçin) alyp galjak az mukdardaky (bugdaýyňyzdan) başga ýygnan gallalaryňyzy iýmeli bolarsyňyz.

49. Soň onuň yzyndan bir ýyl geler, şonda (ol ýylda) ynsanlara bol ýagyş ýagdyrylar we şonda (mallaryny sagarlar, miweleriň suwuny içmek üçin) sykarlar» diýdi.

50. Hökümdar: «Ony (Ýusuby) meniň ýanyma getiriň!» diýdi. Oňa (Ýusuba) ilçi gelende (ilçä): «Hojaýynyňa dolan. Oňa ellerini kesen aýallaryň wakasy nähilidi? (diýip) sora. Şübhesiz, meniň Perwerdigärim olaryň hilelerini bilýändir» diýdi.

51. (Hökümdar aýallara): «Ýusubyň şöhwetinden myradyňyza ýetmekden maksadyňyz näme?» diýdi. (Aýallar): «Alla saklasyn. Biz onuň hiç bir ýamanlygyny görmedik» diýdiler. Müsür weziriniň aýaly: «Indi hakykat aýan boldy. Men onuň şöhwetinden myradyma ýetmek isledim. Emma ol dürs kişilerdendir» diýdi.

52. (Ýusup): «Men muny (adamsynyň) ýoklugynda oňa hyýanat etmändigimi we onuň Allanyň haýynlaryň duzagyny başa bardyrmaýandygyny bilmegi üçin (etdim)» diýdi.

53. «Men nebsimi aklamaýaryn. Çünki nebis elmydama ýamanlygy emir edijidir. Diňe Perwerdigärimiň merhemet eden (bendesi ýaman işleriň ugruna gitmez). Takyk, meniň Perwerdigärim Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr».

54. Hökümdar: «Ony (Ýusuby) maňa getiriň, özüme geňeşçi (ýakyn adam) edineýin» diýdi. (Hökümdar) onuň bilen gürleşende: «Bu gün sen meniň ýanymda mertebeli, ynamdar (kişisiň)» diýdi.

55. (Ýusup): «Meni (şu) ýeriň hazynalaryna (gözegçi edip) belle. Çünki men gowy gözegçilikde saklaýjy, (bu işiň ýagdaýyny) bilýändirin» diýdi.

56. Şeýdip, Ýusuby islän ýerinde ornaşmagy (üçin) ol ýerde (Müsürde) ýerleşdirdik. Biz islän kişimize rahmetimizi nesip ederis. Biz ýagşylyk edýän (dürs, dindar kişileriň) hakyny-sogabyny köýdürmeris.

57. Elbetde, iman getirenler we (günälerden) saklanýanlar üçin ahyret peşgeşi has haýyrlydyr.

58. Ýusubyň doganlary geldi we onuň ýanyna girdiler. (Ýusup) olary tanady, (ýöne) olar ony tanamadylar.

59. (Ýusup) olaryň hajatlaryny bitirensoň (olara): «Maňa atabir erkek doganyňyzy (iniňizi) getiriň! Görmeýärsiňizmi, men (bugdaýy) doly ölçäp berýärin. Men myhmansöýerleriň ýagşysydyryn.

60. Eger ony (iniňizi) maňa getirmeseňiz, size meniň ýanymda bir ölçeg (mukdardaky bugdaý) hem ýokdur. (Ony getirmeseňiz) maňa golaýlaşmaň!» diýdi.





وَمَآ أُبَرِّئُ نَفْسِىٓ ۚ إِنَّ ٱلنَّفْسَ لَأَمَّارَةٌۢ بِٱلسُّوٓءِ إِلَّا مَا رَحِمَ رَبِّىٓ ۚ
إِنَّ رَبِّى غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥٣﴾ وَقَالَ ٱلْمَلِكُ ٱئْتُونِى بِهِۦٓ أَسْتَخْلِصْهُ
لِنَفْسِى ۖ فَلَمَّا كَلَّمَهُۥ قَالَ إِنَّكَ ٱلْيَوْمَ لَدَيْنَا مَكِينٌ أَمِينٌ
﴿٥٤﴾ قَالَ ٱجْعَلْنِى عَلَىٰ خَزَآئِنِ ٱلْأَرْضِ ۖ إِنِّى حَفِيظٌ عَلِيمٌ ﴿٥٥﴾ وَكَذَٰلِكَ
مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِى ٱلْأَرْضِ يَتَبَوَّأُ مِنْهَا حَيْثُ يَشَآءُ ۚ نُصِيبُ
بِرَحْمَتِنَا مَن نَّشَآءُ ۖ وَلَا نُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٥٦﴾ وَلَأَجْرُ ٱلْـَٔاخِرَةِ
خَيْرٌ لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَكَانُوا۟ يَتَّقُونَ ﴿٥٧﴾ وَجَآءَ إِخْوَةُ يُوسُفَ
فَدَخَلُوا۟ عَلَيْهِ فَعَرَفَهُمْ وَهُمْ لَهُۥ مُنكِرُونَ ﴿٥٨﴾ وَلَمَّا جَهَّزَهُم
بِجَهَازِهِمْ قَالَ ٱئْتُونِى بِأَخٍ لَّكُم مِّنْ أَبِيكُمْ ۚ أَلَا تَرَوْنَ أَنِّىٓ
أُوفِى ٱلْكَيْلَ وَأَنَا۠ خَيْرُ ٱلْمُنزِلِينَ ﴿٥٩﴾ فَإِن لَّمْ تَأْتُونِى بِهِۦ فَلَا
كَيْلَ لَكُمْ عِندِى وَلَا تَقْرَبُونِ ﴿٦٠﴾ قَالُوا۟ سَنُرَٰوِدُ
عَنْهُ أَبَاهُ وَإِنَّا لَفَٰعِلُونَ ﴿٦١﴾ وَقَالَ لِفِتْيَٰنِهِ ٱجْعَلُوا۟ بِضَٰعَتَهُمْ
فِى رِحَالِهِمْ لَعَلَّهُمْ يَعْرِفُونَهَآ إِذَا ٱنقَلَبُوٓا۟ إِلَىٰٓ أَهْلِهِمْ لَعَلَّهُمْ
يَرْجِعُونَ ﴿٦٢﴾ فَلَمَّا رَجَعُوٓا۟ إِلَىٰٓ أَبِيهِمْ قَالُوا۟ يَٰٓأَبَانَا مُنِعَ مِنَّا
ٱلْكَيْلُ فَأَرْسِلْ مَعَنَآ أَخَانَا نَكْتَلْ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ﴿٦٣﴾

61. (Olar): «Ony atasyndan diläris. Elbetde, biz (muny) hökman ederis» diýdiler.

62. (Ýusup) ýigitlerine: «Olar maşgalalaryna dolanyp baranlarynda, ony bilmekleri üçin we olaryň (ýene-de) gaýdyp gelmekleri üçin olaryň (däne almak üçin getiren) pullaryny ýükleriniň içine salyň!» diýdi.

63. (Wezir) olar atalarynyň ýanyna dolanyp baranlarynda: «Eý, atamyz! Bize bir ölçeg (mukdaryndaky däne) hem gadagan edildi. Doganymyzy biziň bilen iber. Ölçäli (paýymyza düşeni alaly. Ynamsyzlyk etme.) Biz ony hökman goraryns» diýdiler.

قَالَ هَلْ اٰمَنُكُمْ عَلَيْهِ اِلَّا كَمَآ اَمِنْتُكُمْ عَلٰٓى اَخِيهِ
مِنْ قَبْلُ فَاللّٰهُ خَيْرٌ حَافِظًا وَهُوَ اَرْحَمُ الرَّاحِمِينَ ﴿٦٤﴾ وَلَمَّا فَتَحُوا
مَتَاعَهُمْ وَجَدُوا بِضَاعَتَهُمْ رُدَّتْ اِلَيْهِمْ قَالُوا يَآ اَبَانَا مَا نَبْغِى
هٰذِهِ بِضَاعَتُنَا رُدَّتْ اِلَيْنَا وَنَمِيرُ اَهْلَنَا وَنَحْفَظُ اَخَانَا
وَنَزْدَادُ كَيْلَ بَعِيرٍ ذٰلِكَ كَيْلٌ يَسِيرٌ ﴿٦٥﴾ قَالَ لَنْ اُرْسِلَهُ
مَعَكُمْ حَتّٰى تُؤْتُونِ مَوْثِقًا مِنَ اللّٰهِ لَتَأْتُنَّنِى بِهِٓ اِلَّآ اَنْ يُحَاطَ
بِكُمْ فَلَمَّآ اٰتَوْهُ مَوْثِقَهُمْ قَالَ اللّٰهُ عَلٰى مَا نَقُولُ وَكِيلٌ
﴿٦٦﴾ وَقَالَ يَا بَنِىَّ لَا تَدْخُلُوا مِنْ بَابٍ وَاحِدٍ وَادْخُلُوا مِنْ اَبْوَابٍ
مُتَفَرِّقَةٍ وَمَآ اُغْنِى عَنْكُمْ مِنَ اللّٰهِ مِنْ شَیْءٍ اِنِ الْحُكْمُ
اِلَّا لِلّٰهِ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَعَلَيْهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُتَوَكِّلُونَ
﴿٦٧﴾ وَلَمَّا دَخَلُوا مِنْ حَيْثُ اَمَرَهُمْ اَبُوهُمْ مَا كَانَ
يُغْنِى عَنْهُمْ مِنَ اللّٰهِ مِنْ شَیْءٍ اِلَّا حَاجَةً فِى نَفْسِ يَعْقُوبَ
قَضٰيهَا وَاِنَّهُ لَذُو عِلْمٍ لِمَا عَلَّمْنَاهُ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ
لَا يَعْلَمُونَ ﴿٦٨﴾ وَلَمَّا دَخَلُوا عَلٰى يُوسُفَ اٰوٰٓى اِلَيْهِ اَخَاهُ قَالَ
اِنِّٓى اَنَا اَخُوكَ فَلَا تَبْتَئِسْ بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٦٩﴾

فَلَمَّا

64. (Ýakup): «Men size ony (iniňizi) diňe öň onuň doganyny (Ýusuby) ynanyşym ýaly ynanaýynmy?! Alla iň gowy goraýjydyr we Ol rehimdarlaryň iň rehimdarydyr» diýdi.

65. Olar ýüklerini açanlarynda pullarynyň özlerine gaýtarylyp berlendigini gördüler hem-de: «Eý, atamyz! (Başga) näme gerek? Ine, pullarymyz özümize gaýtarylyp berlipdir. Ýene maşgalamyza azyk getireris, biz doganymyzy gorarys we bir düýe ýüki artyk alarys. Bu (getirenimiz) az mukdardadyr» diýdiler.

66. (Ýakup): «Siz ony maňa getirjegiňiz barada Allanyň adyndan ynamly söz (ähti-peýman) berýänçäňiz, men ony hiç haçan siziň bilen ibermerin. Ýöne gabawa düşseňiz (onda başga)» diýdi. Olar oňa ynamly söz berenlerinde, ol (Ýakup): «Biziň aýdýan zatlarymyza Alla şaýatdyr» diýdi.

67. (Ýakup): «Eý, ogullarym! (Şähere) bir derwezeden girmäň, aýry derwezelerden giriň. Men Alladan (geljek) hiç bir zady sizden sowup bilmerin. Hökmürowanlyk ýalňyz Alla mahsusdyr. Men diňe Oňa (Alla) bil baglaýaryn. Ynam edýänler ýalňyz Oňa bil baglasynlar» diýdi.

68. Olar atalarynyň emir eden ýerinden (aýry derwezelerden) girenlerinde, (munuň) Ýakubyň öz ýanyndan eden dilegi (islegi) hasyl bolmakdan başga (nepi degmedi. Çünki bu) Alladan (geljek) hiç bir zady olardan sowmazdy. Elbetde, ol Biziň özüne beren tälimimiz sebäpli, ylym eýesidi. Ýöne ynsanlaryň köpüsi (muny) bilmezler.

69. Olar Ýusubyň ýanyna girenlerinde, ol doganyny (inisini) ýanyna aldy. (Ýusup oňa): «Men seniň doganyňdyryn. Mundan beýläk olaryň eden zatlaryna gamlanma» diýdi.

فَلَمَّا جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمْ جَعَلَ ٱلسِّقَايَةَ فِى رَحْلِ أَخِيهِ ثُمَّ أَذَّنَ
مُؤَذِّنٌ أَيَّتُهَا ٱلْعِيرُ إِنَّكُمْ لَسَٰرِقُونَ ٧٠ قَالُوا۟ وَأَقْبَلُوا۟
عَلَيْهِم مَّاذَا تَفْقِدُونَ ٧١ قَالُوا۟ نَفْقِدُ صُوَاعَ ٱلْمَلِكِ وَلِمَن
جَآءَ بِهِۦ حِمْلُ بَعِيرٍ وَأَنَا۠ بِهِۦ زَعِيمٌ ٧٢ قَالُوا۟ تَٱللَّهِ لَقَدْ عَلِمْتُم
مَّا جِئْنَا لِنُفْسِدَ فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا كُنَّا سَٰرِقِينَ ٧٣ قَالُوا۟
فَمَا جَزَٰٓؤُهُۥٓ إِن كُنتُمْ كَٰذِبِينَ ٧٤ قَالُوا۟ جَزَٰٓؤُهُۥ مَن وُجِدَ
فِى رَحْلِهِۦ فَهُوَ جَزَٰٓؤُهُۥ كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلظَّٰلِمِينَ ٧٥ فَبَدَأَ
بِأَوْعِيَتِهِمْ قَبْلَ وِعَآءِ أَخِيهِ ثُمَّ ٱسْتَخْرَجَهَا مِن وِعَآءِ
أَخِيهِ كَذَٰلِكَ كِدْنَا لِيُوسُفَ مَا كَانَ لِيَأْخُذَ
أَخَاهُ فِى دِينِ ٱلْمَلِكِ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ نَرْفَعُ دَرَجَٰتٍ مَّن
نَّشَآءُ وَفَوْقَ كُلِّ ذِى عِلْمٍ عَلِيمٌ ٧٦ قَالُوٓا۟ إِن يَسْرِقْ
فَقَدْ سَرَقَ أَخٌ لَّهُۥ مِن قَبْلُ فَأَسَرَّهَا يُوسُفُ فِى نَفْسِهِۦ
وَلَمْ يُبْدِهَا لَهُمْ قَالَ أَنتُمْ شَرٌّ مَّكَانًا وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا
تَصِفُونَ ٧٧ قَالُوا۟ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْعَزِيزُ إِنَّ لَهُۥٓ أَبًا شَيْخًا كَبِيرًا
فَخُذْ أَحَدَنَا مَكَانَهُۥٓ إِنَّا نَرَىٰكَ مِنَ ٱلْمُحْسِنِينَ ٧٨

70. (Ýusup) olaryň ýüküni tutanda, doganynyň (inisiniň) goşuna suw gabyny saldy. Soň bolsa jarçy: «Eý, kerwen (eýeleri), siz hakyky ogrusyňyz» diýip seslendi.

71. (Ýusubyň doganlary) olara öwrülip: «Näme ýitirdiňiz?» diýdiler.

72. (Jarçylaryň biri): «Hökümdaryň suw gabyny ýitirdik. Ony getiren kişä bir düýe ýüki (sylag) bar. Bu işe men jogapkär» diýdi.

73. (Ýusubyň doganlary): «Alla kasam edýäris. Siz anyk bilýärsiňiz, biz bu ýere bozgaklyk etmek üçin gelmedik. Biz ogry däldiris» diýdiler.

74. (Olar): «Eger ýalan sözleýän bolsaňyz, onuň jezasy näme bolar?» diýdiler.

75. (Ýusubyň doganlary): «Onuň jezasy (ýitiren zadyňyz) kimiň ýükünden tapylsa, jezasy ol kişi (ogurlan zadynyň deregine alnyp galynmagy bilen jezalandyrylýandyr). Biz zalymlary şeýle jezalandyrýarys» diýdiler.

76. (Ýusup) doganynyň ýükünden öň beýlekileriň ýüklerini (agtaryp) başlady. Soň ony doganynyň ýükünden çykardy. Biz Ýusuba şeýle emel öwretdik. (Çünki Ýusubyň) doganyny hökümdaryň dinine (kanunyna) görä alyp galmagy mümkin däldi. Ýöne Alla islese (başgaça bolýar). Biz islän kişimizi (belent) derejelere çykararys. Her ylym eýesiniň üstünde (ondan has) ylymly (Alla) bardyr.

77. (Ýusubyň doganlary): «Eger ol ogurlyk eden bolsa, ozal onuň dogany (Ýusup) hem ogurlyk etdi» diýdiler. Ýusup ony (olaryň ýapýan ogurlygyny) içinde saklady we olara ony aýan etmedi. (Öz ýanyndan bolsa): «Siz has erbet haldasyňyz. Siziň aýdýanyňyzy Alla has gowy bilýändir» diýdi.

78. (Olar): «Eý, häkim (Ýusup)! Onuň uly (ýaşly) garry atasy bar. Onuň ýerine biziň birimizi alyp gal! Çünki biz seniň ýagşylyk edýänlerdendigiňi (dürs hem dindar kişidigiňi) görüp durus» diýdiler.

قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِ أَن نَّأْخُذَ إِلَّا مَن وَجَدْنَا مَتَٰعَنَا عِندَهُۥٓ إِنَّآ
إِذًا لَّظَٰلِمُونَ ٧٩ فَلَمَّا ٱسْتَيْـَٔسُوا۟ مِنْهُ خَلَصُوا۟ نَجِيًّا ۖ قَالَ
كَبِيرُهُمْ أَلَمْ تَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ أَبَاكُمْ قَدْ أَخَذَ
عَلَيْكُم مَّوْثِقًا مِّنَ ٱللَّهِ وَمِن قَبْلُ مَا فَرَّطتُمْ فِى يُوسُفَ ۖ
فَلَنْ أَبْرَحَ ٱلْأَرْضَ حَتَّىٰ يَأْذَنَ لِىٓ أَبِىٓ أَوْ يَحْكُمَ ٱللَّهُ لِى ۖ
وَهُوَ خَيْرُ ٱلْحَٰكِمِينَ ٨٠ ٱرْجِعُوٓا۟ إِلَىٰٓ أَبِيكُمْ فَقُولُوا۟
يَٰٓأَبَانَآ إِنَّ ٱبْنَكَ سَرَقَ وَمَا شَهِدْنَآ إِلَّا بِمَا عَلِمْنَا وَمَا كُنَّا
لِلْغَيْبِ حَٰفِظِينَ ٨١ وَسْـَٔلِ ٱلْقَرْيَةَ ٱلَّتِى كُنَّا فِيهَا وَٱلْعِيرَ
ٱلَّتِىٓ أَقْبَلْنَا فِيهَا ۖ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ٨٢ قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ
أَنفُسُكُمْ أَمْرًا ۖ فَصَبْرٌ جَمِيلٌ ۖ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَأْتِيَنِى بِهِمْ
جَمِيعًا ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ٨٣ وَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ
يَٰٓأَسَفَىٰ عَلَىٰ يُوسُفَ وَٱبْيَضَّتْ عَيْنَاهُ مِنَ ٱلْحُزْنِ فَهُوَ كَظِيمٌ
٨٤ قَالُوا۟ تَٱللَّهِ تَفْتَؤُا۟ تَذْكُرُ يُوسُفَ حَتَّىٰ تَكُونَ
حَرَضًا أَوْ تَكُونَ مِنَ ٱلْهَٰلِكِينَ ٨٥ قَالَ إِنَّمَآ
أَشْكُوا۟ بَثِّى وَحُزْنِىٓ إِلَى ٱللَّهِ وَأَعْلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ٨٦

يَابَنِيَّ

79. (Ýusup): «Zadymyzy ýanyndan tapan kişimizden başgasyny alyp galmakdan Alla saklasyn! Ýogsa biz hakyky zalymlardan bolarys» diýdi.

80. Indi ondan umytlaryny üzensoňlar, maslahatlaşmak üçin çete çykdylar. Olaryň ulusy: «Ataňyzyň sizden Allanyň adyndan ynamly söz alandygyny we ozal hem Ýusup dogrusynda goýberen kemçiligiňizi bilmeýärsiňizmi? Maňa atam rugsat berýänçä ýa-da meniň üçin Alla höküm berýänçä, hiç haçan şu ýerden gitmerin. Ol (Alla) iň haýyrly hikmet eýesidir!

81. Siz ataňyzyň ýanyna baryp: «Eý, atamyz! Takyk, (kiçi) ogluň ogurlyk etdi. Biz diňe bilýän zadymyza şaýatlyk edýäris. Biz gaýyby (beýle zadyň boljagyny) bilmeýärdik.

82. (Ynanmasaň) biziň bolan şäherimize (şäheriň ýaşaýjylaryna) we biziň bilen gelen kerwene sorag salyp gör. Biz dogry sözleýäris» diýip aýdyň!» diýdi.

83. (Ýakup): «Ýok, siziň haý-höwesiňiz (ol) işi gözel edip görkezdi. Indi (maňa düşeni) gözel sabyr etmekdir. Belki, Alla maňa olaryň (ogullarymyň) ählisini hem (aman) getirer. Takyk, Ol ähli zady bilýändir, hikmet eýesidir» diýdi.

84. (Ýakup) olardan ýüz öwrüp: «Wah, biçäre Ýusup» diýdi. Gam-gussadan ýaňa onuň gözleri agardy (kör boldy we) ol gaýgy-hasratyny içine saldy.

85. (Ýakubyň ogullary): «Sen entegem Ýusuby ýatlaýarsyň! Alla kasam bolsun! Sen ahyry, şeýdip, agyr kesele ýolugarsyň ýa-da heläk bolarsyň» diýdiler.

86. (Ýakup): «Men derdimi we gam-gussamy ýalňyz Alla arz edýärin. Men Alladan (inýän wahyý bilen) siziň bilmeýän zatlaryňyzy bilýärin.

يَٰبَنِيَّ ٱذْهَبُوا۟ فَتَحَسَّسُوا۟ مِن يُوسُفَ وَأَخِيهِ وَلَا تَا۟يْـَٔسُوا۟ مِن
رَّوْحِ ٱللَّهِ ۖ إِنَّهُۥ لَا يَا۟يْـَٔسُ مِن رَّوْحِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلْكَٰفِرُونَ
﴿٨٧﴾ فَلَمَّا دَخَلُوا۟ عَلَيْهِ قَالُوا۟ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْعَزِيزُ مَسَّنَا وَأَهْلَنَا ٱلضُّرُّ
وَجِئْنَا بِبِضَٰعَةٍ مُّزْجَىٰةٍ فَأَوْفِ لَنَا ٱلْكَيْلَ وَتَصَدَّقْ
عَلَيْنَآ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ يَجْزِى ٱلْمُتَصَدِّقِينَ ﴿٨٨﴾ قَالَ هَلْ عَلِمْتُم
مَّا فَعَلْتُم بِيُوسُفَ وَأَخِيهِ إِذْ أَنتُمْ جَٰهِلُونَ ﴿٨٩﴾ قَالُوٓا۟
أَءِنَّكَ لَأَنتَ يُوسُفُ ۖ قَالَ أَنَا۠ يُوسُفُ وَهَٰذَآ أَخِى ۖ
قَدْ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَيْنَآ ۖ إِنَّهُۥ مَن يَتَّقِ وَيَصْبِرْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ
أَجْرَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٩٠﴾ قَالُوا۟ تَٱللَّهِ لَقَدْ ءَاثَرَكَ ٱللَّهُ عَلَيْنَا وَإِن
كُنَّا لَخَٰطِـِٔينَ ﴿٩١﴾ قَالَ لَا تَثْرِيبَ عَلَيْكُمُ ٱلْيَوْمَ ۖ
يَغْفِرُ ٱللَّهُ لَكُمْ ۖ وَهُوَ أَرْحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿٩٢﴾ ٱذْهَبُوا۟
بِقَمِيصِى هَٰذَا فَأَلْقُوهُ عَلَىٰ وَجْهِ أَبِى يَأْتِ بَصِيرًا
وَأْتُونِى بِأَهْلِكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٩٣﴾ وَلَمَّا فَصَلَتِ ٱلْعِيرُ
قَالَ أَبُوهُمْ إِنِّى لَأَجِدُ رِيحَ يُوسُفَ ۖ لَوْلَآ أَن تُفَنِّدُونِ
﴿٩٤﴾ قَالُوا۟ تَٱللَّهِ إِنَّكَ لَفِى ضَلَٰلِكَ ٱلْقَدِيمِ ﴿٩٥﴾

87. Eý, ogullarym! Gidiň, Ýusuby we doganyňyzy idäň, Allanyň rahmetinden umydyňyzy üzmäň! Çünki kapyr kowumdan başgasy Allanyň rahmetinden umydyny üzmez» diýdi.

88. (Olar) Ýusubyň ýanyna girenlerinde: «Eý, häkim! Bizi we neberämizi gytlyk basdy. Biz (bugdaýa çalyşmak üçin) ähmiýetsiz zatlar bilen geldik. Şonda-da bize (bugdaýy) doly ölçäp bergin we bize sadaka hem ber! Şübhesiz, Alla sadaka berýänleri sylaglar» diýdiler.

89. (Ýusup): «Siz nadan wagtyňyz Ýusuba we onuň doganyna näme edendigiňizi bilýärsiňizmi?» diýdi.

90. (Olar): «Eýsem, sen, hakykatdan-da Ýusupmy?» diýdiler. (Ol: «Hawa) men Ýusup, bu bolsa inim. Alla bize merhemet etdi. Dogrusy kim (Alladan) gorksa we sabyr etse, takyk, Alla ýagşylyk edýänleriň (dindar kişileriň) hakyny (sogabyny) köýdürmez» diýdi.

91. (Olar): «Alla kasam bolsun! Dogrudan-da, Alla seni bizden üstün etdi. Takyk, biz hata etdik» diýdiler.

92. (Ýusup): «Bu gün sizi ýazgarmak ýok. Sizi Alla bagyşlasyn! Ol rehimdarlaryň iň Rehimdarydyr.

93. Meniň şu köýnegimi alyp gidiň we atamyň gözüne sürtüň, gözi açylar. Maňa ähli maşgalaňyz bilen bile geliň!» diýdi.

94. Kerwen aýrylanda (ýola düşende) olaryň atasy: «Eger maňa akyly çaşan diýmeseňiz, takyk, men Ýusubyň ysyny alýaryn» diýdi.

95. (Ýakubyň ýanyndakylar): «Alla kasam bolsun! Dogrusy, sen henizem ozalky (Ýusup diri diýen) ýalňyşlygyňda» diýdiler.

فَلَمَّآ أَن جَآءَ ٱلْبَشِيرُ أَلْقَىٰهُ عَلَىٰ وَجْهِهِۦ فَٱرْتَدَّ بَصِيرًا
قَالَ أَلَمْ أَقُل لَّكُمْ إِنِّىٓ أَعْلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ٩٦ قَالُوا۟
يَٰٓأَبَانَا ٱسْتَغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَآ إِنَّا كُنَّا خَٰطِـِٔينَ ٩٧ قَالَ
سَوْفَ أَسْتَغْفِرُ لَكُمْ رَبِّىٓ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ
٩٨ فَلَمَّا دَخَلُوا۟ عَلَىٰ يُوسُفَ ءَاوَىٰٓ إِلَيْهِ أَبَوَيْهِ وَقَالَ ٱدْخُلُوا۟ مِصْرَ
إِن شَآءَ ٱللَّهُ ءَامِنِينَ ٩٩ وَرَفَعَ أَبَوَيْهِ عَلَى ٱلْعَرْشِ وَخَرُّوا۟ لَهُۥ
سُجَّدًا ۖ وَقَالَ يَٰٓأَبَتِ هَٰذَا تَأْوِيلُ رُءْيَٰىَ مِن قَبْلُ قَدْ جَعَلَهَا
رَبِّى حَقًّا ۖ وَقَدْ أَحْسَنَ بِىٓ إِذْ أَخْرَجَنِى مِنَ ٱلسِّجْنِ وَجَآءَ
بِكُم مِّنَ ٱلْبَدْوِ مِنۢ بَعْدِ أَن نَّزَغَ ٱلشَّيْطَٰنُ بَيْنِى وَبَيْنَ
إِخْوَتِىٓ ۚ إِنَّ رَبِّى لَطِيفٌ لِّمَا يَشَآءُ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ
١٠٠ رَبِّ قَدْ ءَاتَيْتَنِى مِنَ ٱلْمُلْكِ وَعَلَّمْتَنِى مِن تَأْوِيلِ ٱلْأَحَادِيثِ ۚ
فَاطِرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ أَنتَ وَلِىِّۦ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ ۖ
تَوَفَّنِى مُسْلِمًا وَأَلْحِقْنِى بِٱلصَّٰلِحِينَ ١٠١ ذَٰلِكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلْغَيْبِ
نُوحِيهِ إِلَيْكَ ۖ وَمَا كُنتَ لَدَيْهِمْ إِذْ أَجْمَعُوٓا۟ أَمْرَهُمْ وَهُمْ
يَمْكُرُونَ ١٠٢ وَمَآ أَكْثَرُ ٱلنَّاسِ وَلَوْ حَرَصْتَ بِمُؤْمِنِينَ ١٠٣

وَمَا



96. Buşlukçy gelende, (Ýusubyň köýnegini) onuň ýüzüne sürtdi (we) şolbada (Ýakubyň) gözi açyldy. (Ýakup): «Men size «Men Alladan (gelýän ylym saýasynda) siziň bilmeýän zatlaryňyzy bilýärin» diýmänmidim?» diýdi.

97. (Ýakubyň ogullary): «Eý, atamyz! (Allanyň) biziň günälerimizi bagyşlamagyny diläweri. Şübhesiz, biz hata etdik» diýdiler.

98. (Ýakup): «Men siziň günäleriňizi bagyşlamagy üçin Perwerdigärime ýalbararyn. Takyk, Ol Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr» diýdi.

99. (Ählisi jem bolup) Ýusubyň ýanyna baranlarynda, (Ýusup) ene-atasyny bagryna basdy hem-de: «Allanyň islegi bilen Müsüre giriň!» diýdi.

100. (Ýusup) ene-atasyny tagtyň üstüne çykardy we (Ýusubyň ene-atasy we doganlary) onuň üçin sežde etdiler. (Ýusup:) «Eý, ata! Ine, bu bir wagtky (gören) düýşümiň ýorgudy. Takyk, Perwerdigärim ony (ol düýşi) hakykata öwürdi. (Ol) hakykatdan-da maňa ýagşylyk etdi, çünki meni zyndandan çykardy we şeýtan meniň bilen doganlarymyň arasyny bozandan soň hem, sizi çölden getirdi. Takyk, Perwerdigärim islän zadyny nepislik bilen bagyş edijidir. Takyk, Ol ähli zady bilýändir, hikmet eýesidir.

Düşündiriş: Olar Ýusuba gowuşdurany üçin Alla şükür seždesini edipdirler we Ýusubyň öňünde hormat bilen baş egipdirler. Olaryň dininde adama ybadat maksady bilen däl-de, hormat üçin sežde etmäge rugsat berlipdir. Yslam dininde bolsa, isle hormat üçin, isle ybadat üçin, Alladan özgäniň öňünde sežde etmek gadagandyr.

101. Eý, Perwerdigärim! Takyk, maňa mülkden (paý) berdiň, maňa hadysalaryň (düýşleriň) ýorgudyny öwretdiň! (Eý), asmanlaryň we ýeriň Ýaradyjysy! Dünýäde we ahyretde meniň eýäm Sensiň! Janymy musulman halda algyn hem-de meni salyhlara (ýagşylaryň hataryna) goşgun!».

102. (Eý, Muhammet!) Ine, bu gaýyp habarlardandyr. Ony saňa Biz wahyý edýäris. Olar işlerinde belli karara gelip, duzak guryarkalar (Ýusuby guýa taşlamagy maksat edinenlerinde), sen olaryň ýanynda däldiň.

103. Sen hernäçe isleseň-de adamlaryň köpüsi iman getirmezler.

وَمَا تَسْـَٔلُهُمْ عَلَيْهِ مِنْ اَجْرٍۜ اِنْ هُوَ اِلَّا ذِكْرٌ لِلْعَالَمِينَ ﴿١٠٤﴾
وَكَاَيِّنْ مِنْ اٰيَةٍ فِي السَّمٰوَاتِ وَالْاَرْضِ يَمُرُّونَ عَلَيْهَا وَهُمْ
عَنْهَا مُعْرِضُونَ ﴿١٠٥﴾ وَمَا يُؤْمِنُ اَكْثَرُهُمْ بِاللّٰهِ اِلَّا وَهُمْ
مُشْرِكُونَ ﴿١٠٦﴾ اَفَاَمِنُوا اَنْ تَأْتِيَهُمْ غَاشِيَةٌ مِنْ عَذَابِ
اللّٰهِ اَوْ تَأْتِيَهُمُ السَّاعَةُ بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٠٧﴾ قُلْ هٰذِهٖ
سَبِيلِي اَدْعُوا اِلَى اللّٰهِ عَلٰى بَصِيرَةٍ اَنَا وَمَنِ اتَّبَعَنِي وَسُبْحَانَ
اللّٰهِ وَمَا اَنَا مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٠٨﴾ وَمَا اَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ
اِلَّا رِجَالًا نُوحِي اِلَيْهِمْ مِنْ اَهْلِ الْقُرٰىۜ اَفَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْاَرْضِ
فَيَنْظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْۜ وَلَدَارُ
الْاٰخِرَةِ خَيْرٌ لِلَّذِينَ اتَّقَوْاۜ اَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٠٩﴾ حَتّٰى اِذَا اسْتَيْـَٔسَ
الرُّسُلُ وَظَنُّوا اَنَّهُمْ قَدْ كُذِبُوا جَاءَهُمْ نَصْرُنَاۙ فَنُجِّيَ
مَنْ نَشَاءُۜ وَلَا يُرَدُّ بَأْسُنَا عَنِ الْقَوْمِ الْمُجْرِمِينَ ﴿١١٠﴾ لَقَدْ
كَانَ فِي قَصَصِهِمْ عِبْرَةٌ لِاُولِي الْاَلْبَابِۜ مَا كَانَ
حَدِيثًا يُفْتَرٰى وَلٰكِنْ تَصْدِيقَ الَّذِي بَيْنَ يَدَيْهِ
وَتَفْصِيلَ كُلِّ شَيْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿١١١﴾

104. Sen muňa (Kurandan okaýan öwüt-nesihatyňa derek) olardan hak soramaýarsyň. Ol (Kuran) älemler üçin öwüt-ündewden başga (zat) däldir.

105. Asmanlarda we ýerde (Allanyň barlygyny) görkezýän ençe aýatlar (alamatlar) bardyr. (Ynsanlar) olaryň ýanyndan ýüz öwrüp, (gapyllykda) geçerler.

106. Olaryň köpüsi iman getirmezler, diňe Alla şärik goşan halda iman getirerler. (Allanyň Ýaradyjy, Rysgal beriji we özlerini Goraýjydygyny ykrar etseler-de, ybadatlarynda Ondan gaýryny şärik goşarlar).

107. Olar Allanyň gurşap alyjy azabynyň geljeginden ýa-da duýman durkalar birdenkä kyýamatyň geljeginden (howatyrlanman) arkaýyn (hatyrjemmikäler)?

108. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Ine, meniň ýolum budur. Men we maňa eýerýänler, biz aýdyň (kesgitli deliller, Allanyň inderen ylmy, hikmeti hem parasatlylygy) bilen Alla (Allanyň ýoluna) çagyrýarys. Alla ähli kemçiliklerden päkdir. Men Alla şärik goşanlardan däldirin».

109. (Eý, Muhammet! Biz) senden öň hem şäher (oba) ilatyndan bolan adamlara wahyý iberdik. Olar ýer ýüzünde aýlananlarynda, özlerinden öňki kişileriň soňunyň nähili bolanyny görmeýärlermikä? Elbetde, (Alladan) gorkýan kişiler üçin ahyret ýurdy haýyrlydyr. Akylyňyzy ulanmaýarsyňyzmy?

110. Pygamberler (Allanyň adamlary dogry ýola saljagyndan) umytlaryny üzüp, özleriniň ýalan hasaplanjakdyklaryny bilenlerinde, olara Biziň kömegimiz gelip ýetdi. Biz islän kişimizi halas ederis. (Ýöne) günäkär kowumdan Biziň azabymyz hergiz yzyna gaýtarylmaz.

111. Takyk, olaryň (pygamberleriň) kyssalarynda akyl eýeleri üçin ybrat bardyr. (Bu Kuran) toslanan bir söz däldir. Tersine, özünden öňküleri (Töwraty, Zebury, Injili) tassyklaýjy, ähli zady düşündiriji, iman getiren kowum üçin dogry ýoly görkeziji we rahmet bolan (kitapdyr).



13-nji süre: «Ragd»
(«Gök gümmürdisi»)

«Ragd» süresiniň Mekgede ýa-da Medinede inendigi barada alymlaryň arasynda dürli garaýyşlar bardyr. Emma mazmuny boýunça ol Mekgede inen süre hasaplanylýar. Süre 43 aýatdan ybaratdyr. Bu süräniň 13-nji aýatynda «Gök gümmürdisi» diýen manyny aňladýan «Ragd» sözüniň geçýändigi sebäpli, bu süre şeýle atlandyrylypdyr. Sürede Allatagalanyň gudratyny aňladýan tebigat kanunlary, pygamberimiz bilen kapyrlaryň arasyndaky meseleler we möminler bilen kapyrlaryň ahyretdäki hallary barada gürrüň gidýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Elif, Läm, Mim, Ra. Bular kitabyň aýatlarydyr. Saňa Perwerdigäriňden inderilen (bu Kuran) hakdyr. Ýöne adamlaryň köpüsi ynanmaýarlar.

2. Görýärsiňiz, Alla asmanlary sütünsiz galdyrdy. Soň (özüne mahsus görmüşde) Arşa istiwa etdi (hökmürowanlyk bilen älemi dolandyrdy). Güni we Aýy boýun egdirdi. (Olaryň) her biri belli wagta çenli akar (ýüzer) gider. (Alla ähli) işi ýöredýär. Siziň Perwerdigäriňize gowuşmaga ýürekden ynanmagyňyz üçin, (Alla) aýatlary (delilleri) aýdyň beýan edýär.

3. Ol (Alla) ýeri ýaýdy, onda daglary we derýalary döretdi. (Alla) ýerdäki miweleriň her birini jübüt-jübüt etdi. (Alla) gündizi gije bilen örtýär. Elbetde, munda pikir edýän kowum üçin aýatlar (ybratlar) bardyr.

4. Ýer ýüzünde biri-birine goňşy toprak ýerleri, üzüm bakjalary, ekinler, (bir ýa-da dürli köklerden emele gelen) hurmalyklar bardyr. (Bularyň ählisi şol) bir suw bilen suwarylýar. (Ýöne şeýle hem bolsa) Biz olaryň birnäçelerini tagamy babatda birnäçesinden üstünräk edip goýýarys. Takyk, munda akyllaryny ulanýan kowum üçin aýatlar (ybratlar) bardyr.

5. (Eý, Muhammet!) Eger geň galjak bolsaň, olaryň (kapyrlaryň): «Biz toprak bolanymyzdan soň, täzeden ýaradylarysmy?» (diýen) sözlerine geň galmalydyr. Olar özleriniň Perwerdigärini inkär eden kişilerdir. Olaryň boýunlarynda zynjyrlar bardyr. Olar ot (dowzah) eýeleridirler. Olar ol ýerde ebedi galarlar.

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِالسَّيِّئَةِ قَبْلَ الْحَسَنَةِ وَقَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِمُ
الْمَثُلَاتُ وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغْفِرَةٍ لِّلنَّاسِ عَلَىٰ ظُلْمِهِمْ وَإِنَّ رَبَّكَ
لَشَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٦﴾ وَيَقُولُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوْلَا أُنزِلَ
عَلَيْهِ آيَةٌ مِّن رَّبِّهِ إِنَّمَا أَنتَ مُنذِرٌ وَلِكُلِّ قَوْمٍ هَادٍ ﴿٧﴾
اللَّهُ يَعْلَمُ مَا تَحْمِلُ كُلُّ أُنثَىٰ وَمَا تَغِيضُ الْأَرْحَامُ وَمَا تَزْدَادُ
وَكُلُّ شَيْءٍ عِندَهُ بِمِقْدَارٍ ﴿٨﴾ عَالِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ
الْكَبِيرُ الْمُتَعَالِ ﴿٩﴾ سَوَاءٌ مِّنكُم مَّنْ أَسَرَّ الْقَوْلَ
وَمَن جَهَرَ بِهِ وَمَنْ هُوَ مُسْتَخْفٍ بِاللَّيْلِ وَسَارِبٌ بِالنَّهَارِ
﴿١٠﴾ لَهُ مُعَقِّبَاتٌ مِّن بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِ يَحْفَظُونَهُ
مِنْ أَمْرِ اللَّهِ إِنَّ اللَّهَ لَا يُغَيِّرُ مَا بِقَوْمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُوا
مَا بِأَنفُسِهِمْ وَإِذَا أَرَادَ اللَّهُ بِقَوْمٍ سُوءًا فَلَا مَرَدَّ لَهُ
وَمَا لَهُم مِّن دُونِهِ مِن وَالٍ ﴿١١﴾ هُوَ الَّذِي يُرِيكُمُ الْبَرْقَ
خَوْفًا وَطَمَعًا وَيُنشِئُ السَّحَابَ الثِّقَالَ ﴿١٢﴾ وَيُسَبِّحُ الرَّعْدُ
بِحَمْدِهِ وَالْمَلَائِكَةُ مِنْ خِيفَتِهِ وَيُرْسِلُ الصَّوَاعِقَ فَيُصِيبُ
بِهَا مَن يَشَاءُ وَهُمْ يُجَادِلُونَ فِي اللَّهِ وَهُوَ شَدِيدُ الْمِحَالِ ﴿١٣﴾

6. (Eý, Muhammet! Kapyrlar seniň) ýagşylykdan öň ýamanlygy (azaby getirmegiňi) gyssanmaç isleýärler. Olardan öň hem (şuňa) meňzeş jezalar geçdi. Elbetde, Perwerdigäriň, olar zulum etseler-de, adamlara geçirimlidir. (Ýöne) Perwerdigäriň jezasy örän agyrdyr.

7. Inkär edýän kişiler: «Oňa (Muhammede) Perwerdigärinden bir aýat (mugjyza) inderilmeli dälmi?» diýýärler. (Eý, Muhammet!) Sen diňe bir duýduryjysyň. Her (bir öten-geçen) kowum üçin dogry ýoly görkeziji (pygamber) bolupdy.

8. Alla her urkaçynyň nämä hamyladygyny, ýatgylaryň nämäni kemeldip, nämäni artdyrýanyny bilýändir. Onuň huzurynda her bir zat ölçeglidir.

9. (Alla) gaýyby (görünmeýäni) we görünýäni bilýändir. (Ol) Beýikdir, örän Belentdir.

10. Sizden bir kişi sözi (gepini içinde) gizlesin, ony daşyndan aýtsyn, bir kişi gije gizlensin we gündiz orta çyksyn (Alla üçin) bary birdir. (Ol ähli zady görüp, bilip durandyr).

11. Ony (adamy) öňünden we yzyndan yzarlaýanlar, Allanyň emri bilen goraýan (perişdeler) bardyr. Elbetde, bir kowum özleriniň ahwalatyny üýtgetmese, Alla olaryň ahwalatyny üýtgetmez. Eger Alla bir kowuma ýamanlyk (bela ibermek) islese, ony yzyna gaýtarjak ýokdur. Olar üçin Ondan (Alladan) başga ýardamçy (dost) ýokdur.

12. Size gorky we umyt (getirýän) ýyldyrymy görkezýän, (ýagyş ýükli) lemmer-lemmer bulutlary döredýän hem Oldur (Alladyr).

13. Gök gümmürdüsi hamdy-senasy bilen, perişdeler bolsa gorkusyndan Ony tesbih edýärler. Alla ýyldyrymlary çakdyryp, onuň bilen islän kişisini urar. Olar (kapyrlar şonda-da) Alla hakda dawalaşýarlar. Ol (Allanyň) duzagy (azaby) gaty güýçlüdir.

لَهُۥ دَعْوَةُ ٱلْحَقِّ وَٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَسْتَجِيبُونَ لَهُم بِشَىْءٍ
إِلَّا كَبَٰسِطِ كَفَّيْهِ إِلَى ٱلْمَآءِ لِيَبْلُغَ فَاهُ وَمَا هُوَ بِبَٰلِغِهِۦ وَمَا دُعَآءُ
ٱلْكَٰفِرِينَ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ ١٤ وَلِلَّهِ يَسْجُدُ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
طَوْعًا وَكَرْهًا وَظِلَٰلُهُم بِٱلْغُدُوِّ وَٱلْءَاصَالِ ١٥ قُلْ مَن رَّبُّ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ قُلِ ٱللَّهُ قُلْ أَفَٱتَّخَذْتُم مِّن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ لَا يَمْلِكُونَ
لِأَنفُسِهِمْ نَفْعًا وَلَا ضَرًّا قُلْ هَلْ يَسْتَوِى ٱلْأَعْمَىٰ وَٱلْبَصِيرُ أَمْ هَلْ
تَسْتَوِى ٱلظُّلُمَٰتُ وَٱلنُّورُ أَمْ جَعَلُوا۟ لِلَّهِ شُرَكَآءَ خَلَقُوا۟ كَخَلْقِهِۦ
فَتَشَٰبَهَ ٱلْخَلْقُ عَلَيْهِمْ قُلِ ٱللَّهُ خَٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ وَهُوَ ٱلْوَٰحِدُ ٱلْقَهَّٰرُ
١٦ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَسَالَتْ أَوْدِيَةٌۢ بِقَدَرِهَا فَٱحْتَمَلَ ٱلسَّيْلُ
زَبَدًا رَّابِيًا وَمِمَّا يُوقِدُونَ عَلَيْهِ فِى ٱلنَّارِ ٱبْتِغَآءَ حِلْيَةٍ أَوْ مَتَٰعٍ زَبَدٌ
مِّثْلُهُۥ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ ٱللَّهُ ٱلْحَقَّ وَٱلْبَٰطِلَ فَأَمَّا ٱلزَّبَدُ فَيَذْهَبُ
جُفَآءً وَأَمَّا مَا يَنفَعُ ٱلنَّاسَ فَيَمْكُثُ فِى ٱلْأَرْضِ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ
ٱللَّهُ ٱلْأَمْثَالَ ١٧ لِلَّذِينَ ٱسْتَجَابُوا۟ لِرَبِّهِمُ ٱلْحُسْنَىٰ وَٱلَّذِينَ لَمْ يَسْتَجِيبُوا۟
لَهُۥ لَوْ أَنَّ لَهُم مَّا فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا وَمِثْلَهُۥ مَعَهُۥ لَٱفْتَدَوْا۟ بِهِۦٓ
أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ سُوٓءُ ٱلْحِسَابِ وَمَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ وَبِئْسَ ٱلْمِهَادُ ١٨

أَفَمَن



14. Hakyky doga-dileg diňe Oňa (Alla) ediler. Ondan başgadan dileg edýän (Alladan gaýryny kömege çagyrýan) kişilere (çagyrýanlary) hiç bir jogap bermezler. Olaryň bu ahwalaty (suwy) agzyna ýetirmek üçin iki owujyny açyp, (elini) suwa (uzadýan adamyň mysaly) ýalydyr. Ýöne ol (suw) oňa (agzyna) ýetmez. Kapyrlaryň dogasy (Alla şärik goşýandyklary sebäpli) azaşmakdan başga zat däldir.

15. Asmanlarda we ýerde kim (we näme) bar bolsa, (olaryň ählisi, hat-da) kölegeleri hem, islesin-islemesin, ertir-agşam Alla üçin sežde ederler.

16. (Eý, Muhammet): «Asmanlaryň we ýeriň Perwerdigäri kimdir?» diý (we) aýt: «Alladyr». (Eý, Muhammet): «Ondan (Alladan) gaýry, özlerine peýda we zyýan bermäge hem güýji ýetmeýänleri dost tutunýarsyňyzmy?» diý. Aýt: «Kör bilen gözli deň bolarmy? Ýa-da tümlük bilen aýdyňlyk deň bolarmy?». Ýa olar Alla babatynda (aýdylanda), Onuň ýaradany ýaly ýaradyp bilýän şärikler tapyp, (Alla şärik goşulýanlaryň) ýaradyşy olara meňzeş göründimi? (Eý, Muhammet!) Aýt: «Ähli zadyň ýaradyjysy Alladyr. Ol Ýeke-täkdir, üstün çykyjydyr.

17. (Alla) asmandan suw-ýagyş inderende, dereler (jülgeler) ölçegleridir göwrümlerine görä suw akydýarlar. Şonda akym (suwda) ýüze çykan köpürjigi alyp gider. (Adamlaryň) zer-zynat ýa-da bir esbap (ýasamak) maksady bilen otda ýakýan (eredýän) zatlaryndan hem şonuň ýaly köpürjik (çökündi çykar). Alla, ine, şeýdip, hak bilen ýalňyşa (batyla) mysal getirýär. Indi köpürjik ýok bolup gider. Ýöne adamlara peýda berýäni ýer ýüzünde galar. Alla, ine, şeýle mysallar berýär.

18. Özleriniň Perwerdigärine boýun egen kişiler üçin iň gözel (sylag) bardyr. Oňa boýun egmedik kişiler bolsa, eger ýer ýüzündäki zatlaryň ählisi, ýene-de şonçasy olaryňky bolsa, (olar Allanyň azabyndan halas bolmak üçin şol zatlaryň ählisini) pida ederdiler. Hasap-hesibiň iň erbedi şolaryňkydyr. Olaryň barjak ýeri dowzahdyr. (Ol) nähili erbet ýerdir.

19. Saňa Perwerdigäriňden inderileniň hakdygyny bilýän kişi, kör (ýagny bilmeýän) kişi ýaly bolarmy? Takyk, diňe akyl eýeleri ybrat alarlar.

20. Ol kişiler Alla (beren) ähti-peýmanyna wepaly bolarlar we ähti-peýmany bozmazlar.

21. Ol kişiler Allanyň garyndaşlyk gatnaşyklaryny saklamak ýaly ýerine ýetirilmegini emir eden zatlaryny ýerine ýetirerler. Olar özleriniň Perwerdigärinden çekinerler we (ahyretdäki) hasabyň ýamanyndan gorkarlar.

22. Ol kişiler, Perwerdigäriniň ýüzüni (razylygyny) isläp, sabyr ederler. Namazy doly berjaý ederler. Olara rysgal edip beren zatlarymyzdan gizlin we aç-açan halda sarp ederler. Ýamanlygy ýagşylyk bilen gaýtararlar. Şol diýaryň (ahyretiň bagtly) soňy şolaryňkydyr.

23, 24. (Bagtyýarlyk) «Adn» jennetlerindedir. Olar oňa ata-babalaryndan, ýan-ýoldaşlaryndan we zürýatlaryndan salyh kişiler bilen girerler. Her gapydan olaryň ýanyna perişdeler girerler hem-de: «Sabyr edeniňiz sebäpli, size salam bolsun! Diýaryň (dünýä ýaşaýşynyň ahyretdäki bagtly) soňy ne ajaýyp» (diýerler).

25. Alla çyndan ähti-peýman edenlerinden soň, ähti-peýmanlaryny bozanlar, Allanyň garyndaşlyk gatnaşyklaryny saklamak ýaly ýerine ýetirilmegini emir eden zatlaryny (berjaý etmän) kesenler we ýer ýüzünde pisat çykaranlar üçin nälet bolar, ýurduň ýamany (dowzah) hem olar üçindir.

26. Alla rysgaly islän kişisine giň eder, (islänine) dar eder. (Kapyrlar şu) dünýä





أفمن يعلم أنما أنزل إليك من ربك الحق كمن هو أعمى إنما يتذكر
أولوا الألباب ﴿١٩﴾ الذين يوفون بعهد الله ولا ينقضون الميثاق
﴿٢٠﴾ والذين يصلون ما أمر الله به أن يوصل ويخشون ربهم
ويخافون سوء الحساب ﴿٢١﴾ والذين صبروا ابتغاء وجه ربهم
وأقاموا الصلوة وأنفقوا مما رزقناهم سرا وعلانية ويدرءون
بالحسنة السيئة أولئك لهم عقبى الدار ﴿٢٢﴾ جنات عدن
يدخلونها ومن صلح من آبائهم وأزواجهم وذرياتهم
والملائكة يدخلون عليهم من كل باب ﴿٢٣﴾ سلام عليكم بما صبرتم
فنعم عقبى الدار ﴿٢٤﴾ والذين ينقضون عهد الله من بعد ميثاقه
ويقطعون ما أمر الله به أن يوصل ويفسدون في الأرض أولئك
لهم اللعنة ولهم سوء الدار ﴿٢٥﴾ الله يبسط الرزق لمن يشاء
ويقدر وفرحوا بالحيوة الدنيا وما الحيوة الدنيا في الآخرة إلا
متاع ﴿٢٦﴾ ويقول الذين كفروا لولا أنزل عليه آية من ربه قل
إن الله يضل من يشاء ويهدي إليه من أناب ﴿٢٧﴾ الذين آمنوا
وتطمئن قلوبهم بذكر الله ألا بذكر الله تطمئن القلوب ﴿٢٨﴾

ýaşaýşy bilen şatlandylar. Ahyretiň ýanynda dünýä ýaşaýşy diňe wagtlaýyn peýdadan ybaratdyr.

27. Inkär eden kişiler: «Perwerdigärinden oňa (Muhammede) bir aýat (mugjyza) inderilmeli dälmi?» diýýärler. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Şübhesiz, Alla islän kişisini (şeýle erbet sözleri sebäpli) azaşdyrar, Özüne ýöneleni-de dogry ýola gönükdirer».

28. Olar iman getiren we Allany zikir etmek bilen kalplary aram tapan kişilerdir. Unutmaň! Kalplar Allany zikir etmek bilen aram tapar.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ طُوبَىٰ لَهُمْ وَحُسْنُ مَـَٔابٍ
٢٩ كَذَٰلِكَ أَرْسَلْنَـٰكَ فِىٓ أُمَّةٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهَآ أُمَمٌ
لِّتَتْلُوَا۟ عَلَيْهِمُ ٱلَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ وَهُمْ يَكْفُرُونَ بِٱلرَّحْمَـٰنِ
قُلْ هُوَ رَبِّى لَآ إِلَـٰهَ إِلَّا هُوَ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ مَتَابِ ٣٠ وَلَوْ
أَنَّ قُرْءَانًا سُيِّرَتْ بِهِ ٱلْجِبَالُ أَوْ قُطِّعَتْ بِهِ ٱلْأَرْضُ أَوْ كُلِّمَ بِهِ
ٱلْمَوْتَىٰ ۗ بَل لِّلَّهِ ٱلْأَمْرُ جَمِيعًا ۗ أَفَلَمْ يَا۟يْـَٔسِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَن لَّوْ يَشَآءُ
ٱللَّهُ لَهَدَى ٱلنَّاسَ جَمِيعًا ۗ وَلَا يَزَالُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
تُصِيبُهُم بِمَا صَنَعُوا۟ قَارِعَةٌ أَوْ تَحُلُّ قَرِيبًا مِّن دَارِهِمْ حَتَّىٰ يَأْتِىَ وَعْدُ
ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُخْلِفُ ٱلْمِيعَادَ ٣١ وَلَقَدِ ٱسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن
قَبْلِكَ فَأَمْلَيْتُ لِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ثُمَّ أَخَذْتُهُمْ ۖ فَكَيْفَ كَانَ
عِقَابِ ٣٢ أَفَمَنْ هُوَ قَآئِمٌ عَلَىٰ كُلِّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ ۗ
وَجَعَلُوا۟ لِلَّهِ شُرَكَآءَ قُلْ سَمُّوهُمْ ۚ أَمْ تُنَبِّـُٔونَهُۥ بِمَا لَا يَعْلَمُ
فِى ٱلْأَرْضِ أَم بِظَـٰهِرٍ مِّنَ ٱلْقَوْلِ ۗ بَلْ زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مَكْرُهُمْ وَصُدُّوا۟
عَنِ ٱلسَّبِيلِ ۗ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ٣٣ لَّهُمْ عَذَابٌ فِى
ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَعَذَابُ ٱلْءَاخِرَةِ أَشَقُّ ۖ وَمَا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن وَاقٍ ٣٤

مثل

29. Iman getiren we ýagşy işleri eden kişiler üçin, elbetde, bagt we dolanyp baryljak gözel ýurt (jennet) bardyr.

30. (Eý, Muhammet!) Ine, şeýdip, Biz seni bir ymmata (pygamber edip) iberdik. Olaryň özünden öň hem (bir topar) ymmatlar ötüp geçdi. Saňa wahyý eden zadymyzy (olara) okamagyň üçin (iberdik). Olar Rahmany (Allany) inkär edýärler. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Ol meniň Perwerdigärimdir. Ondan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Men Oňa bil bagladym we tobam Oňadyr».

31. (Kapyrlar): «Eger özi bilen daglar ýöredilýän, ýer ýarylýan, ölüler gürledilýän bir Kuran bolsa (şonda iman getirerdik» diýdiler). Ýok, ähli emir Alla mahsusdyr. Iman getiren kişiler, Alla islese, ähli ynsanlary dogry ýola saljakdygyny bilmedilermi? Etmişleri sebäpli, inkär eden kişileriň başlaryna bir belanyň inmegi ýa-da (ol kapyrlaryň) diýarlaryna ýakyn barmagy dowam eder durar. Tä Allanyň wadasy gelýänçä (bu şeýle bolar). Takyk, Alla wadasyndan dönmez.

32. Takyk, senden öňki pygamberler hem (kowumlary tarapyndan) masgara edildi. Şonda-da inkär eden kişilere möhlet berdim, soň bolsa, olary (jezalandyrmak üçin) tutdum. Şonda azabym nähili boldy?

33. Her kimiň edýän işine gözegçilik edýän Ol (Alla) kim, (olaryň şärik goşýan zatlary kim? Olar şonda-da) Alla şärikler goşdular. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Olara (Alla şärik goşýan şärikleriňize) at dakyň (olar kimlermiş, näme iş başarýarmyşlar)? Ýa-da (siz eý, Alla şärik goşanlar) Oňa (Alla) ýer ýüzünde (Onuň şärikleri bar diýip) bilmeýän zadyny habar bermekçi bolýarsyňyzmy? Ýa (Allanyň şärikleri bar diýip) boş (biderek) söz (aýdyp goýberýärsiňizmi)? Ýok, inkär edýän kişilere mekir (hileleri) gözel edilip görkezildi we (şeýdip, hak) ýoldan çykaryldylar. Alla kimi azaşdyrsa, ony dogry ýola saljak (hiç kim) ýokdur.

34. Bu dünýä ýaşaýşynda olar üçin azap bardyr. Ahyretiň azaby bolsa has agyrdyr. Olar üçin Alladan (Allanyň azabyndan) gorajak (kişi) bolmaz.

مَثَلُ الْجَنَّةِ الَّتِي وُعِدَ الْمُتَّقُونَ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ أُكُلُهَا
دَائِمٌ وَظِلُّهَا تِلْكَ عُقْبَى الَّذِينَ اتَّقَوْا وَعُقْبَى الْكَافِرِينَ النَّارُ
٣٥ وَالَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ يَفْرَحُونَ بِمَا أُنْزِلَ إِلَيْكَ وَمِنَ
الْأَحْزَابِ مَنْ يُنْكِرُ بَعْضَهُ قُلْ إِنَّمَا أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ اللَّهَ وَلَا
أُشْرِكَ بِهِ إِلَيْهِ أَدْعُو وَإِلَيْهِ مَآبِ ٣٦ وَكَذَٰلِكَ أَنْزَلْنَاهُ
حُكْمًا عَرَبِيًّا وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ أَهْوَاءَهُمْ بَعْدَ مَا جَاءَكَ
مِنَ الْعِلْمِ مَا لَكَ مِنَ اللَّهِ مِنْ وَلِيٍّ وَلَا وَاقٍ ٣٧ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا
رُسُلًا مِنْ قَبْلِكَ وَجَعَلْنَا لَهُمْ أَزْوَاجًا وَذُرِّيَّةً وَمَا كَانَ
لِرَسُولٍ أَنْ يَأْتِيَ بِآيَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ لِكُلِّ أَجَلٍ كِتَابٌ
٣٨ يَمْحُو اللَّهُ مَا يَشَاءُ وَيُثْبِتُ وَعِنْدَهُ أُمُّ الْكِتَابِ
٣٩ وَإِنْ مَا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِنَّمَا عَلَيْكَ
الْبَلَاغُ وَعَلَيْنَا الْحِسَابُ ٤٠ أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا نَأْتِي الْأَرْضَ نَنْقُصُهَا
مِنْ أَطْرَافِهَا وَاللَّهُ يَحْكُمُ لَا مُعَقِّبَ لِحُكْمِهِ وَهُوَ سَرِيعُ الْحِسَابِ
٤١ وَقَدْ مَكَرَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَلِلَّهِ الْمَكْرُ جَمِيعًا يَعْلَمُ
مَا تَكْسِبُ كُلُّ نَفْسٍ وَسَيَعْلَمُ الْكُفَّارُ لِمَنْ عُقْبَى الدَّارِ ٤٢

35. Takwalara wada berlen jennetiň mysaly (şeýledir): Onuň aşagyndan derýalar akýar. Onuň iýmitleri we saýalary müdimidir. Takwa kişileriň soňy ine, şeýledir. Kapyrlaryň soňy bolsa otdur (dowzahdyr).

36. Özlerine (Töwrat, Injil ýaly) kitap berlen kişilerimiz saňa inderilen zat (Kuran) sebäpli, şatlanýarlar. (Ýöne ol) toparlardan onuň (Kuranyň) bir bölegini inkär edýäni hem bar. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Maňa diňe Alla gulluk etmegim, Oňa şärik goşmazlygym emir edildi. Men (Onuň ýoluna) çagyrýaryn. Oňa dolanyp bararyn».

37. Ine, şeýdip, Biz ony (Kurany) arap dilinde hikmetli höküm edip inderdik. Eger sen özüňe gelen (bu) ylymdan soň, olaryň haýy-höweslerine eýerseň, (bilip goýgun) seni Alladan (gorajak) ýardamçy hem ýokdur, goragçy hem ýokdur.

38. Kasam bolsun! Biz senden owal hem pygamberleri iberdik. Olara ýanýoldaşlar we zürýatlar berdik. Allanyň rugsady bolmasa, hiç bir pygamber aýat (mugjyza) getirip bilmez. Her ajalyň-möhletiň bir kitaby (ýazgysy) bardyr. (Her zadyň wagty ýazylyp goýlandyr).

39. Alla islän zadyny öçürer (ýok eder), (islän zadyny bolsa, öz ýerinde) galdyrar. Onuň ýanynda esasy kitap (Lowhy-mahfuz) bardyr.

40. (Eý, Muhammet!) Eger saňa olara (kapyrlara) beren wadamyzy (azabymyzy) görkezsek-de ýa (görkezmän) seniň janyňy alsak-da, (tapawudy ýok) seniň wezipäň (dini) ýetirmek, Biziň işimiz bolsa olary hasaba çekmekdir.

41. (Olar) Biziň (ylahy gudratymyz bilen) ýere gelip, onuň (kapyr ýurtlarynyň) daş-töwereginden (ýaşaýjylaryndan) kemeldýänimizi görmedilermi? Alla höküm berýär. Onuň hökümini derňäp, Oňa päsgel berjek (Ony hasaba çekjek) ýokdur. Ol hasaba çalt çeker.

42. Olardan öňki kişiler hem (pygamberlerine) hilegärlik etdiler. Ähli mekir (hileleri) bozmak Alla degişlidir. (Alla) her kimiň näme edýänini bilýär. Kapyrlar bolsa bu dünýäniň soňunyň (ahyretiň) kimiňki boljagyny tiz wagtda bilerler.



43. Inkär eden kişiler: «(Eý, Muhammet!) Sen pygamber dälsiň» diýýärler. Aýt: «Siziň bilen meniň aramda (meniň pygamberdigime) şaýat bolmaga Alla we özünde kitabyň (Kuranyň) ylmy bolan kişi ýetikdir».

14-nji süre: Ybraýym

«Ybraýym» süresi Mekgede inen soňky sürelerden bolup, ol 52 aýatdan ybaratdyr. Bu süräniň 35-41-nji aýatlarynda Ybraýym pygamberiň eden doga-dilegleri beýan edileni üçin, bu sürä «Ybraýym» diýip at berlipdir.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) All anyň ady bilen

1. Elif, Läm, Ra. (Eý, Muhammet! Bu kitap) ynsanlary Perwerdigäriň rugsady bilen güýçli, öwgä mynasyp (bolan Allanyň) ýoluna (çagyryp, olary) tümlüklerden nura çykarmagyň üçin saňa inderen kitabymyzdyr.

2. Ol Alladyr, asmanlardaky we ýerdäki ähli zat Onuňkydyr. (Ahyretde) agyr azapdan ýaňa kapyrlaryň dat gününe.

3. Ahyrete derek dünýä ýaşaýşyny saýlap alýanlar, Allanyň ýolundan gaýtarýanlar we onuň (dogry ýoluň) egri (ters) bolmagyny isleýänler, ine, bular (hakdan) uzak ters ýoldadyrlar.

4. Biz her pygamberi olara (hakykaty aýdyň) beýan etmegi üçin, öz kowumynyň dili bilen (sözleýän kişi edip) iberdik. Alla islän kişisini azaşdyrar, islän kişisini dogry ýola salar. Ol Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

5. Kasam bolsun! Biz Musany: «Kowumyňy zulmatdan nura çykar, olara Allanyň (öňki milletleriň başyna salan agyr) günlerini ýatlat!» diýip, aýatlarymyz (mugjyzalarymyz) bilen iberdik. Elbetde, munda her bir sabyrly, şükürana (bendeler) üçin ybratlar bardyr.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ اذْكُرُوا نِعْمَةَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ
أَنجَاكُم مِّنْ آلِ فِرْعَوْنَ يَسُومُونَكُمْ سُوءَ الْعَذَابِ
وَيُذَبِّحُونَ أَبْنَاءَكُمْ وَيَسْتَحْيُونَ نِسَاءَكُمْ ۚ وَفِي
ذَٰلِكُم بَلَاءٌ مِّن رَّبِّكُمْ عَظِيمٌ ﴿٦﴾ وَإِذْ تَأَذَّنَ رَبُّكُمْ
لَئِن شَكَرْتُمْ لَأَزِيدَنَّكُمْ ۖ وَلَئِن كَفَرْتُمْ إِنَّ عَذَابِي لَشَدِيدٌ
﴿٧﴾ وَقَالَ مُوسَىٰ إِن تَكْفُرُوا أَنتُمْ وَمَن فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا
فَإِنَّ اللَّهَ لَغَنِيٌّ حَمِيدٌ ﴿٨﴾ أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَبَأُ الَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ
قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ ۛ وَالَّذِينَ مِن بَعْدِهِمْ ۛ لَا يَعْلَمُهُمْ إِلَّا
اللَّهُ ۚ جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ فَرَدُّوا أَيْدِيَهُمْ فِي
أَفْوَاهِهِمْ وَقَالُوا إِنَّا كَفَرْنَا بِمَا أُرْسِلْتُم بِهِ وَإِنَّا لَفِي
شَكٍّ مِّمَّا تَدْعُونَنَا إِلَيْهِ مُرِيبٍ ﴿٩﴾ قَالَتْ رُسُلُهُمْ أَفِي
اللَّهِ شَكٌّ فَاطِرِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ يَدْعُوكُمْ
لِيَغْفِرَ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُؤَخِّرَكُمْ إِلَىٰ أَجَلٍ
مُّسَمًّى ۚ قَالُوا إِنْ أَنتُمْ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا تُرِيدُونَ أَن تَصُدُّونَا
عَمَّا كَانَ يَعْبُدُ آبَاؤُنَا فَأْتُونَا بِسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿١٠﴾

6. Şonda Musa kowumyna: «Allanyň size beren nygmatlaryny ýatlaň! Çünki (Alla) sizi agyr azap bilen gynaýan, ogullaryňyzyň damagyny çalyp, gyzlaryňyzy diri galdyrýan Fyrgawn neberesinden halas etdi. Ine, munda Perwerdigäriňiz tarapyndan size uly synag (ybrat) bardyr» diýdi.

7. Şol wagt Perwerdigäriňiz: «Kasam bolsun! Eger şükür etseňiz, takyk, (nygmatymy) artdyraryn. Eger näşükürlik (küpürlik) etseňiz, elbetde, Meniň azabym gaty gazaplydyr» diýip habar berdi.

8. Musa: «Eger siz we ýer ýüzündäki kişileriň ählisi näşükür bolsalar, (bilip goýuň), takyk, Alla Baýdyr (mätäç däldir), öwgä mynasypdyr» diýdi.

9. Sizden öňkülerden Nuh, ad, semud kowumynyň we olardan soňky (ýaşap geçen) kişileriň habary size gelmedimi? Olary Alladan başga (hiç kim) bilmez. Olara pygamberleri aýdyň deliller (mugjyzalar) getirdi. Olar (geňirgenip) barmaklaryny dişläp: «Takyk, biz siz bilen iberilen zatlary inkär etdik we biz özüne çagyrýan zadyňdan biçak şübhedediris» diýdiler.

10. Olaryň pygamberleri: «Asmanlary we ýeri ýaradan Alla barada şek edip bolarmy? (Alla) siziň günäleriňizden (bir bölegini) bagyşlamak üçin (imana) çagyrýar hem-de sizi belli bir wagta çenli (öldürmän) gijikdirýär (möhlet berýär)» diýdiler. Olar: «Siz hem biz ýaly adamsyňyz. Siz bizi ata-babalarymyzyň ybadat eden zatlaryndan daşlaşdyrmak isleýärsiňiz. Hany, bize aýdyň delil getiriň bakaly» diýdiler.



قَالَتْ لَهُمْ رُسُلُهُمْ إِن نَّحْنُ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ وَلَٰكِنَّ
اللَّهَ يَمُنُّ عَلَىٰ مَن يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ ۖ وَمَا كَانَ لَنَا أَن نَّأْتِيَكُم
بِسُلْطَانٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١١﴾
وَمَا لَنَا أَلَّا نَتَوَكَّلَ عَلَى اللَّهِ وَقَدْ هَدَانَا سُبُلَنَا ۚ
وَلَنَصْبِرَنَّ عَلَىٰ مَا آذَيْتُمُونَا ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُتَوَكِّلُونَ
﴿١٢﴾ وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِرُسُلِهِمْ لَنُخْرِجَنَّكُم مِّنْ
أَرْضِنَا أَوْ لَتَعُودُنَّ فِي مِلَّتِنَا ۖ فَأَوْحَىٰ إِلَيْهِمْ رَبُّهُمْ لَنُهْلِكَنَّ
الظَّالِمِينَ ﴿١٣﴾ وَلَنُسْكِنَنَّكُمُ الْأَرْضَ مِن بَعْدِهِمْ ۚ
ذَٰلِكَ لِمَنْ خَافَ مَقَامِي وَخَافَ وَعِيدِ ﴿١٤﴾ وَاسْتَفْتَحُوا وَخَابَ
كُلُّ جَبَّارٍ عَنِيدٍ ﴿١٥﴾ مِّن وَرَائِهِ جَهَنَّمُ وَيُسْقَىٰ مِن مَّاءٍ
صَدِيدٍ ﴿١٦﴾ يَتَجَرَّعُهُ وَلَا يَكَادُ يُسِيغُهُ وَيَأْتِيهِ الْمَوْتُ
مِن كُلِّ مَكَانٍ وَمَا هُوَ بِمَيِّتٍ ۖ وَمِن وَرَائِهِ عَذَابٌ
غَلِيظٌ ﴿١٧﴾ مَّثَلُ الَّذِينَ كَفَرُوا بِرَبِّهِمْ ۖ أَعْمَالُهُمْ كَرَمَادٍ
اشْتَدَّتْ بِهِ الرِّيحُ فِي يَوْمٍ عَاصِفٍ ۖ لَّا يَقْدِرُونَ
مِمَّا كَسَبُوا عَلَىٰ شَيْءٍ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الضَّلَالُ الْبَعِيدُ ﴿١٨﴾

أَلَمْ تَرَ

11. Pygamberleri olara: «(Hawa), biz hem siziň ýaly adamlardyrys. Ýöne Alla bendelerinden islän kişisine (pygamberlik) berýär. Allanyň rugsady bolmasa, biziň size delil getirmegimiz mümkin däl. Möminler diňe Alla bil baglasynlar!

12. Biz näme üçin dogry ýolumyzy görkezýän Alla bil baglamaly däl?! Siziň bize berýän ezýetleriňize hökman sabyr-takat ederis. Bil baglaýanlar diňe Alla bil baglasynlar!» diýdiler.

13. Inkär eden kişiler pygamberlerine: «(Ýa) sizi ýurdumyzdan çykararys ýa-da siz dinimize gaýdyp gelersiňiz» diýdiler. Şonda olaryň Perwerdigäri: «Biz zalymlary hökman heläk ederis» (diýip) wahyý etdi.

14. Olardan soň olaryň ýerlerine biz sizi hökman (mirasdüşer edip) ýerleşdireris. Bu meniň (belent) mertebämden gorkýan we wadamdan (azabymdan) heder edýän kişi üçindir.

15. (Şonda pygamberler Alladan) ýardam (ýeňiş) islediler we ähli sütemkärler heläk boldy.

16. (Beýle kişilere) ondan soň dowzah bardyr. (Olara dowzahda) iriňli suw içiriler.

17. Ony ýuwutjak bolar, (ýöne) ýuwdup bilmez. Oňa her ýandan ölüm geler. (Ýöne) ol ölmez. Onuň yzyndan bolsa agyr azap (geler).

18. Perwerdigärini inkär eden kişileriň amallary, göýä bir kül mysaly bolup, güýçli ýel öwsüp duran bir günde ýeliň ony sowrup goýberişine meňzeýändir. Olar kesbi-kär eden zatlaryndan hiç zat ele salmazlar. Ine, bu ters ýolda bolmagyň hut aňrybaşydyr.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ ۚ إِن يَشَأْ
يُذْهِبْكُمْ وَيَأْتِ بِخَلْقٍ جَدِيدٍ ﴿١٩﴾ وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ بِعَزِيزٍ
﴿٢٠﴾ وَبَرَزُوا لِلَّهِ جَمِيعًا فَقَالَ ٱلضُّعَفَٰٓؤُا لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا
إِنَّا كُنَّا لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ أَنتُم مُّغْنُونَ عَنَّا مِنْ عَذَابِ
ٱللَّهِ مِن شَيْءٍ ۚ قَالُوا لَوْ هَدَىٰنَا ٱللَّهُ لَهَدَيْنَٰكُمْ ۖ سَوَآءٌ عَلَيْنَآ
أَجَزِعْنَآ أَمْ صَبَرْنَا مَا لَنَا مِن مَّحِيصٍ ﴿٢١﴾ وَقَالَ ٱلشَّيْطَٰنُ
لَمَّا قُضِيَ ٱلْأَمْرُ إِنَّ ٱللَّهَ وَعَدَكُمْ وَعْدَ ٱلْحَقِّ وَوَعَدتُّكُمْ
فَأَخْلَفْتُكُمْ ۖ وَمَا كَانَ لِيَ عَلَيْكُم مِّن سُلْطَٰنٍ إِلَّآ
أَن دَعَوْتُكُمْ فَٱسْتَجَبْتُمْ لِي ۖ فَلَا تَلُومُونِي وَلُومُوٓا
أَنفُسَكُم ۖ مَّآ أَنَا۠ بِمُصْرِخِكُمْ وَمَآ أَنتُم بِمُصْرِخِيَّ ۖ إِنِّي
كَفَرْتُ بِمَآ أَشْرَكْتُمُونِ مِن قَبْلُ ۗ إِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَهُمْ عَذَابٌ
أَلِيمٌ ﴿٢٢﴾ وَأُدْخِلَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَمِلُوا ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٍ
تَجْرِي مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا بِإِذْنِ رَبِّهِمْ ۖ تَحِيَّتُهُمْ فِيهَا
سَلَٰمٌ ﴿٢٣﴾ أَلَمْ تَرَ كَيْفَ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا كَلِمَةً طَيِّبَةً
كَشَجَرَةٍ طَيِّبَةٍ أَصْلُهَا ثَابِتٌ وَفَرْعُهَا فِي ٱلسَّمَآءِ ﴿٢٤﴾

19. (Eý, ynsan!) Allanyň hak (we hikmet) bilen asmanlary we ýeri ýaradanyny görmediňmi? Eger islese, sizi gidirip, (ornuňyza) täze halky getirer.

20. Bu Alla üçin kyn däldir.

21. (Kyýamat güni ynsanlar) jem bolup, Allanyň huzuryna çykarlar. Ejizler tekepbirlik eden kişilere: «Takyk, biz size eýeripdik. Siz bizden Allanyň azabyndan (az hem bolsa) bir zady sowup bilmezmisiňiz?» diýerler. Olar hem: «Eger Alla bizi dogry ýola gönükdiren bolsady, sizi hem gönükdirerdik. (Indiden soň), dady-perýat etsegem, sabyr-kanagat etsegem, barybir, bize gaçalga ýokdur» diýerler.

22. Iş (hököm) tamamlanandan soň şeýtan: «Takyk, Alla size hakykaty wada berdi. Men hem wada berdim, (ýöne) size beren wadamdan dändim. Meniň size (hököm etjek) güýjüm ýokdy. Ýöne men sizi (ters ýola) çagyrdym, siz hem maňa boýun egdiňiz. Meni ýazgarmaň, özüňizi ýazgaryň! Ne men size ýardam berip bilerin, ne-de siz maňa ýardam berip bilersiňiz. Takyk, men siziň öň hem meni (Alla) şärik goşmagyňyzy inkär edipdim. Takyk, zalymlar üçin ezýet beriji azap bardyr» diýer.

23. Iman getirip, ýagşy işleri eden kişiler, Perwerdigäriň rugsady bilen, içinde ebedi galjak hem-de aşagyndan derýalar akýan jennetlere salnar. Olaryň ol ýerdäki saglyk-amanlyk dilegleri «Salamdyr!».

24. Görmediňmi, Allanyň nähili mysal getirişini? (Alla) gözel sözi, köki (ýerde) mäkäm bolup, şahalary asmanda bolan ýagşy (peýdaly) daragta meňzetdi.

تُؤْتِيٓ أُكُلَهَا كُلَّ حِينٍۭ بِإِذْنِ رَبِّهَا ۗ وَيَضْرِبُ ٱللَّهُ ٱلْأَمْثَالَ
لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٥﴾ وَمَثَلُ كَلِمَةٍ خَبِيثَةٍ
كَشَجَرَةٍ خَبِيثَةٍ ٱجْتُثَّتْ مِن فَوْقِ ٱلْأَرْضِ مَا لَهَا مِن قَرَارٍ
﴿٢٦﴾ يُثَبِّتُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱلْقَوْلِ ٱلثَّابِتِ فِى ٱلْحَيَوٰةِ
ٱلدُّنْيَا وَفِى ٱلْـَٔاخِرَةِ ۖ وَيُضِلُّ ٱللَّهُ ٱلظَّـٰلِمِينَ ۚ وَيَفْعَلُ ٱللَّهُ
مَا يَشَآءُ ﴿٢٧﴾ ۞ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ بَدَّلُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ كُفْرًا
وَأَحَلُّوا۟ قَوْمَهُمْ دَارَ ٱلْبَوَارِ ﴿٢٨﴾ جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَا ۖ وَبِئْسَ ٱلْقَرَارُ
﴿٢٩﴾ وَجَعَلُوا۟ لِلَّهِ أَندَادًا لِّيُضِلُّوا۟ عَن سَبِيلِهِۦ ۗ قُلْ تَمَتَّعُوا۟
فَإِنَّ مَصِيرَكُمْ إِلَى ٱلنَّارِ ﴿٣٠﴾ قُل لِّعِبَادِىَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
يُقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُنفِقُوا۟ مِمَّا رَزَقْنَـٰهُمْ سِرًّا وَعَلَانِيَةً
مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِىَ يَوْمٌ لَّا بَيْعٌ فِيهِ وَلَا خِلَـٰلٌ ﴿٣١﴾ ٱللَّهُ ٱلَّذِى
خَلَقَ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجَ
بِهِۦ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ رِزْقًا لَّكُمْ ۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلْفُلْكَ
لِتَجْرِىَ فِى ٱلْبَحْرِ بِأَمْرِهِۦ ۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلْأَنْهَـٰرَ ﴿٣٢﴾ وَسَخَّرَ لَكُمُ
ٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ دَآئِبَيْنِ ۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ ﴿٣٣﴾

وَءَاتَىٰكُم

25. Ol daragt Perwerdigäriň rugsady bilen her zaman miwesini getirer. Alla, ynsanlaryň öwüt-nesihat almaklary üçin, olara şeýle mysallar getirýär.

26. Ýaman sözüň (Allany inkär edýän sözüň) mysaly, köki-damary ýerden goparylan, bir ýerde ornaşyp, karar tapmaýan peýdasyz agaç ýalydyr.

27. Alla berk (mäkäm) söz bilen iman getiren kişileri dünýä ýaşaýşynda we ahyretde mäkäm eder. Alla zalymlary azaşdyrar. Alla islän zadyny eder.

28. Allanyň nygmatyny kapyrlyga çalşan we kowumyny heläket diýaryna alyp baran kişileri görmediňmi?

29. (Olar) oňa (dowzaha hökman) girerler. (Ol) ýer nähili erbetdir.

30. (Ynsanlary) Allanyň ýolundan azaşdyrmak üçin Oňa şärikler goşdular. (Eý, Muhammet!) Aýt: «(Häzirlikçe bu dünýäniň nygmatlaryndan) peýdalanyň! Çünki siziň dolanyp barjak ýeriňiz otdur».

31. (Eý, Muhammet!) Iman getiren bendelerime aýt: «Aluw-satuw we dostluk-ýakynlyk bolmaýan gün gelmezden öň namazy doly okasynlar, gizlin we äşgär halda olara beren rysgalymyzdan (Allanyň razylygyny gazanmak üçin) sarp etsinler.

32. Alla şeýle bir hudaý bolup, Ol asmanlary we ýeri ýaratdy. Asmandan suw inderdi. Ol (suw) bilen siziň üçin rysgal edip (toprakdan dürli) miweler çykardy. Emri bilen deňizde ýüzmegi üçin gämini siziň erkiňize berdi. Derýalary size boýun egdirdi.

33. (Borjuny berjaý etmek üçin) dowamly hereket edýän Güni we Aýy size boýun egdirdi. Gijäni we gündizi-de size boýun egdirdi.

وَآتَاكُمْ مِنْ كُلِّ مَا سَأَلْتُمُوهُ ۚ وَإِنْ تَعُدُّوا نِعْمَتَ
اللَّهِ لَا تُحْصُوهَا ۗ إِنَّ الْإِنْسَانَ لَظَلُومٌ كَفَّارٌ ﴿٣٤﴾ وَإِذْ
قَالَ إِبْرَاهِيمُ رَبِّ اجْعَلْ هَٰذَا الْبَلَدَ آمِنًا وَاجْنُبْنِي وَبَنِيَّ
أَنْ نَعْبُدَ الْأَصْنَامَ ﴿٣٥﴾ رَبِّ إِنَّهُنَّ أَضْلَلْنَ كَثِيرًا مِنَ
النَّاسِ ۖ فَمَنْ تَبِعَنِي فَإِنَّهُ مِنِّي ۖ وَمَنْ عَصَانِي فَإِنَّكَ غَفُورٌ
رَحِيمٌ ﴿٣٦﴾ رَبَّنَا إِنِّي أَسْكَنْتُ مِنْ ذُرِّيَّتِي بِوَادٍ غَيْرِ ذِي
زَرْعٍ عِنْدَ بَيْتِكَ الْمُحَرَّمِ رَبَّنَا لِيُقِيمُوا الصَّلَاةَ فَاجْعَلْ
أَفْئِدَةً مِنَ النَّاسِ تَهْوِي إِلَيْهِمْ وَارْزُقْهُمْ مِنَ الثَّمَرَاتِ لَعَلَّهُمْ
يَشْكُرُونَ ﴿٣٧﴾ رَبَّنَا إِنَّكَ تَعْلَمُ مَا نُخْفِي وَمَا نُعْلِنُ ۗ وَمَا يَخْفَىٰ
عَلَى اللَّهِ مِنْ شَيْءٍ فِي الْأَرْضِ وَلَا فِي السَّمَاءِ ﴿٣٨﴾ الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي
وَهَبَ لِي عَلَى الْكِبَرِ إِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ ۚ إِنَّ رَبِّي لَسَمِيعُ الدُّعَاءِ
﴿٣٩﴾ رَبِّ اجْعَلْنِي مُقِيمَ الصَّلَاةِ وَمِنْ ذُرِّيَّتِي ۚ رَبَّنَا وَتَقَبَّلْ
دُعَاءِ ﴿٤٠﴾ رَبَّنَا اغْفِرْ لِي وَلِوَالِدَيَّ وَلِلْمُؤْمِنِينَ يَوْمَ يَقُومُ
الْحِسَابُ ﴿٤١﴾ وَلَا تَحْسَبَنَّ اللَّهَ غَافِلًا عَمَّا يَعْمَلُ
الظَّالِمُونَ ۚ إِنَّمَا يُؤَخِّرُهُمْ لِيَوْمٍ تَشْخَصُ فِيهِ الْأَبْصَارُ ﴿٤٢﴾

34. Size Ondan islän zatlaryňyzyň ählisini berdi. (Eý, ynsanlar!) Eger Allanyň (size beren) nygmatlaryny sanamaga çalyşsaňyz, sanap gutaryp bilmersiňiz. Elbetde, ynsan örän zalymdyr, diýseň näşükürdir.

35. Bir wagt Ybraýym: «Eý, Perwerdigärim! Bu şäheri (Mekgäni) asuda (şäher) eýle! Meni we ogullarymy butlara uýmakdan daş edeweri!

36. Eý, Perwerdigärim! Olar (butlar) ynsanlaryň köpüsini (dogry ýoldan) azaşdyrdylar. Indi kim maňa eýerse, ol mendendir (Allanyň maňa görkezen hak ýolundadyr). Kim boýun bolmasa, (onuň işi Saňa bagly). Takyk, Sen Bagyşlaýjysyň, Rehim-şepagatlysyň!

37. Eý, Perwerdigärimiz! Men zürýatlarymyň bir bölegini Seniň Beýtil-Haramyň (Käbäň) ýanynda ekinsiz bir jülgä ýerleşdirdim. Eý, Perwerdigärimiz! (Muny) namazy dos-dogry okamaklary üçin (etdim. Eý, Perwerdigärim) ynsanlardan (bir böleginiň) köňülleri olara (perzentlerime söýgi besläp) maýyl bolsun! Olara şükür etmekleri üçin miwelerden rysgal ber!

38. Eý, Perwerdigärimiz! Elbetde, Sen biziň gizleýän zadymyzy hem, äşgär edýän zadymyzy hem bilýärsiň. Ne ýerdäki, ne-de asmandaky hiç bir zat Alladan gizlin galmaz.

39. Maňa garran çagymda Ysmaýyly we Yshaky beren Alla hamdy-sena bolsun! Elbetde, Perwerdigärim dileg-dogalary eşidýändir.

40. Eý, Perwerdigärim! Meni we zürýatlarymy (dowamly) namaz okaýanlardan et! Perwerdigärimiz! Dogamy kabul et!

41. Eý, Perwerdigärimiz! Hasap berilýän (kyýamat) gününde meni, ene-atamy we möminleri bagyşlaweri» diýip (dileg etdi).

42. Allany zalymlaryň edýän zatlaryndan bihabardyr diýip pikir etme. Olary diňe gözleriň gorkudan agaryp, doňup galjak (kyýamat) gününe çenli gijikdirýär.

مُهْطِعِينَ مُقْنِعِي رُءُوسِهِمْ لَا يَرْتَدُّ إِلَيْهِمْ طَرْفُهُمْ
وَأَفْئِدَتُهُمْ هَوَاءٌ ﴿٤٣﴾ وَأَنذِرِ النَّاسَ يَوْمَ يَأْتِيهِمُ الْعَذَابُ
فَيَقُولُ الَّذِينَ ظَلَمُوا رَبَّنَا أَخِّرْنَا إِلَىٰ أَجَلٍ قَرِيبٍ نُّجِبْ
دَعْوَتَكَ وَنَتَّبِعِ الرُّسُلَ أَوَلَمْ تَكُونُوا أَقْسَمْتُم مِّن قَبْلُ
مَا لَكُم مِّن زَوَالٍ ﴿٤٤﴾ وَسَكَنتُمْ فِي مَسَاكِنِ الَّذِينَ
ظَلَمُوا أَنفُسَهُمْ وَتَبَيَّنَ لَكُمْ كَيْفَ فَعَلْنَا بِهِمْ
وَضَرَبْنَا لَكُمُ الْأَمْثَالَ ﴿٤٥﴾ وَقَدْ مَكَرُوا مَكْرَهُمْ
وَعِندَ اللَّهِ مَكْرُهُمْ وَإِن كَانَ مَكْرُهُمْ لِتَزُولَ
مِنْهُ الْجِبَالُ ﴿٤٦﴾ فَلَا تَحْسَبَنَّ اللَّهَ مُخْلِفَ وَعْدِهِ رُسُلَهُ
إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ ذُو انتِقَامٍ ﴿٤٧﴾ يَوْمَ تُبَدَّلُ الْأَرْضُ غَيْرَ الْأَرْضِ
وَالسَّمَاوَاتُ وَبَرَزُوا لِلَّهِ الْوَاحِدِ الْقَهَّارِ ﴿٤٨﴾ وَتَرَى الْمُجْرِمِينَ
يَوْمَئِذٍ مُّقَرَّنِينَ فِي الْأَصْفَادِ ﴿٤٩﴾ سَرَابِيلُهُم مِّن قَطِرَانٍ
وَتَغْشَىٰ وُجُوهَهُمُ النَّارُ ﴿٥٠﴾ لِيَجْزِيَ اللَّهُ كُلَّ نَفْسٍ مَّا
كَسَبَتْ إِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٥١﴾ هَٰذَا بَلَاغٌ لِّلنَّاسِ وَلِيُنذَرُوا
بِهِ وَلِيَعْلَمُوا أَنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ وَلِيَذَّكَّرَ أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿٥٢﴾

سُورَةُ الْحِجْرِ

43. (Ol gün) olar kellelerini ýokary tutup ylgarlar. (Gorkudan doňup galan) gözleri özlerine aýlanmaz (seretmez). Köňülleri (umytdan) boşdur.

44. (Eý, Muhammet!) Adamlara duýduryş ber! Ol gün olara azap geler. Şonda zulum eden kişiler: «Eý, Perwerdigärimiz! Bizi (jezalandyrman) ýakyn wagta çenli gijä goý, Seniň çakylygyňy kabul edeli we pygamberlere eýereli» diýerler. (Olara): «Siz owal özüňiziň ýok bolmajagyňyz (heläk edilmejegiňiz) barada kasam etmänmidiňiz?» (diýler).

45. (Ad we semut kowumlary ýaly) özlerine zulum eden kişileriň mesgenlerinde ýerleşdiňiz. Olary nähili (heläk) edenimiz size anyk mälim boldy we Biz size (ybrat almagyňyz üçin) mysallar getirdik.

46. Takyk, olar (elinden geleni edip) duzaklaryny gurdular. Eger olaryň (mekirlik bilen guran) duzaklary daglary ýok edýän hem bolsa, olaryň (bu) duzaklary Allanyň ýanynda (mälimdir. Alla olaryň guran duzaklaryny bozar, jezasyny berer).

47. (Eý, Muhammet! Sen) hiç haçan Alla pygamberlerine beren wadasyndan däner diýip pikir etme. Takyk, Alla Gudraty güýçlüdir, ar alyjydyr.

48. Ol gün ýer başga ýere, asmanlar (bolsa başga asmanlara) öwrüler. (Ynsanlar) ýeke-täk bolan (we) hemmeleri boýun egdirip üstün çykýan Allanyň huzuryna çykarlar.

49. Ol gün günäkärleri (aýaklary) gandallanan (zynjyrlanan) halda görersiň.

50. Olaryň eşikleri katrandandyr. Ýüzlerini bolsa ot çawlar.

Düşündiriş: Katran – gara reňkli, ýakymsyz ysly, oda çalt tutaşýan, gyzgyn we ýiti ýag görnüşli madda. Katran gotur açan düýe üçin derman hökmünde ulanylypdyr.

51. Alla her kişini eden işiniň öwezini bermek üçin (direlder). Takyk, Alla çalt hasaba çekýändir.

52. Bu (Kuran) adamlara duýduryş berilmek üçin, (olaryň) Onuň ýeke-täk Hudaýdygyny bilmekleri üçin we akyl eýeleriniň öwüt (ybrat) almaklary üçin (iberilen) bir beýandyr.



«Hyjr» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 99 aýatdan ybaratdyr. Bu süräniň 80-84-nji aýatlarynda hyjr halky barada habar berlendigi üçin bu sürä «Hyjr» diýip at berlipdir. Sürede esasan hem, pygamberlerden Adam, Lut, Şugaýyp we Salyh aleýhissalam dagynyň kyssalary beýan edilýär. Şeýle hem bu sürede möminlere ahyretde bagtly ýaşaýşyň garaşýandygy, kapyrlaryň bolsa ezýet çekjekdikleri barada habar berilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Elif, Läm, Ra. Bular (ylahy) kitabyň we äşgär Kuranyň aýatlarydyr.

2. Wagty gelende, inkär eden kişiler: «Käşgä, musulman bolsadyk» diýip arzuw ederler.

3. Goý, olara degme, iýsinler, (dünýäniň eşretinden) peýdalansynlar, olary arzuw-hyýallary gümra etsin. (Olar bu etmişleriniň görgüsini), ine, tiz bilerler.

4. Biz hiç bir ýurdy (milleti) heläk etmedik. Diňe onuň üçin mälim ýazgy (bellenilip goýlan wagt gelenden soň heläk etdik).

5. Hiç bir ymmat ajalyny öňe süýşürip hem bilmez, gijikdirip hem bilmez.

6. (Kapyrlar Muhammede): «Eý, özüne Zikir (Kuran) inderilen kişi. Takyk, sen mejnunsyň.

7. Eger dogruçyllardan bolsaň, bize perişdeleri getir-dä?» diýdiler.

8. Biz perişdeleri diňe hak (we hikmet) bilen inderýäris. Şonda olara möhlet berilmez (heläk edilerler).

9. Takyk, Zikiri (Kurany) Biz inderdik we onuň goragçylary-da, elbetde, Bizdiris!

10. (Eý, Muhammet!) Kasam bolsun! Biz senden owalky toparlara hem (pygamberler) iberdik.

11. Olara her bir pygamber gelende (iberilende), dessine ony masgaralaýardylar.

12. Ine, şeýdip, ony (pygamberi ýaňsylap günäkär bolmagy) günäkärleriň kalbyna guýarys.

13. Owalkylaryň ýörelgesi (ters bolup, heläkçilik bilen) geçen hem bolsa, (muny bilseler-de, mekgeli kapyrlar) oňa (Kurana) ynanmaýarlar.

14, 15. Eger Biz olara asmandan bir gapy açsak, olar hem ol ýere çyksalar (we gudratymyzy görseler, şonda-da olar) hökman: «Gözlerimiz baglandy, belki-de, biz jadylandyk» diýerler.

وَلَقَدْ جَعَلْنَا فِي ٱلسَّمَآءِ بُرُوجًا وَزَيَّنَّٰهَا لِلنَّٰظِرِينَ ١٦
وَحَفِظْنَٰهَا مِن كُلِّ شَيْطَٰنٍ رَّجِيمٍ ١٧ إِلَّا مَنِ ٱسْتَرَقَ
ٱلسَّمْعَ فَأَتْبَعَهُۥ شِهَابٌ مُّبِينٌ ١٨ وَٱلْأَرْضَ مَدَدْنَٰهَا
وَأَلْقَيْنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ وَأَنۢبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ شَيْءٍ مَّوْزُونٍ ١٩
وَجَعَلْنَا لَكُمْ فِيهَا مَعَٰيِشَ وَمَن لَّسْتُمْ لَهُۥ بِرَٰزِقِينَ ٢٠ وَإِن
مِّن شَيْءٍ إِلَّا عِندَنَا خَزَآئِنُهُۥ وَمَا نُنَزِّلُهُۥٓ إِلَّا بِقَدَرٍ مَّعْلُومٍ ٢١
وَأَرْسَلْنَا ٱلرِّيَٰحَ لَوَٰقِحَ فَأَنزَلْنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَسْقَيْنَٰكُمُوهُ
وَمَآ أَنتُمْ لَهُۥ بِخَٰزِنِينَ ٢٢ وَإِنَّا لَنَحْنُ نُحْيِۦ وَنُمِيتُ وَنَحْنُ ٱلْوَٰرِثُونَ
٢٣ وَلَقَدْ عَلِمْنَا ٱلْمُسْتَقْدِمِينَ مِنكُمْ وَلَقَدْ عَلِمْنَا ٱلْمُسْتَـْٔخِرِينَ ٢٤
وَإِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَحْشُرُهُمْ إِنَّهُۥ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ٢٥ وَلَقَدْ خَلَقْنَا
ٱلْإِنسَٰنَ مِن صَلْصَٰلٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ ٢٦ وَٱلْجَآنَّ خَلَقْنَٰهُ
مِن قَبْلُ مِن نَّارِ ٱلسَّمُومِ ٢٧ وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّي خَٰلِقٌۢ
بَشَرًا مِّن صَلْصَٰلٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ ٢٨ فَإِذَا سَوَّيْتُهُۥ وَنَفَخْتُ
فِيهِ مِن رُّوحِي فَقَعُواْ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ٢٩ فَسَجَدَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ
أَجْمَعُونَ ٣٠ إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰٓ أَن يَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٣١

قَالَ

16. Kasam bolsun! Biz asmanda burçlar (ýyldyzlar toparyny) döretdik we ony (asmany) nazar eýleýänler üçin (ýyldyzlar bilen) bezedik.

17. Biz olary daşlanan (Allanyň rahmetinden kowlan) her bir şeýtandan goradyk.

18. Emma (şeýtanlardan-jynlardan) biri (asmandaky habarlara) ogrynça gulak gabartsa, şolbada ony parlak alaw yzarlar (we heläk eder).

19. Biz ýeri hem (giňden) ýaýdyk, onda sarsmaz daglary ornaşdyrdyk we ol ýerde ölçegli her dürli zatlary (ösümlikleri) ösdürip ýetişdirdik.

20. Ol ýerde siziň üçin we rysgalyny berip bilmeýän kişiňiz üçin ýaşaýyş (mümkinçiligini) döretdik.

21. Hazynalary Biziň ýanymyzda bolmaýan hiç bir zat ýokdur. Biz ony diňe mälim mukdarda inderýäris.

22. Biz ýelleri tohumlandyrýan edip iberdik. Asmandan suw inderdik. Sizi onuň bilen suwardyk. Siz ony (suwy) bir ýere üýşüriji dälsiňiz.

23. Takyk, direldýänem, öldürýänem Bizdiris! (Hakyky) mirasçylar hem Bizdiris! (Ýagny ähli zadyň eýesi hem-de ebedi galjak Bizdiris).

24. Kasam bolsun! Biz sizden öňki öten-geçenleri hem bilýändiris, soňky geljekleri hem bilýändiris.

25. Takyk, seniň Perwerdigäriň Oldur (Alladyr. Kyýamat güni) olary jemlär. Takyk, Ol hikmet eýesidir, ähli zady bilýändir.

26. Kasam bolsun! Biz ynsany guran palçykdan, durup garalan, şekil berlen palçykdan ýaratdyk.

27. Jyny bolsa (ynsandan has) öň (bedeniň öýjüklerinden syzyp) geçýän gowrujy otdan ýaratdyk.

28, 29. Bir wagt Perwerdigäriň perişdelere: «Men guran, durup garalan, şekil berlen palçykdan adam ýaratjak. Oňa şekil-surat berip, (bedenine) ruhumdan üflänimde, şolbada onuň üçin sežde ediň!» diýdi.

30. Şolbada, perişdeleriň ählisi jem bolup, sežde etdiler.

31. Diňe Iblis (sežde etmedi. Ol) sežde edenler bilen bolmagy kabul etmedi.

32. (Şonda Alla): «Eý, Iblis, näme üçin sen sežde edenler bilen bile bolmaýarsyň?» diýdi.

33. (Iblis): «Men guran, durup garalan, şekil berlen palçykdan ýaradan ynsanyňa sežde etmerin» diýdi.

34. (Alla): «Ol ýerden (jennetden we perişdeleriň arasyndan) çyk! Takyk, sen kowuldyň.

35. Takyk, tä jeza (kyýamat) gününe çenli saňa nälet bolar» diýdi.

36. (Iblis): «Eý, Perwerdigärim, onda maňa (ynsanlaryň) direldiljek gününe çenli möhlet ber!» diýdi.

37, 38. (Alla): «Sen mälim (kyýamat) gününe çenli möhlet berlenlerdensiň» diýdi.

39. (Iblis): «Perwerdigärim, meni azdyranyň sebäpli, elbetde, olara ýerdäki (günä işleri) gözel edip görkezerin hem-de hökman olaryň ählisini azdyraryn.

40. Diňe olardan yhlasly bendeleriňi (azdyryp bilmerin)» diýdi.

41. (Alla): «Ine, Maňa (gelýän) dogry ýol şudur.

42. Takyk, saňa Meniň yhlasly bendelerimiň üstünden hökmürowanlyk etmek ýokdur. Diňe azgynlardan saňa tabyn bolan kişilere (hökmürowanlyk edip azdyryp bilersiň).

43. Takyk, dowzah olaryň (azaşanlaryň) ählisine wada berlen ýerdir.

44. Onuň (dowzahyň) ýedi gapysy bardyr. Her gapy üçin olardan (günälerine görä) bölünen bir topar bardyr» diýdi.

45. Takyk, takwalar jennetlerde, çeşme başlarynda bolarlar.



قَالَ يَٰٓإِبۡلِيسُ مَا لَكَ أَلَّا تَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ﴿٣٢﴾ قَالَ لَمۡ أَكُن
لِّأَسۡجُدَ لِبَشَرٍ خَلَقۡتَهُۥ مِن صَلۡصَٰلٖ مِّنۡ حَمَإٖ مَّسۡنُونٖ ﴿٣٣﴾ قَالَ
فَٱخۡرُجۡ مِنۡهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٞ ﴿٣٤﴾ وَإِنَّ عَلَيۡكَ ٱللَّعۡنَةَ إِلَىٰ يَوۡمِ
ٱلدِّينِ ﴿٣٥﴾ قَالَ رَبِّ فَأَنظِرۡنِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ﴿٣٦﴾ قَالَ فَإِنَّكَ
مِنَ ٱلۡمُنظَرِينَ ﴿٣٧﴾ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡوَقۡتِ ٱلۡمَعۡلُومِ ﴿٣٨﴾ قَالَ رَبِّ بِمَآ
أَغۡوَيۡتَنِي لَأُزَيِّنَنَّ لَهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَأُغۡوِيَنَّهُمۡ أَجۡمَعِينَ ﴿٣٩﴾
إِلَّا عِبَادَكَ مِنۡهُمُ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ﴿٤٠﴾ قَالَ هَٰذَا صِرَٰطٌ عَلَيَّ
مُسۡتَقِيمٌ ﴿٤١﴾ إِنَّ عِبَادِي لَيۡسَ لَكَ عَلَيۡهِمۡ سُلۡطَٰنٌ إِلَّا
مَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلۡغَاوِينَ ﴿٤٢﴾ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمَوۡعِدُهُمۡ أَجۡمَعِينَ
﴿٤٣﴾ لَهَا سَبۡعَةُ أَبۡوَٰبٖ لِّكُلِّ بَابٖ مِّنۡهُمۡ جُزۡءٞ مَّقۡسُومٌ ﴿٤٤﴾ إِنَّ
ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٍ ﴿٤٥﴾ ٱدۡخُلُوهَا بِسَلَٰمٍ ءَامِنِينَ
﴿٤٦﴾ وَنَزَعۡنَا مَا فِي صُدُورِهِم مِّنۡ غِلٍّ إِخۡوَٰنًا عَلَىٰ سُرُرٖ مُّتَقَٰبِلِينَ
﴿٤٧﴾ لَا يَمَسُّهُمۡ فِيهَا نَصَبٞ وَمَا هُم مِّنۡهَا بِمُخۡرَجِينَ ﴿٤٨﴾ نَبِّئۡ
عِبَادِيٓ أَنِّيٓ أَنَا ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٤٩﴾ وَأَنَّ عَذَابِي
هُوَ ٱلۡعَذَابُ ٱلۡأَلِيمُ ﴿٥٠﴾ وَنَبِّئۡهُمۡ عَن ضَيۡفِ إِبۡرَٰهِيمَ ﴿٥١﴾

46. (Takwalara) «Oňa salamatlyk bilen aman-esen halda giriň!» (diýler).

47. Biz (jennetde) olaryň köňüllerindäki kinäni sogrup çykardyk. (Olar) dogan-gardaş bolup, tagtlaryň üstünde ýüzbe-ýüz (oturarlar).

48. Olara ol ýerde (jennetde hiç-hili) argynlyk ilteşmez hem-de olar ol ýerden çykarylmazlar.

49. (Eý, Muhammet!) Sen bendelerime habar ber, takyk Men Bagyşlaýjydyryn, Rehim-şepagatlydyryn.

50. Azabym bolsa örän yza beriji azapdyr.

51. Olara Ybraýymyň myhmanyndan (perişdelerden) habar ber!

إذ دخلوا عليه فقالوا سلاما قال إنا منكم وجلون ٥٢
قالوا لا توجل إنا نبشرك بغلام عليم ٥٣ قال أبشرتموني
على أن مسني الكبر فبم تبشرون ٥٤ قالوا بشرناك
بالحق فلا تكن من القانطين ٥٥ قال ومن يقنط من
رحمة ربه إلا الضالون ٥٦ قال فما خطبكم
أيها المرسلون ٥٧ قالوا إنا أرسلنا إلى قوم مجرمين ٥٨ إلا
آل لوط إنا لمنجوهم أجمعين ٥٩ إلا امرأته قدرنا إنها
لمن الغابرين ٦٠ فلما جاء آل لوط المرسلون ٦١ قال إنكم
قوم منكرون ٦٢ قالوا بل جئناك بما كانوا فيه يمترون
٦٣ وأتيناك بالحق وإنا لصادقون ٦٤ فأسر بأهلك
بقطع من الليل واتبع أدبارهم ولا يلتفت منكم
أحد وامضوا حيث تؤمرون ٦٥ وقضينا إليه ذلك الأمر
أن دابر هؤلاء مقطوع مصبحين ٦٦ وجاء أهل المدينة
يستبشرون ٦٧ قال إن هؤلاء ضيفي فلا تفضحون ٦٨ واتقوا
الله ولا تخزون ٦٩ قالوا أولم ننهك عن العالمين ٧٠

قال

52. Olar Ybraýymyň huzuryna girenlerinde, «Salam!» (Alla salamatlyk bersin!) diýdiler. (Ybraýym olara): «Dogrusy, biz sizden gorkýarys» diýdi.

53. (Olar): «Gorkma! Biz saňa (Allanyň) ylymly bir ogul (berjegini) buşlaýarys» diýdiler.

54. (Ybraýym): «Maňa garrylyk ýetişenden soň (perzent görjegimi) buşlaýarsyňyzmy? Siz nämäni buşlaýarsyňyz?» diýdi.

55. (Perişdeler): «Biz saňa hakykaty buşladyk. Sen näumytlardan bolma» diýdiler.

56. (Ybraýym): «Perwerdigäriniň rahmetinden (daş düşüp) azaşanlardan başga kim näumyt bolup biler?» diýdi.

57. (Ybraýym): «Eý, ilçiler! (Başga) näme işiňiz bar?» diýdi.

58. (Perişdeler): «Takyk, biz günäkär kowumy (heläk etmek üçin) iberildik.

59. Diňe Lutuň maşgalasy (günäkär däldir). Takyk, biz olaryň ählisini halas ederis.

60. (Lutuň maşgalasyndan) diňe onuň aýaly (halas bolmaz. Çünki) biz (Allanyň emri bilen) onuň (azapda) galyjylardan bolmagyny takdyr etdik» diýdiler.

61, 62. Ilçiler Lutuň maşgalasynyň (ýanyna) gelenlerinde, (Lut olara): «Takyk, siz nätanyş bir kowum» diýdi.

63. (Perişdeler): «Ýok, (biz Allanyň perişdeleri). Saňa (kowumyň) şek-şübhe edýän zadyny (Allanyň azabyny) getirdik.

64. Biz saňa hakykaty getirdik. Takyk, biz dogruçyl (kişilerdiris).

65. (Eý, Lut! Sen) gijäniň bir böleginde maşgalaňy ýola çykar. (Özüň) olaryň yzyna düş. Sizden hiç birisi (yzyna) garamasyn! Emir edilen ýere gidiň!» diýdiler.

66. Biz oňa (Luta): «Takyk, daňdan olaryň yzy (tohum-tiji) kesiler» diýip aýtdyk.

67. (Lutuň öýünde görmegeý ýigitleriň bardygyny eşidip) şäher ilaty begenişip geldiler.

68. (Lut): «Bular meniň myhmanym. Meni ryswa etmäň!

69. Alladan gorkuň! Maňa gam çekdirmäň!» diýdi.

70. (Olar): «Biz seni älemilerden (älemdäkilerden haýsydyr birini myhman almakdan) gaýtarmanmydyk?» diýdiler.

قَالَ هَٰؤُلَآءِ بَنَاتِيٓ إِن كُنتُمۡ فَٰعِلِينَ ٧١ لَعَمۡرُكَ إِنَّهُمۡ لَفِي
سَكۡرَتِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ٧٢ فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّيۡحَةُ مُشۡرِقِينَ ٧٣ فَجَعَلۡنَا
عَٰلِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهِمۡ حِجَارَةٗ مِّن سِجِّيلٍ ٧٤ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَٰتٖ لِّلۡمُتَوَسِّمِينَ ٧٥ وَإِنَّهَا لَبِسَبِيلٖ مُّقِيمٍ ٧٦ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٧٧ وَإِن كَانَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡأَيۡكَةِ لَظَٰلِمِينَ ٧٨
فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡ وَإِنَّهُمَا لَبِإِمَامٖ مُّبِينٖ ٧٩ وَلَقَدۡ كَذَّبَ
أَصۡحَٰبُ ٱلۡحِجۡرِ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٨٠ وَءَاتَيۡنَٰهُمۡ ءَايَٰتِنَا فَكَانُواْ عَنۡهَا مُعۡرِضِينَ
٨١ وَكَانُواْ يَنۡحِتُونَ مِنَ ٱلۡجِبَالِ بُيُوتًا ءَامِنِينَ ٨٢ فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّيۡحَةُ
مُصۡبِحِينَ ٨٣ فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٨٤ وَمَا
خَلَقۡنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّۗ وَإِنَّ ٱلسَّاعَةَ
لَأٓتِيَةٞۖ فَٱصۡفَحِ ٱلصَّفۡحَ ٱلۡجَمِيلَ ٨٥ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلۡخَلَّٰقُ
ٱلۡعَلِيمُ ٨٦ وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَٰكَ سَبۡعٗا مِّنَ ٱلۡمَثَانِي وَٱلۡقُرۡءَانَ
ٱلۡعَظِيمَ ٨٧ لَا تَمُدَّنَّ عَيۡنَيۡكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعۡنَا بِهِۦٓ أَزۡوَٰجٗا
مِّنۡهُمۡ وَلَا تَحۡزَنۡ عَلَيۡهِمۡ وَٱخۡفِضۡ جَنَاحَكَ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ٨٨
وَقُلۡ إِنِّيٓ أَنَا ٱلنَّذِيرُ ٱلۡمُبِينُ ٨٩ كَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَى ٱلۡمُقۡتَسِمِينَ ٩٠

71. (Lut): «Eger (bu işi) etjek bolsaňyz, ine, şular meniň gyzlarym. (Nikalaşyp, alyberiň)» diýdi.
72. (Eý, pygamber) seniň ömrüňe kasam bolsun! Olar serhoşlykda başagaý bolup ýörler.
73. Gün dogup gelýärkä, olary elhenç bir ses gaplap aldy.
74. (Olaryň ýurtlaryny başlaryna düňderip) agdar-düňder etdik. Üstüne-de bişen palçykdan (taýýarlanan) daşlar ýagdyrdyk.
75. Elbetde, munda parasatly kişiler üçin ybratlar bardyr.
76. Takyk, ol (agdar-düňder edilen şäheriň harabasy kuraýşly kapyrlaryň ybrat almaklary üçin entegem) ýol üstünde durandyr.
77. Elbetde, munda möminler üçin ybratlar bardyr.
78. Takyk, eýke halky örän zalym kişilerdi.

Düşündiriş: Eýke – tokaý, gür şahaly baglyk diýmegi aňladýar. Şugaýyp pygamberiň kowumy baglyk ýerde ýaşandyklary sebäpli, olara «Eshabul-eýke» («Tokaý eýeleri)» diýlipdir.

79. Biz olardan hem ar aldyk. Takyk, ol ikisi (Lut we Şugaýyp pygamberiň kowumlarynyň ýaşaýan şäherleriniň harabaçylygy) göz-görtele (ýoluň) öňünde (ýerleşýändir).
80. Kasam bolsun! Hyjr halky hem pygamberleri inkär etdi.

Düşündiriş: Hyjr – Medine bilen Şamyň arasynda ýerleşýän bir ýeriň ady. Ol ýerde semud kowumy ýaşapdyr. Olary dogry ýola çagyrmak üçin Salyh pygamber iberlipdir.

81. Biz olara aýatlarymyzy (mugjyzalarymyzy) beripdik. Ýöne ondan ýüz öwürdiler.
82. (Olar apatlardan gorajagyna) ynanyp, daglardan oýup öýler gurýardylar.
83. Olary daň atanda elhenç bir ses gaplap aldy.
84. Olaryň gazanan (mal-mülkleri) peýda bermedi.
85. Biz asmanlary we ýeri hem-de ol ikisiniň arasyndaky zatlary (boş ýere däl-de), hak (we hikmet) bilen ýaratdyk. Elbetde, kyýamat geler. (Eý, Muhammet! Kowumyňa) ýagşy geçirimlik edip, olary bagyşla.
86. Takyk, seniň Perwerdigäriň (ýeke-täk) Ýaradyjydyr, ähli zady bilýändir.
87. Kasam bolsun! Biz saňa (namazlarda) gaýtalanýan ýedi (aýaty) we beýik Kurany berdik.
88. (Eý, Muhammet!) Biziň olardan (kapyrlardan) käbirlerine peýdasyny görmek üçin beren (dünýewi) zatlarymyza hiç haçan gözüňi dikme. (Iman getirmeýändikleri üçin) olara gynanma! Möminlere (bolsa rahmet) ganatyňy ýaý!
89. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Takyk, men äşgär duýduryş berijidirin».
90. Biz (Töwraty we Injili) böleklere bölenlere (ýagny bir bölegine ynanyp, bir bölegine ynanmaýanlara hem (kitap) inderipdik.



91. Olar Kurany hem böldüler. (Ýagny ýahudylar we nasranylar Kuranyň öz isleglerine gabat gelýän bölümine ynandylar, beýleki bölümine bolsa ynanmadylar).
92, 93. (Eý, Muhammet!) Perwerdigäriňe kasam bolsun! Biz hökman olaryň ählisini eden işleri sebäpli, soraga çekeris.
94. (Eý, Muhammet! Özüňe) emir edilen zady kesgin jar et hem-de Alla şärik goşýanlardan ýüzüňi sow!
95. (Eý, Muhammet!) Elbetde, Biz (saňa) kemsidijilere (garşy arka çykmakda) ýeterlik howandardyrys.
96. Olar, Alladan başga hudaý hem edinýärler. (Olar bu etmişleriniň jezasyny) tiz wagtda bilerler.
97. Elbetde, Biz olaryň aýdýan zatlary sebäpli, seniň ýüregiň darygýandygyny bilýäris.
98. (Eý, Muhammet!) Perwerdigäriňi hamdy-sena, tesbih bilen ýatla hem-de sežde edenlerden bol!
99. (Eý, Muhammet!) Tä saňa geljegi anyk bolan, ölüm gelýänçä, Perwerdigäriňe ybadat et!

## 16-njy süre: «Nahl» («Bal ary»)

«Nahl» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 128 aýatdan ybaratdyr. Bu süräniň 68-69-njy aýatlarynda balarynyň Allanyň emri bilen daglarda, baglarda öý ýasap, dürli ösümliklerden adamlar üçin şypaly bal ýygnamagy barada habar berilýändigi üçin bu sürä «Nahl» ady berlipdir. Sürede, esasan hem, Allanyň nygmatlary, beýikligi, gudraty agzalyp, Onuň ybadata mynasyp ýeke-täk Hudaýdygy aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Allanyň emri (kyýamat) geldi. Ony howlukmaçlyk bilen islemäň! (Alla) olaryň şärik goşýan zatlaryndan Päkdir, Beýikdir.

2. (Alla) perişdeleri bendelerinden islän kişisine emri bolan wahyý bilen: «Menden başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur, Menden gorkuň!» (diýip), duýduryş bermekleri üçin inderýär.

3. (Alla) asmanlary we ýeri (boş ýere däl-de), hak (we hikmet) bilen ýaratdy. (Alla) olaryň şärik goşýanlaryndan (päkdir) Beýikdir.

4. (Alla) ynsany nutfadan (bir damja suwdan) ýaratdy. Şeýle hem bolsa ol (Alla garşy) äşgär duşman bolup çykdy.

5. Haýwanlary hem (Alla) ýaratdy. Olarda siziň üçin ýylylyk we (başga-da ençeme) peýdalar bardyr. Olardan (bir toparyny bolsa) iýýärsiňiz.

6. Siziň üçin olarda agşamara (örüden) getireniňizde hem-de säher wagty (örä) çykaranyňyzda (güzeranyňyzy aýlamak babatda) gözellik (hoşluk) bardyr.

وَتَحْمِلُ أَثْقَالَكُمْ إِلَىٰ بَلَدٍ لَّمْ تَكُونُوا بَالِغِيهِ إِلَّا بِشِقِّ
الْأَنفُسِ ۚ إِنَّ رَبَّكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٧﴾ وَالْخَيْلَ وَالْبِغَالَ
وَالْحَمِيرَ لِتَرْكَبُوهَا وَزِينَةً ۚ وَيَخْلُقُ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٨﴾ وَعَلَى
اللَّهِ قَصْدُ السَّبِيلِ وَمِنْهَا جَائِرٌ ۚ وَلَوْ شَاءَ لَهَدَاكُمْ أَجْمَعِينَ
﴿٩﴾ هُوَ الَّذِي أَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً ۖ لَّكُم مِّنْهُ شَرَابٌ
وَمِنْهُ شَجَرٌ فِيهِ تُسِيمُونَ ﴿١٠﴾ يُنبِتُ لَكُم بِهِ الزَّرْعَ وَالزَّيْتُونَ
وَالنَّخِيلَ وَالْأَعْنَابَ وَمِن كُلِّ الثَّمَرَاتِ ۗ إِنَّ فِي
ذَٰلِكَ لَآيَةً لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿١١﴾ وَسَخَّرَ لَكُمُ
اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ۖ وَالنُّجُومُ مُسَخَّرَاتٌ
بِأَمْرِهِ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿١٢﴾
وَمَا ذَرَأَ لَكُمْ فِي الْأَرْضِ مُخْتَلِفًا أَلْوَانُهُ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَآيَةً لِّقَوْمٍ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٣﴾ وَهُوَ الَّذِي سَخَّرَ الْبَحْرَ
لِتَأْكُلُوا مِنْهُ لَحْمًا طَرِيًّا وَتَسْتَخْرِجُوا مِنْهُ حِلْيَةً
تَلْبَسُونَهَا وَتَرَى الْفُلْكَ مَوَاخِرَ فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا
مِن فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٤﴾

7. (Adamlara hyzmat etmegi üçin ýaradylan ol haýwanlar) bir ýurda janyňyza agram salman daşap bilmejek ýükleriňizi daşap berýärler. Takyk, siziň Perwerdigäriňiz örän Mährilidir, Rehimşepagatlydyr.

8. (Alla) atlary, gatyrlary we eşekleri münmegiňiz hem-de olaryň zynat-bezeg bolmagy üçin (ýaratdy. Alla) siziň (entek) bilmeýän zatlaryňyzy hem ýaradar.

9. Dogry ýoly görkezmek Allanyň işidir we ondan (ýollardan) egrisi hem bardyr. Eger (Alla) islesedi, siziň ähliňizi dogry ýola gönükdirerdi.

10. Siziň üçin asmandan suw inderen hem Ol (Alladyr). Içimlik suw hem Ondandyr. Agaçlar, (ösümlikler) ondan (suw içýärler) we (mallaryňyzy) onda (otluk meýdanlarda) bakýarsyňyz.

11. (Alla) onuň bilen siziň üçin ekinleri, zeýtunlary, hurmalyklary, üzümleri we her dürli miweleri ýetişdirýär. Elbetde, munda pikirlenýän kowum üçin aýatlar (ybratlar) bardyr.

12. (Ol) Gijäni we gündizi, Güni we Aýy size boýun egdirdi (hyzmatyňyza berdi). Onuň (Allanyň) emri bilen ýyldyzlar hem boýun egdirildi. Elbetde, munda akylyny ulanýan kowum üçin aýatlar (ybratlar) bardyr.

13. Siziň üçin ýer ýüzünde dürli reňkli zatlary hem ýaratdy. Elbetde, munda öwüt-ündew alýan kowum üçin aýatlar (ybratlar) bardyr.

14. Ol (Alla), täze et (balyk) iýmegiňiz we dakynýan bezeg (daşlaryňyzy) çykarmagyňyz üçin, deňzi size boýun egdirdi (peýdalanmaga berdi). Onda suwy böwsüp barýan gämileri hem görýärsiň. (Bu zatlary size) Onuň pazly-kereminden (rysgalyňyzy) talap etmegiňiz we şükür etmegiňiz üçin (boýun egdirdi).

وَأَلْقَىٰ فِي الْأَرْضِ رَوَاسِيَ أَن تَمِيدَ بِكُمْ وَأَنْهَارًا وَسُبُلًا
لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥﴾ وَعَلَامَاتٍ ۚ وَبِالنَّجْمِ هُمْ يَهْتَدُونَ
﴿١٦﴾ أَفَمَن يَخْلُقُ كَمَن لَّا يَخْلُقُ ۗ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿١٧﴾
وَإِن تَعُدُّوا نِعْمَةَ اللَّهِ لَا تُحْصُوهَا ۗ إِنَّ اللَّهَ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ
﴿١٨﴾ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ﴿١٩﴾ وَالَّذِينَ
يَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ لَا يَخْلُقُونَ شَيْئًا وَهُمْ يُخْلَقُونَ ﴿٢٠﴾
أَمْوَاتٌ غَيْرُ أَحْيَاءٍ ۖ وَمَا يَشْعُرُونَ أَيَّانَ يُبْعَثُونَ ﴿٢١﴾ إِلَٰهُكُمْ
إِلَٰهٌ وَاحِدٌ ۚ فَالَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ قُلُوبُهُم مُّنكِرَةٌ وَهُم
مُّسْتَكْبِرُونَ ﴿٢٢﴾ لَا جَرَمَ أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا
يُعْلِنُونَ ۚ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْمُسْتَكْبِرِينَ ﴿٢٣﴾ وَإِذَا قِيلَ لَهُم مَّاذَا
أَنزَلَ رَبُّكُمْ ۙ قَالُوا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٢٤﴾ لِيَحْمِلُوا أَوْزَارَهُمْ
كَامِلَةً يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۙ وَمِنْ أَوْزَارِ الَّذِينَ يُضِلُّونَهُم بِغَيْرِ
عِلْمٍ ۗ أَلَا سَاءَ مَا يَزِرُونَ ﴿٢٥﴾ قَدْ مَكَرَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ
فَأَتَى اللَّهُ بُنْيَانَهُم مِّنَ الْقَوَاعِدِ فَخَرَّ عَلَيْهِمُ السَّقْفُ
مِن فَوْقِهِمْ وَأَتَاهُمُ الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٦﴾

ثُمَّ

15. (Alla) sizi sarsdyrmasyn diýip ýerde mäkäm daglary ornaşdyrdy. Ýoluňyzy tapmagyňyz üçin derýalary we ýollary (döretdi).

16. (Azaşmazlyk üçin başga-da ençeme) alamatlar bardyr. Olar (gijelerine) ýyldyz bilen hem ýol taparlar.

17. Eýsem-de, ýaradyjy (Alla) ýaratmaýanlar ýaly bolarmy? Heý, oýlanmaýarsyňyzmy?

18. Eger Allanyň nygmatyny sanamakçy bolsaňyz, sanap tükedip bilmersiňiz. Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

19. Alla gizleýän zatlaryňyzy hem, äşgär edýän zatlaryňyzy hem bilýär.

20. Olaryň (kapyrlaryň) Alladan gaýry ýalbarýanlary (kömege çagyrýanlary) bir zady hem ýaratmazlar. (Çünki olaryň) özleri ýaradylanlardyr.

21. (Olar) ölüdirler, diri däldirler. (Olar özlerine ybadat eden ynsanlaryň) haçan direldiljekdiklerini bilmezler.

22. Siziň hudaýyňyz ýeke-täk Hudaýdyr. Ahyrete iman getirmeýän kişileriň kalplary inkär edýändir. Olar tekepbirdirler.

23. Takyk, Alla (olaryň) gizleýän zatlaryny hem, äşgär edýän zatlaryny hem bilýär. Takyk, Ol tekepbirlik edýänleri söýmeýär.

24. Olara: «Perwerdigäriňiz (Muhammede) nähili zat inderdi?» diýlende, (olar): «Owalkylaryň ertekileri» diýdiler.

25. (Olar) kyýamat güni öz ýüklerini (günälerini) doly götermek üçin (ýokarky sözleri aýdýarlar. Şeýdip), nadanlyklary netijesinde (dogry ýoldan) azaşdyran kişileriniň hem ýüklerinden (günälerinden) bir bölegini (üstlerine alýarlar). Gör, nähili erbet ýük (günä) ýüklenýär.

26. Olardan öňki (kapyr) kişiler hem (pygamberlerine) mekirlik edipdiler. Şonda Alla (azaby bilen) olaryň (guran) binalaryny düýp-teýkaryndan sogurdy, şonda üçekleri olaryň üstüne çökdi. Olara garaşmaýan tarapyndan azap geldi.

ثُمَّ يَوْمَ الْقِيَامَةِ يُخْزِيهِمْ وَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَائِيَ الَّذِينَ
كُنْتُمْ تُشَاقُّونَ فِيهِمْ ۚ قَالَ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ إِنَّ الْخِزْيَ
الْيَوْمَ وَالسُّوءَ عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٢٧﴾ الَّذِينَ تَتَوَفَّاهُمُ الْمَلَائِكَةُ
ظَالِمِي أَنْفُسِهِمْ ۖ فَأَلْقَوُا السَّلَمَ مَا كُنَّا نَعْمَلُ مِنْ سُوءٍ ۚ بَلَىٰ إِنَّ اللَّهَ
عَلِيمٌ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٨﴾ فَادْخُلُوا أَبْوَابَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ
فِيهَا ۖ فَلَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٢٩﴾ وَقِيلَ لِلَّذِينَ اتَّقَوْا مَاذَا أَنْزَلَ
رَبُّكُمْ ۚ قَالُوا خَيْرًا ۗ لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۚ
وَلَدَارُ الْآخِرَةِ خَيْرٌ ۚ وَلَنِعْمَ دَارُ الْمُتَّقِينَ ﴿٣٠﴾ جَنَّاتُ عَدْنٍ
يَدْخُلُونَهَا تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ لَهُمْ فِيهَا مَا يَشَاءُونَ ۚ
كَذَٰلِكَ يَجْزِي اللَّهُ الْمُتَّقِينَ ﴿٣١﴾ الَّذِينَ تَتَوَفَّاهُمُ الْمَلَائِكَةُ
طَيِّبِينَ ۙ يَقُولُونَ سَلَامٌ عَلَيْكُمُ ادْخُلُوا الْجَنَّةَ بِمَا كُنْتُمْ
تَعْمَلُونَ ﴿٣٢﴾ هَلْ يَنْظُرُونَ إِلَّا أَنْ تَأْتِيَهُمُ الْمَلَائِكَةُ أَوْ يَأْتِيَ
أَمْرُ رَبِّكَ ۚ كَذَٰلِكَ فَعَلَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ اللَّهُ
وَلَٰكِنْ كَانُوا أَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٣٣﴾ فَأَصَابَهُمْ سَيِّئَاتُ
مَا عَمِلُوا وَحَاقَ بِهِمْ مَا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٣٤﴾

27. Soň kyýamat güni (Alla ýene) olary ryswa edip hem-de: «Hany Maňa şärik goşanlaryňyz? Siz olar babatda (möminler bilen) dawalaşýardyňyz ahyry?» diýer. (Şonda) ylym berlen kişiler: «Takyk, bu gün ryswalyk, ýamanlyk kapyrlar tarapyndadyr» diýerler.

28. Perişdeleriň (ters ýola düşüp) özlerine zulum edýärkäler janlaryny alan kişileri: «Biz hiç bir ýamanlyk etmändik» (diýip) boýun bolarlar. (Perişdeler bolsa): «Ýok, elbetde, Alla siziň eden zatlaryňyzy bilýändir» (diýerler).

29. «Indi ol ýerde ebedi galmak üçin dowzahyň gapylaryndan giriň!» (diýler). Tekepbirleriň ýeri nähili erbetdir.

30. Takwa kişilere: «Perwerdigäriňiz (pygambere) näme inderdi?» diýildi. (Olar): «Haýyr (ýagşylyk)!» diýdiler. Bu dünýäde ýagşylyk eden (hakyky dindar) kişiler üçin ýagşylyk bardyr. Elbetde, (olar üçin) ahyret ýurdy has haýyrlydyr. Takwalaryň ýurdy nähili gözeldir.

31. (Takwalar ol gözel ýurt bolan) «Adn» jennetlerine girerler. Onuň aşagyndan derýalar akýar. Ol ýerde olar üçin islän zatlary bardyr. Alla takwalary, ine, şeýdip sylaglar.

32. Perişdeler päk (ýagşy) haldakalar janlaryny alan kişilere: «Salam size, eden işleriňiz sebäpli, jennete giriň!» diýerler.

33. (Kapyrlar) diňe özlerine (jan alyjy) perişdeleriň gelmegine ýa-da Perwerdigäriň emriniň (azabynyň) gelmegine garaşýarlarmy? Bulardan öňki kişiler hem şeýle edipdiler. Alla olara zulum etmedi, ýöne olar özlerine zulum edýärdiler.

34. Şeýdip, ýamanlyklary olara (musybat bolup) ulaşdy we ýaňsylap (äsgermezçilik eden) zatlary olary gabawa saldy.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ لَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَا عَبَدْنَا مِن دُونِهِۦ مِن
شَىْءٍ نَّحْنُ وَلَآ ءَابَآؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَىْءٍ كَذَٰلِكَ
فَعَلَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَهَلْ عَلَى ٱلرُّسُلِ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ٣٥
وَلَقَدْ بَعَثْنَا فِى كُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولًا أَنِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ وَٱجْتَنِبُوا۟
ٱلطَّٰغُوتَ فَمِنْهُم مَّنْ هَدَى ٱللَّهُ وَمِنْهُم مَّنْ حَقَّتْ عَلَيْهِ
ٱلضَّلَٰلَةُ فَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَٱنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ
ٱلْمُكَذِّبِينَ ٣٦ إِن تَحْرِصْ عَلَىٰ هُدَىٰهُمْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى
مَن يُضِلُّ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٣٧ وَأَقْسَمُوا۟ بِٱللَّهِ جَهْدَ
أَيْمَٰنِهِمْ لَا يَبْعَثُ ٱللَّهُ مَن يَمُوتُ بَلَىٰ وَعْدًا عَلَيْهِ حَقًّا وَلَٰكِنَّ
أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ٣٨ لِيُبَيِّنَ لَهُمُ ٱلَّذِى
يَخْتَلِفُونَ فِيهِ وَلِيَعْلَمَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَنَّهُمْ كَانُوا۟
كَٰذِبِينَ ٣٩ إِنَّمَا قَوْلُنَا لِشَىْءٍ إِذَآ أَرَدْنَٰهُ أَن نَّقُولَ لَهُۥ
كُن فَيَكُونُ ٤٠ وَٱلَّذِينَ هَاجَرُوا۟ فِى ٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ مَا ظُلِمُوا۟
لَنُبَوِّئَنَّهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا حَسَنَةً وَلَأَجْرُ ٱلْءَاخِرَةِ أَكْبَرُ لَوْ كَانُوا۟
يَعْلَمُونَ ٤١ ٱلَّذِينَ صَبَرُوا۟ وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ٤٢

وَمَا

35. (Alla) şärik goşýan kişiler: «Eger Alla islän bolsa, ne biz, ne-de ata-babalarymyz Ondan başgasyna ybadat etmezdik. Biz Onsuz (Onuň haram etmedik) hiç zadyny haram etmezdik» diýdiler. Olardan öňki kişiler hem şonuň ýaly edipdi. Indi pygamberlere (wahyý) anyk (aýdyň) edip ýetirmekden başga borç bolarmy?

36. Kasam bolsun! Biz her ymmata: «Alla gulluk ediň, tagutdan (küpürden) daş boluň!» (diýip) pygamber iberdik. Alla olardan kimi dogry ýola gönükdirdi, kime-de (etmişlerine görä, dogry ýoldan) azaşmak derkar boldy. Indi ýeriň ýüzünde aýlanyň, ýalançylaryň ahyrynyň nähili bolandygyny görüň!

37. (Eý, Muhammet! Sen) olaryň dogry ýola düşmegi üçin hernäçe özelenseň hem, elbetde, Alla azaşdyran kişisini dogry ýola gönükdirmez. Olara kömek berjek hem ýokdur.

38. (Olar) Allanyň adyndan: «Alla ölen kişini direltmez» (diýip), örän çynlakaý kasam etdiler. Ýok, (hökman direldiler. Bu Allanyň) Öz üstüne alan hak wadasydyr. Ýöne (muny) ynsanlaryň köpüsi bilmeýärler.

39. (Alla) olara (möminler bilen) dawalaşýan zadyny aýan etmek üçin hem-de inkär eden kişileriň, dogrudan hem ýalançydyklaryny bilmekleri üçin (olary direlder).

40. Biz bir zadyň bolmagyny islänimizde, oňa aýdýan sözümiz diňe: «Bol!» emridir. Ol hem dessine (peýda) bolar.

41. (Özlerine) zulum edilenden soň, Alla ugrunda (ýurdundan aýrylyp) göç eden kişileri, bu dünýäde hökman gowy edip ornaşdyrarys. Ahyretiň sylagy bolsa, takyk, has ýokarydyr. Käşgä, muny bilsediler.

42. Olar sabyr eden kişilerdir we Perwerdigärine bil baglaýanlardyr.

وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ إِلَّا رِجَالًا نُّوحِىٓ إِلَيْهِمْ فَسْـَٔلُوٓا۟ أَهْلَ
ٱلذِّكْرِ إِن كُنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٤٣﴾ بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَٱلزُّبُرِ وَأَنزَلْنَآ
إِلَيْكَ ٱلذِّكْرَ لِتُبَيِّنَ لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ إِلَيْهِمْ وَلَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ
﴿٤٤﴾ أَفَأَمِنَ ٱلَّذِينَ مَكَرُوا۟ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَخْسِفَ ٱللَّهُ بِهِمُ ٱلْأَرْضَ
أَوْ يَأْتِيَهُمُ ٱلْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٤٥﴾ أَوْ يَأْخُذَهُمْ
فِى تَقَلُّبِهِمْ فَمَا هُم بِمُعْجِزِينَ ﴿٤٦﴾ أَوْ يَأْخُذَهُمْ عَلَىٰ تَخَوُّفٍ فَإِنَّ
رَبَّكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٤٧﴾ أَوَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَىٰ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ
مِن شَىْءٍ يَتَفَيَّؤُا۟ ظِلَٰلُهُۥ عَنِ ٱلْيَمِينِ وَٱلشَّمَآئِلِ سُجَّدًا لِّلَّهِ وَهُمْ
دَٰخِرُونَ ﴿٤٨﴾ وَلِلَّهِ يَسْجُدُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ مِن دَآبَّةٍ
وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٤٩﴾ يَخَافُونَ رَبَّهُم مِّن فَوْقِهِمْ
وَيَفْعَلُونَ مَا يُؤْمَرُونَ ۩ ﴿٥٠﴾ وَقَالَ ٱللَّهُ لَا تَتَّخِذُوٓا۟ إِلَٰهَيْنِ ٱثْنَيْنِ
إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ فَإِيَّٰىَ فَٱرْهَبُونِ ﴿٥١﴾ وَلَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ وَلَهُ ٱلدِّينُ وَاصِبًا أَفَغَيْرَ ٱللَّهِ تَتَّقُونَ ﴿٥٢﴾ وَمَا بِكُم
مِّن نِّعْمَةٍ فَمِنَ ٱللَّهِ ثُمَّ إِذَا مَسَّكُمُ ٱلضُّرُّ فَإِلَيْهِ تَجْـَٔرُونَ ﴿٥٣﴾ ثُمَّ
إِذَا كَشَفَ ٱلضُّرَّ عَنكُمْ إِذَا فَرِيقٌ مِّنكُم بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُونَ ﴿٥٤﴾



43. (Eý, Muhammet!) Biz senden öň hem özlerine wahyý iberen adamlarymyzdan başgasyny (pygamber edip) ibermedik. Eger bilmeýän bolsaňyz, onda (Töwraty we Injili) bilýänlerden soraň?

44. (Ol pygamberleri) äşgär deliller we (ylahy) kitaplar bilen iberdik. (Eý, Muhammet! Biz) saňa Zikiri (Kurany) inderdik. (Muny) ynsanlara özlerine inderilen zatlary beýan etmegi we olaryň pikirlenmekleri üçin (inderdik).

45. Hilegärlik bilen ýamanlyklary guraýanlar, (bir gün) Allanyň özlerini ýeriň astyna dykmajagyna ýa-da garaşmaýan ýerinden azabyň gelmejegine ynamlary barmyka?

46. Ýa-da aýlanyp ýörkäler (azabyň) olary tutmajagyna (ynamlary barmyka)? Şonda olar (azaby) sowup bilmezler.

47. Ýa-da (azabyň) olary howp astyndakalar tutmajagyna (ynamlary barmyka)? Takyk, Perwerdigäriňiz örän Mähirlidir, Rehim-şepagatlydyr.

48. Allanyň ýaradan zadyndan (bir toparynyň) kölegeleriniň sagdan-çepden Alla sežde edip, agyp-dönüşini, (şeýdip) olaryň boýun egişlerini görmeýärlermi?

49. Asmanlardaky we ýerdäki ähli jandarlar we perişdeler tekepbirlik (men-menlik) etmän, Alla üçin sežde ederler.

50. Olar ýokarlaryndaky Perwerdigärinden gorkarlar we emir edilen zatlary ýerine ýetirerler.

51. Alla: «Iki hudaý tutunmaň! Çünki Ol ýeke-täk Alladyr. Diňe Menden gorkuň!» diýdi.

52. Asmanlardaky we ýerdäki ähli zat Onuňkydyr. Din (ybadat) hem elmydama Onuňkydyr (diňe Oňa mahsus bolmalydyr). Eýsem-de, siz Alladan başgasyndan gorkýarsyňyzmy?

53. Size ýeten her nygmat Alladandyr. Soň size zyýan ýetende, dessine, Oňa ýalbarýarsyňyz.

54. Soň (Alla) sizden zyýany sowanda, araňyzdan bir topar derrew Perwerdigärine şärik goşýarlar.

ليكفروا بما آتيناهم فتمتعوا فسوف تعلمون ﴿٥٥﴾ ويجعلون
لما لا يعلمون نصيبا مما رزقناهم تالله لتسألن عما كنتم
تفترون ﴿٥٦﴾ ويجعلون لله البنات سبحانه ولهم ما يشتهون
﴿٥٧﴾ وإذا بشر أحدهم بالأنثى ظل وجهه مسودا وهو
كظيم ﴿٥٨﴾ يتوارى من القوم من سوء ما بشر به
أيمسكه على هون أم يدسه في التراب ألا ساء ما يحكمون
﴿٥٩﴾ للذين لا يؤمنون بالآخرة مثل السوء ولله المثل الأعلى
وهو العزيز الحكيم ﴿٦٠﴾ ولو يؤاخذ الله الناس بظلمهم
ما ترك عليها من دابة ولكن يؤخرهم إلى أجل مسمى فإذا جاء
أجلهم لا يستأخرون ساعة ولا يستقدمون ﴿٦١﴾ ويجعلون لله
ما يكرهون وتصف ألسنتهم الكذب أن لهم الحسنى لا جرم أن
لهم النار وأنهم مفرطون ﴿٦٢﴾ تالله لقد أرسلنا إلى أمم
من قبلك فزين لهم الشيطان أعمالهم فهو وليهم اليوم
ولهم عذاب أليم ﴿٦٣﴾ وما أنزلنا عليك الكتاب إلا
لتبين لهم الذي اختلفوا فيه وهدى ورحمة لقوم يؤمنون ﴿٦٤﴾

والله

55. Olara beren zatlarymyza näşükürlik etmek üçin (şeýle edýärler). Şonuň üçin hem (nygmatlarymyň) peýdasyny görüň! Tiz wagtda (hakykata) göz ýetirersiňiz.

56. (Alla şärik goşýanlar) özlerine rysgal edip beren zadymyzdan (aslynyň nämedigini) bilmeýän zatlary üçin paý berýärler. Alla kasam bolsun! Elbetde, siz toslap tapan zatlaryňyzdan hökman soraga çekilersiňiz.

57. Gyzlary («Perişdeler Allanyň gyzlarydyr» diýip) Allanyňky edip goýýarlar. Ol (beýle zatlardan) päkdir. Özlerine bolsa göwünleriniň islän zadyny (oglanlary degişli edýärler).

58. Olardan birine gyz (çagasynyň bolandygy) buşlananda, çişip (gaharlanyp, utanjyndan) ýüzi şar-gara bolýar.

59. Özüne buşlanan zadyň (habaryň) şumlugyndan ýaňa (utanyp) kowumyndan gizlener. (Mundan soň) ony zelillik bilen (ekläp) saklasynmy ýa-da topraga gömsünmi? Gör, nähili ýaman höküm çykarýarlar.

60. Ahyrete ynanmaýan kişiler üçin ýaman mysal (görelde) bardyr. Alla üçin bolsa iň beýik mysal (görelde) bardyr. Ol Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

61. Eger Alla ynsanlary (edýän) zulumlary sebäpli, (dessine) hasaba çekende, onuň (ýeriň) üstünde bir kişi (barlyk) hem goýmazdy. Ýöne (Alla) olary (Öz huzurynda) bellenen möhlete çenli gijikdirýär. Olaryň ajaly ýetende, bir salym gijä-de galmazlar, öňe-de geçmezler.

62. Olar halamaýan zatlaryny Allanyňky edip goýýarlar. Iň gowy (ýagdaýyň) özleriniňki (boljakdygyny aýdýan) dilleri bolsa ýalan sözleýär. Takyk, olar üçin ot (azaby) bardyr. Olar hökman öň (hatarda oda) atylarlar.

63. Alla kasam bolsun! Elbetde, Biz senden öňki ymmatlara hem (pygamberler) iberdik. Şeýtan olara edýän işlerini bezäp görkezdi. Ol (şeýtan) bu gün hem olaryň dostudyr. Olar üçin yza beriji azap bardyr.

64. (Eý, Muhammet!) Biz saňa kitaby olaryň aýra düşen (dawalaşýan) zadyny aýan etmegiň üçin, iman getiren kowuma bolsa dogry ýoly görkezmek we rahmet bolmagy üçin iberdik.

وَٱللَّهُ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَحْيَا بِهِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَآ ۚ إِنَّ فِى
ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ﴿٦٥﴾ وَإِنَّ لَكُمْ فِى ٱلْأَنْعَٰمِ لَعِبْرَةً ۖ نُّسْقِيكُم
مِّمَّا فِى بُطُونِهِۦ مِنۢ بَيْنِ فَرْثٍ وَدَمٍ لَّبَنًا خَالِصًا سَآئِغًا لِّلشَّٰرِبِينَ
﴿٦٦﴾ وَمِن ثَمَرَٰتِ ٱلنَّخِيلِ وَٱلْأَعْنَٰبِ تَتَّخِذُونَ مِنْهُ سَكَرًا وَرِزْقًا حَسَنًا ۗ
إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٦٧﴾ وَأَوْحَىٰ رَبُّكَ إِلَى ٱلنَّحْلِ
أَنِ ٱتَّخِذِى مِنَ ٱلْجِبَالِ بُيُوتًا وَمِنَ ٱلشَّجَرِ وَمِمَّا يَعْرِشُونَ ﴿٦٨﴾ ثُمَّ كُلِى
مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ فَٱسْلُكِى سُبُلَ رَبِّكِ ذُلُلًا ۚ يَخْرُجُ مِنۢ بُطُونِهَا
شَرَابٌ مُّخْتَلِفٌ أَلْوَٰنُهُۥ فِيهِ شِفَآءٌ لِّلنَّاسِ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً
لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٦٩﴾ وَٱللَّهُ خَلَقَكُمْ ثُمَّ يَتَوَفَّىٰكُمْ ۚ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ
إِلَىٰٓ أَرْذَلِ ٱلْعُمُرِ لِكَىْ لَا يَعْلَمَ بَعْدَ عِلْمٍ شَيْـًٔا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ﴿٧٠﴾
وَٱللَّهُ فَضَّلَ بَعْضَكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ فِى ٱلرِّزْقِ ۚ فَمَا ٱلَّذِينَ فُضِّلُوا۟
بِرَآدِّى رِزْقِهِمْ عَلَىٰ مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُمْ فَهُمْ فِيهِ سَوَآءٌ ۚ أَفَبِنِعْمَةِ
ٱللَّهِ يَجْحَدُونَ ﴿٧١﴾ وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَٰجًا
وَجَعَلَ لَكُم مِّنْ أَزْوَٰجِكُم بَنِينَ وَحَفَدَةً وَرَزَقَكُم مِّنَ
ٱلطَّيِّبَٰتِ ۚ أَفَبِٱلْبَٰطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَتِ ٱللَّهِ هُمْ يَكْفُرُونَ ﴿٧٢﴾

65. Alla asmandan suw inderdi. Onuň bilen ýeri, ölenden soň, (täzeden) jana getirýär. Takyk, munda eşidýän (gulak asýan) kowum üçin aýat (ybrat) bardyr.

66. Elbetde, siziň üçin haýwanlarda (täsin) ybrat bardyr. (Çünki Biz) size onuň içindäki zatlardan bolan (içegelerdäki) hapalyk bilen ganyň arasyndan (çykýan) ap-arassa süýt içirýäris. Ol içýänleriň (bogazyndan) ýakymlylyk bilen geçýändir.

67. Hurmadan we üzümleriň miwelerinden şerbet we gözel rysgal (iýmit) edinýärsiňiz. Takyk, munda, akylyny ulanýan kowum üçin aýat (ybrat) bardyr.

68. (Eý, Muhammet!) Seniň Perwerdigäriň bal arysyna: «Daglarda, daragtlarda we (ynsanlaryň) ýasaýan ýerlerinde öýjükler tutuň!» (diýip), wahyý etdi.

69. Soň (Alla bal arysyna şeýle wahyý etdi): «Miweleriň her dürlüsinden iý, Perwerdigäriň ýollarynda boýun egip ýöre!». Olaryň garynlaryndan dürli reňkli şerbet (bal) çykar. Onda ynsanlar üçin şypa bardyr. Takyk, munda, oýlanýan kowum üçin aýat (ybrat) bardyr.

70. (Eý, ynsanlar!) Alla sizi ýaratdy. Soň, (wagty gelende) siziň janyňyzy alar. Araňyzda tapdan düşen garrylar we bilýän zatlaryny hem unudanlar bar. Elbetde, Alla ähli zady bilýändir, (Onuň) ähli zada güýji ýetýändir.

71. Alla rysgalda (deň etmän) birnäçäňizi birnäçäňizden artyk etdi. Artyk (rysgal) berlen kişiler gol astyndakylara rysgallaryndan gaýtaryp bermezler. (Eger berseler) olar hem onda (rysgalda) deňleşer. Eýsem-de, Allanyň nygmatyny inkär edýärlermi?

72. Alla siziň üçin özüňizden jübütler (ýanýoldaşlar) ýaratdy. Jübütleriňizden bolsa ogullar we agtyklar ýaratdy. Size päk (gözel) zatlardan rysgal berdi. Eýsem, olar batyl (zatlara) iman getirip, Allanyň nygmatyny inkär edýärlermi?

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَمْلِكُ لَهُمْ رِزْقًا مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ شَيْـًٔا وَلَا يَسْتَطِيعُونَ ﴿٧٣﴾ فَلَا تَضْرِبُوا۟ لِلَّهِ
ٱلْأَمْثَالَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٧٤﴾ ضَرَبَ ٱللَّهُ
مَثَلًا عَبْدًا مَّمْلُوكًا لَّا يَقْدِرُ عَلَىٰ شَىْءٍ وَمَن رَّزَقْنَٰهُ مِنَّا
رِزْقًا حَسَنًا فَهُوَ يُنفِقُ مِنْهُ سِرًّا وَجَهْرًا ۖ هَلْ يَسْتَوُۥنَ ۚ
ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٧٥﴾ وَضَرَبَ ٱللَّهُ
مَثَلًا رَّجُلَيْنِ أَحَدُهُمَآ أَبْكَمُ لَا يَقْدِرُ عَلَىٰ شَىْءٍ وَهُوَ كَلٌّ
عَلَىٰ مَوْلَىٰهُ أَيْنَمَا يُوَجِّههُّ لَا يَأْتِ بِخَيْرٍ ۖ هَلْ يَسْتَوِى
هُوَ وَمَن يَأْمُرُ بِٱلْعَدْلِ ۙ وَهُوَ عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٧٦﴾ وَلِلَّهِ
غَيْبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَمَآ أَمْرُ ٱلسَّاعَةِ إِلَّا كَلَمْحِ
ٱلْبَصَرِ أَوْ هُوَ أَقْرَبُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٧٧﴾
وَٱللَّهُ أَخْرَجَكُم مِّنۢ بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمْ لَا تَعْلَمُونَ شَيْـًٔا
وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمْعَ وَٱلْأَبْصَٰرَ وَٱلْأَفْـِٔدَةَ ۙ لَعَلَّكُمْ
تَشْكُرُونَ ﴿٧٨﴾ أَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَى ٱلطَّيْرِ مُسَخَّرَٰتٍ فِى جَوِّ ٱلسَّمَآءِ
مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا ٱللَّهُ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٧٩﴾

وَٱللَّهُ

73. (Olar) Alladan özge özlerine, asmandan we ýerden rysgal edip, bir zady hem bermeýänlere, (muňa) güýçleri hem ýetmeýänlere ybadat (gulluk) edýärler.

74. (Siz) Alla üçin («Biz Alla şärik goşýanlarymyz arkaly, olaryň üsti bilen Oňa ýetýäris» diýen sözler ýaly ýerliksiz) tymsallar getirmäge çalyşmaň! Elbetde, Alla bilýär, siz bilmeýärsiňiz.

75. Alla hiç bir zada güýji ýetmeýän (we biriniň) emlägi bolan gul bilen Biz tarapdan berlen gözel rysgaldan gizlin hem-de äşgär edip eçilýän kişini mysal getirýär. Olar deň bolarmy? Hamdy-sena Alla mahsusdyr. Ýöne olaryň köpüsi bilmeýärler.

76. Alla (ýene) iki adamy mysal getirdi. Olaryň biri lal bolup, hiç zada güýji ýetmeýär. Ol eýesiniň üstüne ýük bolup, nirä ugradylsa-da bir ýagşylyk hem getirmeýär. Ol (adam) dogry ýolda bolup, adalat bilen emir edýän kişi bilen deň bolarmy?

77. Asmanlaryň we ýeriň gaýyp (syrlaryny bilmek diňe) Alla mahsusdyr. Kyýamatyň (gopmagy baradaky) emir göz açyp-ýumasy salymda ýa-da has-da çalt bolup geçer. Takyk, Allanyň ähli zada güýji ýetýändir.

78. Alla sizi hiç zat bilmeýän halyňyzda eneleriňiziň göwrelerinden çykardy. (Ol) siziň üçin, şükür edersiňiz diýip, eşidiş (ukybyny), gözleri we kalplary berdi.

79. Asman giňişliginde (ylahy kanuna) boýun egdirilip (uçýan) guşlary görmedilermi? Olary Alladan başga (howada ýere gaçmakdan) saklaýan ýokdur. Takyk, munda iman getiren kowumlar üçin aýatlar (ybratlar) bardyr.

وَاللّٰهُ جَعَلَ لَكُمْ مِنْ بُيُوتِكُمْ سَكَنًا وَجَعَلَ
لَكُمْ مِنْ جُلُودِ الْاَنْعَامِ بُيُوتًا تَسْتَخِفُّونَهَا يَوْمَ ظَعْنِكُمْ
وَيَوْمَ اِقَامَتِكُمْ وَمِنْ اَصْوَافِهَا وَاَوْبَارِهَا وَاَشْعَارِهَا اَثَاثًا
وَمَتَاعًا اِلٰى حِينٍ ﴿٨٠﴾ وَاللّٰهُ جَعَلَ لَكُمْ مِمَّا خَلَقَ
ظِلَالًا وَجَعَلَ لَكُمْ مِنَ الْجِبَالِ اَكْنَانًا وَجَعَلَ
لَكُمْ سَرَابِيلَ تَقِيكُمُ الْحَرَّ وَسَرَابِيلَ تَقِيكُمْ بَأْسَكُمْ
كَذٰلِكَ يُتِمُّ نِعْمَتَهُ عَلَيْكُمْ لَعَلَّكُمْ تُسْلِمُونَ ﴿٨١﴾
فَاِنْ تَوَلَّوْا فَاِنَّمَا عَلَيْكَ الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿٨٢﴾ يَعْرِفُونَ نِعْمَتَ اللّٰهِ
ثُمَّ يُنْكِرُونَهَا وَاَكْثَرُهُمُ الْكَافِرُونَ ﴿٨٣﴾ وَيَوْمَ
نَبْعَثُ مِنْ كُلِّ اُمَّةٍ شَهِيدًا ثُمَّ لَا يُؤْذَنُ لِلَّذِينَ كَفَرُوا
وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ﴿٨٤﴾ وَاِذَا رَاَ الَّذِينَ ظَلَمُوا الْعَذَابَ فَلَا
يُخَفَّفُ عَنْهُمْ وَلَا هُمْ يُنْظَرُونَ ﴿٨٥﴾ وَاِذَا رَاَ الَّذِينَ اَشْرَكُوا
شُرَكَاءَهُمْ قَالُوا رَبَّنَا هٰؤُلَاءِ شُرَكَاؤُنَا الَّذِينَ كُنَّا نَدْعُوا
مِنْ دُونِكَ فَاَلْقَوْا اِلَيْهِمُ الْقَوْلَ اِنَّكُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿٨٦﴾ وَاَلْقَوْا
اِلَى اللّٰهِ يَوْمَئِذٍ السَّلَمَ وَضَلَّ عَنْهُمْ مَا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٨٧﴾

80. Alla siziň üçin öýleriňizi (dynç alynýan) mesgen etdi we siziň üçin haýwanlaryň derilerinden göçen günüňizde we gonan günüňizde alyp gitmegiňiz aňsat bolan öýleri döretdi. Olaryň (goýunlaryň) ýüňlerinden, (düýeleriň) ýüňlerinden, (geçileriň) çöpürlerinden belli bir wagta çenli (peýdalanmagyňyz üçin hojalyk) esbaplaryny we (söwda) harytlaryny (döretdi).

81. Alla ýaradan zatlaryndan siziň üçin kölegeler döretdi. Siziň üçin daglarda gaçybatalgalary (gowaklary) emele getirdi. Sizi yssydan (we sowukdan) goramak üçin eşikler döretdi. Sizi söweşde goramak üçin sowutlar döretdi. Şeýdip, (Alla) size, Özüne boýun sunup, musulman bolmagyňyz üçin, nygmatyny doly berýär.

82. (Eý, Muhammet!) Eger ýüz öwürseler, seniň wezipäň diňe (hakykaty) aýdyň beýan etmekdir.

83. (Olar) Allanyň nygmatyny bilýärler (ýagny nygmatlary Allanyň berýändigini bilýärler), soň bolsa inkär edýärler. Olaryň köpüsi kapyrdyrlar.

84. (Kyýamat) güni her ymmatdan bir şaýat (pygamber) ibereris. Soň inkär eden kişilere (ötünç soramaga) rugsat berilmez. Olaryň ötünç soramaklary hem islenilmez.

85. Zulum eden kişiler azaby görenlerinde, olaryň (azaby) ýeňledilmez, olara (toba etmäge) möhlet hem berilmez.

86. (Kyýamatda, Alla) şärik goşanlar şäriklerini görenlerinde: «Perwerdigärimiz! Bular Senden özge dileg eden şäriklerimizdir» diýerler. (Olar bolsa Alla şärik goşanlara): «Takyk, siz hakyky ýalançylarsyňyz» (diýip), sözi olara oklarlar.

87. Ol gün (şärik goşanlar) Alla boýun bolarlar we toslap tapan zatlary (şärikleri) olardan ýitirim bolarlar.

ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ زِدْنَٰهُمْ عَذَابًا
فَوْقَ ٱلْعَذَابِ بِمَا كَانُوا۟ يُفْسِدُونَ ﴿٨٨﴾ وَيَوْمَ نَبْعَثُ
فِى كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا عَلَيْهِم مِّنْ أَنفُسِهِمْ وَجِئْنَا بِكَ
شَهِيدًا عَلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ تِبْيَٰنًا لِّكُلِّ
شَىْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً وَبُشْرَىٰ لِلْمُسْلِمِينَ ﴿٨٩﴾ إِنَّ ٱللَّهَ يَأْمُرُ
بِٱلْعَدْلِ وَٱلْإِحْسَٰنِ وَإِيتَآئِ ذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَيَنْهَىٰ عَنِ ٱلْفَحْشَآءِ
وَٱلْمُنكَرِ وَٱلْبَغْىِ يَعِظُكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٩٠﴾
وَأَوْفُوا۟ بِعَهْدِ ٱللَّهِ إِذَا عَٰهَدتُّمْ وَلَا تَنقُضُوا۟ ٱلْأَيْمَٰنَ بَعْدَ تَوْكِيدِهَا
وَقَدْ جَعَلْتُمُ ٱللَّهَ عَلَيْكُمْ كَفِيلًا إِنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا
تَفْعَلُونَ ﴿٩١﴾ وَلَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّتِى نَقَضَتْ غَزْلَهَا مِنۢ بَعْدِ
قُوَّةٍ أَنكَٰثًا تَتَّخِذُونَ أَيْمَٰنَكُمْ دَخَلًۢا بَيْنَكُمْ أَن تَكُونَ
أُمَّةٌ هِىَ أَرْبَىٰ مِنْ أُمَّةٍ إِنَّمَا يَبْلُوكُمُ ٱللَّهُ بِهِۦ وَلَيُبَيِّنَنَّ لَكُمْ
يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ مَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٩٢﴾ وَلَوْ شَآءَ
ٱللَّهُ لَجَعَلَكُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَلَٰكِن يُضِلُّ مَن يَشَآءُ
وَيَهْدِى مَن يَشَآءُ وَلَتُسْـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩٣﴾



وَلَا

88. Inkär eden we Allanyň ýolundan gaýtaran kişilere, bozgakçylyklary sebäpli, azap üstüne azap goşarys.

89. (Kyýamat) güni her ymmatyň arasyndan olara (ol ymmatlara) özlerinden bolan bir şaýady ibereris. (Eý, Muhammet!) Seni hem bulara (ymmatyňa) şaýat edip getirdik. Saňa her bir zady düşündirýän, musulmanlar üçin dogry ýoly görkezýän, rahmet bolan, buşluk berýän kitaby inderdik.

90. Takyk, Alla adalaty, ýagşylyk etmegi we garyndaşlara (ýardam) bermegi emir edýär. Bihaýalygy, erbet işleri we azgynçylygy gadagan edýär hem-de pent alarsyňyz (diýip) ündew edýär.

91. Äht edeniňizde Allanyň ähti-peýmanyna (Onuň adyny agzap beren sözüňize) wepaly boluň! Allany özüňize kepil tutunyp, (ähti-peýmanyňyzy) pugta edeniňizden soň, kasamlaryňyzy bozmaň! Takyk, Alla edýän zatlaryňyzy bilýär.

92. Bir ymmat (topar) beýleki bir topardan (san we emläk taýdan) artyk bolany üçin, araňyzdaky (ylalaşan) kasamlaryňyzy (bozup) aldaw serişdesi edip, pugta egrenden soň, ýüpüni (boş ýere) söken aýal ýaly bolmaň! Alla onuň bilen (ýagny ähti-peýmanyňyzy ýerine ýetirip-ýetirmeýänligiňiz bilen) sizi synag edýär. (Alla) size kyýamat güni ol gapma-garşy bolan zadyňyzy hökman aýan eder.

93. Alla islände, elbetde, sizi ýeke-täk ymmat ederdi. Ýöne (Ol) islän kişisini azaşdyrýar, islän kişisini bolsa dogry ýola gönükdirýär. Eden işleriňizden hökman soraga çekilersiňiz.



94. Arañyzdaky kasamlaryñyzy (bozup) aldaw serişdesi etmäň! (Ýogsa yslam ýolunda) mäkäm ornaşandan soň hem, aýaklaryňyz taýar. (Şeýdip) Allanyň ýolundan gaýtaranlygyňyz sebäpli, (onuň) ýaman (jezasyny) dadarsyňyz we siziň üçin uly azap bardyr.

95. Alla beren ähdiňizi sähelçe baha (dünýä malyna) satmaň! Eger bilseňiz elbetde, Allanyň huzuryndaky (sylag) siziň üçin has haýyrlydyr.

96. Siziň ýanyňyzdaky (dünýä) maly gutarar. Allanyň ýanyndaky zat (sogaplar) bakydyr. Takyk, sabyr eden kişileriň eden işleriniň sylagyny iň gözel görnüşde bereris.

97. Erkek bolsun, ýa aýal, (her) kim iman getirip, ýagşy işleri etse, takyk, ony gözel durmuşda ýaşadarys. Olaryň eden işleriniň sylagyny iň gözel görnüşde bereris.

98. Kuran okanyňda, kowlan şeýtanyň şerinden Alla sygyn!

99. Dogrusy, onuň (şeýtanyň) iman getiren hem-de ýalňyz Perwerdigärine bil baglan kişileriň üstünden (hökmürowanlyk etmäge) güýji ýokdur.

100. Onuň hökmürowanlygy diňe ony dost tutanlara we Oňa (Alla) şärik goşanlara (ýöreýändir).

101. Biz bir aýaty (başga) bir aýat bilen çalşyranymyzda, (elbetde) Alla inderýän zadyny (aýatyny) örän gowy bilýär. (Kapyrlar: «Eý, Muhammet!) Sen diňe bir toslap tapyjysyň» diýdiler. Ýok, olaryň köpüsi (hakykaty) bilmeýärler.

102. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Ony (Kurany) Perwerdigäriň tarapyndan Ruhul-Kudus (Jebraýyl) iman getiren kişileriň (imanyny) berkitmek, musulmanlara dogry ýoly görkezmek hem-de buşluk bolmagy üçin hak (ýol) bilen inderdi».

وَلَقَدْ نَعْلَمُ أَنَّهُمْ يَقُولُونَ إِنَّمَا يُعَلِّمُهُۥ بَشَرٌ لِّسَانُ ٱلَّذِى
يُلْحِدُونَ إِلَيْهِ أَعْجَمِىٌّ وَهَٰذَا لِسَانٌ عَرَبِىٌّ مُّبِينٌ
﴿١٠٣﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ لَا يَهْدِيهِمُ ٱللَّهُ
وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٠٤﴾ إِنَّمَا يَفْتَرِى ٱلْكَذِبَ
ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْكَٰذِبُونَ
﴿١٠٥﴾ مَن كَفَرَ بِٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ إِيمَٰنِهِۦٓ إِلَّا مَنْ أُكْرِهَ
وَقَلْبُهُۥ مُطْمَئِنٌّۢ بِٱلْإِيمَٰنِ وَلَٰكِن مَّن شَرَحَ بِٱلْكُفْرِ
صَدْرًا فَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَلَهُمْ عَذَابٌ
عَظِيمٌ ﴿١٠٦﴾ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱسْتَحَبُّوا۟ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا عَلَى
ٱلْءَاخِرَةِ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٠٧﴾
أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَسَمْعِهِمْ
وَأَبْصَٰرِهِمْ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْغَٰفِلُونَ ﴿١٠٨﴾ لَا جَرَمَ
أَنَّهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿١٠٩﴾ ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ
لِلَّذِينَ هَاجَرُوا۟ مِنۢ بَعْدِ مَا فُتِنُوا۟ ثُمَّ جَٰهَدُوا۟
وَصَبَرُوٓا۟ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعْدِهَا لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٠﴾

يَوْمَ

103. Elbetde, Biz olaryň: «Ony (Kurany) oňa (Muhammede) bir adam öwredýär» diýýän (sözlerini) anyk bilýäris. Olaryň oňa (Muhammede tälim berýär diýip) yşarat edýän kişisiniň dili ajam (dilidir). Bu (Kuran) bolsa aýdyň arap dilindedir.

Düşündiriş: Alla şärik goşýanlar, adamlary şübhä düşürmek üçin, Kuranyň Muhammet aleýhissalama rumly bir nasrany tarapyndan öwredilendigini aýdanlarynda, ýokardaky aýat inýär.

104. Allanyň aýatlaryna iman getirmeýän kişileri Alla dogry ýola gönükdirmez. Olar üçin yzaly azap bardyr.

105. Ýalany diňe Allanyň aýatlaryna iman getirmeýän kişiler toslap tapýarlar. Ine, olar (baryp ýatan) ýalançydyrlar.

106. Kim, Alla iman getirenden soň (ýene) kapyr bolsa, (Allanyň gazabyna duçar bolar). Ýöne kimiň kalby iman bilen doly bolup, (dili bilen Allany inkär etmeklige) mejbur edilse (kapyr bolmaz). Emma kim köňlüni kapyrlyga açsa, olaryň üstüne Alladan gazap (iner). Olar üçin uly azap bardyr.

107. Munuň sebäbi, olaryň ahyrete derek dünýä ýaşaýşyny söýmekleridir (saýlap almaklarydyr). Elbetde, Alla kapyrlar kowumyny dogry ýola gönükdirmez.

108. Ine, olar Allanyň kalplaryny, gulaklaryny we gözlerini möhürlän kişileridir. Ine, olar (hakyky) gapyldyrlar.

109. Takyk, olar ahyretde zyýan çekjekleriň hut özleridir.

110. (Eý, Muhammet!) Elbetde, soň seniň Perwerdigäriň (şonça) sütem edilenden soň (ýurdundan) göçen, (Allanyň ýolunda) söweşen we sabyr eden kişiler üçin (medetkärdir). Elbetde, seniň Perwerdigäriň ol (mähnetleri görenlerinden) soň (olar üçin) Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

يَوْمَ تَأْتِي كُلُّ نَفْسٍ تُجَادِلُ عَن نَّفْسِهَا وَتُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ
مَّا عَمِلَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١١١﴾ وَضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا قَرْيَةً كَانَتْ
آمِنَةً مُّطْمَئِنَّةً يَأْتِيهَا رِزْقُهَا رَغَدًا مِّن كُلِّ مَكَانٍ
فَكَفَرَتْ بِأَنْعُمِ اللَّهِ فَأَذَاقَهَا اللَّهُ لِبَاسَ الْجُوعِ وَالْخَوْفِ
بِمَا كَانُوا يَصْنَعُونَ ﴿١١٢﴾ وَلَقَدْ جَاءَهُمْ رَسُولٌ
مِّنْهُمْ فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمُ الْعَذَابُ وَهُمْ ظَالِمُونَ ﴿١١٣﴾
فَكُلُوا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللَّهُ حَلَالًا طَيِّبًا وَاشْكُرُوا
نِعْمَتَ اللَّهِ إِن كُنتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ﴿١١٤﴾ إِنَّمَا حَرَّمَ
عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةَ وَالدَّمَ وَلَحْمَ الْخِنزِيرِ وَمَا أُهِلَّ لِغَيْرِ اللَّهِ بِهِ
فَمَنِ اضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٥﴾
وَلَا تَقُولُوا لِمَا تَصِفُ أَلْسِنَتُكُمُ الْكَذِبَ هَٰذَا حَلَالٌ
وَهَٰذَا حَرَامٌ لِّتَفْتَرُوا عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ إِنَّ الَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى اللَّهِ
الْكَذِبَ لَا يُفْلِحُونَ ﴿١١٦﴾ مَتَاعٌ قَلِيلٌ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ
﴿١١٧﴾ وَعَلَى الَّذِينَ هَادُوا حَرَّمْنَا مَا قَصَصْنَا عَلَيْكَ مِن قَبْلُ وَمَا
ظَلَمْنَاهُمْ وَلَٰكِن كَانُوا أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١١٨﴾

111. (Kyýamat) güni her kim öz janynyň aladasy bilen geler we her kime eden amalyna görä (netijesi) doly berler. Olara zulum edilmez.

112. Alla bir şäheri (Mekgäni) mysal getirdi. Ol asuda, eşretli şäherdi. Her tarapdan rysgaly bolelin gelip durardy. (Ýöne şäher ilaty) Allanyň nygmatlaryna näşükürlik etdiler. Alla, olaryň eden işleri sebäpli, ol (şäheriň halkyna) açlyk we howp lybasyny (belasyny) datdyrdy.

Düşündiriş: Mekgeli kapyrlar pygamberimiziň aýdanlaryny ýalan hasap edensoňlar, bolelinlikden, bereketden mahrum bolup, ýedi ýyllap elhenç gytçylyga duçar bolýarlar.

113. Kasam bolsun! Olara (öz) aralaryndan bir pygamber geldi. Şolbada ony ýalançy hasapladylar. Olary zalym bolan ýagdaýlarynda azap tutdy.

114. Allanyň size rysgal edip beren halal, päk zatlaryndan iýiň! Eger ýalňyz Oňa (Alla) gulluk edýän bolsaňyz, onda Allanyň (size beren) nygmatyna şükür ediň!

115. (Alla) size läşi, (damak) gany, doňuz etini we Alladan gaýry üçin aýdylyp soýlan zatlary (mallary) haram etdi. Indi kim (bu zatlary iýmäge) mejbur bolsa, (başga) azar bermän we hetden aşman iýse günä bolmaz. Elbetde, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

116. Allanyň şanyna ýalan toslamak maksady bilen, diliňize gelen ýalan sözi sözläp: «Bu halaldyr, bu haramdyr» diýmäň! Çünki Allanyň şanyna ýalan toslaýanlar halas bolmazlar.

117. (Olara bu dünýäde) sähelçe peýda bardyr. (Ahyretde bolsa) olar üçin yzaly azap bardyr.

118. (Eý, Muhammet!) Ýahudylara owal saňa aýdan zatlarymyzy haram etdik. Biz olara zulum etmedik. Ýöne olar öz-özlerine zulum edýärdiler.



119. Soň, şübhesiz, seniň Perwerdigäriň nadanlyk bilen ýaman iş edip, soň munuň yzyndan-da toba edenleri hem-de (özlerini) düzedenleri (bagyşlar). Elbetde, seniň Perwerdigäriň şol (tobadan) soň (olar üçin) Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

120. Elbetde, Ybraýym Alla boýun egen, (Allany bir bilip) haka ýönelen ymmatdy (baştutandy). Ol Alla şärik goşanlardan däldi.

121. (Ybraýym) Onuň nygmatlaryna şükür edijidi. (Alla) ony (pygamberlige) saýlady we ony dogry ýola gönükdirdi.

122. Biz oňa bu dünýäde ýagşylyk berdik. Elbetde, ol ahyretde hem salyhlardan (söýen bendelerimden) bolar.

123. Soň (eý, Muhammet!) Saňa: «(Allany bir bilip), haka ýönelip, Ybraýymyň dinine eýer!» (diýip), wahyý etdik. (Çünki ol) Alla şärik goşanlardan däldi.

124. Şenbe (gününi dynç güni we ybadat güni hasaplamak, ol günde aw etmezlik), diňe ol (gün) hakda dawa eden kişilere (ýahudylara parz) edildi. Takyk, seniň Perwerdigäriň olaryň arasyndaky dawa edýän zatlary barada kyýamat güni hökman höküm berer.

125. (Eý, Muhammet! Sen olary) Perwerdigäriň ýoluna hikmet bilen, gözel pent (nesihat) bilen çagyr. Olar bilen iň gözel tärde çekişme alyp bar! Takyk, seniň Perwerdigäriň (Özüniň) ýolundan azaşan kişini-de örän gowy bilýändir, dogry ýolda bolan kişini-de örän gowy bilýändir.

126. Eger (kimleri) jezalandyrmakçy bolsaňyz, size berlen jezanyň barabaryna görä jeza beriň! Eger sabyr etseňiz, elbetde, ol sabyrly kişiler üçin has haýyrlydyr.

Düşündiriş: Bu aýata şeýle düşündiriş berilýär: Pygamberimiz Muhammet aleýhissalam Uhud söweşinde kakasynyň dogany hezreti Hemzäniň burnunyň we gulagynyň kesilenini, bagyr-öýkeniniň çykarylanyny görende: «Alladan kasam edýärin, eger maňa ýeňiş nesip etse, seniň ýeriňe ýetmiş adamy şular ýaly ederin» diýip kasam edýär. Pygamberimiz, inen bu aýat sebäpli, eden ähti-peýmanynyň ýerine keffarat tölegini berýär. Kasamyny bozan adam, keffaratyň jerimesi hökmünde on sany garyby (ajy) naharlamaly ýa-da bir guly azat etmeli. Eger bulara güýji ýetmese, üç gün yzly-yzyna agyz beklemeli.

127. (Eý, Muhammet!) Sabyr et! Seniň sabryň diňe Allanyň (ýardamy) bilendir. Olar üçin gynanma! Olaryň hileleri sebäpli, darykma!

128. Takyk, Alla takwa bolan we ýagşylyk edýän (dürs-dindar) kişiler bilen biledir.

## 17-nji süre: «Isra» («Gijeki seýr»)


الجزء الخامس عشر ٢٨١

سورة الإسراء مكية وهي
مائة وإحدى عشرة آية

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ
سُبْحَانَ الَّذِي أَسْرَىٰ بِعَبْدِهِ لَيْلًا مِّنَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ إِلَى الْمَسْجِدِ
الْأَقْصَى الَّذِي بَارَكْنَا حَوْلَهُ لِنُرِيَهُ مِنْ آيَاتِنَا ۚ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ
الْبَصِيرُ ﴿١﴾ وَآتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ وَجَعَلْنَاهُ هُدًى لِّبَنِي
إِسْرَائِيلَ أَلَّا تَتَّخِذُوا مِن دُونِي وَكِيلًا ﴿٢﴾ ذُرِّيَّةَ مَنْ حَمَلْنَا
مَعَ نُوحٍ ۚ إِنَّهُ كَانَ عَبْدًا شَكُورًا ﴿٣﴾ وَقَضَيْنَا إِلَىٰ بَنِي إِسْرَائِيلَ
فِي الْكِتَابِ لَتُفْسِدُنَّ فِي الْأَرْضِ مَرَّتَيْنِ وَلَتَعْلُنَّ عُلُوًّا كَبِيرًا
﴿٤﴾ فَإِذَا جَاءَ وَعْدُ أُولَاهُمَا بَعَثْنَا عَلَيْكُمْ عِبَادًا لَّنَا أُولِي
بَأْسٍ شَدِيدٍ فَجَاسُوا خِلَالَ الدِّيَارِ ۚ وَكَانَ وَعْدًا مَّفْعُولًا ﴿٥﴾
ثُمَّ رَدَدْنَا لَكُمُ الْكَرَّةَ عَلَيْهِمْ وَأَمْدَدْنَاكُم بِأَمْوَالٍ وَبَنِينَ
وَجَعَلْنَاكُمْ أَكْثَرَ نَفِيرًا ﴿٦﴾ إِنْ أَحْسَنتُمْ أَحْسَنتُمْ لِأَنفُسِكُمْ
وَإِنْ أَسَأْتُمْ فَلَهَا ۚ فَإِذَا جَاءَ وَعْدُ الْآخِرَةِ لِيَسُوءُوا وُجُوهَكُمْ
وَلِيَدْخُلُوا الْمَسْجِدَ كَمَا دَخَلُوهُ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَلِيُتَبِّرُوا مَا عَلَوْا تَتْبِيرًا ﴿٧﴾

«Isra» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 111 aýatdan ybaratdyr. Bu süräniň ilkinji aýatynda «Gije seýran etmek» diýen manyny aňladýan «Esra» işliginiň geçýändigi sebäpli, bu süre şeýle atlandyrylypdyr. Süre pygamberimiz Muhammet aleýhissalamyň mygraj hadysasy bilen başlanýar. Soň bolsa ysraýyl ogullarynyň başdan geçirmeleri, ýeke-täk Alla gulluk etmek, ene-ata ýagşylyk etmek, gysganç we isripçi bolmazlyk, eklenç gorkusy sebäpli çagalary öldürmezlik, zyna etmezlik, ýetimiň we başganyň hakyny iýmezlik, tekepbir bolmazlyk ýaly belent ahlak we edep-terbiýe esaslary barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Bir gije bendesini (Muhammedi) aýat-mugjyzalaryndan (käbirini) görkezmek üçin, (Mekgedäki) Mesjidi-Haramdan (Kudusdaky) töweregi mübärek bolan Aksa metjidine seýran etdiren (Alla) ähli kemçiliklerden päkdir. Ol (ähli zady) eşidýändir, görýändir.

Düşündiriş: Bir gije pygamberimiz Muhammet aleýhissalam Allanyň gudraty bilen, Mekgeden Kudusdaky Aksa metjidine äkidilýär. Ol ýerden hem asmana äkidilýär. Muňa «Mygraj hadysasy» diýilýär. Ol bu syýahatynda Allanyň ençeme gudratyny görýär. Pygamberler we perişdeler bilen hemra bolýar. Dowzahy we jenneti görýär. «Sidratul-muntehä» diýilýän älemiň iň çetki nokadyna çenli baryp ýetýär. Bu syýahatda bäş wagt namaz parz edilýär. «Bakara» süresiniň soňky iki aýaty inderilýär.

2. (Biz) Musa kitap (Töwrat) berdik we ony ysraýyl ogullaryna: «Menden (Alladan) başgasyny hossar tutmaň!» (diýip, olara) ýol görkeziji edip iberdik.

3. (Eý), Nuh bilen bile (gämide) ýüzen kişilerimiziň zürýatlary! Takyk, ol (Nuh) köp şükür edýän bendedi.

4. Biz kitapda (Töwratda) ysraýyl ogullaryna: «Takyk, siz ýeriň ýüzünde iki gezek bozgaklyk edersiňiz we hökman ulumsylyk edip aşa tekepbirlenersiňiz» diýip höküm etdik.

5. Ol ikisiniň owalkysynyň wagty gelende, Biz siziň üstüňize örän güýçli bendelerimizi iberdik. Olar (sizi jezalandyrmak üçin) öýleriňiziň aralaryna girip aňtadylar. Bu ýerine ýetirilmeli wadady.

Düşündiriş: Ysraýyl ogullary azyp, halaly haram diýip, Zekeriýýa pygamberi öldürip, nähak gan dökenlerinde, Allatagala olaryň üstüne Babyl hökümdary Buhtunnasry (käbir rowaýatlarda Jaluty) musallat edýär. Olar ysraýyl ogullarynyň 70 müňüsini ýesir alýarlar ýa-da öldürýärler. Bu ysraýyl ogullarynyň birinji bozgakçylygydyr.

6. Soň, gaýtadan Biz size olara (Babyl hökümdaryna) garşy ýene-de üstünlik berdik we size mal-mülk, ogullar bilen medet berip, san-sajagyňyzy artdyrdyk.

7. Eger ýagşylyk etseňiz, özüňiz üçin ýagşylyk etdigiňiz bolar we eger ýamanlyk etseňiz, ýene özüňiz üçin (ýamanlyk etdigiňiz bolar. Eý, ysraýyl ogulary!) Beýleki (ikinji azgynçylygyňyzyň) wadasy (wagty) gelende, ýüzüňizi gara etmekleri, öňki gezek girişleri ýaly (Kudusdaky) Metjide (weýrançylyk etmek maksady bilen) girmekleri we eýelän zatlaryny haraplap ýok etmekleri üçin (duşmanlaryňyzy täzeden size musallat etdik).

Düşündiriş: Tefsir kitaplarynda ysraýyl ogullarynyň başyna ikinji gezek gelen musybatyň sebäpi hökmünde, olaryň azgynçylyk edip, Ýahýa pygamberi öldürmekleri we Ysa pygamberi öldürmek islemekleri ýaly sebäpler agzalyp geçilýär.

عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يَرْحَمَكُمْ وَإِنْ عُدتُّمْ عُدْنَا وَجَعَلْنَا جَهَنَّمَ
لِلْكَافِرِينَ حَصِيرًا ٨ إِنَّ هَٰذَا الْقُرْآنَ يَهْدِي لِلَّتِي هِيَ أَقْوَمُ وَيُبَشِّرُ
الْمُؤْمِنِينَ الَّذِينَ يَعْمَلُونَ الصَّالِحَاتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا كَبِيرًا ٩
وَأَنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ أَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ١٠
وَيَدْعُ الْإِنسَانُ بِالشَّرِّ دُعَاءَهُ بِالْخَيْرِ وَكَانَ الْإِنسَانُ عَجُولًا
١١ وَجَعَلْنَا اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ آيَتَيْنِ فَمَحَوْنَا آيَةَ اللَّيْلِ وَجَعَلْنَا
آيَةَ النَّهَارِ مُبْصِرَةً لِّتَبْتَغُوا فَضْلًا مِّن رَّبِّكُمْ وَلِتَعْلَمُوا عَدَدَ
السِّنِينَ وَالْحِسَابَ وَكُلَّ شَيْءٍ فَصَّلْنَاهُ تَفْصِيلًا ١٢ وَكُلَّ
إِنسَانٍ أَلْزَمْنَاهُ طَائِرَهُ فِي عُنُقِهِ وَنُخْرِجُ لَهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ كِتَابًا
يَلْقَاهُ مَنشُورًا ١٣ اقْرَأْ كِتَابَكَ كَفَىٰ بِنَفْسِكَ الْيَوْمَ عَلَيْكَ حَسِيبًا
١٤ مَّنِ اهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِي لِنَفْسِهِ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا
وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ وَمَا كُنَّا مُعَذِّبِينَ حَتَّىٰ نَبْعَثَ
رَسُولًا ١٥ وَإِذَا أَرَدْنَا أَن نُّهْلِكَ قَرْيَةً أَمَرْنَا مُتْرَفِيهَا فَفَسَقُوا فِيهَا
فَحَقَّ عَلَيْهَا الْقَوْلُ فَدَمَّرْنَاهَا تَدْمِيرًا ١٦ وَكَمْ أَهْلَكْنَا مِنَ الْقُرُونِ
مِن بَعْدِ نُوحٍ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ بِذُنُوبِ عِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ١٧

مَنْ كَانَ

8. Belki, Perwerdigäriňiz size merhemet eder. Eger (azgynçylygyňyza) dolansaňyz, Biz hem (sizi heläk etmäge) dolanarys. Biz dowzahy kapyrlar üçin gurşap alyjy (zyndan) edip goýduk.

9. Elbetde, bu Kuran (ynsanlary) iň dogry ýola gönükdirýär we ýagşy işleri edýän möminlere, takyk, uly sylagyň bardygyny buşlaýar.

10. Takyk, ahyrete iman getirmeýän kişiler üçin bolsa ejirli azaby taýýarlap goýduk.

11. Ynsan (Alladan) ýagşylyk sorap dileg edişi ýaly, (başyna kynçylyk gelen mahaly) ýamanlyk diläp hem dileg eder. Ynsan örän gyssanmaçdyr.

Düşündiriş: Bu aýatda ynsanyň kä halatda başyna düşen kynçylyklary sabyrlylyk we zähmet bilen ýeňip geçmek ýerine öz ölümini dilemek, gargyş etmek, haram ýa-da halallygyna garamazdan, mal-mülk edinmek ýaly ýalňyş ýollar bilen Alla doga-dileg edýän halatlarynyň hem bolýandygy aýdylýar.

12. Biz gijäni we gündizi (gudratymyzy görkezýän) iki alamat edip goýduk. Gijäniň alamatyny (Aýy dynç almagyňyz üçin) öçürdik, gündiziň alamatyny (Güni rysgalyňyzy) Perwerdigäriňiziň pazly-kereminden islemegiňiz üçin, ýyllaryň sanyny we (aý-günüň) hasabyny bilmegiňiz üçin aýdyňlyk edip goýduk. (Şeýdip) ähli zady açykdan-açyk beýan etdik.

13. Biz her ynsanyň guşuny (amalyny) öz boýnuna bagladyk. Kyýamat güni onuň üçin (eden işleri öňünde) açylyp goýuljak bir kitap çykararys.

14. (Oňa): «Kitabyňy oka! Bu gün hasaba çekiji hökmünde özüň özüň üçin ýeterlikdir!» (diýler).

15. Kim dogry ýola düşse, diňe özi üçin düşýär. Kim (dogry ýoldan) azaşsa, diňe öz zyýanyna azaşýar. Hiç bir günäkär özgäniň günäsini götermez. Biz, tä pygamber iberýänçäk, (hiç bir kowuma) azap bermedik.

16. Biz bir şäheri (ýurdy) heläk etmek islänimizde, ol (şäheriň, ýurduň) ynjyk baştutanlaryna (dogry ýola gelmegi) emir ederis. (Ýöne) olar ol ýerde bozgaklyk ederler. Şeýdip, ol (ýurduň) üstüne söz (azap) wajyp bolar. Biz hem ol (ýurdy) ýumrup, weýran ederis.

17. Biz Nuhdan soňky nesillerden hem ençesini heläk etdik. Seniň Perwerdigäriň bendeleriniň günälerinden doly habardardyr, görüp durandyr.

مَن كَانَ يُرِيدُ الْعَاجِلَةَ عَجَّلْنَا لَهُ فِيهَا مَا نَشَاءُ لِمَن نُّرِيدُ ثُمَّ جَعَلْنَا
لَهُ جَهَنَّمَ يَصْلَاهَا مَذْمُومًا مَّدْحُورًا ﴿١٨﴾ وَمَنْ أَرَادَ الْآخِرَةَ وَسَعَىٰ
لَهَا سَعْيَهَا وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُولَٰئِكَ كَانَ سَعْيُهُم مَّشْكُورًا ﴿١٩﴾
كُلًّا نُّمِدُّ هَٰؤُلَاءِ وَهَٰؤُلَاءِ مِنْ عَطَاءِ رَبِّكَ ۚ وَمَا كَانَ عَطَاءُ
رَبِّكَ مَحْظُورًا ﴿٢٠﴾ انظُرْ كَيْفَ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ
وَلَلْآخِرَةُ أَكْبَرُ دَرَجَاتٍ وَأَكْبَرُ تَفْضِيلًا ﴿٢١﴾ لَّا تَجْعَلْ مَعَ اللَّهِ
إِلَٰهًا آخَرَ فَتَقْعُدَ مَذْمُومًا مَّخْذُولًا ﴿٢٢﴾ وَقَضَىٰ رَبُّكَ أَلَّا تَعْبُدُوا
إِلَّا إِيَّاهُ وَبِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا ۚ إِمَّا يَبْلُغَنَّ عِندَكَ الْكِبَرَ أَحَدُهُمَا
أَوْ كِلَاهُمَا فَلَا تَقُل لَّهُمَا أُفٍّ وَلَا تَنْهَرْهُمَا وَقُل لَّهُمَا
قَوْلًا كَرِيمًا ﴿٢٣﴾ وَاخْفِضْ لَهُمَا جَنَاحَ الذُّلِّ مِنَ الرَّحْمَةِ وَقُل
رَّبِّ ارْحَمْهُمَا كَمَا رَبَّيَانِي صَغِيرًا ﴿٢٤﴾ رَّبُّكُمْ أَعْلَمُ
بِمَا فِي نُفُوسِكُمْ ۚ إِن تَكُونُوا صَالِحِينَ فَإِنَّهُ كَانَ
لِلْأَوَّابِينَ غَفُورًا ﴿٢٥﴾ وَآتِ ذَا الْقُرْبَىٰ حَقَّهُ وَالْمِسْكِينَ وَابْنَ
السَّبِيلِ وَلَا تُبَذِّرْ تَبْذِيرًا ﴿٢٦﴾ إِنَّ الْمُبَذِّرِينَ كَانُوا إِخْوَانَ
الشَّيَاطِينِ ۖ وَكَانَ الشَّيْطَانُ لِرَبِّهِ كَفُورًا ﴿٢٧﴾

18. Kim bu çalt geçýän (dünýäni) islese, ol ýerde oňa (islän kişimize), islän zadymyzy eglemän bereris. Soň oňa dowzahy taýýarlarys. Ol dowzaha ryswa edilen, kowlan halda girer.

19. Kim ahyreti islese, mömin bolup, onuň üçin mynasyp zähmet çekse, ine, olaryň zähmeti şükranalyk bilen gaýtarylar.

20. Her birine, olara-da (dünýäni isleýänlere-de), bulara-da (ahyreti isleýänlere-de) seniň Perwerdigäriň nygmatyndan (bereris). Seniň Perwerdigäriň nygmaty (hiç kime) gadagan edilen däldir.

21. Biziň nädip, (bu dünýäde) olaryň ençesini ençesinden üstün edendigimize bir seret! Elbetde, ahyret (bu dünýäden) dereje taýdan hem has beýikdir, üstünlik taýdan hem has beýikdir.

22. Allanyň ýany bilen başga bir hudaý tutunma! (Şeýle etseň) ryswa edilen we ýardamsyz ýalňyz taşlanan halda galarsyň.

23. Seniň Perwerdigäriň ýalňyz Özüne ybadat etmegiňizi we ene-ataňyza ýagşylyk etmegiňizi emir etdi. Ol ikisinden (ene-atadan) biri ýa-da her ikisi seniň ýanyňda garrylyga ýetse, olara «uf» hem diýme, olara azgyrylma! Ol ikisine hoş (mylaýym) söz aýt!

24. Ol ikisine mähribanlyk bilen pespällik ganatyňy ýaý we aýt: «Eý, Perwerdigärim! Meni çaga wagtym (rehimdarlyk bilen) terbiýeläp ösdürişleri ýaly, olara-da merhemet et!».

25. Perwerdigäriňiz siziň kalplaryňyzdaky zatlary örän gowy bilýändir. Eger siz ýagşy kişiler bolsaňyz, elbetde, Ol toba eden (ýagşy) kişileri Bagyşlaýjydyr.

26. Garyndaşlara, garyplara we ýolagçа hakyny ber! Isripçilik edip sowurma!

27. Takyk, sowurýan isripkärler şeýtanlaryň doganlarydyrlar. Şeýtan bolsa Perwerdigärine örän näşükür bolupdy.

وَإِمَّا تُعْرِضَنَّ عَنْهُمُ ابْتِغَاءَ رَحْمَةٍ مِنْ رَبِّكَ تَرْجُوهَا فَقُلْ لَهُمْ قَوْلًا
مَيْسُورًا ٢٨ وَلَا تَجْعَلْ يَدَكَ مَغْلُولَةً إِلَىٰ عُنُقِكَ وَلَا تَبْسُطْهَا
كُلَّ الْبَسْطِ فَتَقْعُدَ مَلُومًا مَحْسُورًا ٢٩ إِنَّ رَبَّكَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ
يَشَاءُ وَيَقْدِرُ إِنَّهُ كَانَ بِعِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ٣٠ وَلَا تَقْتُلُوا
أَوْلَادَكُمْ خَشْيَةَ إِمْلَاقٍ نَحْنُ نَرْزُقُهُمْ وَإِيَّاكُمْ إِنَّ قَتْلَهُمْ
كَانَ خِطْئًا كَبِيرًا ٣١ وَلَا تَقْرَبُوا الزِّنَىٰ إِنَّهُ كَانَ فَاحِشَةً
وَسَاءَ سَبِيلًا ٣٢ وَلَا تَقْتُلُوا النَّفْسَ الَّتِي حَرَّمَ اللَّهُ إِلَّا بِالْحَقِّ
وَمَنْ قُتِلَ مَظْلُومًا فَقَدْ جَعَلْنَا لِوَلِيِّهِ سُلْطَانًا فَلَا يُسْرِفْ
فِي الْقَتْلِ إِنَّهُ كَانَ مَنْصُورًا ٣٣ وَلَا تَقْرَبُوا مَالَ الْيَتِيمِ إِلَّا بِالَّتِي هِيَ
أَحْسَنُ حَتَّىٰ يَبْلُغَ أَشُدَّهُ وَأَوْفُوا بِالْعَهْدِ إِنَّ الْعَهْدَ كَانَ مَسْئُولًا
٣٤ وَأَوْفُوا الْكَيْلَ إِذَا كِلْتُمْ وَزِنُوا بِالْقِسْطَاسِ الْمُسْتَقِيمِ
ذَٰلِكَ خَيْرٌ وَأَحْسَنُ تَأْوِيلًا ٣٥ وَلَا تَقْفُ مَا لَيْسَ لَكَ بِهِ عِلْمٌ إِنَّ
السَّمْعَ وَالْبَصَرَ وَالْفُؤَادَ كُلُّ أُولَٰئِكَ كَانَ عَنْهُ مَسْئُولًا ٣٦ وَلَا
تَمْشِ فِي الْأَرْضِ مَرَحًا إِنَّكَ لَنْ تَخْرِقَ الْأَرْضَ وَلَنْ تَبْلُغَ الْجِبَالَ
طُولًا ٣٧ كُلُّ ذَٰلِكَ كَانَ سَيِّئُهُ عِنْدَ رَبِّكَ مَكْرُوهًا ٣٨

ذَٰلِكَ

28. Eger (eliňde berere zadyň bolmanlygy üçin) Perwerdigäriňden (gelmegine) umydygärlik bilen garaşýan rahmetiň (bereketiň) sebäpli, olardan (garyplardan) ýüz öwürýän bolsaň, onda olara (bolmanda) mylaýym (göwün alyjy) söz bir aýt!

Düşündiriş: Bilal, Suheýb, Salym, Mahja we Habbap ýaly garyp sahabalar pygamberimiz Muhamet aleýhissalamyň ýardamy bilen güzeranlaryny aýlardylar. Pygamberimiz olara bermäge zat tapmadyk ýagdaýynda, olardan uýalyp, aýdara söz tapman ýüzüni sowardy. Ýöne Alladan olara rysgal, ýardam bermegini isläp dileg ederdi. Ine, bu aýatda pygamberimiziň olara bermäge zady bolmadyk ýagdaýynda, olara ýagşy söz aýdyp, göwünlik bermegi ündelýär.

29. Eliňi boýnuňa baglama (gysganç bolma! Isripçil bolup) eliňi bütinleý açyp hem goýberme! (Şeýle etseň) ýazgarylan we biçäre galan halda bolarsyň.

30. Şübhesiz, seniň Perwerdigäriň rysgaly islän kişisine giňden ýaýar we (islän kişisine) dar eder. Takyk, Ol bendelerinden habardardyr, (olary) görüp durandyr.

31. Garyplyk gorkusy bilen çagalaryňyzy öldürmäň! Olara-da, size-de rysgaly Biz berýäris. Takyk, olary öldürmek örän uly günädir.

32. Zyna golaýlaşmaň, çünki ol aňrybaş bihaýalykdyr, bozuklykdyr, örän ýaman ýoldur.

33. Hak-hukugyňyz bolmasa, (nähak ýere) Allanyň haram (gadagan) eden janyny almaň! Kim nähak ýere öldürilse, onuň (öldürilen adamyň) hossaryna (ar almaga) hukuk berendiris. (Öldürileniň hossary ganhory) öldürmekde hetden aşmasyn. Çünki oňa (kasas etmäge hukuk berlip) ýardam berlendir.

34. Ýetimiň mal-mülkine, tä ol kämillik ýaşyna ýetýänçä, diňe iň gowy tärde golaýlaşyň! (Onuň emlägini gereksiz ýere sarp etmäň, gowy gözegçilikde saklaň). Ähde wepaly boluň! Çünki ähti-peýmanda (berlen sözde) jogapkärçilik bardyr.

35. Ölçäniňizde (kemeltmän) doly ölçäň! Dogry çekýän terezi bilen çekiň! Ine, bu has haýyrlydyr we iň gözel çözgütdir.

36. (Anyk) bilmeýän zadyňa eýerme. Çünki gulak, göz we kalp (bularyň ählisi) ondan (anyklaman eýeren zadyndan) jogapkärçilige çekiler.

37. Ýer ýüzünde men-menlik edip (gomparyp) ýöreme. Çünki sen hiç haçan ýeri hem ýaryp bilmersiň we uzalyp daglara hem ýetip bilmersiň.

38. Bu (aýdylyp geçilen ýaman) zatlaryň ähli̇si seniň Perwerdigäriň ýanynda halanmaýan zatlardyr.

39. Ine, bular Perwerdigäriň (Öz) hikmetinden saňa wahyý eden zatlarynyň (käbirleridir). Allanyň ýany bilen başga bir hudaý tutunma. (Şeýle etseň), ýazgarylan we (Allanyň rahmetinden) kowlan halda dowzaha oklanarsyň.

40. (Eý, Alla şärik goşanlar), Perwerdigäriňiz size ogullary saýlap berip, (Özüne) perişdelerden gyzlar edindimi? Takyk, siz örän agyr hem günä söz sözleýärsiňiz.

41. Kasam bolsun! Biz bu Kuranda (adamlaryň) pent almaklary üçin (aýatlary dürli görnüşlerde) beýan etdik. (Ýöne bu pent-nesihatlar) olaryň (kejirligi sebäpli) diňe (hakykatdan) daşlaşmaklaryny artdyrýar.

42. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Eger olaryň aýdyşlary ýaly, Ol (Alla) bilen bile (başga) hudaýlar hem bar bolsady, onda (olaryň her biri) Arşyň eýesine (golaýlaşmak ýa-da Ondan üstün çykmak üçin) bir ýol (çäre) gözlärdi.

43. Olaryň aýdýan zatlaryndan örän ýokary, beýik bolan (Alla) ähli kemçiliklerden daşdyr we päkdir.

44. Ýedi gat asman, ýer we bularda bar bolan zatlar Ony tesbih edýärler. Oňa hamdy-sena bilen zikir aýtmaýan hiç bir zat ýokdur. Ýöne siz olaryň hamdy-senasyny bilmersiňiz. Takyjk, Ol Halymdyr (howlugýan däldir), Bagyşlaýjydyr.

45. (Eý, Muhammet!) Sen Kuran okanyňda, seniň bilen ahyrete iman getirmeýän kişileriň arasyna görünmeýän (gizlin) bir perde çekýäris.

46. Biz olaryň (Kurana) düşümezlikleri üçin kalplarynyň üstünde perde, gulaklarynda agyrlyk (kerlik) döretdik.



Sen Kuranda Perwerdigäriň ýeketäkligini ýat edeniňde, olar yzlaryna öwrülip, gaçyp giderler.

47. Biz olaryň saňa gulak asýan wagtynda näme sebäpden gulak asýandyklaryny we özara pyşyrdaşyp, (ol) zalym kişileriň (möminlere): «Siz jadylanan adamdan başgasyna eýermeýärsiňiz» diýýänlerini örän ýagşy bilýäris.

48. (Gör), olar seni (palça, şahyra, jadylanan adama deňäp) nähili mysallar getirdiler. Şeýdip, (olar hak ýoldan) azaşdylar. Indi (olar dogry) ýoly tapyp başarmazlar.

49. Olar: «Biz (ölüp) süňk we owranyp toprak bolanymyzdan soň, täzeden direldilerismi?» diýdiler.



قُلْ كُونُوا۟ حِجَارَةً أَوْ حَدِيدًا ﴿٥٠﴾ أَوْ خَلْقًا مِّمَّا يَكْبُرُ فِى صُدُورِكُمْ
فَسَيَقُولُونَ مَن يُعِيدُنَا قُلِ ٱلَّذِى فَطَرَكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ فَسَيُنْغِضُونَ
إِلَيْكَ رُءُوسَهُمْ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هُوَ قُلْ عَسَىٰٓ أَن يَكُونَ قَرِيبًا ﴿٥١﴾ يَوْمَ
يَدْعُوكُمْ فَتَسْتَجِيبُونَ بِحَمْدِهِۦ وَتَظُنُّونَ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا
﴿٥٢﴾ وَقُل لِّعِبَادِى يَقُولُوا۟ ٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ إِنَّ ٱلشَّيْطَٰنَ يَنزَغُ
بَيْنَهُمْ إِنَّ ٱلشَّيْطَٰنَ كَانَ لِلْإِنسَٰنِ عَدُوًّا مُّبِينًا ﴿٥٣﴾ رَّبُّكُمْ
أَعْلَمُ بِكُمْ إِن يَشَأْ يَرْحَمْكُمْ أَوْ إِن يَشَأْ يُعَذِّبْكُمْ وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ
عَلَيْهِمْ وَكِيلًا ﴿٥٤﴾ وَرَبُّكَ أَعْلَمُ بِمَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
وَلَقَدْ فَضَّلْنَا بَعْضَ ٱلنَّبِيِّۦنَ عَلَىٰ بَعْضٍ وَءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ زَبُورًا
﴿٥٥﴾ قُلِ ٱدْعُوا۟ ٱلَّذِينَ زَعَمْتُم مِّن دُونِهِۦ فَلَا يَمْلِكُونَ
كَشْفَ ٱلضُّرِّ عَنكُمْ وَلَا تَحْوِيلًا ﴿٥٦﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ
يَبْتَغُونَ إِلَىٰ رَبِّهِمُ ٱلْوَسِيلَةَ أَيُّهُمْ أَقْرَبُ وَيَرْجُونَ رَحْمَتَهُۥ
وَيَخَافُونَ عَذَابَهُۥٓ إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ كَانَ مَحْذُورًا ﴿٥٧﴾ وَإِن
مِّن قَرْيَةٍ إِلَّا نَحْنُ مُهْلِكُوهَا قَبْلَ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ أَوْ مُعَذِّبُوهَا
عَذَابًا شَدِيدًا كَانَ ذَٰلِكَ فِى ٱلْكِتَٰبِ مَسْطُورًا ﴿٥٨﴾

وَمَا

50. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Daş boluň ýa demir boluň!

51. Ýa-da göwnüňizde örän kyn bolan başga (siziň düşünjäňize görä ýaradylmasy mümkin bolmaýan) zatlardan bir ýaradylan zat (boluň), barybir, Alla sizi direlder. Ýene olar: «Ölenimizden soň) bizi kim gaýtaryp getirer?» diýerler. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Sizi owal bir gezek ýaradan (Alla gaýtaryp getirer). Olar saňa kellelerini ýaýkap: «Ol haçan (bolar)?» diýerler. Aýt: «Belki-de, ýakynda bolar».

52. (Alla) ol gün sizi (direldip) çagyrar. Siz şolbada Oňa hamdy-sena bilen jogap berersiňiz we (dünýäde) örän az wagt galandyrys öýdersiňiz.

53. (Eý, Muhammet!) Bendelerime aýt, olar iň ýagşy (sözi) sözlesinler! Çünki şeýtan olaryň arasyna tow salar (agyzlaryny alartmak islär). Takyk, şeýtan adamlar üçin aç-açan duşmandyr.

54. (Eý, adamlar), Perwerdigäriňiz sizi has gowy bilýär (tanaýar). Islese, size merhemet eder, islese-de, size azap berer. (Eý, Muhammet!) Biz seni olaryň üstüne wekil (jogapkär) edip ibermedik.

55. Seniň Perwerdigäriň asmanlarda we ýerde bar bolan kişileri has gowy bilýär (we olardan islänini pygamber edip saýlaýar). Kasam bolsun! Biz pygamberleriň käbirlerini käbirlerinden üstün etdik. Dawuda Zebury berdik.

56. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Ondan başga (hudaý hökmünde) öňe sürýänleriňizi hem çagyryň! (Olaryň) sizden bir zyýany dep etmäge we (başga tarapa) sowmaga güýçleri ýetmez.

57. Olaryň ýalbarýan (we kömege çagyrýan perişde, jyn, Uzeýr, Merýem we Isa pygamber ýaly) kişileriniň özleriniň Perwerdigärine has golaý bolmak üçin araçy (ýol) gözlärler. Onuň rahmetini umyt ederler we Onuň azabyndan gorkarlar. Takyk, seniň Perwerdigäriň azaby gorkunçdyr.

58. Kyýamat gününden öň Biziň heläk etmejek ýa-da örän agyr azap bilen jezalandyrmajak hiç bir şäherimiz (ýurdumyz) ýokdur. Bu kitapda (Lowhy-mahfuzda) ýazylandyr.

وَمَا مَنَعَنَآ أَن نُّرۡسِلَ بِٱلۡأٓيَٰتِ إِلَّآ أَن كَذَّبَ بِهَا ٱلۡأَوَّلُونَۚ
وَءَاتَيۡنَا ثَمُودَ ٱلنَّاقَةَ مُبۡصِرَةٗ فَظَلَمُواْ بِهَاۚ وَمَا نُرۡسِلُ بِٱلۡأٓيَٰتِ
إِلَّا تَخۡوِيفٗا ٥٩ وَإِذۡ قُلۡنَا لَكَ إِنَّ رَبَّكَ أَحَاطَ بِٱلنَّاسِۚ وَمَا
جَعَلۡنَا ٱلرُّءۡيَا ٱلَّتِيٓ أَرَيۡنَٰكَ إِلَّا فِتۡنَةٗ لِّلنَّاسِ وَٱلشَّجَرَةَ
ٱلۡمَلۡعُونَةَ فِي ٱلۡقُرۡءَانِۚ وَنُخَوِّفُهُمۡ فَمَا يَزِيدُهُمۡ إِلَّا طُغۡيَٰنٗا
كَبِيرٗا ٦٠ وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ فَسَجَدُوٓاْ
إِلَّآ إِبۡلِيسَ قَالَ ءَأَسۡجُدُ لِمَنۡ خَلَقۡتَ طِينٗا ٦١ قَالَ أَرَءَيۡتَكَ هَٰذَا
ٱلَّذِي كَرَّمۡتَ عَلَيَّ لَئِنۡ أَخَّرۡتَنِ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَأَحۡتَنِكَنَّ
ذُرِّيَّتَهُۥٓ إِلَّا قَلِيلٗا ٦٢ قَالَ ٱذۡهَبۡ فَمَن تَبِعَكَ مِنۡهُمۡ فَإِنَّ جَهَنَّمَ
جَزَآؤُكُمۡ جَزَآءٗ مَّوۡفُورٗا ٦٣ وَٱسۡتَفۡزِزۡ مَنِ ٱسۡتَطَعۡتَ مِنۡهُم
بِصَوۡتِكَ وَأَجۡلِبۡ عَلَيۡهِم بِخَيۡلِكَ وَرَجِلِكَ وَشَارِكۡهُمۡ
فِي ٱلۡأَمۡوَٰلِ وَٱلۡأَوۡلَٰدِ وَعِدۡهُمۡۚ وَمَا يَعِدُهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ
إِلَّا غُرُورًا ٦٤ إِنَّ عِبَادِي لَيۡسَ لَكَ عَلَيۡهِمۡ سُلۡطَٰنٞۚ وَكَفَىٰ
بِرَبِّكَ وَكِيلٗا ٦٥ رَّبُّكُمُ ٱلَّذِي يُزۡجِي لَكُمُ
ٱلۡفُلۡكَ فِي ٱلۡبَحۡرِ لِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِكُمۡ رَحِيمٗا ٦٦

59. (Eý, Muhammet! Alla şärik goşanlaryň senden isleýän) aýatlaryny (mugjyzalaryny) ibermekden Bizi diňe owalkylaryň olary ýalan hasaplamaklary saklady. Biz semud (kowumyna) äşgär (mugjyza) bolan düýäni berdik. Olar ony (öldürmek) bilen (özlerine) zulum etdiler. Biz mugjyzalary diňe gorkuzmak (duýdurmak) üçin iberýäris.

60. (Eý, Muhammet!) Bir wagt saňa: «Seniň Perwerdigäriň adamlary gabap goýandyr» diýipdik. Biziň saňa görkezen düýşümizi we Kuranda näletlenen (zakgun) agajyny adamlara (imana gelmekleri üçin) synag edip goýduk. Biz olary (dürli mugjyzalar bilen) gorkuzýarys. (Ýöne bu) olaryň diňe uly azgynçylyklaryny (has-da) artdyrýar.

61. Bir wagt Biz perişdelere: «Adama sežde ediň!» diýenimizde, olar sežde etdiler, diňe Iblis (sežde etmedi. Iblis): «Palçykdan ýaradan kişiňe sežde edeýinmi?!» diýdi.

62. (Iblis): «Şu menden üstün eden kişiňi gördüňmi? (Onuň menden nämesi artyk?). Takyk, eger meni kyýamat gününe çenli (diri) galdyrsaň, şübhesiz, onuň zürýadyny gol astyma alaryn (azdyraryn). (Olardan) diňe az sanlysy (Saňa gulluk ederler)» diýdi.

63. (Alla): «Git, güm bol! Olardan kim saňa tabyn bolsa, takyk, ýeterlik azap hökmünde dowzah siziň jezaňyz bolar.

64. Olardan güýjüň ýetenini sesiň bilen azdyryber! Olaryň üstüne atly we pyýada (goşunyň) bilen galmagallap çoz! Olaryň mal-mülklerine, çaga-çugalaryna şärik bol! Olara (ýalan) wada ber! Şeýtan olara ýalandan başga zady wada bermez» diýdi.

65. Elbetde, sen Meniň (yhlasly) bendelerimiň üstünden hökmürowanlyk edip bilmersiň. Wekil (goragçy) bolmakda seniň Perwerdigäriň ýeterlikdir.

66. (Eý, adamlar), siziň Perwerdigäriňiz Ol (Alla) Özüniň) pazly-kereminden (rysgalyňyzy) gözläň diýip, deňizde siziň üçin gämini ýüzdürýär. Takyk, Ol size Rehim-şepagatlydyr.

وإذا مسكم الضر في البحر ضل من تدعون إلا إياه فلما
نجاكم إلى البر أعرضتم وكان الإنسان كفورا ﴿٦٧﴾ أفأمنتم
أن يخسف بكم جانب البر أو يرسل عليكم حاصبا ثم لا تجدوا
لكم وكيلا ﴿٦٨﴾ أم أمنتم أن يعيدكم فيه تارة
أخرى فيرسل عليكم قاصفا من الريح فيغرقكم بما كفرتم
ثم لا تجدوا لكم علينا به تبيعا ﴿٦٩﴾ ولقد كرمنا بني
آدم وحملناهم في البر والبحر ورزقناهم من الطيبات
وفضلناهم على كثير ممن خلقنا تفضيلا ﴿٧٠﴾ يوم ندعوا
كل أناس بإمامهم فمن أوتي كتابه بيمينه فأولئك
يقرءون كتابهم ولا يظلمون فتيلا ﴿٧١﴾ ومن كان
في هذه أعمى فهو في الآخرة أعمى وأضل سبيلا ﴿٧٢﴾
وإن كادوا ليفتنونك عن الذي أوحينا إليك لتفتري
علينا غيره وإذا لاتخذوك خليلا ﴿٧٣﴾ ولولا أن ثبتناك لقد
كدت تركن إليهم شيئا قليلا ﴿٧٤﴾ إذا لأذقناك
ضعف الحياة وضعف الممات ثم لا تجد لك علينا نصيرا ﴿٧٥﴾

وإن

67. Size deňizde kynçylyk (apat) ýoluganda, siziň dileg edip çagyrýanlaryňyz ýitirim bolar. Diňe Onuň Özi (galar). Ýöne sizi gury ýere (çykaryp) halas edenimizde, (Alla boýun bolmakdan) ýüz öwrersiňiz. (Elbetde), ynsan näşükürdir.

68. (Allanyň) sizi gury ýerde ýer bilen ýegsan etmejegine ýa-da üstüňize daş sowurýan harasat ibermejegine siziň ynamyňyz barmy? (Ondan) soň özüňüze goragçy hem tapmarsyňyz.

69. Ýa-da sizi ýene gaýtadan oňa (deňze) gaýtaryp, üstüňize apy-tupan iberip, (näşükür bolup) inkär etmegiňiz sebäpli, hem sizi gark etmejegine ynamyňyz barmy? (Ondan) soň özüňiz üçin Bize garşy kömekçi hem tapmarsyňyz.

70. Kasam bolsun! Biz adam ogluny (neslini) ýerde we deňizde (ulaglar arkaly) alyp gitdik. Olara päk (gözel) zatlardan rysgal berdik. Olary ýaradan zatlarymyzyň köpüsinden mertebeläp üstün etdik.

71. (Kyýamat) güni (toparlara bölünen) ynsanlaryň her birini öz ymamy (baştutany) bilen çagyrarys. Kimiň kitaby sagyndan berilse, ine, olar kitaplaryny (şatlyk bilen) okarlar. (Ol gün) olara jinnek ýaly hem zulum edilmez.

72. Kim şu dünýäde (gapyl bolup) kör bolsa, ol ahyretde hem kör bolar we (ol körüň ahyretdäki) ýoly has-da güzaply bolar.

73. (Eý, Muhammet! Alla şärik goşanlar) Biziň saňa wahyý eden zatlarymyzdan seni (daşlaşdyryp), Bize garşy başga zady toslap tapmagyň üçin, tas seni pitnä-aldawa düşüripdiler, aldapdylar. Ine, şonda seni (olar özlerine) dost edinerler.

74. Eger Biz seni pugtalap saklamadyk bolsak, takyk, sen olara, az-kem hem bolsa, maýyl boljakdyň.

75. Şeýle bolanda, takyk, Biz saňa ýaşaýşyň (külpetini) goşalap, ölümiň (awusyny-da) goşalap datdyrardyk. Soň Bize garşy saňa ýardam berjek (hiç kişini) hem tapyp bilmezdiň.

Düşündiriş: Alla şärik goşanlar yslam dinini kabul etmek üçin pygamberimizden özleriniň käbir şertlerini kabul etmegini talap edipdirler. Şonda Allatagala pygamberi ägä edip, ýokardaky aýatlary inderipdir.

وَإِن كَادُوا۟ لَيَسْتَفِزُّونَكَ مِنَ ٱلْأَرْضِ لِيُخْرِجُوكَ مِنْهَا ۖ وَإِذًا
لَّا يَلْبَثُونَ خِلَـٰفَكَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٧٦﴾ سُنَّةَ مَن قَدْ أَرْسَلْنَا
قَبْلَكَ مِن رُّسُلِنَا ۖ وَلَا تَجِدُ لِسُنَّتِنَا تَحْوِيلًا ﴿٧٧﴾ أَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ
لِدُلُوكِ ٱلشَّمْسِ إِلَىٰ غَسَقِ ٱلَّيْلِ وَقُرْءَانَ ٱلْفَجْرِ ۖ إِنَّ قُرْءَانَ ٱلْفَجْرِ كَانَ
مَشْهُودًا ﴿٧٨﴾ وَمِنَ ٱلَّيْلِ فَتَهَجَّدْ بِهِۦ نَافِلَةً لَّكَ عَسَىٰٓ أَن يَبْعَثَكَ
رَبُّكَ مَقَامًا مَّحْمُودًا ﴿٧٩﴾ وَقُل رَّبِّ أَدْخِلْنِى مُدْخَلَ صِدْقٍ
وَأَخْرِجْنِى مُخْرَجَ صِدْقٍ وَٱجْعَل لِّى مِن لَّدُنكَ سُلْطَـٰنًا نَّصِيرًا
﴿٨٠﴾ وَقُلْ جَآءَ ٱلْحَقُّ وَزَهَقَ ٱلْبَـٰطِلُ ۚ إِنَّ ٱلْبَـٰطِلَ كَانَ
زَهُوقًا ﴿٨١﴾ وَنُنَزِّلُ مِنَ ٱلْقُرْءَانِ مَا هُوَ شِفَآءٌ وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ ۙ
وَلَا يَزِيدُ ٱلظَّـٰلِمِينَ إِلَّا خَسَارًا ﴿٨٢﴾ وَإِذَآ أَنْعَمْنَا عَلَى ٱلْإِنسَـٰنِ
أَعْرَضَ وَنَـَٔا بِجَانِبِهِۦ ۖ وَإِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ كَانَ يَـُٔوسًا ﴿٨٣﴾
قُلْ كُلٌّ يَعْمَلُ عَلَىٰ شَاكِلَتِهِۦ فَرَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَنْ هُوَ أَهْدَىٰ
سَبِيلًا ﴿٨٤﴾ وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلرُّوحِ ۖ قُلِ ٱلرُّوحُ مِنْ أَمْرِ رَبِّى وَمَآ
أُوتِيتُم مِّنَ ٱلْعِلْمِ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٨٥﴾ وَلَئِن شِئْنَا لَنَذْهَبَنَّ بِٱلَّذِىٓ
أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ بِهِۦ عَلَيْنَا وَكِيلًا ﴿٨٦﴾

76. (Eý, Muhammet!) Olar seni ol ýerden (ýurduňdan) çykarmak üçin saňa ezýet beripdiler. Şeýle bolanda, (olaryň özleri hem) senden soň diňe az (wagt) ýaşadylar.

77. (Pygamberini ýurdundan çykaran kowumyň heläk edilmegi) Biziň senden öňki iberen pygamberlerimizden (galan) kanundyr. Sen Biziň (bu) kanunymyzda üýtgeşiklik tapmarsyň.

78. Gün (günortandan) agandan, tä gijäniň garaňkylygyna çenli (öýle, ikindi agşam, ýassy) namazy doly berjaý et we ertir (namazyny) oka! Çünki ertir (bilen okalýan namaz) şaýatlydyr.

Düşündiriş: Bu aýatda kesgitli wagtlarda okalýan bäş wagt namaza hem-de gündizki işlere gözegçilik edýän perişdeler bilen gijeki işlere gözegçilik edýän perişdeleriň nobatlaryny çalşanlarynda ertir namazyny okaýan adamlara şaýat bolýandyklaryna yşarat edilýär.

79. (Eý, Muhammet!) Gije oýanyp, saňa mahsus bolan nepil (tehejjut) namazyny oka! Şonda Perwerdigäriň seni «Makamy-mahmuda (öwgä mynasyp bolan derejä)» ýetirer.

80. (Eý, Muhammet! Sen): «Eý, Perwerdigärim! Meni girjek ýerime dogrulyk (salamatlyk) bilen giriz. Çykjak ýerimden hem dogrulyk bilen çykar. Maňa Öz huzuryňdan kömekçi güýç ber!

81. Hak geldi, batyl (zatlar) ýok boldy. Takyk, batyl ýok bolujydyr» diýip aýt.

82. Biz Kurandan möminler üçin şypa hem-de rahmet bolan zatlary (aýatlary) inderýäris. (Ýöne bu aýatlar) zalymlaryň (inkär etmekleri sebäpli) diňe zyýan çekmegini artdyrar.

83. Biz ynsana nygmat berenimizde, (ol Bizden) ýüzüni sowar we (ters) tarapa öwrülip daşlaşar. Oňa ýamanlyk ýetse, umydyny ýitirer.

84. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Her kim öz gurluşyna (hüý-häsiýetine) görä amal eder. Siziň Perwerdigäriňiz kimiň has dogry ýoldadygyny iň gowy bilýändir».
85. Senden ruh hakda soraýarlar. Aýt: «Ruh Perwerdigärimiň emrindendir (bilýän işlerindendir). Size ylymdan diňe az (paý) berildi».

86. Eger islesedik, saňa wahyý edýän zadymyzy (senden) keserdik. Soň Bize garşy özüň üçin bir (ýardam berjek) wekil (hossar) tapmarsyň.

إِلَّا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ ۚ إِنَّ فَضْلَهُۥ كَانَ عَلَيْكَ كَبِيرًا ﴿٨٧﴾ قُل لَّئِنِ
اجْتَمَعَتِ الْإِنسُ وَالْجِنُّ عَلَىٰٓ أَن يَأْتُوا۟ بِمِثْلِ هَٰذَا الْقُرْءَانِ لَا يَأْتُونَ
بِمِثْلِهِۦ وَلَوْ كَانَ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ ظَهِيرًا ﴿٨٨﴾ وَلَقَدْ صَرَّفْنَا
لِلنَّاسِ فِى هَٰذَا الْقُرْءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٍ فَأَبَىٰٓ أَكْثَرُ النَّاسِ إِلَّا
كُفُورًا ﴿٨٩﴾ وَقَالُوا۟ لَن نُّؤْمِنَ لَكَ حَتَّىٰ تَفْجُرَ لَنَا مِنَ الْأَرْضِ يَنۢبُوعًا ﴿٩٠﴾
أَوْ تَكُونَ لَكَ جَنَّةٌ مِّن نَّخِيلٍ وَعِنَبٍ فَتُفَجِّرَ الْأَنْهَٰرَ
خِلَٰلَهَا تَفْجِيرًا ﴿٩١﴾ أَوْ تُسْقِطَ السَّمَآءَ كَمَا زَعَمْتَ عَلَيْنَا
كِسَفًا أَوْ تَأْتِىَ بِاللَّهِ وَالْمَلَٰٓئِكَةِ قَبِيلًا ﴿٩٢﴾ أَوْ يَكُونَ
لَكَ بَيْتٌ مِّن زُخْرُفٍ أَوْ تَرْقَىٰ فِى السَّمَآءِ وَلَن نُّؤْمِنَ لِرُقِيِّكَ
حَتَّىٰ تُنَزِّلَ عَلَيْنَا كِتَٰبًا نَّقْرَؤُهُۥ ۗ قُلْ سُبْحَانَ رَبِّى هَلْ كُنتُ
إِلَّا بَشَرًا رَّسُولًا ﴿٩٣﴾ وَمَا مَنَعَ النَّاسَ أَن يُؤْمِنُوٓا۟ إِذْ جَآءَهُمُ
الْهُدَىٰٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓا۟ أَبَعَثَ اللَّهُ بَشَرًا رَّسُولًا ﴿٩٤﴾ قُل لَّوْ
كَانَ فِى الْأَرْضِ مَلَٰٓئِكَةٌ يَمْشُونَ مُطْمَئِنِّينَ لَنَزَّلْنَا
عَلَيْهِم مِّنَ السَّمَآءِ مَلَكًا رَّسُولًا ﴿٩٥﴾ قُلْ كَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًۢا
بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرًۢا بَصِيرًا ﴿٩٦﴾

وَمَنْ

87. (Eger wahyý kesilmeýän bolsa, onda bu) diňe Perwerdigäriňden (gelýän) rahmet (saýasyndadyr). Takyk, Onuň saňa bolan pazly-keremi örän uludyr.

88. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Eger ynsanlar we jynlar bu Kuranyň meňzeşini getirmek üçin jemlenseler hem, meňzeşini getirip bilmezler. Hatda olar (bileleşip) biri-birlerine ýardam berseler hem (muny başaryp bilmezler).

89. Kasam bolsun! Biz bu Kuranda adamlara her dürli mysaly öwran-öwran beýan etdik. Şonda-da ynsanlaryň köpüsi (hakdan) ýüz öwrüp, diňe kapyrlyga (baş goşýar).

90, 91. Olar (Muhammede): «Biz hiç haçan saňa, tä ýerden çeşme çüwdürip çykarýançaň, ýa-da seniň hurmadan we üzümden bir bakjaň bolup, olaryň arasyndan çeşmeler joşduryp akdyrýançaň iman getirmeris.

92. Ýa seniň öňe sürüp aýdyşyň ýaly biziň üstümize asmandan (heläk ediji) parçalar düşür! Ýa (pygamberligiňi subut etmek üçin) Allany we perişdeleri ýüzbe-ýüz et!

93. Ýa seniň altyndan bir öýüň bolsun, ýa-da asmana çyk. Hatda biziň okamagymyz üçin bize kitap indermeseň, seniň asmana göterilmegiňe-de hiç haçan ynanmarys» diýdiler. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Meniň Perwerdigärim ähli kemçiliklerden päkdir. (Bular meniň işim däl). Eýsem, men diňe ilçi (pygamber) edip (iberilen) adam dälmi?!

94. Adamlara dogry ýoly görkeziji (pygamber) gelende, olaryň iman getirmegine: «Alla pygamber edip (perişdäni däl-de) adamy iberdimi?» diýen sözlerinden başga zat päsgel bolmady.

95. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Eger ýer ýüzünde perişdeler (adamlar ýaly) rahat ýerleşip, gezip ýören bolsalardy, elbetde, olara asmandan bir perişdäni pygamber edip ibererdik».

96. Aýt: «Meniň bilen siziň araňyzda (meniň pygamberdigime) şaýat bolmak dogrusynda Alla ýeterlikdir. Takyk, Ol bendelerinden habardardyr, ähli zady görüp durandyr».

وَمَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِ ۖ وَمَن يُضْلِلْ فَلَن تَجِدَ لَهُمْ أَوْلِيَآءَ
مِن دُونِهِۦ ۖ وَنَحْشُرُهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ عُمْيًا
وَبُكْمًا وَصُمًّا ۖ مَّأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ ۖ كُلَّمَا خَبَتْ زِدْنَٰهُمْ
سَعِيرًا ﴿٩٧﴾ ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُم بِأَنَّهُمْ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالُوٓا۟
أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمًا وَرُفَٰتًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ خَلْقًا جَدِيدًا ﴿٩٨﴾
أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ قَادِرٌ عَلَىٰٓ
أَن يَخْلُقَ مِثْلَهُمْ وَجَعَلَ لَهُمْ أَجَلًا لَّا رَيْبَ فِيهِ فَأَبَى ٱلظَّٰلِمُونَ
إِلَّا كُفُورًا ﴿٩٩﴾ قُل لَّوْ أَنتُمْ تَمْلِكُونَ خَزَآئِنَ رَحْمَةِ رَبِّىٓ إِذًا
لَّأَمْسَكْتُمْ خَشْيَةَ ٱلْإِنفَاقِ ۚ وَكَانَ ٱلْإِنسَٰنُ قَتُورًا ﴿١٠٠﴾
وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَىٰ تِسْعَ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ ۖ فَسْـَٔلْ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ إِذْ جَآءَهُمْ
فَقَالَ لَهُۥ فِرْعَوْنُ إِنِّى لَأَظُنُّكَ يَٰمُوسَىٰ مَسْحُورًا ﴿١٠١﴾ قَالَ لَقَدْ
عَلِمْتَ مَآ أَنزَلَ هَٰٓؤُلَآءِ إِلَّا رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ بَصَآئِرَ وَإِنِّى
لَأَظُنُّكَ يَٰفِرْعَوْنُ مَثْبُورًا ﴿١٠٢﴾ فَأَرَادَ أَن يَسْتَفِزَّهُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ
فَأَغْرَقْنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ جَمِيعًا ﴿١٠٣﴾ وَقُلْنَا مِنۢ بَعْدِهِۦ لِبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ
ٱسْكُنُوا۟ ٱلْأَرْضَ فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ ٱلْءَاخِرَةِ جِئْنَا بِكُمْ لَفِيفًا ﴿١٠٤﴾

97. (Eý, Muhammet!) Alla kimi dogry ýola ugrukdyrsa, ine, ol dogry ýola ugrukdyrylan (kişi bolar). Kimi azaşdyrsa, sen hiç haçan olar üçin Ondan başga dostlar (ýardam berjek kişiler) tapmarsyň. Biz kyýamat gününde olary ýüzinligine (süýrelip dowzaha alnyp gidiljek halda) kör, lal we ker (kişiler) edip direlderis. Olaryň ahyrky barjak ýeri dowzahdyr. (Dowzahyň ody) sönüp ugranda, olary (ýakmak üçin) alawly ody artdyrarys.

98. Bu olara Biziň aýatlarymyzy inkär edendikleri hem-de: «Biz süňk we kül bolanymyzdan soň täzeden ýaradylyp direldilerismi?!» diýendikleri sebäpli, (beriljek) jezadyr.

99. Olar asmanlary we ýeri ýaradan Allanyň özleriniň meňzeşini ýaratmaga güýjüniň ýetýändigini görmedilermi?! (Alla) olar (olaryň ölmegi we direlmegi) üçin bir wagt belläp goýandyr. Munda hiç hili şübhe ýokdur. Ýöne zalymlar kapyrlykdan (inkär etmeden) başga zady kabul etmeýärler.

100. (Eý, Muhammet! Sen kapyrlara) aýt: «Eger siz Perwerdigärimiň rahmet hazynalaryna eýe bolsadyňyz, sarp etmek bilen (gutarjagyndan) gorkup pugta saklardyňyz. Ynsan örän gysgançdyr».

101. Kasam bolsun! Biz Musa äşgär dokuz aýat (mugjyza) berdik. (Eý, Muhammet!) Ysraýyl ogullaryndan sora, (Musa) olara gelende, Fyrgawn oňa: «Eý, Musa! Dogrusy, men seniň jadylanandygyňy güman edýärin» diýdi.

102. (Musa): «Kasam bolsun! (Eý, Fyrgawn! Sen) bulary (meniň pygamberdigime) äşgär delil edip asmanlaryň we ýeriň Perwerdigärinden başga biriniň indermändigini bilýärsiň. Eý, Fyrgawn! Dogrusy men seniň heläk ediljekdigiňi çak edýärin» diýdi.

103. (Fyrgawn) olary (Musany we ysraýyl ogullaryny) ol ýerden kowup çykarmak isledi. Biz bolsa ony we onuň bilen bile bolan kişileriň ählisini (deňze) gark etdik.

104. Şondan soň Biz ysraýyl ogullaryna: «(Şu) ýerde ýerleşiň! Ahyret wadasy (kyýamat) güni gelende, sizi (hemmäňizi) garym-gatym edip (ähliňizi magşar meýdanyna) getireris» diýdik.



105. Biz ony (Kurany) hak (we hikmet) bilen inderdik, (ol hem) hak-hakykat bolup indi Biz seni diňe buşlaýjy we duýduryjy edip iberdik.
106. Biz Kurany adamlara ýuwaş-ýuwaşdan okamagy üçin (sürelere, aýatlara) böldik. Biz ony bölek-bölek inderdik.
107. Aýt: «Isle, oňa (Kurana) ynanyň, isle, ynanmaň! Takyk, ondan (Kuran gelmezden) öň özlerine ylym berlen kişiler (Kuran) okalan wagtynda başlaryny ýere goýup (Alla) sežde ederler.
108. (Olar): «Perwerdigärimiz ähli kemçilikden päkdir. Takyk, Perwerdigärimiziň wadasy hökman amala aşar» diýerler.
109. Olar aglap başlaryny seždä goýarlar we (Kuran) olaryň (Alla bolan) hormatyny (gorkusyny) artdyrar.
110. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Isle, Alla (diýip), isle, Rahman (diýip) dileg ediň! (Allanyň) haýsy (ady) bilen dileg etseňiz ediň! Onuň gözel atlary bardyr». Namaz okanyňda (Alla şärik goşanlar eşidip dil ýetirmezleri ýaly) sesiňi gataltma, (sahabalar eşitmejek derejede) gizlin hem okama! Bu (ikisiniň) arasynda bir ýoly tut!
111. Aýt: «Hamdy-sena perzent edinmedik, hökümdarlykda Özüniň şärigi bolmadyk, zelillikden ýaňa, bir hossara (mätäçlik çekmek ýaly derdi) bolmadyk Alla mahsusdyr». (Eý, Muhammet!) Ony Özüne laýyk zikir bilen beýgelt!

## 18-nji süre: «Kehf» («Gowak»)

«Kehf» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 110 aýatdan ybaratdyr. Bu sürede üç sany ybratly kyssalar barada gürrüň berilýär. Olaryň birinjisi «Eshabul-kehf» («Gowak ýaranlary») kyssasy bolup, onda din-imanlaryny goramak üçin zalym bir hökümdaryň süteminden gaçyp bir gowaga giren we Allanyň isleg-eradasy bilen ol ýerde üç ýüz dokuz ýyllap uklap ýatan ýedi sany dindar ýigidiň ahwalaty hekaýat edilýär. Halkymyzyň arasynda ol ýedi dindara «Ýedi weli» diýilýär. Bu ýagdaý sebäpli, sürä «Kehf» («Gowak») süresi diýip at berlipdir. Ikinji kyssada Musa pygamber bilen özüne Alla tarapyndan ylym berlen Hydyr atanyň arasynda bolup geçen ahwalat barada gürrüň berilýär. Üçünji kyssada bolsa Zülkarneýn hakda we onuň ýörişleri dogrusynda söz açylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Kitaby (Kurany) bendesine (Muhammede) inderen we onda (Kuranda) hiç bir egrilik goýmadyk Alla hamdy-sena bolsun!
2. (Alla bu kitaby Muhammediň ynsanlara) Onuň huzuryndan (geljek) güýçli azaby duýdurmagy üçin we ýagşy işleri edýän möminlere gözel sylagyň bardygyny buşlamagy üçin hak (kitap) edip (inderdi).
3. (Möminler sylag berlen) ol ýerde (jennetde) ebedi galarlar.
4. (Şeýle hem Ol bu kitaby): «Alla ogul-perzent edindi» diýenleri ägä etmegi üçin (inderdi).

5. Olaryň we ata-babalarynyň bu (aýdýan toslamalary) barada hiç bir ylym (maglumat) ýokdur. Dillerinden çykýan (söz) nähili agyr sözdür. Olar ýalandan başga zat sözlemeýärler.

6. (Eý, Muhammet!) Olaryň bu söze (Kurana) iman getirmeýändikleri üçin, sen olara gynanyp, özüňi heläk edäýjek (bolýarsyň).

7. Takyk, Biz olaryň haýsysy ýagşy işleri edýärkä diýip, synamak üçin, ýeriň üstündäki zatlary dünýä degişli bezeg edip goýduk.

8. Takyk, Biz (bir gün) onuň üstündäki zatlary gurap ýatan topraga (takrap ýatan çöle) öwreris.

9. (Eý, Muhammet!) Ýogsa-da sen (diňe) «Gowak we rakym (atlary ýazylan ýadygärlik) ýaranlary» (baradaky wakany) biziň geň galdyryjy mugjyzalarymyzdan diýip oýladyňmy?!
Düşündiriş: «Kehf» dagyň gowagy diýmegi aňladýar. «Rakym» bolsa hadys kitaplarynda gürrüňleri edilýän üç kişidir. Bir gün üç sany adam ýagyşdan gaçyp gowaga girýär. Şonda uly bir daş togalanyp gelip gowagyň agzyny ýapýar. Çykgynsyz ýagdaýa düşen bu üç kişiniň her haýsy özleriniň Allanyň ýolunda eden ýagşy işlerini ýatlap, özleriniň sogap amallaryny araçy edip, gowagyň agzyndaky daşyň aýrylmagy üçin Alla ýalbaryp dileg edýärler. Ahyrynda gowagyň agzy açylýar.

10. Ýigitler (gizlenmek üçin) gowaga girenlerinde: «Eý, Perwerdigärimiz! Bize Öz huzuryňdan rahmet nesip et! Biziň (şu) ýagdaýymyzdan dogrulyk bilen (baş alyp çykmagymyz üçin çykalga) taýýarla!» diýdiler.

11. Biz gowakda olaryň gulaklarynyň üstüne ýyllap (perde) urduk (uklatdyk).

12. Soň (olaryň gowakda näçe wagtlap uklandyklary barada jedelleşen) iki toparyň haýsynyň (olaryň gowakda) galan wagtyny has dogry hasaplaýandyklaryny bilmek üçin olary (ýigitleri) direltdik (oýandyrdyk).
Düşündiriş: Aýatda agzalýan iki toparyň «Ashaby kehfiň» özleridigi ýa-da olar ukudan oýandyrylandan soň ýanlaryna gelen adamlardygy aýdylýar.



مَا لَهُم بِهِۦ مِنْ عِلْمٍ وَلَا لِءَابَآئِهِمْ كَبُرَتْ كَلِمَةً تَخْرُجُ مِنْ
أَفْوَٰهِهِمْ إِن يَقُولُونَ إِلَّا كَذِبًا ﴿٥﴾ فَلَعَلَّكَ بَٰخِعٌ
نَّفْسَكَ عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِمْ إِن لَّمْ يُؤْمِنُوا۟ بِهَٰذَا ٱلْحَدِيثِ أَسَفًا
﴿٦﴾ إِنَّا جَعَلْنَا مَا عَلَى ٱلْأَرْضِ زِينَةً لَّهَا لِنَبْلُوَهُمْ أَيُّهُمْ
أَحْسَنُ عَمَلًا ﴿٧﴾ وَإِنَّا لَجَٰعِلُونَ مَا عَلَيْهَا صَعِيدًا جُرُزًا
﴿٨﴾ أَمْ حَسِبْتَ أَنَّ أَصْحَٰبَ ٱلْكَهْفِ وَٱلرَّقِيمِ كَانُوا۟ مِنْ ءَايَٰتِنَا
عَجَبًا ﴿٩﴾ إِذْ أَوَى ٱلْفِتْيَةُ إِلَى ٱلْكَهْفِ فَقَالُوا۟ رَبَّنَآ ءَاتِنَا مِن لَّدُنكَ
رَحْمَةً وَهَيِّئْ لَنَا مِنْ أَمْرِنَا رَشَدًا ﴿١٠﴾ فَضَرَبْنَا عَلَىٰٓ ءَاذَانِهِمْ فِى
ٱلْكَهْفِ سِنِينَ عَدَدًا ﴿١١﴾ ثُمَّ بَعَثْنَٰهُمْ لِنَعْلَمَ أَىُّ ٱلْحِزْبَيْنِ
أَحْصَىٰ لِمَا لَبِثُوٓا۟ أَمَدًا ﴿١٢﴾ نَّحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ نَبَأَهُم بِٱلْحَقِّ
إِنَّهُمْ فِتْيَةٌ ءَامَنُوا۟ بِرَبِّهِمْ وَزِدْنَٰهُمْ هُدًى ﴿١٣﴾ وَرَبَطْنَا
عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ إِذْ قَامُوا۟ فَقَالُوا۟ رَبُّنَا رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
لَن نَّدْعُوَا۟ مِن دُونِهِۦٓ إِلَٰهًا لَّقَدْ قُلْنَآ إِذًا شَطَطًا ﴿١٤﴾ هَٰٓؤُلَآءِ
قَوْمُنَا ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً لَّوْلَا يَأْتُونَ عَلَيْهِم
بِسُلْطَٰنٍۭ بَيِّنٍ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ﴿١٥﴾

13. (Eý, Muhammet!) Biz saňa olaryň habaryny hakyky (bolşy ýaly edip) beýan edýäris. Takyk, olar özleriniň Perwerdigärine iman getiren ýigitlerdi. Biz olaryň dogry ýolda berk durmaklaryny has-da artdyrdyk.

14. Biz olaryň kalplaryna (berk ynam we ynamyna bolan ykrar bilen) bagladyk. Olar (hökümdaryň öňünde) dik durup: «Biziň Perwerdigärimiz asmanlaryň we ýeriň Perwerdigäridir. Biz hiç haçan Ondan başga hudaýa ýalbarmarys. (Eger şeýle etsek), takyk, onda biziň dereksiz (boş söz) aýtdygymyz bolar» diýdiler.

15. «Ine, biziň şu kowumymyz Ondan başga hudaý tutundylar. Käşgä, olar (olaryň hudaýdygy) barada äşgär delil getirsediler. (Eýsem) Alla ýalan ýöňkeýän kişiden has zalym kim bolup biler?».

وَإِذِ ٱعْتَزَلْتُمُوهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ إِلَّا ٱللَّهَ فَأْوُۥٓا۟ إِلَى ٱلْكَهْفِ
يَنشُرْ لَكُمْ رَبُّكُم مِّن رَّحْمَتِهِۦ وَيُهَيِّئْ لَكُم مِّنْ أَمْرِكُم
مِّرْفَقًا ﴿١٦﴾ وَتَرَى ٱلشَّمْسَ إِذَا طَلَعَت تَّزَٰوَرُ عَن كَهْفِهِمْ
ذَاتَ ٱلْيَمِينِ وَإِذَا غَرَبَت تَّقْرِضُهُمْ ذَاتَ ٱلشِّمَالِ وَهُمْ فِى فَجْوَةٍ مِّنْهُ
ذَٰلِكَ مِنْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ مَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِ وَمَن يُضْلِلْ فَلَن
تَجِدَ لَهُۥ وَلِيًّا مُّرْشِدًا ﴿١٧﴾ وَتَحْسَبُهُمْ أَيْقَاظًا وَهُمْ رُقُودٌ
وَنُقَلِّبُهُمْ ذَاتَ ٱلْيَمِينِ وَذَاتَ ٱلشِّمَالِ وَكَلْبُهُم بَٰسِطٌ
ذِرَاعَيْهِ بِٱلْوَصِيدِ لَوِ ٱطَّلَعْتَ عَلَيْهِمْ لَوَلَّيْتَ مِنْهُمْ فِرَارًا
وَلَمُلِئْتَ مِنْهُمْ رُعْبًا ﴿١٨﴾ وَكَذَٰلِكَ بَعَثْنَٰهُمْ لِيَتَسَآءَلُوا۟
بَيْنَهُمْ قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ كَمْ لَبِثْتُمْ قَالُوا۟ لَبِثْنَا يَوْمًا
أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ قَالُوا۟ رَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَا لَبِثْتُمْ فَٱبْعَثُوٓا۟
أَحَدَكُم بِوَرِقِكُمْ هَٰذِهِۦٓ إِلَى ٱلْمَدِينَةِ فَلْيَنظُرْ أَيُّهَآ
أَزْكَىٰ طَعَامًا فَلْيَأْتِكُم بِرِزْقٍ مِّنْهُ وَلْيَتَلَطَّفْ وَلَا
يُشْعِرَنَّ بِكُمْ أَحَدًا ﴿١٩﴾ إِنَّهُمْ إِن يَظْهَرُوا۟ عَلَيْكُمْ
يَرْجُمُوكُمْ أَوْ يُعِيدُوكُمْ فِى مِلَّتِهِمْ وَلَن تُفْلِحُوٓا۟ إِذًا أَبَدًا ﴿٢٠﴾

وَكَذَٰلِكَ

16. (Ýigitleriň biri): «Indi olardan (kapyrlardan) we Alladan başga olaryň ybadat edýänlerinden daşlaşan bolsaňyz, onda gowaga giriň! Perwerdigäriňiz siz üçin Öz rahmetini ýaýsyn hem-de size işiňizde ýeňillik döretsin» diýdi.

17. (Eý, Mumammet! Eger sen şol ýerde bolsadyň) Gün dogan wagtynda olaryň gowaklarynyň sag tarapyna meýil edýändigini, ýaşanda bolsa olaryň çep tarapyndan (Günüň olara zyýan ýetirmän aýlanyp) geçýändigini görerdiň. Olar (gowagyň) giň ýerindediler. Bu Allanyň alamatlaryndandyr. (Eý, Muhammet!) Alla kimi dogry ýola ugrukdyrsa, ine, ol dogry ýola ugrukdyrylan (kişi bolar). Kimi azaşdyrsa, sen hiç haçan (Alladan başga) onuň üçin dogry ýoly görkeziji dost (hemaýatkär) tapmarsyň.

18. Olar uklap ýatan hem bolsa, sen olary (görseň) oýadyr öýdersiň. Biz olary sag we çep tarapa öwürýärdik. Olaryň itleri bolsa bosagada aýaklaryny uzadyp (ýatyrdy). Eger sen olary görsediň, olaryň (bu ahwalatyndan) biçak gorka düşüp, hökman gaçyp, yzyňa dolanardyň.

19. Ine, şeýdip, Biz olary (gowakda saklanymyzdan soň) özara sorag-jogap alyşmaklary üçin direltdik. Olaryň biri: «(Bu ýerde) näçe wagt galdyk?» diýdi. (Beýlekiler): «Bir gün ýa-da bir günüň (az) salymy galdyk» diýdiler. Olar: «Siziň näçe wagt galanyňyzy Perwerdigäriňiz has gowy bilýändir. Indi şu kümüş pul bilen biriňiz şähere gidiň! Görsün, haýsy tagam has päkize (lezzetli) bolsa, şondan size azyk getirsin! Hüşgär bolsun, hiç kime bildirmesin.

20. Çünki olar sizi (tanap) gola salsalar, daşlarlar ýa-da dinlerine gaýtararlar. Şeýle bolanda, siz hiç haçan halas bolmarsyňyz» diýdiler.

وَكَذَٰلِكَ أَعْثَرْنَا عَلَيْهِمْ لِيَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَأَنَّ ٱلسَّاعَةَ
لَا رَيْبَ فِيهَآ إِذْ يَتَنَٰزَعُونَ بَيْنَهُمْ أَمْرَهُمْ فَقَالُوا۟ ٱبْنُوا۟
عَلَيْهِم بُنْيَٰنًا رَّبُّهُمْ أَعْلَمُ بِهِمْ قَالَ ٱلَّذِينَ غَلَبُوا۟ عَلَىٰٓ أَمْرِهِمْ
لَنَتَّخِذَنَّ عَلَيْهِم مَّسْجِدًا ﴿٢١﴾ سَيَقُولُونَ ثَلَٰثَةٌ رَّابِعُهُمْ كَلْبُهُمْ
وَيَقُولُونَ خَمْسَةٌ سَادِسُهُمْ كَلْبُهُمْ رَجْمًۢا بِٱلْغَيْبِ وَيَقُولُونَ
سَبْعَةٌ وَثَامِنُهُمْ كَلْبُهُمْ قُل رَّبِّىٓ أَعْلَمُ بِعِدَّتِهِم
مَّا يَعْلَمُهُمْ إِلَّا قَلِيلٌ فَلَا تُمَارِ فِيهِمْ إِلَّا مِرَآءً ظَٰهِرًا
وَلَا تَسْتَفْتِ فِيهِم مِّنْهُمْ أَحَدًا ﴿٢٢﴾ وَلَا تَقُولَنَّ لِشَا۟ىْءٍ
إِنِّى فَاعِلٌ ذَٰلِكَ غَدًا ﴿٢٣﴾ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ وَٱذْكُر رَّبَّكَ
إِذَا نَسِيتَ وَقُلْ عَسَىٰٓ أَن يَهْدِيَنِ رَبِّى لِأَقْرَبَ مِنْ هَٰذَا رَشَدًا
﴿٢٤﴾ وَلَبِثُوا۟ فِى كَهْفِهِمْ ثَلَٰثَ مِا۟ئَةٍ سِنِينَ وَٱزْدَادُوا۟ تِسْعًا
﴿٢٥﴾ قُلِ ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا لَبِثُوا۟ لَهُۥ غَيْبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
أَبْصِرْ بِهِۦ وَأَسْمِعْ مَا لَهُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَلِىٍّ وَلَا يُشْرِكُ فِى
حُكْمِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٦﴾ وَٱتْلُ مَآ أُوحِىَ إِلَيْكَ مِن كِتَابِ
رَبِّكَ لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِهِۦ وَلَن تَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلْتَحَدًا ﴿٢٧﴾

21. Ine, şeýdip, Allanyň (gaýtadan direltmek baradaky) wadasynyň hakdygyny we anyk sagadyň (kyýamatyň geljekdigi barada) şek-şübhäniň ýokdugyny bilmekleri üçin (ynsanlary) olardan habardar etdik. Olar (şäher halky «Ashaby kehf» bilen baglanşykly edilmeli) işler barada öz aralarynda jedelleşenlerinde (käbirleri): «Olaryň (gowagynyň) üstüne bir bina guruň! (Ýöne) olaryň Perwerdigäri olary has gowy bilýär» diýdiler. Olaryň işleri (babatda jedelleşip) üstün çykanlar (bolsa): «Elbetde, biz hökman olaryň (gowagynyň) üstüne metjit gurarys» diýdiler.

22. (Eý, Muhammet! Kapyrlar (ýahudylar we nasranylar): «(Olar) üçdür, dördünjileri itleridir» diýdiler. (Olar) gaýyba daş atyp (aňyrsyna ýetmän): «(Olar) bäşdir, altynjylary itleridir» diýdiler. (Ýene): «Ýedidir, sekizinjileri itleridir» diýdiler. (Eý, Muhammet! Sen olara) aýt: «Olaryň sanyny Perwerdigärim has gowy bilýändir. Olary bilýän azdyr». (Sen kapyrlar bilen) olar barada açyk (ýüzleý) jedelden başga jedele girme (saňa wahyý arkaly öwredilen maglumatlaryň çäginden çykyp jedelleşme!) Olar hakda olaryň (kapyrlaryň) hiç birinden sorag sorama.

23. Hergiz bir zat barada: «Men muny ertir hökman ederin!» diýme.

24. Diňe: «Alla islese!» diý. Unutsaň (ýadyňa düşen dessine) Perwerdigäriňi ýadyňa sal hem-de: «Şonda Perwerdigärim meni mundan has ýakyn bolan (az wagtda ýetip bolýan) dogry ýola gönükdirer» diý.

25. Olar gowaklarynda üç ýüz ýyl galdylar we (muňa ýene) dokuz (ýyly) goşduk.

26. (Eý, Muhammet! Sen olara) aýt: «Olaryň näçe (wagtlap) galandygyny Alla has gowy bilýändir. Asmanlaryň we ýeriň gaýyp (maglumatlary) Onuňkydyr. (Ol) ähli zady görýändir, eşidýändir. Olar üçin Ondan başga dost (ýardamçy) ýokdur. Ol Öz hökmüne hiç kimi şärik etmez.

27. (Eý, Muhammet!) Perwerdigäriň kitabyndan saňa wahyý edileni (inderilen aýatlary) oka! Onuň sözlerini üýtgedip biljek ýokdur. Ondan başga hiç hili pena tapyljak ýer ýokdur.

وَٱصْبِرْ نَفْسَكَ مَعَ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ رَبَّهُم بِٱلْغَدَوٰةِ وَٱلْعَشِيِّ يُرِيدُونَ
وَجْهَهُۥ ۖ وَلَا تَعْدُ عَيْنَاكَ عَنْهُمْ تُرِيدُ زِينَةَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَا تُطِعْ
مَنْ أَغْفَلْنَا قَلْبَهُۥ عَن ذِكْرِنَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ وَكَانَ أَمْرُهُۥ فُرُطًا
﴿٢٨﴾ وَقُلِ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكُمْ ۖ فَمَن شَآءَ فَلْيُؤْمِن وَمَن شَآءَ فَلْيَكْفُرْ ۚ
إِنَّآ أَعْتَدْنَا لِلظَّـٰلِمِينَ نَارًا أَحَاطَ بِهِمْ سُرَادِقُهَا ۚ وَإِن يَسْتَغِيثُوا۟
يُغَاثُوا۟ بِمَآءٍ كَٱلْمُهْلِ يَشْوِى ٱلْوُجُوهَ ۚ بِئْسَ ٱلشَّرَابُ وَسَآءَتْ مُرْتَفَقًا
﴿٢٩﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجْرَ مَنْ
أَحْسَنَ عَمَلًا ﴿٣٠﴾ أُو۟لَـٰٓئِكَ لَهُمْ جَنَّـٰتُ عَدْنٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهِمُ
ٱلْأَنْهَـٰرُ يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٍ وَيَلْبَسُونَ ثِيَابًا
خُضْرًا مِّن سُندُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ ۚ
نِعْمَ ٱلثَّوَابُ وَحَسُنَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٣١﴾ ۞ وَٱضْرِبْ لَهُم مَّثَلًا
رَّجُلَيْنِ جَعَلْنَا لِأَحَدِهِمَا جَنَّتَيْنِ مِنْ أَعْنَـٰبٍ وَحَفَفْنَـٰهُمَا
بِنَخْلٍ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمَا زَرْعًا ﴿٣٢﴾ كِلْتَا ٱلْجَنَّتَيْنِ ءَاتَتْ أُكُلَهَا وَلَمْ
تَظْلِم مِّنْهُ شَيْـًٔا ۚ وَفَجَّرْنَا خِلَـٰلَهُمَا نَهَرًا ﴿٣٣﴾ وَكَانَ لَهُۥ ثَمَرٌ فَقَالَ
لِصَـٰحِبِهِۦ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ أَنَا۠ أَكْثَرُ مِنكَ مَالًا وَأَعَزُّ نَفَرًا ﴿٣٤﴾

وَدَخَلَ



28. Onuň razylygyny isläp, ertir-agşam Perwerdigärine ýalbarýanlar bilen bile sen hem sabyr et! Dünýä ýaşaýşynyň zynatyny (sapasyny) isläp, gözleriňi olardan (başga ýana) sowma! Kalby Bizi zikir etmekden (ýatlamakdan) gapyl galan, (öz) haý-höwesine eýerýän, günäsi hetden aşan kişä uýma!

29. (Eý, Muhammet!) Aýt: «(Bu Kuran) Perwerdigäriňizden (gelen) hakykatdyr. Islän kişi iman getirsin, islän kişi inkär etsin! Takyk, Biz zalymlar üçin (daş-töweregi) diwarlar bilen gurşalan ody (dowzahy) taýýarladyk. Eger olar (dowzahda suw içmek üçin) haýyş etseler, olara ýüzlerini erän magdan ýaly gowrup barýan suw bilen (ýardam) berler. Gör, (ol) nähili erbet içgidir we (ol) nähili erbet söýeniljek ýerdir.

30. Iman getiren we ýagşy (sogap) işler edeni bolsa, elbetde, Biz ýagşy işi eden kişiniň sylagyny puç etmeris.

31. Olar üçin aşagyndan derýalar akýan «Adn» jennetleri bardyr. Olar ol ýerde altyn bilezikler bilen bezenerler, inçe we galyň ýüpekden (dokalan) ýaşyl lybaslary geýerler, ol ýerde tagtlaryň üstünde söýenip oturarlar. Nähili ajap sogap (sylag) we nähili gözel söýeniljek ýerdir.

32. (Eý, Muhammet!) Olara iki adam (baradaky) tymsaly mysal getir. Biz olaryň birine iki üzümlik bakja döretdik hem-de ol bakjalary hurma (baglary) bilen gurşadyk. Ol iki (bakjanyň) arasynda (bolsa) ekinçilik döretdik.

33. Iki bakja hem miwelerini getirdi. Onda hiç zat kem (nogsan) däldi. Ol ikisiniň arasyndan çeşme hem akdyrdyk.

34. Onuň (başga-da girdeji berýän) düşewündi bardy. Ol ýoldaşy bilen jedelleşende: «Meniň malym-mülküm seniňkiden has köp, (men) adam (sany) taýdan hem has güýçli» diýdi.

35. (Şeýdip) ol (men-menlik bilen) öz-özüne zulum edip, bakjasyna girdi. (Ol): «Bu (bag-bakjam) hiç wagt hem harap bolar (ýok bolar) öýdüp pikir etmeýärin.

36. Kyýamat hem gopar öýdemok. Eger Perwerdigärime gaýtarylyp eltilsem, (ol ýerde) hökman mundan hem has gowy netije (ajaýyp ýaşaýyş) taparyn» diýdi.

37. Ýoldaşy onuň bilen jedelleşip: «Seni (ilki) toprakdan, soň bir damja erkeklik suwundan ýaradan, soň bolsa seni adam (keşbinde) janlandyran (Perwerdigäriňe näşükür bolup) Ony inkär edýärmiň?

38. Emma Ol (Alla) meniň Perwerdigärimdir. Men Perwerdigärime hiç kimi şärik goşmaýaryn.

39. Sen bagyňa gireniňde: «(Berekella) Allanyň isleýşi ýaly bolupdyr. Güýç-kuwwat diňe Alla (mahsusdyr)!» diýmeli dälmidiň? Hatda sen meni mal-mülk we önelge (perzent) taýdan has kem (pes) görýän hem bolsaň (şeýle diýmelidiň).

40. Perwerdigärim maňa seniň bag-bakjaňdan hem haýyrlysyny berer we onuň üstüne (bagyňa) asmandan ýyldyrymlar ugradyp, typyp duran (tep-tekiz) topraga öwrer.

41. Ýa-da onuň suwy (ýeriň) düýbüne siňer, seniň bolsa, ony gözläp tapmaga güýjüň ýetmez» diýdi.

42. Onuň miwesi (bag-bakjasy daş-töweregi bilen) gurşaldy (ýok edildi). (Ol) oňa eden çykdajylaryna (gynanyp), iki owujyny owkalap başlady. Ol (bag-bakjalar) dikaşak çöküp (weýran boldy. Ol): «Käşgä, Perwerdigärime hiç kimi şärik goşmadyk bolsadym» diýýärdi.



وَدَخَلَ جَنَّتَهُۥ وَهُوَ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ قَالَ مَآ أَظُنُّ أَن تَبِيدَ هَٰذِهِۦٓ
أَبَدًا ﴿٣٥﴾ وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن رُّدِدتُّ إِلَىٰ رَبِّى لَأَجِدَنَّ
خَيْرًا مِّنْهَا مُنقَلَبًا ﴿٣٦﴾ قَالَ لَهُۥ صَاحِبُهُۥ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ أَكَفَرْتَ
بِٱلَّذِى خَلَقَكَ مِن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ سَوَّىٰكَ رَجُلًا ﴿٣٧﴾
لَّٰكِنَّا۠ هُوَ ٱللَّهُ رَبِّى وَلَآ أُشْرِكُ بِرَبِّىٓ أَحَدًا ﴿٣٨﴾ وَلَوْلَآ إِذْ دَخَلْتَ
جَنَّتَكَ قُلْتَ مَا شَآءَ ٱللَّهُ لَا قُوَّةَ إِلَّا بِٱللَّهِ إِن تَرَنِ أَنَا۠ أَقَلَّ مِنكَ
مَالًا وَوَلَدًا ﴿٣٩﴾ فَعَسَىٰ رَبِّىٓ أَن يُؤْتِيَنِ خَيْرًا مِّن جَنَّتِكَ وَيُرْسِلَ عَلَيْهَا
حُسْبَانًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فَتُصْبِحَ صَعِيدًا زَلَقًا ﴿٤٠﴾ أَوْ يُصْبِحَ مَآؤُهَا
غَوْرًا فَلَن تَسْتَطِيعَ لَهُۥ طَلَبًا ﴿٤١﴾ وَأُحِيطَ بِثَمَرِهِۦ فَأَصْبَحَ يُقَلِّبُ
كَفَّيْهِ عَلَىٰ مَآ أَنفَقَ فِيهَا وَهِىَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَيَقُولُ يَٰلَيْتَنِى
لَمْ أُشْرِكْ بِرَبِّىٓ أَحَدًا ﴿٤٢﴾ وَلَمْ تَكُن لَّهُۥ فِئَةٌ يَنصُرُونَهُۥ مِن دُونِ
ٱللَّهِ وَمَا كَانَ مُنتَصِرًا ﴿٤٣﴾ هُنَالِكَ ٱلْوَلَٰيَةُ لِلَّهِ ٱلْحَقِّ هُوَ خَيْرٌ
ثَوَابًا وَخَيْرٌ عُقْبًا ﴿٤٤﴾ وَٱضْرِبْ لَهُم مَّثَلَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا
كَمَآءٍ أَنزَلْنَٰهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَٱخْتَلَطَ بِهِۦ نَبَاتُ ٱلْأَرْضِ فَأَصْبَحَ
هَشِيمًا تَذْرُوهُ ٱلرِّيَٰحُ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ مُّقْتَدِرًا ﴿٤٥﴾

43. Oňa Alladan başga ne bir kömek berýän topar boldy, ne-de (ol) öz-özüne ýardam berip bildi.

44. Ine, bu ýerde ýardam bermek (we hökmürowanlyk) diňe Hak bolan Alla mahsusdyr. Ol (Alla) sogap bermekde iň haýyrly bolandyr, (gözel) netije (bermekde hem) has haýyrlydyr.

45. (Eý, Muhammet!) Olara dünýä ýaşaýşynyň (şeýledigini) mysal getirip (aýt. Ol) bir suw mysaly bolup, Biz ony (suwy, ýagşy) asmandan inderdik. Ýer ösümlikleri onuň bilen gatyşdy. (Ahyrynda bolsa) ýel sowrup duran çöp-çalam boldy. Allanyň ähli zada güýji ýetýändir.

اَلْمَالُ وَالْبَنُونَ زِينَةُ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَالْبَاقِيَاتُ الصَّالِحَاتُ
خَيْرٌ عِنْدَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ اَمَلًا ﴿٤٦﴾ وَيَوْمَ نُسَيِّرُ الْجِبَالَ وَتَرَى
الْاَرْضَ بَارِزَةًۙ وَحَشَرْنَاهُمْ فَلَمْ نُغَادِرْ مِنْهُمْ اَحَدًاۚ ﴿٤٧﴾ وَعُرِضُوا
عَلٰى رَبِّكَ صَفًّاۜ لَقَدْ جِئْتُمُونَا كَمَا خَلَقْنَاكُمْ اَوَّلَ مَرَّةٍۘ بَلْ زَعَمْتُمْ
اَلَّنْ نَجْعَلَ لَكُمْ مَوْعِدًا ﴿٤٨﴾ وَوُضِعَ الْكِتَابُ فَتَرَى الْمُجْرِمِينَ
مُشْفِقِينَ مِمَّا فِيهِ وَيَقُولُونَ يَا وَيْلَتَنَا مَالِ هٰذَا الْكِتَابِ
لَا يُغَادِرُ صَغِيرَةً وَلَا كَبِيرَةً اِلَّا اَحْصٰيهَاۚ وَوَجَدُوا مَا عَمِلُوا
حَاضِرًاۜ وَلَا يَظْلِمُ رَبُّكَ اَحَدًا ﴿٤٩﴾ وَاِذْ قُلْنَا لِلْمَلٰٓئِكَةِ اسْجُدُوا
لِاٰدَمَ فَسَجَدُوا اِلَّا اِبْلِيسَۜ كَانَ مِنَ الْجِنِّ فَفَسَقَ عَنْ اَمْرِ رَبِّه۪ۜ
اَفَتَتَّخِذُونَهُ وَذُرِّيَّتَهُ اَوْلِيَاءَ مِنْ دُونِي وَهُمْ لَكُمْ عَدُوٌّۜ بِئْسَ
لِلظَّالِمِينَ بَدَلًا ﴿٥٠﴾ مَا اَشْهَدْتُهُمْ خَلْقَ السَّمٰوَاتِ وَالْاَرْضِ
وَلَا خَلْقَ اَنْفُسِهِمْۖ وَمَا كُنْتُ مُتَّخِذَ الْمُضِلِّينَ عَضُدًا ﴿٥١﴾
وَيَوْمَ يَقُولُ نَادُوا شُرَكَٓائِيَ الَّذِينَ زَعَمْتُمْ فَدَعَوْهُمْ
فَلَمْ يَسْتَجِيبُوا لَهُمْ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمْ مَوْبِقًا ﴿٥٢﴾ وَرَاَ الْمُجْرِمُونَ
النَّارَ فَظَنُّوا اَنَّهُمْ مُوَاقِعُوهَا وَلَمْ يَجِدُوا عَنْهَا مَصْرِفًا ﴿٥٣﴾

وَلَقَدْ

46. Mal-mülk, perzent (şu) dünýä ýaşaýşynyň bezegleridir. Baky bolan ýagşy (işler) seniň Perwerdigäriň huzurynda sogap-sylag babatda hem has haýyrlydyr, (Onuň rahmetinden) umytly bolmak babatda hem has haýyrlydyr.

47. (Biz) ol gün daglary ýörederis, ýeriň ýalaňaç halda (düp-düzi bolanyny) görersiň. Biz olardan birini hem goýman (täzeden direldip, magşar meýdanyna) jemläris.

48. (Eý, Muhammet! Olar) hatar-hatar edilip Perwerdigäriňe eltilerler. (Şonda olara): «Kasam bolsun! (Ine) siz Biziň sizi ilkibaşda ýaradyşymyz ýaly bolup Bize geldiňiz. Ýöne siz (hasaba çekilmegiňiz) üçin wada berlen wagtymyzy getirip bilmeris öýtdüňiz» diýler.

49. (Olaryň öňlerine amallary ýazylan) kitap goýlar. (Şonda) günäkärleriň ondaky (ýazylanlardan) gorkup: «Haýp, biziň halymyza, bu nähili kitap ne ownuk, ne-de iri (hiç bir zady) galdyrylman, olaryň ählisini sanapdyr» diýenlerini görersiň. (Şeýdip, olar) eden işlerini taýýar görnüşde taparlar (görerler. Eý, Muhammet! Aýt): «Seniň Perwerdigäriň hiç kime zulum etmez!».

50. Biz perişdelere: «Adama sežde ediň!» diýenimizde, Iblisden galan (ähli perişdeler) sežde etdiler. Ol (Iblis) jynlardandy. Ol Perwerdigäriniň emrinden çykdy (tabyn bolmady). Indi sen Meni taşlap, ony we onuň zürýatlaryny dost tutunýarsyňmy? Olar siziň duşmanyňyz (ahyry)! Zalymlar üçin bu nähili erbet (orun) çalyşmadyr!

51. Men olary (Iblisi we zürýatlaryny) asmanlaryň we ýeriň ýaradylyşynda-da, olaryň hut özleriniň ýaradylyşynda-da (güwä bolsunlar diýip) şaýat tutunmadym. Men ýoldan azanlary (hiç haçan) hemaýatkär edinmerin.

52. (Allanyň kapyrlara): «Maňa şärik goşanlaryňyzy çagyryň!» diýjek güni barada oýlanyň! Olar hem olary çagyrarlar, emma olar hiç hili jogap berip bilmezler. Biz olaryň arasyna howply bir dere goýandyrys.

53. Günäklärler ody (dowzahy) görenlerinde, özleriniň oňa zyňyljakdyklaryna göz ýetirerler. (Olar ol ýerden gaçmakçy bolarlar) emma gaçara ýer tapmazlar.

54. Takyk, Biz bu Kuranda ynsanlar üçin dürli mysallary getirip gördük. Emma ynsan dawa-jenjele iň höwesek bolan (barlykdyr).

55. Özlerine dogry ýol (hidaýat) gelensoň, ynsanlaryň iman getirmegine we özleriniň Perwerdigärinden ýalkaw (geçirimlilik) soramaklaryna päsgel bolan zat (näme)? (Ol zat) diňe öňküleriň başyna gelenleriň öz başlaryna hem inmegine ýa-da azabyň öňlerine aç-açan gelmegine garaşmaklarydyr.

56. Biz ilçileri (pygamberleri) diňe buşlaýjy hem-de duýduryş beriji hökmünde iberýäris. Kapyrlar bolsa batyla (boş zatlara) daýanyp, hakykaty aradan aýyrmak üçin (özleriniň batyl ýollary bilen) göreşýärler. Meniň aýatlarymy we olara duýdurylan zatlary äsgermezçilik edýärler.

57. Perwerdigäriniň aýatlary ýatladylyp, ondan ýüzüni öwürýän hem-de öz eli bilen eden etmişini ýatdan çykarýan (ynsandan) has zalym kim bolup biler? Biz olaryň ýüreklerinde örtük (perde) goýduk, gulaklaryny bolsa ker etdik. Olar oňa (Kurana) düşünmezler. Sen olary hernäçe dogry ýola çagyrsaň-da, olar dogry ýoly (hidaýaty) tapmazlar.

58. Seniň bol ýalkawly Perwerdigäriň uly merhemete eýedir. Eger eden etmişleri zerarly olaryň (derrew) jezalaryny bermekçi bolsady, olara azaby örän tiz bererdi. Emma olara belli bir wada (möhlet) berildi. Indi mundan soň olar gaçyp, bukulara ýer tapmazlar.

59. Ine, biz bu obalaryň (halkyny) zalym bolandyklary zerarly heläk etdik. Olary heläk etmek üçin (öňünden) belli bir wagt (möhlet) belläp goýduk.

60. Bir gezek Musa (ýanyndaky) bir ýaş ýigide: «Men, tä iki deňziň birleşýän ýerine çenli gidýänçäm ýa-da uzak wagtlap ýöreýänçäm, dynç aljak däl» diýipdi.



وَلَقَدْ صَرَّفْنَا فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ لِلنَّاسِ مِنْ كُلِّ مَثَلٍ
وَكَانَ الْإِنْسَانُ أَكْثَرَ شَيْءٍ جَدَلًا ﴿٥٤﴾ وَمَا مَنَعَ النَّاسَ
أَنْ يُؤْمِنُوا إِذْ جَاءَهُمُ الْهُدَىٰ وَيَسْتَغْفِرُوا رَبَّهُمْ إِلَّا أَنْ تَأْتِيَهُمْ
سُنَّةُ الْأَوَّلِينَ أَوْ يَأْتِيَهُمُ الْعَذَابُ قُبُلًا ﴿٥٥﴾ وَمَا نُرْسِلُ
الْمُرْسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنْذِرِينَ ۚ وَيُجَادِلُ الَّذِينَ كَفَرُوا
بِالْبَاطِلِ لِيُدْحِضُوا بِهِ الْحَقَّ ۖ وَاتَّخَذُوا آيَاتِي وَمَا أُنْذِرُوا
هُزُوًا ﴿٥٦﴾ وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنْ ذُكِّرَ بِآيَاتِ رَبِّهِ فَأَعْرَضَ عَنْهَا وَنَسِيَ
مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ ۚ إِنَّا جَعَلْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ أَكِنَّةً أَنْ يَفْقَهُوهُ وَفِي
آذَانِهِمْ وَقْرًا ۖ وَإِنْ تَدْعُهُمْ إِلَى الْهُدَىٰ فَلَنْ يَهْتَدُوا إِذًا أَبَدًا
﴿٥٧﴾ وَرَبُّكَ الْغَفُورُ ذُو الرَّحْمَةِ ۖ لَوْ يُؤَاخِذُهُمْ بِمَا كَسَبُوا
لَعَجَّلَ لَهُمُ الْعَذَابَ ۚ بَلْ لَهُمْ مَوْعِدٌ لَنْ يَجِدُوا مِنْ دُونِهِ مَوْئِلًا
﴿٥٨﴾ وَتِلْكَ الْقُرَىٰ أَهْلَكْنَاهُمْ لَمَّا ظَلَمُوا وَجَعَلْنَا لِمَهْلِكِهِمْ
مَوْعِدًا ﴿٥٩﴾ وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِفَتَاهُ لَا أَبْرَحُ حَتَّىٰ أَبْلُغَ مَجْمَعَ
الْبَحْرَيْنِ أَوْ أَمْضِيَ حُقُبًا ﴿٦٠﴾ فَلَمَّا بَلَغَا مَجْمَعَ بَيْنِهِمَا
نَسِيَا حُوتَهُمَا فَاتَّخَذَ سَبِيلَهُ فِي الْبَحْرِ سَرَبًا ﴿٦١﴾

Düşündiriş: Tefsir kitaplarynda bu ýaş ýigidiň Ýuşa ibn Nundugy, onuň Musa pygambere hyzmat edendigi, ondan ylym öwrenendigi aýdylýar.

61. Olaryň ikisi iki deňziň birleşýän ýerine baranlarynda, balyklaryny ýatdan çykardylar. (Ol) balyk deňizde özüne bir ýol tutup, (suwa girip) gidipdi.

Düşündiriş: Musa pygamber özünden has ylymly bolan Hydyr pygamber bilen duşuşmak üçin ýanyndaky ýoldaşy (hyzmatkäri) bolan ýaş ýigit bilen ýola çykypdy. Musa pygamberiň ýanynda bir öli balyk bardy. Ol balyk nirede janlanyp, deňze böküp girse, şol ýerde hem Hydyr pygamberiň bardygy habar berilmelidi. Emma olar gürrüňe gyzygyp, balygyň janlanyp, deňze böken ýerinden bihabar galýarlar.

فَلَمَّا جَاوَزَا قَالَ لِفَتَىٰهُ ءَاتِنَا غَدَآءَنَا لَقَدْ لَقِينَا مِن سَفَرِنَا هَٰذَا
نَصَبًا ﴿٦٢﴾ قَالَ أَرَءَيْتَ إِذْ أَوَيْنَآ إِلَى ٱلصَّخْرَةِ فَإِنِّى نَسِيتُ
ٱلْحُوتَ وَمَآ أَنسَىٰنِيهُ إِلَّا ٱلشَّيْطَٰنُ أَنْ أَذْكُرَهُۥ وَٱتَّخَذَ
سَبِيلَهُۥ فِى ٱلْبَحْرِ عَجَبًا ﴿٦٣﴾ قَالَ ذَٰلِكَ مَا كُنَّا نَبْغِ فَٱرْتَدَّا عَلَىٰٓ ءَاثَارِهِمَا
قَصَصًا ﴿٦٤﴾ فَوَجَدَا عَبْدًا مِّنْ عِبَادِنَآ ءَاتَيْنَٰهُ رَحْمَةً مِّنْ عِندِنَا
وَعَلَّمْنَٰهُ مِن لَّدُنَّا عِلْمًا ﴿٦٥﴾ قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰ هَلْ أَتَّبِعُكَ عَلَىٰٓ أَن
تُعَلِّمَنِ مِمَّا عُلِّمْتَ رُشْدًا ﴿٦٦﴾ قَالَ إِنَّكَ لَن تَسْتَطِيعَ مَعِىَ صَبْرًا
﴿٦٧﴾ وَكَيْفَ تَصْبِرُ عَلَىٰ مَا لَمْ تُحِطْ بِهِۦ خُبْرًا ﴿٦٨﴾ قَالَ سَتَجِدُنِىٓ
إِن شَآءَ ٱللَّهُ صَابِرًا وَلَآ أَعْصِى لَكَ أَمْرًا ﴿٦٩﴾ قَالَ فَإِنِ ٱتَّبَعْتَنِى
فَلَا تَسْـَٔلْنِى عَن شَىْءٍ حَتَّىٰٓ أُحْدِثَ لَكَ مِنْهُ ذِكْرًا ﴿٧٠﴾
فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا رَكِبَا فِى ٱلسَّفِينَةِ خَرَقَهَا قَالَ أَخَرَقْتَهَا
لِتُغْرِقَ أَهْلَهَا لَقَدْ جِئْتَ شَيْـًٔا إِمْرًا ﴿٧١﴾ قَالَ أَلَمْ أَقُلْ إِنَّكَ لَن
تَسْتَطِيعَ مَعِىَ صَبْرًا ﴿٧٢﴾ قَالَ لَا تُؤَاخِذْنِى بِمَا نَسِيتُ وَلَا تُرْهِقْنِى
مِنْ أَمْرِى عُسْرًا ﴿٧٣﴾ فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا لَقِيَا غُلَٰمًا فَقَتَلَهُۥ قَالَ
أَقَتَلْتَ نَفْسًا زَكِيَّةًۢ بِغَيْرِ نَفْسٍ لَّقَدْ جِئْتَ شَيْـًٔا نُّكْرًا ﴿٧٤﴾

قَالَ

62. (Olar duşuşyk) ýerinden geçip gidenlerinen soň, Musa ýaňky ýaş ýigide: «Hany, biziň (guşluk) naharymyzy getir! Dogrudan hem, bu ýolagçylykdan juda ýadadyk» diýdi.

63. (Ýaş ýigit): «Gördüňmi, ýaňy daşyň ýanynda (dynç alanymyzda) ol balygy ýatdan çykarypdyryn. Ony ýatlatmagy unutdyran maňa şeýtandan başga hiç kim däldir. Ol (balyk) geň ýagdaýda deňizde öz ýoluny tutup gidipdi» diýdi.

Düşündiriş: Ol ýigit üçin geň bolan zat, balygyň mugjyza bilen jana girmegidir. Bu mugjyzanyň amala aşan ýeri Hydyr pygamberiň duran ýeridi. Bu hadysa Musa pygamber dynç almak üçin, uka gidende bolup geçen bolmaly.

64. Musa (oňa): «Ine, biziň gözleýän zadymyz!» diýdi hem-de olar yzlaryna, gaýdan ýerlerine öwrüldiler.

65. Olar özüne biziň tarapymyzdan rahmet (wahyý we pygamberlik) berlen bendelerimizden bir bendäni (Hydyry) gördüler. Biz oňa Öz ylmymyzdan bir ylym hem öwredipdik.

66. Musa ondan: «Maňa özüňe öwredilen peýdaly zatdan ylym öwretmegiň üçin saňa tabyn bolaýynmy?» diýip (sorady).

67. Ol (Hydyr): «Takyk, sen meniň ýanymda (etjek işlerime) sabyr (çydam) edip bilmersiň.

68. Doly bilmeýän zadyňa nädip sabyr etjek?!» diýdi.

69. (Musa): «Alla halasa, sen meni sabyr edenlerden görersiň. Men seniň diýeniňden çykmaryn» diýdi.

70. (Hydyr): «Eger maňa tabyn boljak bolsaň, tä sebäbini meniň özüm aýdýançam, menden hiç zat barada sorama» diýdi.

71. (Olar) ýola rowana boldular. Soň olar bir gämä mündüler. (Hydyr) ol gäminiň (aşagyny) deşdi. Musa oňa: «Sen näme ol (gämä münjek) adamlary gark etmek üçin deşdiňmi? Sen täsin iş etdiň» diýdi.

72. (Hydyr): «Men saňa: «Sen meniň ýanymda (etjek işlerime) sabyr edip bilmersiň diýmänmidim!» diýdi.

73. (Musa): «Sen unudan zadym üçin meni ýazgarma! Maňa işlerimde kynçylyk döretme!» diýdi.

74. (Olar) soň (ýene) ýöräp gitdiler. Olaryň öňlerinden bir oglanjyk çykdy. (Hydyr) ony şol ýerde öldürdi. (Musa oňa): «Sen sebäpsiz ýere bigünä adamy öldürdiň. Takyk, sen erbet iş etdiň» diýdi.



قال ألم أقل لك إنك لن تستطيع معي صبرا ٧٥ قال إن
سألتك عن شيء بعدها فلا تصاحبني قد بلغت من لدني
عذرا ٧٦ فانطلقا حتى إذا أتيا أهل قرية استطعما أهلها
فأبوا أن يضيفوهما فوجدا فيها جدارا يريد أن ينقض فأقامه
قال لو شئت لتخذت عليه أجرا ٧٧ قال هذا فراق بيني
وبينك سأنبئك بتأويل ما لم تستطع عليه صبرا ٧٨ أما
السفينة فكانت لمساكين يعملون في البحر فأردت أن أعيبها
وكان وراءهم ملك يأخذ كل سفينة غصبا ٧٩ وأما
الغلام فكان أبواه مؤمنين فخشينا أن يرهقهما طغيانا
وكفرا ٨٠ فأردنا أن يبدلهما ربهما خيرا منه زكوة وأقرب
رحما ٨١ وأما الجدار فكان لغلامين يتيمين في المدينة
وكان تحته كنز لهما وكان أبوهما صالحا فأراد ربك
أن يبلغا أشدهما ويستخرجا كنزهما رحمة من ربك
وما فعلته عن أمري ذلك تأويل ما لم تسطع عليه صبرا ٨٢
ويسألونك عن ذي القرنين قل سأتلوا عليكم منه ذكرا ٨٣

75. (Hydyr): «Men saňa: «Sen meniň ýanymda (etjek işlerime) sabyr edip bilmersiň diýmänmidim» diýdi.

76. (Musa): «Eger mundan soň senden bir zat barada sorasam, maňa ýoldaş bolma! Bu meniň senden ahyrky sorajak ötünjimdir» diýdi.

77. (Olar) soň (ýene-de) ýöräp gitdiler. Ahyry bir oba baryp ýetenlerinde, (ol obanyň) adamlary olary myhman almakdan ýüz öwürdiler. (Şol obada) ýykyljak bolup duran bir diwar (bardy. Bular ony) gördüler. (Hydyr) ol diwary derrew (gaýtadan) dikeldip (ony gowy edip oňardy). Musa: «Sen bu işiň üçin hak hem alyp bilerdiň» diýdi.

78. (Hydyr) oňa şeýle diýdi: «(Seniň bu sözüň) ikimiziň aramyzy açdy. Indi men saňa seniň sabyr (çydam) edip bilmedik zatlaryň sebäbini aýdaýyn.

79. (Meniň hälki) düýbüni deşen gämim, deňizde işleýän garyp-gasarlaryňkydy. Men onuň kemçilikli bolmagyny isledim. (Sebäbi) olaryň yzynda ähli (bitin) gämileri ýygnap, (zor bilen ellerinden alyp) ýören bir hökümdar bardy.

80. (Meniň öldüren) oglanjygym (barada aýtsam) onuň ene-atasynyň ikisi hem mömin adamlardy. Şonuň üçin hem onuň ene-atasyna garşy gidip, olara azar bermeginden we näşükürlik etmeginden gorkduk.

81. Özleriniň Perwerdigäriniň onuň deregine olara ondan has haýyrly we (ene-ata) rehimdar (perzent) bermegini isledik.

82. (Dikelden ýaňky) diwarym bolsa şol şäherde iki sany ýetim çaganyňkydy. Onuň aşagynda olara degişli bolan bir hazyna bardy (gömülgidi). Olaryň atasy salyh (gowy) adamdy. Perwerdigäriň olar kämillik ýaşlaryna ýetensoňlar, Perwerdigäriňden ýeten rahmet hökmünde, olaryň hazynalaryna eýe bolmaklaryny isledi. Men bulary öz ygtyýarym bilen etmedim (diňe Allanyň tabşyryklaryny berjaý etdim). Ine, bular seniň sabyr (çydam) edip bilmedik zatlaryň düýp hakykatydyr».

83. (Eý, Muhammet!) Senden Zülkarneýn barada sorarlar. Sen olara: «Men size ol barada hem maglumat aýtjak» diý.

إِنَّا مَكَّنَّا لَهُۥ فِي ٱلْأَرْضِ وَءَاتَيْنَٰهُ مِن كُلِّ شَيْءٍ سَبَبًا ﴿٨٤﴾ فَأَتْبَعَ سَبَبًا
﴿٨٥﴾ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَغْرِبَ ٱلشَّمْسِ وَجَدَهَا تَغْرُبُ فِي عَيْنٍ حَمِئَةٍ
وَوَجَدَ عِندَهَا قَوْمًا قُلْنَا يَٰذَا ٱلْقَرْنَيْنِ إِمَّآ أَن تُعَذِّبَ وَإِمَّآ
أَن تَتَّخِذَ فِيهِمْ حُسْنًا ﴿٨٦﴾ قَالَ أَمَّا مَن ظَلَمَ فَسَوْفَ نُعَذِّبُهُۥ ثُمَّ يُرَدُّ
إِلَىٰ رَبِّهِۦ فَيُعَذِّبُهُۥ عَذَابًا نُّكْرًا ﴿٨٧﴾ وَأَمَّا مَنْ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا
فَلَهُۥ جَزَآءً ٱلْحُسْنَىٰ وَسَنَقُولُ لَهُۥ مِنْ أَمْرِنَا يُسْرًا ﴿٨٨﴾ ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا
﴿٨٩﴾ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَطْلِعَ ٱلشَّمْسِ وَجَدَهَا تَطْلُعُ عَلَىٰ قَوْمٍ لَّمْ نَجْعَل لَّهُم
مِّن دُونِهَا سِتْرًا ﴿٩٠﴾ كَذَٰلِكَ وَقَدْ أَحَطْنَا بِمَا لَدَيْهِ خُبْرًا ﴿٩١﴾ ثُمَّ
أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٩٢﴾ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ بَيْنَ ٱلسَّدَّيْنِ وَجَدَ مِن دُونِهِمَا قَوْمًا لَّا
يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ قَوْلًا ﴿٩٣﴾ قَالُوا۟ يَٰذَا ٱلْقَرْنَيْنِ إِنَّ يَأْجُوجَ وَمَأْجُوجَ
مُفْسِدُونَ فِي ٱلْأَرْضِ فَهَلْ نَجْعَلُ لَكَ خَرْجًا عَلَىٰٓ أَن تَجْعَلَ بَيْنَنَا وَبَيْنَهُمْ
سَدًّا ﴿٩٤﴾ قَالَ مَا مَكَّنِّي فِيهِ رَبِّي خَيْرٌ فَأَعِينُونِي بِقُوَّةٍ أَجْعَلْ
بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ رَدْمًا ﴿٩٥﴾ ءَاتُونِي زُبَرَ ٱلْحَدِيدِ حَتَّىٰٓ إِذَا سَاوَىٰ بَيْنَ
ٱلصَّدَفَيْنِ قَالَ ٱنفُخُوا۟ حَتَّىٰٓ إِذَا جَعَلَهُۥ نَارًا قَالَ ءَاتُونِيٓ أُفْرِغْ عَلَيْهِ
قِطْرًا ﴿٩٦﴾ فَمَا ٱسْطَٰعُوٓا۟ أَن يَظْهَرُوهُ وَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ لَهُۥ نَقْبًا ﴿٩٧﴾

قَالَ

84. Takyk, Biz oňa ýer ýüzünde güýç-kuwwat berdik. Oňa (gerek) bolan ähli zady üçin bir sebäp (serişde, ugur-ýol) berdik.

85. Ol hem (Biziň görkezen ýolumyzdan) gitdi.

86. (Ol) ahyry Günüň ýaşýan ýerine baranda, (Gün) göýä gara palçygyň içine ýaşýan (ýaly bolup) göründi. Ol ýerde bir kowuma (millete) duş geldi. Biz oňa: «Eý, Zülkarneýn! Olara ýa azap ber, ýa-da olara ýagşy gatnaşyk et» diýdik.

87. Ol (ýaňky kowuma): «Kim zulum etse, oňa jeza bereris! Soň ol Perwerdigärine gaýtaryp eltiler. (Alla) oňa elhenç azap berer.

88. Kim iman getirip, ýagşy işleri eden bolsa, oňa ýagşy sylag bardyr. Oňa işimiziň aňsadyny aýdarys» diýdi.

89. Soň ýene ýola düşdi.

90. (Ol) ahyry Günüň dogýan ýerine baranda, ony (Güni) bir kowumyň üstüne dogýan halda gördi. Biz olara Günden (goranmaklary) üçin bir örtgi bermändik.

91. Şeýlelikde, Biz ol baradaky (ähli) zatdan habardardyk.

92. Soň (ol) ýene ýola düşdi.

93. Ahyry iki bendiň (dagyň) arasyna ýetende, ol iki (bendiň) öňünde gepe düşmez bir kowuma duş geldi.

94. (Olar): «Eý, Zülkarneýn! (Bu) ýerde ýajuç-mäjuç (äjit-mäjit) kowumy bozgaklyk edýärler. Biz saňa hak tölesek, biz bilen olaryň arasyna bent (diwar) gurup bermezmiň?» diýdiler.

95. (Zülkarneýn): «Perwerdigärimiň maňa bagyş eden (nygmatlary, siziň berjek zatlaryňyzdan) has haýyrlydyr. Siz maňa (mal-mülk bilen däl, adam) güýji bilen kömek ediň! (Ine, şonda) men siz bilen olaryň arasyna bent çekeýin.

96. Siz maňa demir böleklerini getiriň!» diýdi. Iki dagyň arasy (demir bölekleri bilen doldurylyp) deňleşende: «(Körüklere) dem uruň!» diýdi. Ahyry ol (demir böleklerini) oda öwrende: «(Baryň), getiriň, onuň üstüne ergin mis dökeýin» diýdi.

97. Şonda (ýajuç-mäjuç) ne ol (bendi) aşyp bildiler, ne-de deşip (bildiler).

98. (Zülkarneýn): «Bu Perwerdigärim tarapyndan bir rahmetdir. Perwerdigärimiň wada beren wagty gelende (kyýamat gopanda), ony ýer bilen ýegsan eder. Perwerdigärimiň wadasy hakdyr» diýdi.

99. Ol gün olary biri-birleri bilen gatym-garym edip goýduk. Sur çalnanda, olaryň ählisini (bir ýere) jemledik.

100. Ol gün kapyrlara dowzahy görkezip, ýüzbe-ýüz ederis.

101. Olaryň gözleriniň (alnynda) Meni zikir etmäge (päsgel bolýan) perde bardy, olar (Meniň pent-nesihatlaryma hem) gulak asmagy başarmadylar.

102. Kapyrlar Menden özgeleri (bendelerimi) dost tutaryn diýip pikir edýärlermi? Takyk, Biz dowzahy kapyrlar üçin düşelge edip taýynladyk.

103. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Size eden işlerinden iň köp zyýan çekjekleri habar bereýinmi?

104. (Olar) Ýagşy iş edendiris diýip pikir edýän (emma edýän işleriniň haka laýyk däldigi üçin kabul edilmedik adamlardyr). Olar dünýä ýaşaýşynda çeken zähmetleri biderek bolanlardyr.

105. Ine, olar Perwerdigäriniň aýatlaryny hem-de Oňa duşmagy inkär eden, şeýdibem, amallary biderek bolan kişilerdir. Kyýamat güni olar üçin (amallaryny ölçeýän) terezi hem gurmarys (ýagny olaryň hiç hili gadyr-gymmaty bolmaz).

106. Kapyr bolandyklary hem-de aýatlarymy we pygamberlerimi masgaralandyklary (äsgermezçilik edendikleri sebäpli, olaryň jezalary şol dowzahdyr.

107. Iman getirip, ýagşy işleri eden kişilere ýurt (menzil) hökmünde

قَالَ هَٰذَا رَحْمَةٌ مِّن رَّبِّي ۖ فَإِذَا جَاءَ وَعْدُ رَبِّي جَعَلَهُ دَكَّاءَ ۖ وَكَانَ وَعْدُ
رَبِّي حَقًّا ﴿٩٨﴾ وَتَرَكْنَا بَعْضَهُمْ يَوْمَئِذٍ يَمُوجُ فِي بَعْضٍ ۖ وَنُفِخَ فِي الصُّورِ
فَجَمَعْنَاهُمْ جَمْعًا ﴿٩٩﴾ وَعَرَضْنَا جَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ لِّلْكَافِرِينَ عَرْضًا ﴿١٠٠﴾
الَّذِينَ كَانَتْ أَعْيُنُهُمْ فِي غِطَاءٍ عَن ذِكْرِي وَكَانُوا لَا يَسْتَطِيعُونَ
سَمْعًا ﴿١٠١﴾ أَفَحَسِبَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَن يَتَّخِذُوا عِبَادِي مِن دُونِي أَوْلِيَاءَ ۚ
إِنَّا أَعْتَدْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَافِرِينَ نُزُلًا ﴿١٠٢﴾ قُلْ هَلْ نُنَبِّئُكُم بِالْأَخْسَرِينَ
أَعْمَالًا ﴿١٠٣﴾ الَّذِينَ ضَلَّ سَعْيُهُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَهُمْ يَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ
يُحْسِنُونَ صُنْعًا ﴿١٠٤﴾ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ وَلِقَائِهِ
فَحَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فَلَا نُقِيمُ لَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَزْنًا ﴿١٠٥﴾ ذَٰلِكَ جَزَاؤُهُمْ
جَهَنَّمُ بِمَا كَفَرُوا وَاتَّخَذُوا آيَاتِي وَرُسُلِي هُزُوًا ﴿١٠٦﴾ إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا
وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ كَانَتْ لَهُمْ جَنَّاتُ الْفِرْدَوْسِ نُزُلًا ﴿١٠٧﴾ خَالِدِينَ
فِيهَا لَا يَبْغُونَ عَنْهَا حِوَلًا ﴿١٠٨﴾ قُل لَّوْ كَانَ الْبَحْرُ مِدَادًا لِّكَلِمَاتِ رَبِّي لَنَفِدَ
الْبَحْرُ قَبْلَ أَن تَنفَدَ كَلِمَاتُ رَبِّي وَلَوْ جِئْنَا بِمِثْلِهِ مَدَدًا ﴿١٠٩﴾ قُلْ إِنَّمَا أَنَا
بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوحَىٰ إِلَيَّ أَنَّمَا إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ ۖ فَمَن كَانَ يَرْجُو لِقَاءَ
رَبِّهِ فَلْيَعْمَلْ عَمَلًا صَالِحًا وَلَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهِ أَحَدًا ﴿١١٠﴾

«Firdöws» jennetleri bardyr.

108. (Olar) ol ýerde ebedi galarlar, ol ýerden gitmek islemezler.

109. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Perwerdigärimiň sözlerini (ýazmak üçin) deňiz syýa bolsa, ýene şonça (deňzi syýa edip) goşsak hem, Perwerdigärimiň sözleri gutarmanka, deňiz gutarar».

110. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Men hem siziň ýaly bir ynsan. Ýöne maňa hudaýyňyzyň ýeke-täk Alladygy wahyý edilýär. Kim Perwerdigärine duşmagy umyt edýän bolsa, ýagşy (sogap) iş etsin hem-de Perwerdigärine gulluk (ybadat) etmekde (Oňa) hiç kimi şärik goşmasyn!».



19-njy süre: Merýem

«Merýem» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 98 aýatdan ybaratdyr. Sürede bibi Merýem we onuň ogly Isa pygamberiň dünýä inişi barada gürrüň gozgalýar. Şol sebäpli, bu sürä «Merýem» diýip at galypdyr.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Käf, Hä, Ýä, Aýn, Sad.

2. (Bu) seniň Perwerdigäriň Öz guly Zekeriýýa bolan merhemetiniň ýatlamasydyrnylyp (geçilmegidir).

3. Şonda ol (Zekeriýýa) ýuwaşja ses bilen öz Perwerdigärine ýüzlenip:

4. «Eý, Perwerdigärim! Indi meniň süňňüm gowşap, başym çalardy. Eý, Perwerdigärim! Men (henize çenli), Saňa eden dilegim sebäpli, hiç betbagt (we mahrum) bolmandym.

5. Takyk, men yzymy dowam etdirjek neslim (we olaryň Seniň inderen diniňe mynasyp kişiler bolmaklary) barada aladalandym, aýalym bolsa önelgesiz, maňa Öz huzuryňdan bir hossar (ogul) bagyş et!

6. (Şol ogul geljekde) meniň hem, Ýakubyň neberesiniň hem yzyny ýöretsin. Perwerdigärim, ony Öz razy bolanlaryň hataryna goş!» diýipdi.

7. (Alla): «Eý, Zekeriýýa! Biz seni Ýahýa atly bir ogul bilen buşlaýarys, bu ady mundan öň hiç kime bermändik» diýdi.

8. (Zekeriýýa): «Eý, Perwedigärim! Meniň nähili perzendim bolsun, aýalym önelgesiz, men bolsa garrylygyň aňrybaşyna ýetipdirin» diýdi.

9. (Alla): «Bu hut şeýle hem bolar. (Muny) öz Perwerdigäriň aýtdy. Ol Meniň üçin ýeňildir, seni hem öň ýok wagtyň Men ýaradypdym» diýdi.

10. (Zekeriýýa): «Eý, Perwerdigärim! (Onuň ýaly bolsa) maňa bir alamat görkez» diýdi. (Alla): «Seniň alamatyň ynsanlar bilen doly üç günläp gepleşmezligiňdir» diýdi.

11. Zekeriýýa mährapdan halkyň öňüne çykyp, (üm bilen) olara: «Ertir-agşam (Alla) tesbih bilen hamdy-sena aýdyň!» diýip (ümledi).

12. «Eý, Ýahýa! Kitaba (Töwrata) berk ýapyş!» Biz oňa (Ýahýa) hikmeti çagalykdan berdik.

13. Oňa Öz tarapymyzdan rehimdarlyk we günälerden päklik berdik. Ol hakyky takwa kişidi.

14. Ene-atasyna gulak asýardy, zalym, gyňyr we buýruklara gulak salmaýan kişilerden däldi.

15. Doglan gününde hem, ölen gününde hem, täzeden direldiljek gününde hem oňa salam bolsun!

Düşündiriş: Ýahýa pygamberiň dünýä inişindäki bu adatdan daşary gudrat, ýagny aslynda bir önelgesiz ene bilen ýaşy ötüşen bir gojadan nesil önmegi barada gürrüň edilenden soň, Allatagalanyň çäksiz gudratynyň beýany hökmünde bibi Merýemiň Isa pygamberi atasyz dünýä inderişi baradaky gürrüňe başlanýar.

16. Kitapda Merýemi hem ýatla. Ol maşgalasyndan çykyp gündogar tarapda bir ýere çekilipdi.

17. Ynsanlar bilen (öz) arasynda bir perde goýdy. Biz oňa Ruhumyzy (Jebraýyly) iberipdik. Ol Merýeme hakyky adam şeklinde görnüpdi.

18. (Jebraýyly adam şeklinde gören) Merýem: «Eger Alladan gorkýanlardan bolsaň, men senden Rahmana (Alla) sygynýaryn» diýipdi.

19. Ol (Jebraýyl) bolsa: «Men diňe Perwerdigäriň ilçisidirin. Saňa päkize ogul bagyş etmek üçin (geldim)» diýipdi.

20. Şonda Merýem: «Maňa adam eli degmänkä we bozuk hem bolmankam, nireden meniň oglum bolmaly?» diýipdi.

21. (Jebraýyl): «Seniň Perwerdigäriň: «Bu meniň üçin aňsat zat. Biz şol oglany ynsanlar üçin bir aýat-mugjyza we olara Öz tarapymyzdan bir merhemet hökmünde berýäris. Bu öňden çözülen işdir» diýdi.

22. Merýem (Isa pygambere) hamyla galyp, göwresindäki çaga bilen çet bir ýere çekilipdi.



يَا يَحْيَىٰ خُذِ الْكِتَابَ بِقُوَّةٍ ۖ وَآتَيْنَاهُ الْحُكْمَ صَبِيًّا ﴿١٢﴾
وَحَنَانًا مِّن لَّدُنَّا وَزَكَاةً ۖ وَكَانَ تَقِيًّا ﴿١٣﴾ وَبَرًّا بِوَالِدَيْهِ
وَلَمْ يَكُن جَبَّارًا عَصِيًّا ﴿١٤﴾ وَسَلَامٌ عَلَيْهِ يَوْمَ وُلِدَ وَيَوْمَ
يَمُوتُ وَيَوْمَ يُبْعَثُ حَيًّا ﴿١٥﴾ وَاذْكُرْ فِي الْكِتَابِ
مَرْيَمَ إِذِ انتَبَذَتْ مِنْ أَهْلِهَا مَكَانًا شَرْقِيًّا ﴿١٦﴾ فَاتَّخَذَتْ
مِن دُونِهِمْ حِجَابًا فَأَرْسَلْنَا إِلَيْهَا رُوحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا بَشَرًا سَوِيًّا
﴿١٧﴾ قَالَتْ إِنِّي أَعُوذُ بِالرَّحْمَٰنِ مِنكَ إِن كُنتَ تَقِيًّا ﴿١٨﴾ قَالَ إِنَّمَا
أَنَا رَسُولُ رَبِّكِ لِأَهَبَ لَكِ غُلَامًا زَكِيًّا ﴿١٩﴾ قَالَتْ أَنَّىٰ
يَكُونُ لِي غُلَامٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِي بَشَرٌ وَلَمْ أَكُ بَغِيًّا ﴿٢٠﴾
قَالَ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٌ ۖ وَلِنَجْعَلَهُ آيَةً لِّلنَّاسِ
وَرَحْمَةً مِّنَّا ۚ وَكَانَ أَمْرًا مَّقْضِيًّا ﴿٢١﴾ فَحَمَلَتْهُ فَانتَبَذَتْ بِهِ
مَكَانًا قَصِيًّا ﴿٢٢﴾ فَأَجَاءَهَا الْمَخَاضُ إِلَىٰ جِذْعِ النَّخْلَةِ قَالَتْ
يَا لَيْتَنِي مِتُّ قَبْلَ هَٰذَا وَكُنتُ نَسْيًا مَّنسِيًّا ﴿٢٣﴾ فَنَادَاهَا
مِن تَحْتِهَا أَلَّا تَحْزَنِي قَدْ جَعَلَ رَبُّكِ تَحْتَكِ سَرِيًّا ﴿٢٤﴾
وَهُزِّي إِلَيْكِ بِجِذْعِ النَّخْلَةِ تُسَاقِطْ عَلَيْكِ رُطَبًا جَنِيًّا ﴿٢٥﴾

23. Dogurmak burgulary Merýemi (ýaplanmagy üçin) hurma agajynyň düýbüne alyp bardy. (Şol pursat) ol: «Käşgä, bu wakadan öň ölsedim we unudylyp giden bolsadym» diýdi.

24. Agajyň aşagyndan oňa: «Gynanma, Perwerdigäriň seniň (aýagyň) aşagynda bir çeşme peýda etdi.

25. Sen hurma agajyny özüňe tarap silkele, üstüňe ter hurmalar gaçar.

26. Iý, iç we gözüň aýdyň bolsun! Eger adamlardan birini göräýseň hem: «Men Rahman (Alla) üçin agyz bekläp, bu gün hiç bir ynsan bilen gepleşmezlige niýet etdim» diý! (diýildi).

فَكُلِي وَاشْرَبِي وَقَرِّي عَيْنًا فَإِمَّا تَرَيِنَّ مِنَ الْبَشَرِ أَحَدًا
فَقُولِي إِنِّي نَذَرْتُ لِلرَّحْمَٰنِ صَوْمًا فَلَنْ أُكَلِّمَ الْيَوْمَ إِنسِيًّا
٢٦ فَأَتَتْ بِهِ قَوْمَهَا تَحْمِلُهُ قَالُوا يَا مَرْيَمُ لَقَدْ جِئْتِ شَيْئًا فَرِيًّا
٢٧ يَا أُخْتَ هَارُونَ مَا كَانَ أَبُوكِ امْرَأَ سَوْءٍ وَمَا كَانَتْ
أُمُّكِ بَغِيًّا ٢٨ فَأَشَارَتْ إِلَيْهِ قَالُوا كَيْفَ نُكَلِّمُ
مَن كَانَ فِي الْمَهْدِ صَبِيًّا ٢٩ قَالَ إِنِّي عَبْدُ اللَّهِ آتَانِيَ
الْكِتَابَ وَجَعَلَنِي نَبِيًّا ٣٠ وَجَعَلَنِي مُبَارَكًا أَيْنَ مَا كُنتُ
وَأَوْصَانِي بِالصَّلَاةِ وَالزَّكَاةِ مَا دُمْتُ حَيًّا ٣١ وَبَرًّا
بِوَالِدَتِي وَلَمْ يَجْعَلْنِي جَبَّارًا شَقِيًّا ٣٢ وَالسَّلَامُ عَلَيَّ يَوْمَ وُلِدتُّ
وَيَوْمَ أَمُوتُ وَيَوْمَ أُبْعَثُ حَيًّا ٣٣ ذَٰلِكَ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ قَوْلَ
الْحَقِّ الَّذِي فِيهِ يَمْتَرُونَ ٣٤ مَا كَانَ لِلَّهِ أَن يَتَّخِذَ مِن وَلَدٍ
سُبْحَانَهُ إِذَا قَضَىٰ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُن فَيَكُونُ ٣٥ وَإِنَّ اللَّهَ رَبِّي
وَرَبُّكُمْ فَاعْبُدُوهُ هَٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيمٌ ٣٦ فَاخْتَلَفَ الْأَحْزَابُ
مِن بَيْنِهِمْ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا مِن مَّشْهَدِ يَوْمٍ عَظِيمٍ ٣٧ أَسْمِعْ
بِهِمْ وَأَبْصِرْ يَوْمَ يَأْتُونَنَا لَٰكِنِ الظَّالِمُونَ الْيَوْمَ فِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ٣٨

وَأَنذِرْهُمْ



27. (Merýem) çagany göterip kowumyna getirdi. Olar: «Eý, Merýem! Sen görlüp-eşidilmedik geň bir iş bilen geldiň.

28. Eý, Harunyň aýal dogany (Merýem)! Seniň ataň erbet adam däldi, ejeň hem bozuk aýal däldi» diýdiler.

29. Şonda Merýem üm bilen (gundagdaky) çagany görkezdi. Onda olar: «Sallançakdaky çaga bilen nähili gürleşeli?» diýdiler.

30. Onda çaga: «Men Allanyň guludyryn, Ol maňa kitap berdi we meni pygamber edip saýlady.

31, 32. Meniň bar bolan ýerime bereket berdi, maňa dirikäm namaz okamagymy, zekat bermegimi, ejeme gowulyk etmegimi emir etdi. Meni zalym, betbagt etmedi.

33. Doglan günümde, öljek günümde we täzeden direldiljek günümde maňa salam we salamatlyk bolsun!» diýdi.

34. Ine, bu Merýem ogly Isadyr. Ol hakda şübhe edýänlere (aýdyljak) söz şudur.

35. Perzent edinmek Alla ýaraşmaz, Ol mundan päkdir. Ol bir zady islän wagty oňa «Bol!» diýer, ol hem dessine (peýda) bolar.

36. (Isa): «Alla meniň hem, siziň hem Perwerdigäriňizdir, Oňa gulluk-ybadat ediň! Bu dogry ýoldur» diýipdi.

37. (Soň) öz aralarynda bir topar gapma-garşylyga girdiler. Uly (kyýamat) günüň şaýatlyk ediljek ýerinde kapyrlaryň waý halyna!

38. Bize geljek günlerinde olar (başlaryna geljekleri) gowy eşiderler we görerler, emma zalymlar şu günki gün äşgär azgynçylykdadyrlar.

وَأَنذِرْهُمْ يَوْمَ الْحَسْرَةِ إِذْ قُضِيَ الْأَمْرُ وَهُمْ فِي غَفْلَةٍ وَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ
﴿٣٩﴾ إِنَّا نَحْنُ نَرِثُ الْأَرْضَ وَمَنْ عَلَيْهَا وَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ﴿٤٠﴾ وَاذْكُرْ
فِي الْكِتَابِ إِبْرَاهِيمَ إِنَّهُ كَانَ صِدِّيقًا نَبِيًّا ﴿٤١﴾ إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ
يَا أَبَتِ لِمَ تَعْبُدُ مَا لَا يَسْمَعُ وَلَا يُبْصِرُ وَلَا يُغْنِي عَنكَ شَيْئًا
﴿٤٢﴾ يَا أَبَتِ إِنِّي قَدْ جَاءَنِي مِنَ الْعِلْمِ مَا لَمْ يَأْتِكَ فَاتَّبِعْنِي أَهْدِكَ
صِرَاطًا سَوِيًّا ﴿٤٣﴾ يَا أَبَتِ لَا تَعْبُدِ الشَّيْطَانَ إِنَّ الشَّيْطَانَ
كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ عَصِيًّا ﴿٤٤﴾ يَا أَبَتِ إِنِّي أَخَافُ أَن يَمَسَّكَ عَذَابٌ
مِّنَ الرَّحْمَٰنِ فَتَكُونَ لِلشَّيْطَانِ وَلِيًّا ﴿٤٥﴾ قَالَ أَرَاغِبٌ أَنتَ عَنْ
آلِهَتِي يَا إِبْرَاهِيمُ لَئِن لَّمْ تَنتَهِ لَأَرْجُمَنَّكَ وَاهْجُرْنِي مَلِيًّا ﴿٤٦﴾
قَالَ سَلَامٌ عَلَيْكَ سَأَسْتَغْفِرُ لَكَ رَبِّي إِنَّهُ كَانَ بِي حَفِيًّا
﴿٤٧﴾ وَأَعْتَزِلُكُمْ وَمَا تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ وَأَدْعُو رَبِّي عَسَىٰ أَلَّا
أَكُونَ بِدُعَاءِ رَبِّي شَقِيًّا ﴿٤٨﴾ فَلَمَّا اعْتَزَلَهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ مِن دُونِ
اللَّهِ وَهَبْنَا لَهُ إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ وَكُلًّا جَعَلْنَا نَبِيًّا ﴿٤٩﴾ وَوَهَبْنَا
لَهُم مِّن رَّحْمَتِنَا وَجَعَلْنَا لَهُمْ لِسَانَ صِدْقٍ عَلِيًّا ﴿٥٠﴾
وَاذْكُرْ فِي الْكِتَابِ مُوسَىٰ إِنَّهُ كَانَ مُخْلَصًا وَكَانَ رَسُولًا نَّبِيًّا ﴿٥١﴾

39. Sen olary puşmanlyk ediljek gün baraynda habardar et. Çünki gapyl bolup durkalar we heniz iman getirmänkäler boljak iş bolaýmasyn.

40. Elbetde, ýere we onuň üstündäkilere Biz mirasdüşer bolarys. Olar Bize gaýdyp getirilerler.

41. Kitapda Ybraýymy hem ýatla, çünki ol örän sadyk pygamberdi.

42. Bir wagt ol atasyna: «Eý, atam! Sen näme üçin eşitmeýän, görmeýän we saňa hiç bir peýdasy bolmaýan zatlara ybadat edýärsiň?

43. Eý, atam! Saňa gelmedik ylym maňa geldi. Meniň yzyma düş, saňa dogry ýoly salgy bereýin.

44. Eý, atam! Şeýtana gulluk etme. Çünki şeýtan Rahmana (Alla) garşy geldi.

45. Eý, Atam! Men saňa Rahmandan (Alladan) bir azabyň ýolugyp, seniň şeýtana dost bolmagyňdan gorkýaryn» diýdi.

46. Şonda atasy: «Sen meniň hudaýlarymdan ýüz öwürýärsiňmi? Eý, Ybraýym! Eger mundan dänmeseň, seni daşlaryn, meniň ýanymdan uzak wagtlyk git» diýdi.

47. (Ybraýym): «Saňa salamatlyk bolsun! Men Perwerdigärimden seni bagyşlamagyny dilejek, çünki Ol maňa mylakatlydyr.

48. Sizden we siziň Alladan başga çagyrýan hudaýlaryňyzdan daş durup, öz Perwerdigärime dileg ederin. Perwerdigärime eden dilegim üçin hem (men) betbagt bolmaryn» diýdi.

49. Ybraýym olardan we olaryň Alladan başga gulluk edýän hudaýlaryndan daşlaşanda, Biz oňa Yshak bilen Ýakuby bagyş etdik we olaryň ikisini hem pygamber edip (saýladyk).

50. Biz olara hem Öz merhemetimizden peşgeşler berdik we olaryň atlarynyň sadyk dillerde ýagşylykda ýatlanmagyny üpjün etdik.

51. Kitapda Musany hem ýatla, çünki ol yhlasly (guldy) we iberilen pygamberdi.

وَنَادَيْنَاهُ مِن جَانِبِ الطُّورِ الْأَيْمَنِ وَقَرَّبْنَاهُ نَجِيًّا ﴿٥٢﴾ وَوَهَبْنَا لَهُ مِن
رَّحْمَتِنَا أَخَاهُ هَارُونَ نَبِيًّا ﴿٥٣﴾ وَاذْكُرْ فِي الْكِتَابِ إِسْمَاعِيلَ إِنَّهُ كَانَ
صَادِقَ الْوَعْدِ وَكَانَ رَسُولًا نَّبِيًّا ﴿٥٤﴾ وَكَانَ يَأْمُرُ أَهْلَهُ بِالصَّلَاةِ
وَالزَّكَاةِ وَكَانَ عِندَ رَبِّهِ مَرْضِيًّا ﴿٥٥﴾ وَاذْكُرْ فِي الْكِتَابِ إِدْرِيسَ
إِنَّهُ كَانَ صِدِّيقًا نَّبِيًّا ﴿٥٦﴾ وَرَفَعْنَاهُ مَكَانًا عَلِيًّا ﴿٥٧﴾ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ
أَنْعَمَ اللَّهُ عَلَيْهِم مِّنَ النَّبِيِّينَ مِن ذُرِّيَّةِ آدَمَ وَمِمَّنْ حَمَلْنَا مَعَ نُوحٍ
وَمِن ذُرِّيَّةِ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْرَائِيلَ وَمِمَّنْ هَدَيْنَا وَاجْتَبَيْنَا إِذَا تُتْلَىٰ
عَلَيْهِمْ آيَاتُ الرَّحْمَٰنِ خَرُّوا سُجَّدًا وَبُكِيًّا ﴿٥٨﴾ فَخَلَفَ مِن بَعْدِهِمْ خَلْفٌ
أَضَاعُوا الصَّلَاةَ وَاتَّبَعُوا الشَّهَوَاتِ فَسَوْفَ يَلْقَوْنَ غَيًّا ﴿٥٩﴾ إِلَّا
مَن تَابَ وَآمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَأُولَٰئِكَ يَدْخُلُونَ الْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ
شَيْئًا ﴿٦٠﴾ جَنَّاتِ عَدْنٍ الَّتِي وَعَدَ الرَّحْمَٰنُ عِبَادَهُ بِالْغَيْبِ إِنَّهُ كَانَ
وَعْدُهُ مَأْتِيًّا ﴿٦١﴾ لَّا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا إِلَّا سَلَامًا وَلَهُمْ رِزْقُهُمْ
فِيهَا بُكْرَةً وَعَشِيًّا ﴿٦٢﴾ تِلْكَ الْجَنَّةُ الَّتِي نُورِثُ مِنْ عِبَادِنَا
مَن كَانَ تَقِيًّا ﴿٦٣﴾ وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمْرِ رَبِّكَ لَهُ مَا بَيْنَ أَيْدِينَا
وَمَا خَلْفَنَا وَمَا بَيْنَ ذَٰلِكَ وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيًّا ﴿٦٤﴾



رَبُّ

52. Biz oňa Tur (dagynyň) sag tarapyndan seslendik we ony syrdaş derejesinde Özümize ýakynlaşdyrdyk.

53. Oňa Öz merhemetimiz bilen dogany Haruny hem pygamber edip berdik.

54. Kitapda Ysmaýyly hem ýatla. Çünki ol wadasyna wepalydy we iberilen pygamberdi.

55. (Ol) maşgalasyna namaz okamagy, zekat bermegi emir ederdi. Ol Perwerdigäriniň razylygyna gowşupdy.

56. Kitapda Idrisi hem ýatla, çünki ol hem örän sadyk pygamberdi.

57. Biz ony belent derejelere ýetirdik.

58. Bular Adamyň zürýatlarynyň we Nuh bilen birlikde (gämide) äkiden adamlarymyzyň zürýatlarynyň, Ybraýymyň, Ysraýylyň (Ýakubyň) zürýatlarynyň we dogry ýola gönükdirip, saýlap-seçen adamlarymyzyň zürýatlarynyň içinden Allanyň özlerine nygmat beren pygamberleridir. Olar Rahman bolan Allanyň aýatlary okalan wagty aglap sežde ederler.

59. Bularyň yzyndan namazlaryny taşlap, nebisleriniň isleglerine eýeren nesil geldi. Takyk, olar (özleriniň azgynçylyklarynyň) jezasyny çekerler.

60. Emma (ýürekden) toba edip, iman getiren we ýagşy işleri eden kişiler jennete girerler we olara hiç hili zulum edilmez.

61. (Olaryň girjek bu jenneti) Rahmanyň (Allanyň) gullaryna gaýypdan wada beren «Adn» jennetleridir. Onuň wadasy hökman amala aşar.

62. Olar bu ýerde, salamdan başga, hiç bir boş söz eşitmezler we rysgallary ertir-agşam taýýardyr.

63. Ine, bu biziň Öz bendelerimiziň içinden takwa bolanlaryna miras goýjak jennetimizdir.

64. (Jebraýyl:) «(Eý, Muhammet!) Biz (perişdeler) diňe Perwerdigäriň buýrugy bilen gelip-gidýäris. Öňümizdäki, yzymyzdaky we bularyň arasyndaky ähli zat Oňa degişlidir. Seniň Perwerdigäriň unudyjy däldir.

رَبُّ السَّمٰوَاتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا فَاعْبُدْهُ وَاصْطَبِرْ لِعِبَادَتِهِ
هَلْ تَعْلَمُ لَهُ سَمِيًّا ﴿٦٥﴾ وَيَقُولُ الْاِنْسَانُ ءَاِذَا مَا مِتُّ لَسَوْفَ اُخْرَجُ
حَيًّا ﴿٦٦﴾ اَوَلَا يَذْكُرُ الْاِنْسَانُ اَنَّا خَلَقْنَاهُ مِنْ قَبْلُ وَلَمْ يَكُ
شَيْـًٔا ﴿٦٧﴾ فَوَرَبِّكَ لَنَحْشُرَنَّهُمْ وَالشَّيَاطِينَ ثُمَّ لَنُحْضِرَنَّهُمْ
حَوْلَ جَهَنَّمَ جِثِيًّا ﴿٦٨﴾ ثُمَّ لَنَنْزِعَنَّ مِنْ كُلِّ شِيعَةٍ اَيُّهُمْ
اَشَدُّ عَلَى الرَّحْمٰنِ عِتِيًّا ﴿٦٩﴾ ثُمَّ لَنَحْنُ اَعْلَمُ بِالَّذِينَ هُمْ اَوْلٰى بِهَا
صِلِيًّا ﴿٧٠﴾ وَاِنْ مِنْكُمْ اِلَّا وَارِدُهَا كَانَ عَلٰى رَبِّكَ
حَتْمًا مَقْضِيًّا ﴿٧١﴾ ثُمَّ نُنَجِّي الَّذِينَ اتَّقَوْا وَنَذَرُ الظَّالِمِينَ فِيهَا
جِثِيًّا ﴿٧٢﴾ وَاِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِمْ اٰيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ قَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا
لِلَّذِينَ اٰمَنُوا اَيُّ الْفَرِيقَيْنِ خَيْرٌ مَقَامًا وَاَحْسَنُ نَدِيًّا ﴿٧٣﴾ وَكَمْ
اَهْلَكْنَا قَبْلَهُمْ مِنْ قَرْنٍ هُمْ اَحْسَنُ اَثَاثًا وَرِءْيًا ﴿٧٤﴾ قُلْ مَنْ
كَانَ فِي الضَّلَالَةِ فَلْيَمْدُدْ لَهُ الرَّحْمٰنُ مَدًّا حَتّٰى اِذَا رَاَوْا مَا
يُوعَدُونَ اِمَّا الْعَذَابَ وَاِمَّا السَّاعَةَ فَسَيَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ شَرٌّ
مَكَانًا وَاَضْعَفُ جُنْدًا ﴿٧٥﴾ وَيَزِيدُ اللّٰهُ الَّذِينَ اهْتَدَوْا هُدًى
وَالْبَاقِيَاتُ الصَّالِحَاتُ خَيْرٌ عِنْدَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ مَرَدًّا ﴿٧٦﴾

65. Ol asmanlaryň, ýeriň we bularyň arasyndakylaryň Perwerdigäridir. Sen Oňa ybadat et we ybadatda sabyr et! Heý, sen Oňa deňdeş we meňzeş bolan başga birini bilýärmiň?!» diýdi.

66. (Haka ynanmaýan) ynsan: «Heý-de, ölenimden soň hem täzeden direldilip (gabrymdan) çykarylarynmy?» diýer.

67. Ynsan öň hiç zat dälkä, (Biziň) ony ýaradandygymyzy ýadyna salmaýarmy?

68. Perwerdigäriňe kasam bolsun! Olary, şeýtanlar bilen bilelikde magşar meýdanynda jemläp, soň hem, dyzyna çöken ýagdaýynda, dowzahyň töweregine taýýar edip getireris.

69. Soň her topardan Rahmana (Alla) iň köp garşy gelýänleri çekip çykararys (we ilki şolara azap berip başlarys).

70. Onda (dowzahda) ýanmaklyga has laýyk bolanlary iň gowy bilýän, elbetde, Bizdiris!

71. Siziň içiňizden şol ýere (dowzahyň görnüp duran ýeri bolan syrat köprüsine) barmajak ýokdur. Bu seniň Perwerdigäriň üstüne alan takyk hökümidir.

72. Soň biz takwa kişileri halas ederis we zalymlary dyzlaryna çöken halynda dowzahda galdyrarys.

73. Aýatlarymyz olara äşgär okalan wagty, Allany inkär eden kişiler iman getirenlere: «Bu iki toparyň (biz ikimiziň) haýsysynyň orny has haýyrly we derejesi has ýokary» diýýärler.

74. Olardan öň hem bolelinlikde (ýaşan) we daşky görnüş taýdan has görkli bolan ençe nesilleri heläk edipdik.

75. (Eý, Muhammet!): «Ýoluny ýitirenlere Rahman (Alla) näçe uzak möhlet berse hem, (olar) soňunda özlerine wada berlen azaby ýa-da kyýamat gününi görenlerinde kimiň ornunyň has erbetdigine we (kimiň) goşunynyň has ejizdigine göz ýetirerler» diýip aýt.

76. Alla dogry ýola düşenleriň (bu ýoldaky tutanýerliliklerini) dogrulygyny has-da güýçlendirer. Baky bolan haýyrly işler seniň Perwerdigäriň ýanynda hem sogaby, hem netijesi taýdan has haýyrlydyr.

اَفَرَاَيْتَ الَّذ۪ي كَفَرَ بِاٰيَاتِنَا وَقَالَ لَاُو۫تَيَنَّ مَالًا وَوَلَدًاۜ ﴿٧٧﴾
اَطَّلَعَ الْغَيْبَ اَمِ اتَّخَذَ عِنْدَ الرَّحْمٰنِ عَهْدًاۙ ﴿٧٨﴾ كَلَّاۜ سَنَكْتُبُ
مَا يَقُولُ وَنَمُدُّ لَهُ مِنَ الْعَذَابِ مَدًّاۙ ﴿٧٩﴾ وَنَرِثُهُ مَا يَقُولُ وَيَأْت۪ينَا
فَرْدًا ﴿٨٠﴾ وَاتَّخَذُوا مِنْ دُونِ اللّٰهِ اٰلِهَةً لِيَكُونُوا لَهُمْ عِزًّاۙ ﴿٨١﴾
كَلَّاۜ سَيَكْفُرُونَ بِعِبَادَتِهِمْ وَيَكُونُونَ عَلَيْهِمْ ضِدًّا
﴿٨٢﴾ اَلَمْ تَرَ اَنَّا اَرْسَلْنَا الشَّيَاط۪ينَ عَلَى الْكَافِر۪ينَ تَؤُزُّهُمْ
اَزًّاۙ ﴿٨٣﴾ فَلَا تَعْجَلْ عَلَيْهِمْۜ اِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمْ عَدًّاۚ ﴿٨٤﴾ يَوْمَ
نَحْشُرُ الْمُتَّق۪ينَ اِلَى الرَّحْمٰنِ وَفْدًاۙ ﴿٨٥﴾ وَنَسُوقُ الْمُجْرِم۪ينَ اِلٰى جَهَنَّمَ
وِرْدًاۢ ﴿٨٦﴾ لَا يَمْلِكُونَ الشَّفَاعَةَ اِلَّا مَنِ اتَّخَذَ عِنْدَ
الرَّحْمٰنِ عَهْدًاۢ ﴿٨٧﴾ وَقَالُوا اتَّخَذَ الرَّحْمٰنُ وَلَدًاۜ ﴿٨٨﴾ لَقَدْ
جِئْتُمْ شَيْـًٔا اِدًّاۙ ﴿٨٩﴾ تَكَادُ السَّمٰوَاتُ يَتَفَطَّرْنَ
مِنْهُ وَتَنْشَقُّ الْاَرْضُ وَتَخِرُّ الْجِبَالُ هَدًّاۙ ﴿٩٠﴾ اَنْ دَعَوْا لِلرَّحْمٰنِ
وَلَدًاۚ ﴿٩١﴾ وَمَا يَنْبَغ۪ي لِلرَّحْمٰنِ اَنْ يَتَّخِذَ وَلَدًاۜ ﴿٩٢﴾ اِنْ كُلُّ
مَنْ فِي السَّمٰوَاتِ وَالْاَرْضِ اِلَّا اٰتِي الرَّحْمٰنِ عَبْدًاۜ ﴿٩٣﴾ لَقَدْ اَحْصٰيهُمْ
وَعَدَّهُمْ عَدًّاۜ ﴿٩٤﴾ وَكُلُّهُمْ اٰت۪يهِ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ فَرْدًا ﴿٩٥﴾

اِنَّ

77. Biziň aýatlarymyzy inkär edip, soň hem: «Elbetde, maňa emläk hem, perzent hem berler» diýeni gördüňmi?

78. Ol gaýypdan habardarmyka ýa-da bolmasa bu barada Rahmanyň (Allanyň) huzuryndan ähti-peýman aldymyka?

79. Ýok! Biz onuň aýdanlaryny ýazyp goýarys we onuň üçin azaby has uzaldarys.

80. Biz ondan aýdýan zatlaryny alarys we Bize onuň ýeke özi geler.

81. Olar özlerine güýç we mertebe bolsun diýip, Alladan başga hudaýlar edindiler.

82. Ýok! Bu hudaýlar olaryň eden ybadatlaryny inkär ederler we olara garşy bolarlar.

83. Kapyrlaryň üstüne olary öjükdirýän (azdyrýan) şeýtanlary iberendigimizi görmediňmi?

84. Onda olaryň özüňize garşy edýän hereketlerine sabyr et, howlukma! Biz olary (we olaryň galan aý-günlerini hem, edýän günälerini hem) hasaba alyp durarys.

85, 86, 87. Takwa kişileri topar-topar halda Rahmanyň (Allanyň) huzuryna jemlejek günümizde, günäkärleri bolsa, suwa ýakmaga sürülýän süri ýaly, dowzaha sürjek günümizde Rahmanyň (Allanyň) huzuryndan ähti-peýman alanlardan (Alla we Onuň pygamberine ýürekden ynananlardan) başgalary şepagata eýe bolup bilmezler.

88. (Kapyrlar:) «Rahman (Alla) özüne perzent edindi» diýerler.

89. Takyk, siz garaşylmaýan bir ýaramaz zady orta atdyňyz.

90, 91. Rahmana (Alla) olaryň perzent (bilen baglanyşykly) töhmet atmalary sebäpli, tasdanam asmanlar çym-pytrak bolup, ýer ýaryljakdy we daglar harap bolup ýykyljakdy.

92. Rahmana (Alla) perzent edinmek ýaraşmaz.

93. Asmanlardaky we ýerdäki ähli kişi Rahmana (Alla) diňe gul bolup geler.

94. Takyk, Alla olary hasaba çeker we birin-birin sanawa alar.

95. Olaryň hemmesi kyýamat gününde Onuň ýanyna ýalňyz gelerler.

96. Iman getirip, ýagşy işleri edenlere bolsa Rahman (Alla) söýgi, mähir-muhabbet döreder.

97. Biz Kurany, takwa kişileri begendirmegiň we barlyşyksyz dawaçyl kowuma duýduryş etmegiň üçin, seniň diliňde (inderip, saňa) aňsat bolar ýaly edip goýduk.

98. Biz olardan öň hem ençeme nesli heläk edipdik. Häzir sen olardan (heläk edilenlerden haýsydyr) biriniň ýaşaýandygyny bilýärmiň ýa-da olardan, heý, bir ses eşidýärmiň?!

## 20-nji süre: Taha

«Taha» süresi Mekgede inen surelerden bolup, ol 135 aýatdan ybaratdyr. Sürede Musa pygamber barada giňişleýin gürrüň gozgalýar. Hezreti Omar bu süre arkaly musulmançylygy kabul edipdir. Süräniň ady onuň ilkinji aýatyndaky özbaşdak okalýan harplardan alnandyr.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1, 2. Ta, Hä. Biz saňa Kurany kynçylyk çekmegiň üçin indermedik.

3. Biz ony Alladan gorkýanlara öwüt-ündew üçin inderdik.

4. (Bu Kuran) ýeri we belent asmanlary ýaradan tarapyndan inderilendir.

5. Rahman bolan (Alla) Arşa istiwa etdi (hökmürowanlyk bilen älemi dolandyrdy).

6. Asmanlardaky, ýerdäki, bularyň arasyndaky we ýeriň astyndaky ähli zatlar Onuňkydyr.

7. Eger sen (Alladan dileg edýän) sözüňi gygyryp aýdýan bolsaň, Ol syrly zady hem, ondan has gizlin zady hem bilýändir.

8. Ol Özünden başga (ybadata laýyk) hudaý bolmadyk Alladyr. Iň gözel atlar Oňa mahsusdyr.

9. (Eý, Muhammet!) Saňa Musanyň



habary geldimi?

10. Ol ody göreninde, maşgalasyna: «Siz garaşyň, men bir ot gördüm. Men ondan bir tutaşdyrlyk getirmek ýa-da oduň ýanynda bir ýolbelet tapmak üçin (ol ýere baraýyn)» diýipdi.

Düşündiriş: Hezreti Musa maşgalasy bilen birlikde Medýen şäherinden Müsüre tarap gidip barýarka, ýolda sowuk gijäniň içinde bir çagalary dünýä inýär. Sowukdan üşäp, ýoly hem doly bilmänsoňlar, Musa uzakdan görnen otdan tutaşdyrlyk almak üçin gidýär.

11, 12. Musa ol oduň ýanyna baranynda, oňa: «Eý, Musa! Bu Men, seniň Perwerdigäriň! Köwşüňi çykar! Takyk, sen mukaddes Tuwa jülgesindesiň.

13. Men seni (pygamber edip) saýladym. Sen özüňe wahyý edilen zady diňle.

وأنا اخترتك فاستمع لما يوحى ﴿١٣﴾ إنني أنا الله لا إله إلا
أنا فاعبدني وأقم الصلاة لذكري ﴿١٤﴾ إن الساعة آتية أكاد
أخفيها لتجزى كل نفس بما تسعى ﴿١٥﴾ فلا يصدنك
عنها من لا يؤمن بها واتبع هواه فتردى ﴿١٦﴾ وما تلك
بيمينك يا موسى ﴿١٧﴾ قال هي عصاي أتوكؤا عليها وأهش
بها على غنمي ولي فيها مآرب أخرى ﴿١٨﴾ قال ألقها يا موسى ﴿١٩﴾
فألقاها فإذا هي حية تسعى ﴿٢٠﴾ قال خذها ولا تخف
سنعيدها سيرتها الأولى ﴿٢١﴾ واضمم يدك إلى جناحك تخرج
بيضاء من غير سوء آية أخرى ﴿٢٢﴾ لنريك من آياتنا الكبرى
﴿٢٣﴾ اذهب إلى فرعون إنه طغى ﴿٢٤﴾ قال رب اشرح لي صدري
﴿٢٥﴾ ويسر لي أمري ﴿٢٦﴾ واحلل عقدة من لساني ﴿٢٧﴾ يفقهوا قولي
﴿٢٨﴾ واجعل لي وزيرا من أهلي ﴿٢٩﴾ هارون أخي ﴿٣٠﴾ اشدد به
أزري ﴿٣١﴾ وأشركه في أمري ﴿٣٢﴾ كي نسبحك كثيرا ﴿٣٣﴾
ونذكرك كثيرا ﴿٣٤﴾ إنك كنت بنا بصيرا ﴿٣٥﴾ قال
قد أوتيت سؤلك يا موسى ﴿٣٦﴾ ولقد مننا عليك مرة أخرى ﴿٣٧﴾

إذ أوحينا

14. Men Özümden başga (ybadata laýyk) hudaý bolmadyk Alladyryn. Onda sen Maňa ybadat et we Meni ýatlamak üçin namaz oka!

15. Kyýamat güni hökman geler. Her bir adam yzynda ylgan (zähmet çeken) zadynyň gaýtargysyny, hakyny alsyn diýip, tas ony gizläpdim.

16. Ägä bol! Oňa (kyýamata) ynanman, nebsiniň arzuwlaryna tabyn bolýan adamlar seni ondan (kyýamata ynanmakdan) döndermesin, ýogsa heläk bolarsyň.

17. (Alla): «Bu sag eliňdäki zat näme, eý, Musa?» diýdi.

18. Musa hem: «Bu meniň hasamdyr. Men oňa söýenýärin, onuň bilen dowarlaryma ýaprak silkeläp berýärin we meniň oňa başga-da hajatlarym bolýar» diýdi.

19. Alla: «Eý, Musa! Ony ýere okla!» diýdi.

20. Musa derrew hasasyny ýere oklady. Görse, hasa süýnýän-süýrenýän bir ýylan boldy (duruberdi).

21. Alla: «Ony (eliňe) al! Gorkma! Biz ony öňki durkuna getireris.

22. Eliňi goltugyňa sal! Ýene gudrat bilen ol (eliň) hiç tegmilsiz ap-ak bolup çykar.

23. Bular Biziň saňa iň beýik gudratlarymyzyň käbirini görkezmegimiz üçindir.

24. Sen Fyrgawnyň ýanyna git! Çünki ol gaty azdy» diýdi.

25, 26. Musa: «Eý, Perwerdigärim! Ýüregime giňlik ber! Işlerimi ýeňilleşdir!

27, 28. (Geplänimde) sözüme düşünerler ýaly dilimdäki düwüni çöz!

29, 32. Maňa maşgalamdan bir wezir (kömekçi) hökmünde doganym Haruny (ýanyma) ber! Onuň bilen güýjümi kuwwatlandyr. Ony meniň ýanyma goş!

33, 35. Goý, biz Seni köp zikir edeli. Seni köp ýatlaly. Sen bizi görýänsiň» diýdi.

36, 37. Alla: «Eý, Musa! Soran zatlaryň saňa berildi. Şeýdip, saňa ýene-de bir gezek ýagşylyk etdik» diýdi.

إِذْ أَوْحَيْنَا إِلَىٰٓ أُمِّكَ مَا يُوحَىٰٓ ﴿٣٨﴾ أَنِ ٱقْذِفِيهِ فِى ٱلتَّابُوتِ فَٱقْذِفِيهِ
فِى ٱلْيَمِّ فَلْيُلْقِهِ ٱلْيَمُّ بِٱلسَّاحِلِ يَأْخُذْهُ عَدُوٌّ لِّى وَعَدُوٌّ لَّهُۥ
وَأَلْقَيْتُ عَلَيْكَ مَحَبَّةً مِّنِّى وَلِتُصْنَعَ عَلَىٰ عَيْنِىٓ ﴿٣٩﴾ إِذْ تَمْشِىٓ
أُخْتُكَ فَتَقُولُ هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰ مَن يَكْفُلُهُۥ فَرَجَعْنَٰكَ إِلَىٰٓ أُمِّكَ
كَىْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ وَقَتَلْتَ نَفْسًا فَنَجَّيْنَٰكَ مِنَ ٱلْغَمِّ
وَفَتَنَّٰكَ فُتُونًا فَلَبِثْتَ سِنِينَ فِىٓ أَهْلِ مَدْيَنَ ثُمَّ جِئْتَ عَلَىٰ قَدَرٍ
يَٰمُوسَىٰ ﴿٤٠﴾ وَٱصْطَنَعْتُكَ لِنَفْسِى ﴿٤١﴾ ٱذْهَبْ أَنتَ وَأَخُوكَ بِـَٔايَٰتِى
وَلَا تَنِيَا فِى ذِكْرِى ﴿٤٢﴾ ٱذْهَبَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ﴿٤٣﴾ فَقُولَا لَهُۥ قَوْلًا
لَّيِّنًا لَّعَلَّهُۥ يَتَذَكَّرُ أَوْ يَخْشَىٰ ﴿٤٤﴾ قَالَا رَبَّنَآ إِنَّنَا نَخَافُ
أَن يَفْرُطَ عَلَيْنَآ أَوْ أَن يَطْغَىٰ ﴿٤٥﴾ قَالَ لَا تَخَافَآ إِنَّنِى مَعَكُمَآ
أَسْمَعُ وَأَرَىٰ ﴿٤٦﴾ فَأْتِيَاهُ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولَا رَبِّكَ فَأَرْسِلْ مَعَنَا بَنِىٓ
إِسْرَٰٓءِيلَ وَلَا تُعَذِّبْهُمْ قَدْ جِئْنَٰكَ بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّكَ وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىٰ مَنِ
ٱتَّبَعَ ٱلْهُدَىٰٓ ﴿٤٧﴾ إِنَّا قَدْ أُوحِىَ إِلَيْنَآ أَنَّ ٱلْعَذَابَ عَلَىٰ مَن كَذَّبَ
وَتَوَلَّىٰ ﴿٤٨﴾ قَالَ فَمَن رَّبُّكُمَا يَٰمُوسَىٰ ﴿٤٩﴾ قَالَ رَبُّنَا ٱلَّذِىٓ أَعْطَىٰ
كُلَّ شَىْءٍ خَلْقَهُۥ ثُمَّ هَدَىٰ ﴿٥٠﴾ قَالَ فَمَا بَالُ ٱلْقُرُونِ ٱلْأُولَىٰ ﴿٥١﴾

38. Şonda seniň ejeňe berilmeli habary şeýle ylham edipdik:

39. «Musany sandygyň içine sal, sandygy hem deňze (Nile) taşla, deňiz (derýa) ony kenaryna çykarsyn, ony meniň duşmanym we onuň hem duşmany bolan biri alsyn. (Eý, Musa! Seniň söýülmegiň we) Meniň gözegçiligimde ýetişdirilmegiň üçin saňa Özümden bir söýgi gatdym».

Düşündiriş: Musa pygamberiň ejesi, Fyrgawnyň her doglan erkek çagany öldürýändigi üçin, öz ogluny hem öldürmeginden gorkýardy. Şol sebäpli, hem ýokardaky aýatda aýdylan buýruga boýun bolup, bir sandyga salyp, ogluny Nil derýasyna atýar. Aýaly bilen bag-bakjasynyň içinde aýlanyp ýören Fyrgawn suwda akyp ýören sandygy görýär we ony daşyna çykardyp, içindäki çaga gözi düşende haýran galýar. Aýatda beýan edilişi ýaly, Allanyň Musa bagyş eden mähremliginiň täsiri bilen biygtyýar bu çaga mähri siňýär. Fyrgawn we aýaly bu oglanjygy ogullyk edinmekçi bolýarlar. Allanyň Musanyň ejesine: «Ony saňa gaýtaryp bereris» diýen sözi netijesinde Musa öz ejesinden başgasyny emmeýär. Musanyň derýa atylan wagtyndan bäri ony yzarlaýan gyz dogany bolsa Fyrgawnyň Musa üçin eneke we terbiýeçi gözleýändiginiň habaryny alýar we ony Musanyň ejesine gelip aýdýar. Şeýdip, Musanyň ejesi eneke hökmünde öz ogly Musany idedip başlaýar.

40. Gyz doganyň gidip: «Oňa kepil boljak birini size salgy bereýinmi?» diýeninde, (Biz), onuň gözi aýdyň bolsun we gynanmasyn diýip ejeňe seni gaýtaryp berdik. (Belli bir ýaşa geleniňden soň) sen birini öldürdiň, biz hem seni gaýgydan halas etdik we seni (başga-da) ençeme synagdan geçirdik. Şeýdip, sen birnäçe ýyllap Medýen halkynyň arasynda galdyň. Soň, eý, Musa! Takdyra görä (bu ýere) geldiň.

41. Seni Özüm üçin (pygamberim) saýladym.

42. Sen, doganyň bilen bilelikde, Meniň aýatlarymy alyp git we Meni ýatlamagy ahmal etmäň!

43. Ikiňiz hem Fyrgawnyň ýanyna gidiň, çünki ol örän azdy.

44. Onuň öwüt alyp, heder etmegi üçin oňa ýumşak sözler aýdyň».

45. (Musa bilen dogany Harun:) «Eý, Perwerdigärimiz! Takyk, biz, (ony imana çagyrsak) onuň öte geçmeginden ýa-da azmagynçylyk etmeginden gorkýarys» diýdiler.

46. Alla: «Gorkmaň, çünki Men siziň bilen biledirin, eşidýärin we görýärin.

47. Indi ikiňiz hem Fyrgawnyň ýanyna gidip, oňa: «Biz seniň Perwerdigäriň ilçileridiris. Sen ysraýyl ogullaryny biziň bilen ugrat we olara azap berme. Biz saňa Perwerdigäriňden bir aýat (gudrat) getirdik. Dogry ýola eýerenlere salamatlyk bolsun!

48. Bize: «(Haky) ýalan hasaplanlara we ýüz öwrenlere azap bardyr» diýip wahyý edildi» diýiň» diýdi.

49. Fyrgawn: «Ikiňiziň Perwerdigäriňiz kimdir, eý, Musa?» diýdi.

50. Musa: «Biziň Perwerdigärimiz ähli zada isleýşi ýaly şekil berýändir, soň hem dogry ýoly görkezýändir» diýdi.

51. Fyrgawn: «Onda öňki nesilleriň ýagdaýy nähili bolar?» diýdi.

قَالَ عِلْمُهَا عِندَ رَبِّي فِي كِتَابٍ لَّا يَضِلُّ رَبِّي وَلَا يَنسَى ﴿٥٢﴾ ٱلَّذِي
جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ مَهْدًا وَسَلَكَ لَكُمْ فِيهَا سُبُلًا وَأَنزَلَ
مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجْنَا بِهِۦٓ أَزْوَٰجًا مِّن نَّبَاتٍ شَتَّىٰ ﴿٥٣﴾ كُلُوا۟
وَٱرْعَوْا۟ أَنْعَٰمَكُمْ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّأُو۟لِي ٱلنُّهَىٰ ﴿٥٤﴾
مِنْهَا خَلَقْنَٰكُمْ وَفِيهَا نُعِيدُكُمْ وَمِنْهَا نُخْرِجُكُمْ تَارَةً أُخْرَىٰ
﴿٥٥﴾ وَلَقَدْ أَرَيْنَٰهُ ءَايَٰتِنَا كُلَّهَا فَكَذَّبَ وَأَبَىٰ ﴿٥٦﴾ قَالَ
أَجِئْتَنَا لِتُخْرِجَنَا مِنْ أَرْضِنَا بِسِحْرِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٥٧﴾ فَلَنَأْتِيَنَّكَ بِسِحْرٍ
مِّثْلِهِۦ فَٱجْعَلْ بَيْنَنَا وَبَيْنَكَ مَوْعِدًا لَّا نُخْلِفُهُۥ نَحْنُ وَلَآ أَنتَ
مَكَانًا سُوًى ﴿٥٨﴾ قَالَ مَوْعِدُكُمْ يَوْمُ ٱلزِّينَةِ وَأَن يُحْشَرَ
ٱلنَّاسُ ضُحًى ﴿٥٩﴾ فَتَوَلَّىٰ فِرْعَوْنُ فَجَمَعَ كَيْدَهُۥ ثُمَّ أَتَىٰ ﴿٦٠﴾ قَالَ لَهُم
مُّوسَىٰ وَيْلَكُمْ لَا تَفْتَرُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا فَيُسْحِتَكُم بِعَذَابٍ ۖ
وَقَدْ خَابَ مَنِ ٱفْتَرَىٰ ﴿٦١﴾ فَتَنَٰزَعُوٓا۟ أَمْرَهُم بَيْنَهُمْ وَأَسَرُّوا۟ ٱلنَّجْوَىٰ
﴿٦٢﴾ قَالُوٓا۟ إِنْ هَٰذَٰنِ لَسَٰحِرَٰنِ يُرِيدَانِ أَن يُخْرِجَاكُم مِّنْ
أَرْضِكُم بِسِحْرِهِمَا وَيَذْهَبَا بِطَرِيقَتِكُمُ ٱلْمُثْلَىٰ ﴿٦٣﴾ فَأَجْمِعُوا۟
كَيْدَكُمْ ثُمَّ ٱئْتُوا۟ صَفًّا ۚ وَقَدْ أَفْلَحَ ٱلْيَوْمَ مَنِ ٱسْتَعْلَىٰ ﴿٦٤﴾

قَالُوا۟

52. Musa: «Bu baradaky maglumat Perwerdigärimiň ýanyndaky kitapdadyr. Meniň Perwerdigärim bulaşdyrmaz we unutmaz» diýdi.

53. Ol siziň üçin ýeri sallançak edip, onda (ýeriň ýüzünde) size ýollar açandyr we asmandan suw inderendir. Ol suw bilen biz dürli ösümliklerden jübüt edip bitirdik.

54. Iýiň we mallaryňyzy otladyň! Takyk, munda pähimli bolanlara (Allanyň gudratyny görkezýän) alamatlar bardyr.

55. Sizi ondan (toprakdan) ýaratdyk, şol ýere hem gaýtararys we ýene-de bir gezek ondan çykararys.

56. Biz oňa (Fyrgawna Allanyň gudratyny görkezýän) ähli alamatlarymyzy görkezdik, şonda-da ol (olary) ýalan hasaplady we (Hakdan) boýun towlady.

57. Ol: «Ey, Musa! Sen öz jadyň bilen bizi ýurdumyzdan çykarmak üçin geldiňmi?

58. Biz hem, takyk, seniňki ýaly jady görkezeris. Sen, özüň bilen biziň aramyzda, amatly ýer we wagt belle. Biziň ikimiz hem (şol wagtdan) dänmäli» diýdi.

59. Musa: «Duşuşjak wagtymyz baýram gününde ynsanlaryň ýygnanyşýan guşluk çagydyr» diýdi.

60. Fyrgawn yzyna öwrülip gitdi we hilelerini (jadygöýlerini) jemläp, (wada edilen ýere) geldi.

61. Musa olara: «Haýp siziň halyňyza! Allanyň şanyna ýalan ýöňkemäň! Ol (Alla) azap bilen siziň köküňizi keser. Töhmet atýan adam, takyk, perişan bolar» diýdi.

62. Ol jadygöýler etjek işlerini öz aralarynda çekeleşdiler we gizlin pyşyrdaşdylar.

63. Olar: «Ine, şu ikisi jadylary bilen sizi ýurduňyzdan çykarmak we siziň nusgalyk ýoluňyzy ýok etmek isleýän jadygöýlerdir.

64. Şonuň üçin hileleriňizi jemläň, soň sap-sap bolup geliň! Bu gün üstün çykan rowaçlyk gazanar» diýişdiler.

65. Olar: «Eý, Musa! (Hasaňy) ýa sen (ilki) oklarmyň ýa-da biz ilki oklalymy?» diýdiler.

66. Musa: «Ýok, siz oklaň» diýdi. Bir görse, olaryň ýüpleri we hasalary eden jadylarynyň täsiri bilen göýä hereket edýän ýaly bolup göründi.

67. (Olaryň görkezen jadylary Musanyňka meňzeş bolansoň, adamlar ynanmaz öýdüp), birden Musanyň içine gorky düşdi.

68. Biz: «Gorkma! Üstün çykjak, takyk, sensiň!

69. Sag eliňdäkini (hasaňy) okla. Ol olaryň eden jadylaryny ýuwutsyn. Olaryň eden zatlary jadygöýleriň hile-piriminden ybaratdyr. Jadygöý bolsa hiç ýerde rowaçlyk gazanmaz» diýdik.

Düşündiriş: Musa pygamber özüne Alladan gelen emre eýerip, elindäki hasasyny ýere oklaýar. Allatagalanyň gudraty bilen aždarha öwrülen hasa Fyrgawnyň jadygöýleriniň jadyly ýüplerini we taýaklaryny ýuwudýar.

70. Jadygöýler seždä gidip: «Harunyň we Musanyň Perwerdigärine iman getirdik» diýdiler.

71. Fyrgawn: «Meniň size rugsat bermegimden öň, siz oňa ynandyňyzmy? Takyk, ol size jadygöýligi öwreden ussadyňyzdyr. Men ikirjiňlenmän, siziň elleriňizi we aýaklaryňyzy tersine (atanaklaýyn) keserin we sizi hurma agaçlaryndan asaryn. Şonda kimiň azabynyň has ýowuzdygyny we has dowamlydygyny bilersiňiz» diýdi.

72. Jadygöýler: «Biz seni hiç haçan özümize gelen aýdyň gudratlardan we bizi ýokdan bar edenden ileri tutup bilmeris. Sen näme höküm berýän bolsaň beriber. Çünki sen diňe bu dünýäde höküm berip bilersiň.

قالوا يا موسى إما أن تلقي وإما أن نكون أول من ألقى ﴿٦٥﴾ قال
بل ألقوا فإذا حبالهم وعصيهم يخيل إليه من سحرهم أنها
تسعى ﴿٦٦﴾ فأوجس في نفسه خيفة موسى ﴿٦٧﴾ قلنا لا تخف
إنك أنت الأعلى ﴿٦٨﴾ وألق ما في يمينك تلقف ما صنعوا إنما صنعوا
كيد ساحر ولا يفلح الساحر حيث أتى ﴿٦٩﴾ فألقي السحرة سجدا
قالوا آمنا برب هارون وموسى ﴿٧٠﴾ قال آمنتم له قبل أن آذن
لكم إنه لكبيركم الذي علمكم السحر فلأقطعن أيديكم وأرجلكم
من خلاف ولأصلبنكم في جذوع النخل ولتعلمن أينا أشد عذابا
وأبقى ﴿٧١﴾ قالوا لن نؤثرك على ما جاءنا من البينات والذي
فطرنا فاقض ما أنت قاض إنما تقضي هذه الحياة الدنيا ﴿٧٢﴾
إنا آمنا بربنا ليغفر لنا خطايانا وما أكرهتنا عليه من
السحر والله خير وأبقى ﴿٧٣﴾ إنه من يأت ربه مجرما فإن له جهنم
لا يموت فيها ولا يحيى ﴿٧٤﴾ ومن يأته مؤمنا قد عمل الصالحات
فأولئك لهم الدرجات العلى ﴿٧٥﴾ جنات عدن تجري
من تحتها الأنهار خالدين فيها وذلك جزاء من تزكى ﴿٧٦﴾

73. Biz Perwerdigärimize hatalarymyzy we seniň bize zorlap etdiren jadygöýliklerimizi bagyşlamagy üçin iman getirdik. Alla has haýyrly we bakydyr» diýdiler.

74. Kim Perwerdigärine günäkär bolup gelse, takyk, dowzah onuň üçindir. Ol şol ýerde ne-hä öler, ne-de ýaşar.

75. Kim Perwerdigäriniň razylygy üçin ýagşy işleri edip, mömin bolup gelse, iň belent derejeler onuň üçindir.

76. Olar şol ýerde, aşagyndan derýalar akýan «Adn» jennetlerinde ebedi galarlar. Ine, bu-da (günäden) saplananlaryň sylagydyr.

وَلَقَدْ أَوْحَيْنَا إِلَىٰ مُوسَىٰ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِي فَاضْرِبْ لَهُمْ
طَرِيقًا فِي الْبَحْرِ يَبَسًا لَا تَخَافُ دَرَكًا وَلَا تَخْشَىٰ ﴿٧٧﴾ فَأَتْبَعَهُمْ
فِرْعَوْنُ بِجُنُودِهِ فَغَشِيَهُم مِّنَ الْيَمِّ مَا غَشِيَهُمْ ﴿٧٨﴾ وَأَضَلَّ
فِرْعَوْنُ قَوْمَهُ وَمَا هَدَىٰ ﴿٧٩﴾ يَا بَنِي إِسْرَائِيلَ قَدْ أَنجَيْنَاكُم مِّنْ عَدُوِّكُمْ
وَوَاعَدْنَاكُمْ جَانِبَ الطُّورِ الْأَيْمَنَ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكُمُ الْمَنَّ
وَالسَّلْوَىٰ ﴿٨٠﴾ كُلُوا مِن طَيِّبَاتِ مَا رَزَقْنَاكُمْ وَلَا تَطْغَوْا فِيهِ
فَيَحِلَّ عَلَيْكُمْ غَضَبِي وَمَن يَحْلِلْ عَلَيْهِ غَضَبِي فَقَدْ هَوَىٰ
﴿٨١﴾ وَإِنِّي لَغَفَّارٌ لِّمَن تَابَ وَآمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا ثُمَّ اهْتَدَىٰ ﴿٨٢﴾
وَمَا أَعْجَلَكَ عَن قَوْمِكَ يَا مُوسَىٰ ﴿٨٣﴾ قَالَ هُمْ أُولَاءِ عَلَىٰ أَثَرِي وَعَجِلْتُ
إِلَيْكَ رَبِّ لِتَرْضَىٰ ﴿٨٤﴾ قَالَ فَإِنَّا قَدْ فَتَنَّا قَوْمَكَ مِن بَعْدِكَ
وَأَضَلَّهُمُ السَّامِرِيُّ ﴿٨٥﴾ فَرَجَعَ مُوسَىٰ إِلَىٰ قَوْمِهِ غَضْبَانَ أَسِفًا قَالَ
يَا قَوْمِ أَلَمْ يَعِدْكُمْ رَبُّكُمْ وَعْدًا حَسَنًا أَفَطَالَ عَلَيْكُمُ
الْعَهْدُ أَمْ أَرَدتُّمْ أَن يَحِلَّ عَلَيْكُمْ غَضَبٌ مِّن رَّبِّكُمْ فَأَخْلَفْتُم
مَّوْعِدِي ﴿٨٦﴾ قَالُوا مَا أَخْلَفْنَا مَوْعِدَكَ بِمَلْكِنَا وَلَٰكِنَّا حُمِّلْنَا
أَوْزَارًا مِّن زِينَةِ الْقَوْمِ فَقَذَفْنَاهَا فَكَذَٰلِكَ أَلْقَى السَّامِرِيُّ ﴿٨٧﴾

فَأَخْرَجَ

77. Biz Musa: «Bendelerim bilen bilelikde gije ýola çyk, yzyňyzdan ýetilmeginden heder etmän we gorkman, olara deňziň içinden bir gury ýol açyp ber» diýip wahyý edipdik.

78. Fyrgawn goşuny bilen olaryň yzyna düşdi. Birdenem, deňziň suwlary olary bütinleý gaplap aldy.

79. Fyrgawn öz kowumyny dogry ýola salmady, gaýtam ýoldan çykardy.

80. Eý, ysraýyl ogullary! Sizi duşmanyňyzdan halas etdik, şeýle hem Turuň sag tarapyny size duşuşyk ýeri edip belledik we size menne (şepbeşik halwa) hem-de bedene ýagdyrdyk.

81. Size rysgal edip beren tämiz zatlarymyzdan iýiň, ýöne (näşükür bolup) öte geçmäň! (Bu tabşyryklary amala aşyrmasaňyz), size gazabym iner. Kime gazabym inse, ol heläk bolar.

82. Takyk, Men toba edip, iman getiren we ýagşy işleri edip, dogry ýoldan gideni bagyşlaýandyryn.

Düşündiriş: Hezreti Musa kowumyny Müsürden çykaryp, Sina elteninden soň öz ýerine dogany Haruny ýolbaşçy belläp, Allatagaladan wahyý almak üçin Tur dagyna gidýär. Şonda Allatagala hezreti Musa şeýle diýýär:

83. Alla: «Eý, Musa! Seni kowumyňdan aýrylyp, howlukdyran zat näme?» diýdi.

84. Musa: «Ine, olar meniň yzymdan (gelýärler). Eý, Perwerdigärim! Men Seniň menden hoşal bolmagyň üçin howlukdym» diýdi.

85. Alla: «Biz seniň kowumyňy sen aralaryndan gaýdanyňdan soň synagdan geçirdik. Samyry olary ýoldan çykardy» diýdi.

Düşündiriş: Samyry ysraýyl ogullarynyň samyra tiresindendi. Ol göläniň heýkelini ýasap, onuň hudaýdygyna ynandyrmak üçin ysraýyl ogullaryny Musa bilen Harunyň hak dininden daşlaşdyrmaga çalşypdy.

86. Musa gahar-gazaply we gaýgyly ýagdaýda, haýal etmän, kowumynyň arasyna dolanyp bardy. Olara: «Eý, kowumym! Perwerdigäriňiz size ajap wada bermänmidi? Ýa-da siziň (hak ýolda durarys diýip beren) wadaňyza gaty köp wagt geçdimi? Ýa-da Perwerdigäriňizden gazabyň inmegini isläp, maňa beren sözüňizden dändiňizmi?» diýdi.

87. Olar: «Biz saňa beren sözümizden öz erkimiz bilen dänmedik. Ýöne biz (müsürlileriň) bezeg şaý-seplerini (Müsürden çykanymyzda ýanymyz bilen) alyp gaýdypdyk. (Şol etmişimiziň günäsinden halas bolmak üçin) soň olary (oda) taşladyk. Samyry hem taşlady» diýdiler.

88. Soň (Samyry bu şaý-sepleri otda eredip, ondan) olar üçin molaýan bir göläniň heýkelini ýasady we olara: «Bu siziň hem-de Musanyň hudaýýdyr. Ýöne Musa ony unutdy (taşlap gitdi. Ol hudaýýny Tur dagyndan gözleýär)» diýdi.

89. Onuň (göle heýkeliniň) özlerine söz gaýtaryp bilmeýändigini we olara zyýan ýa-da peýda ýetirip bilmeýändigini görmeýärlermi?

90. Mundan öň Harun hem olara: «Eý, kowumym! Siz bu heýkel bilen synag edildiňiz, siziň Perwerdigäriňiz Rahman (Alladyr)! Maňa eýeriň we buýrugyma gulak asyň» diýipdi.

91. Şonda olar: «Biz, tä Musa ýanymyza gaýdyp gelýänçä, muňa ybadat ederis» diýdiler.

92. (Gaýdyp gelensoň) Musa: «Eý, Harun! Sen olaryň ýoldan çykanyny göreniňde seni näme saklady?

93. Näme üçin maňa eýermediň? Emrime garşy geldiňmi?» diýdi.

94. Harun: «Eý, ejemiň ogly! Sakgalymdan, saçymdan çekme! Men seniň: «Meniň aýdyşym ýaly etmän, ysraýyl ogullarynyň arasyna agzalalyk saldyň» diýmegiňden gorkdum» diýdi.

95. Musa: «Seniň maksadyň näme, eý, Samyry?» diýdi.

96. Samyry: «Men olaryň görmediklerini gördüm, (bir gezek seniň ýanyňa gelen) ilçiniň (Jebraýyl perişdäniň atynyň aýak) yzyndan bir gysym toprak aldym, ony hem (heýkeliň içine) taşladym. Nebsim meni, şeýdip, azdyrdy» diýdi.

فَأَخْرَجَ لَهُمْ عِجْلًا جَسَدًا لَهُ خُوَارٌ فَقَالُوا هَٰذَا إِلَٰهُكُمْ وَإِلَٰهُ
مُوسَىٰ فَنَسِيَ ﴿٨٨﴾ أَفَلَا يَرَوْنَ أَلَّا يَرْجِعُ إِلَيْهِمْ قَوْلًا وَلَا يَمْلِكُ
لَهُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا ﴿٨٩﴾ وَلَقَدْ قَالَ لَهُمْ هَارُونُ مِنْ قَبْلُ يَا قَوْمِ
إِنَّمَا فُتِنْتُمْ بِهِ ۖ وَإِنَّ رَبَّكُمُ الرَّحْمَٰنُ فَاتَّبِعُونِي وَأَطِيعُوا
أَمْرِي ﴿٩٠﴾ قَالُوا لَنْ نَبْرَحَ عَلَيْهِ عَاكِفِينَ حَتَّىٰ يَرْجِعَ إِلَيْنَا
مُوسَىٰ ﴿٩١﴾ قَالَ يَا هَارُونُ مَا مَنَعَكَ إِذْ رَأَيْتَهُمْ ضَلُّوا ﴿٩٢﴾ أَلَّا تَتَّبِعَنِ
أَفَعَصَيْتَ أَمْرِي ﴿٩٣﴾ قَالَ يَا ابْنَ أُمَّ لَا تَأْخُذْ بِلِحْيَتِي وَلَا
بِرَأْسِي ۖ إِنِّي خَشِيتُ أَنْ تَقُولَ فَرَّقْتَ بَيْنَ بَنِي إِسْرَائِيلَ
وَلَمْ تَرْقُبْ قَوْلِي ﴿٩٤﴾ قَالَ فَمَا خَطْبُكَ يَا سَامِرِيُّ ﴿٩٥﴾ قَالَ
بَصُرْتُ بِمَا لَمْ يَبْصُرُوا بِهِ فَقَبَضْتُ قَبْضَةً مِنْ أَثَرِ الرَّسُولِ
فَنَبَذْتُهَا وَكَذَٰلِكَ سَوَّلَتْ لِي نَفْسِي ﴿٩٦﴾ قَالَ فَاذْهَبْ
فَإِنَّ لَكَ فِي الْحَيَاةِ أَنْ تَقُولَ لَا مِسَاسَ ۖ وَإِنَّ لَكَ
مَوْعِدًا لَنْ تُخْلَفَهُ ۖ وَانْظُرْ إِلَىٰ إِلَٰهِكَ الَّذِي ظَلْتَ عَلَيْهِ
عَاكِفًا ۖ لَنُحَرِّقَنَّهُ ثُمَّ لَنَنْسِفَنَّهُ فِي الْيَمِّ نَسْفًا ﴿٩٧﴾ إِنَّمَا
إِلَٰهُكُمُ اللَّهُ الَّذِي لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ وَسِعَ كُلَّ شَيْءٍ عِلْمًا ﴿٩٨﴾

97. Musa oňa: «Güm bol! Indi sen ömürboýy: «(Maňa) degmek ýok» diýip (zeýrenip) geçersiň we seniň hiç haçan bozup bilmejek bellenilen duşuşygyň (jezaň) hem bar. Seniň ybadat eden hudaýýyňa bir seret, takyk, biz ony ýakarys, soň çym-pytrak edip deňze atarys.

Düşündiriş: Rowaýat edilmegine görä, hezreti Musanyň: «Indi sen ömürboýy: «Maňa degmek ýok» diýip geçersiň» diýen gargyşyndan soň, Samyry ýokanç kesele duçar bolupdyr we bütin ömrüne adamlardan üzňelikde ýaşamaga mejbur bolupdyr.

98. Siziň (hakyky) hudaýýmyz diňe, özünden başga (ybadata laýyk) hudaý bolmadyk Alladyr. Onuň ylmy ähli zady gurşap alandyr» diýdi.

كَذَٰلِكَ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنبَآءِ مَا قَدْ سَبَقَ وَقَدْ ءَاتَيْنَٰكَ مِن
لَّدُنَّا ذِكْرًا ﴿٩٩﴾ مَّنْ أَعْرَضَ عَنْهُ فَإِنَّهُۥ يَحْمِلُ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وِزْرًا ﴿١٠٠﴾
خَٰلِدِينَ فِيهِ وَسَآءَ لَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ حِمْلًا ﴿١٠١﴾ يَوْمَ يُنفَخُ فِى
ٱلصُّورِ وَنَحْشُرُ ٱلْمُجْرِمِينَ يَوْمَئِذٍ زُرْقًا ﴿١٠٢﴾ يَتَخَٰفَتُونَ بَيْنَهُمْ إِن
لَّبِثْتُمْ إِلَّا عَشْرًا ﴿١٠٣﴾ نَّحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَقُولُونَ إِذْ يَقُولُ
أَمْثَلُهُمْ طَرِيقَةً إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا يَوْمًا ﴿١٠٤﴾ وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ
ٱلْجِبَالِ فَقُلْ يَنسِفُهَا رَبِّى نَسْفًا ﴿١٠٥﴾ فَيَذَرُهَا قَاعًا صَفْصَفًا
﴿١٠٦﴾ لَّا تَرَىٰ فِيهَا عِوَجًا وَلَآ أَمْتًا ﴿١٠٧﴾ يَوْمَئِذٍ يَتَّبِعُونَ ٱلدَّاعِىَ لَا عِوَجَ
لَهُۥ وَخَشَعَتِ ٱلْأَصْوَاتُ لِلرَّحْمَٰنِ فَلَا تَسْمَعُ إِلَّا هَمْسًا ﴿١٠٨﴾
يَوْمَئِذٍ لَّا تَنفَعُ ٱلشَّفَٰعَةُ إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحْمَٰنُ وَرَضِىَ لَهُۥ قَوْلًا
﴿١٠٩﴾ يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يُحِيطُونَ بِهِۦ
عِلْمًا ﴿١١٠﴾ وَعَنَتِ ٱلْوُجُوهُ لِلْحَىِّ ٱلْقَيُّومِ وَقَدْ خَابَ مَنْ حَمَلَ ظُلْمًا
﴿١١١﴾ وَمَن يَعْمَلْ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَا يَخَافُ
ظُلْمًا وَلَا هَضْمًا ﴿١١٢﴾ وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَٰهُ قُرْءَانًا عَرَبِيًّا وَصَرَّفْنَا
فِيهِ مِنَ ٱلْوَعِيدِ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ أَوْ يُحْدِثُ لَهُمْ ذِكْرًا ﴿١١٣﴾

فَتَعَٰلَى

99. (Eý, Muhammet!) Ine, şunlukda saňa öň bolup geçen zatlaryň habarlaryny gürrüň berýäris. Saňa huzurymyzdan Zikir (Kuran) hem berdik.

100. Eger kim ondan ýüz öwürse, takyk, oňa kyýamat güni agyr ýük (günä) ýüklener.

101. Olar bu ýüküň aşagynda ebedi galarlar. Kyýamat güni olar üçin bu nähili agyr ýükdür.

102. Ol gün sura üflener, şol wagt Biz günäkärleri (gorkudan ýaňa) göm-gök bolan ýagdaýda magşarda jemläris.

103. Olar: «Biz (dünýäde) diňe on gün ýaşadyk» diýip, özara pyşyrdaşarlar.

104. Içlerinden iň akyllyragy: «Ýok, bir gün ýaşadyňyz» diýer. Şonda olaryň aýdýan zatlaryny iň gowy bilýän Bizdiris!

Düşündiriş: Bu aýatda ahyretiň ebediliginiň ýanynda dünýäde geçirilen ömrüň örän gysgadygy düşündirilýär.

105. (Eý, Muhammet!) Senden daglar barada sorarlar. Sen olara şeýle jogap ber: «Olary Perwerdigärim weýran eder.

106. Şeýdip, olary tep-tekiz halda goýar.

107. Sen ol ýerde ne-hä çukur, ne-de tümmek görersiň.

108. Ol gün her kim çakylykça (magşar meýdanyna çagyrýan perişdä) eýerer, oňa hiç hili burulmak, (başga ýaňa gyşarmak) ýokdur. Rahman (Alla) sebäpli, sesler pessaýlaşýandyr. Pyşyrdydan başga zat eşitmersiň.

109. Ol gün Rahmanyň (Allanyň) rugsat bereninden we razy bolanyndan başgasyna şepagat peýda bermez.

110. Alla olaryň geljeklerini-de, geçmişlerini-de bilýändir. Olaryň ylmy bolsa Ony doly bilmeklige ýetmez.

111. (Ol gün) ýüzler (ynsanlar) baky diri we baky aýakda durýana (Alla) boýun bolar. (Kim Alla şärik goşmak arkaly) zulum göterip gelen bolsa işi gaýdar.

112. Kim imanly haldahaýyrly işler etse, ol indi özüne adalatsyzlyk edilmeginden hem, haýyr-sogaplarynyň kemelmeginden hem gorkmaz».

113. Şeýle-de Biz olar (Allanyň azabyndan) gorksunlar ýa-da wagyz-nesihatdan peýdalansynlar diýip, Kurany arapça inderdik we onuň içinde duýduryşlary öwran-öwran beýan etdik.

114. Hakyky Hökümdar bolan Alla, nähili beýikdir! Kuran saňa wahyý edilip bolýança sen ony okamaga howlukma-da: «Eý, Perwerdigärim! Meniň ylmymy artdyr!» diý.

115. Takyk, Biz mundan öň Adam (ata) hem tabşyryk beripdik, ol hem ony unudypdy. Biz onda (ylahy buýruklary berk saklamakda) tutanýerlilik görmedik.

116. Biz perişdelere: «Adama sežde ediň!» diýenimizde olaryň Iblisden galany derrew sežde etdiler. (Emma) ol (Iblis) boýun towlady.

117. Şonda Biz: «Eý, Adam! Ine, şu (Iblis) saňa hem, ýanýoldaşyňa hem duşmandyr. Ägä bol! Ol ikiňizi hem jennetden çykaraýmasyn, soň jepa çekersiň, betbagt bolarsyň.

118. Takyk, sen onuň (jennetiň) içinde aç-da, ýalaňaç-da galmarsyň.

119. Takyk, sen ol ýerde suwsamarsyň, Güne-de ýanmarsyň» diýdik.

120. Şeýtan oňa: «Eý, Adam! Saňa bakylyk agajyny we hiç dargamajak hökmürowanlygy gözkezeýinmi?» diýip was-wasy saldy.

121. Netijede, Adam we ýanýoldaşy (How ene) bu agaçdan iýdiler, olaryň uýat ýerleri göründi. Olar haýal etmän jennetiň ýapraklary bilen uýat ýerlerini örtmäge başladylar. (Ine, şeýdip), Adam Perwerdigärine boýun bolman, ýoluny ýitirdi.

122. Soň Perwerdigäri ony saýlady (özüne ýakyn bendeleriň hataryna goşdy), onuň tobasyny kabul etdi we dogry ýola gönükdirdi.




123. Alla: «Ikiňiz hem birlikde (şeýtana) duşman bolup, jennetden çykyň! Menden size bir dogry ýol (hidaýat) gelende, oňa eýeren kişi ýoluny hem ýitirmez, betbagt hem bolmaz.

124. Kim meni ýatlamakdan (Kurandan, dinden) ýüz öwürse, onuň üçin (bu dünýäde) kynçylykly durmuş bardyr. Kyýamat gününde hem ony kör halda direlderis» diýdi.

125. Şonda ol: «Eý, Perwerdigärim! Aslynda, men öň görýän hem bolsam, meni näme üçin kör halda direltdiň» diýer.

قَالَ كَذَٰلِكَ أَتَتْكَ ءَايَٰتُنَا فَنَسِيتَهَا ۖ وَكَذَٰلِكَ ٱلْيَوْمَ تُنسَىٰ ﴿١٢٦﴾ وَكَذَٰلِكَ
نَجْزِى مَنْ أَسْرَفَ وَلَمْ يُؤْمِنۢ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ ۚ وَلَعَذَابُ ٱلْءَاخِرَةِ أَشَدُّ
وَأَبْقَىٰٓ ﴿١٢٧﴾ أَفَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّنَ ٱلْقُرُونِ
يَمْشُونَ فِى مَسَٰكِنِهِمْ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّأُو۟لِى ٱلنُّهَىٰ ﴿١٢٨﴾
وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَكَانَ لِزَامًا وَأَجَلٌ مُّسَمًّى ﴿١٢٩﴾
فَٱصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ قَبْلَ طُلُوعِ ٱلشَّمْسِ
وَقَبْلَ غُرُوبِهَا ۖ وَمِنْ ءَانَآئِ ٱلَّيْلِ فَسَبِّحْ وَأَطْرَافَ ٱلنَّهَارِ لَعَلَّكَ
تَرْضَىٰ ﴿١٣٠﴾ وَلَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعْنَا بِهِۦٓ أَزْوَٰجًا مِّنْهُمْ
زَهْرَةَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا لِنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَرِزْقُ رَبِّكَ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ ﴿١٣١﴾
وَأْمُرْ أَهْلَكَ بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱصْطَبِرْ عَلَيْهَا ۖ لَا نَسْـَٔلُكَ رِزْقًا ۖ نَّحْنُ
نَرْزُقُكَ ۗ وَٱلْعَٰقِبَةُ لِلتَّقْوَىٰ ﴿١٣٢﴾ وَقَالُوا۟ لَوْلَا يَأْتِينَا بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّهِۦٓ ۚ
أَوَلَمْ تَأْتِهِم بَيِّنَةُ مَا فِى ٱلصُّحُفِ ٱلْأُولَىٰ ﴿١٣٣﴾ وَلَوْ أَنَّآ أَهْلَكْنَٰهُم
بِعَذَابٍ مِّن قَبْلِهِۦ لَقَالُوا۟ رَبَّنَا لَوْلَآ أَرْسَلْتَ إِلَيْنَا رَسُولًا فَنَتَّبِعَ
ءَايَٰتِكَ مِن قَبْلِ أَن نَّذِلَّ وَنَخْزَىٰ ﴿١٣٤﴾ قُلْ كُلٌّ مُّتَرَبِّصٌ فَتَرَبَّصُوا۟ ۖ
فَسَتَعْلَمُونَ مَنْ أَصْحَٰبُ ٱلصِّرَٰطِ ٱلسَّوِىِّ وَمَنِ ٱهْتَدَىٰ ﴿١٣٥﴾

سُورَةُ الأَنبِيَاءِ

126. Alla: «Şeýledir. Saňa aýatlarymyz gelipdi. Sen bolsa olary unudypdyň. Bu gün bolsa edil şonuň ýaly sen unudylarsyň» diýer.

127. Hetden aşyp, Perwerdigäriniň aýatlaryna ynanmaýana, ine, şeýle jeza bereris. Ahyret azaby bolsa, elbetde, has ýowuzdyr we has bakydyr.

128. Özlerinden öňki, ýurtlarynda arkaýyn gezip ýören ençeme (hakykaty inkär eden) nesilleri heläk etmegimiz olary (dogry) ýola getirmedimi? Paýhasy bolana onda (şol wakalarda) ybratlar bardyr.

129. Eger öň Perwerdigäriň tarapyndan (amallaryň jezasynyň kyýamatda beriljegi dogrusynda) berlen söz we bellenilen wagt bolmadyk bolsady, (olary bu dünýäde heläk etmek) hökmany bolardy.

130. (Eý, Muhammet!) sen olaryň aýdýan zatlaryna sabyr et we Gün dogmazyndan öň (ertir namazynda) we batmazdan öň (ikindi namazynda) Perwerdigäriňe hamdy-sena bilen tesbih aýt! Gijäniň käbir wagtlarynda (ýassy namazynda) we gündiziň iki ujunda-da (öýle we agşam namazlarynda) Allanyň razylygyny gazanmagyň üçin tesbih et.

131. Ägä bol! Biziň olaryň käbirine synamak üçin beren dünýä gözelligine gözüňi dikme! Perwerdigäriň rysgaly has haýyrly we has bakydyr.

132. Maşgalaňa namazy emir et, özüň hem sabyr bilen (namaza) dowam et! Biz senden rysgal talap etmeýäris, rysgaly saňa Biz berýäris. Gowy netije (soňlanyş) takwalaryňkydyr.

133. Olar: «Käşgä (Muhammet) bize Perwerdigärinden bir nyşan-alamat getirsedi» diýerler. Olara öňki gelen kitaplardaky zatlaryň aýdyň delili (bolan Kuran) gelmedimi?

Düşündiriş: Kurany Kerim hem özüniň hakykatdygyny subut edýän hem-de öňki kitaplaryň hakdygyna güwä geçýän bir nyşandyr.

134. Eger biz olary mundan (Kuran gelmezinden) öň bir azap bilen heläk eden bolsadyk, takyk, olar: «Eý, Perwerdigärimiz! Käşgä biz bu erbet we masgara ýagdaýa düşmezimizden ozal, bize bir ilçi (pygamber) ugratsadyň, biz hem onuň nesihatlaryňa eýersedik» diýerdiler.

135. Sen (olara): «Her kim garaşýar, siz hem garaşyň! Siz göni (hak) ýoly tapyp, şondan ýöränleriň kimlerdigini tiz wagtda bilersiňiz» diýip aýt.

سورة الأنبياء مكية وهي
مائة واثنتا عشرة آية

بسم الله الرحمن الرحيم
اقترب للناس حسابهم وهم في غفلة معرضون ١
ما يأتيهم من ذكر من ربهم محدث إلا استمعوه وهم يلعبون
٢ لاهية قلوبهم وأسروا النجوى الذين ظلموا هل هذا إلا بشر
مثلكم أفتأتون السحر وأنتم تبصرون ٣ قال ربي يعلم
القول في السماء والأرض وهو السميع العليم ٤ بل قالوا
أضغاث أحلام بل افتراه بل هو شاعر فليأتنا بآية كما
أرسل الأولون ٥ ما آمنت قبلهم من قرية أهلكناها
أفهم يؤمنون ٦ وما أرسلنا قبلك إلا رجالا نوحي
إليهم فاسألوا أهل الذكر إن كنتم لا تعلمون ٧ وما
جعلناهم جسدا لا يأكلون الطعام وما كانوا خالدين ٨ ثم
صدقناهم الوعد فأنجيناهم ومن نشاء وأهلكنا المسرفين
٩ لقد أنزلنا إليكم كتابا فيه ذكركم أفلا تعقلون ١٠

## 21-nji süre: «Enbiýa» («Pygamberler»)

«Enbiýa» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 112 aýatdan ybaratdyr. Sürede 17 pygamber barada giňişleýin gürrüň gozgalýandygy üçin, oňa «Enbiýa» diýlip at berlipdir.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Ynsanlaryň hasap wagtlary golaýlaşdy, olar bolsa (mundan) bihabar, (Hakdan) ýüz öwürýärler.

2. Olar özleriniň Perwerdigärinden özlerine gelen her bir täze duýduryşy hem diňe ýaňsa alyp diňleýärler.

3. Ýürekleri perwaýsyzdyr. Zulum edenler ýaşyryn söhbetlerinde: «Bu (Muhammet) özüňiz ýaly adam dälmi eýsem? Siz gözüňiz bilen görüp durkaňyz, jada eýerýärsiňizmi?» diýdiler.

4. (Şonda Muhammet): «Meniň Perwerdigärim asmanda we ýerde aýdylan sözi bilýändir. Ol (ähli zady) eşidýändir we bilýändir» diýdi.

5. Olar şonda: «Bular (onuň aýdýan zatlary) bolgusyz düýşlerdir», «Ýok, belki-de, ony özünden toslandyr», «Ýa-da ol şahyrdyr», «Goý, ol öňki iberilen pygamberler ýaly bize alamat (gudrat) getirsin» diýdiler.

6. Biziň olardan öňki heläk eden oba-şäherlerimiziň halkynyň hiç haýsy iman getirmändi. Heý-de, şular iman getirermi?!

7. Biziň senden öň hem wahyý inderip iberen pygamberlerimiz gerçeklerdi (sen ýaly ynsandy). Eger muny bilmeýän bolsaňyz, bilýänlerden (öňki inderilen ylahy kitaplardan habarly adamlardan) soraň!

8. Biz olary (pygamberleri) zat iýmeýän bir jeset edip ýaratmadyk, olar ölmez-ýitmez hem däldirler.

9. Soň biz olara beren wadamyzy ýerine ýetirip, olary we öz islänlerimizi halas etdik, hetden aşanlary bolsa heläk etdik.

10. Takyk, Biz size içinde öwüt-nesihatymyz bar bolan kitap inderdik, heý, akylyňyzy ulanmaýarsyňyzmy?

وَكَمْ قَصَمْنَا مِن قَرْيَةٍ كَانَتْ ظَالِمَةً وَأَنشَأْنَا بَعْدَهَا قَوْمًا آخَرِينَ
﴿١١﴾ فَلَمَّا أَحَسُّوا بَأْسَنَا إِذَا هُم مِّنْهَا يَرْكُضُونَ ﴿١٢﴾ لَا تَرْكُضُوا
وَارْجِعُوا إِلَىٰ مَا أُتْرِفْتُمْ فِيهِ وَمَسَاكِنِكُمْ لَعَلَّكُمْ تُسْأَلُونَ
﴿١٣﴾ قَالُوا يَا وَيْلَنَا إِنَّا كُنَّا ظَالِمِينَ ﴿١٤﴾ فَمَا زَالَت تِّلْكَ دَعْوَاهُمْ
حَتَّىٰ جَعَلْنَاهُمْ حَصِيدًا خَامِدِينَ ﴿١٥﴾ وَمَا خَلَقْنَا السَّمَاءَ وَالْأَرْضَ
وَمَا بَيْنَهُمَا لَاعِبِينَ ﴿١٦﴾ لَوْ أَرَدْنَا أَن نَّتَّخِذَ لَهْوًا لَّاتَّخَذْنَاهُ مِن لَّدُنَّا
إِن كُنَّا فَاعِلِينَ ﴿١٧﴾ بَلْ نَقْذِفُ بِالْحَقِّ عَلَى الْبَاطِلِ فَيَدْمَغُهُ
فَإِذَا هُوَ زَاهِقٌ وَلَكُمُ الْوَيْلُ مِمَّا تَصِفُونَ ﴿١٨﴾ وَلَهُ مَن فِي
السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَنْ عِندَهُ لَا يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ
عِبَادَتِهِ وَلَا يَسْتَحْسِرُونَ ﴿١٩﴾ يُسَبِّحُونَ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ لَا يَفْتُرُونَ
﴿٢٠﴾ أَمِ اتَّخَذُوا آلِهَةً مِّنَ الْأَرْضِ هُمْ يُنشِرُونَ ﴿٢١﴾ لَوْ كَانَ
فِيهِمَا آلِهَةٌ إِلَّا اللَّهُ لَفَسَدَتَا فَسُبْحَانَ اللَّهِ رَبِّ الْعَرْشِ
عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٢٢﴾ لَا يُسْأَلُ عَمَّا يَفْعَلُ وَهُمْ يُسْأَلُونَ ﴿٢٣﴾ أَمِ اتَّخَذُوا
مِن دُونِهِ آلِهَةً قُلْ هَاتُوا بُرْهَانَكُمْ هَٰذَا ذِكْرُ مَن مَّعِيَ وَذِكْرُ
مَن قَبْلِي بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ الْحَقَّ فَهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٢٤﴾

وَمَا

11. Biz (halky) zalym bolan ençeme oba-şäheri agdar-düňder etdik we olardan soň ýerlerine başga kowumlar döretdik.

12. Olar Biziň zorumyzy (azabymyzy) duýan wagtlary, ol ýerden derrew gaçmaga başladylar.

13, 14. Olara: «Gaçmaň, bolelin ýaşaýşyňyzyň hem-de öýüňiziň ýerleşen ýerine dolanyň, belki, siz (bu ýerlere maslahat üçin gerek bolup) soralarsyňyz!» diýlende, olar: «Haýp bize, takyk, biz zalymlardan bolduk» diýdiler.

15. Olaryň bu sözleri, tä biz olary orlan ekine we sönen küle öwürýänçäk, dowam etdi.

16. Biz asmany, ýeri we bu ikisiniň arasyndakylary oýun (güýmenje) üçin ýaratmadyk.

17. Eger Biz güýmenmek islesedik, ony öz ýanymyzda ederdik. Emma Biz hiç haçan beýle iş etmeris.

18. Haky galpyň (batylyň) üstüne zyňarys. Hak batyly owum-döwüm eder, bir görseň galp ýok bolup gidendir. Alla ýöňkeýän birentek zatlaryňyz üçin haýp size.

19. Asmanlardaky we ýerdäki her kişi Oňa degişlidir (tabyndyr). Onuň ýanyndakylar (perişdeler) bolsa Oňa gulluk etmekden ulumsylyk etmezler hem-de gaçmazlar.

20. Olar gowşaklyk görkezmezden gije-gündiz (arman-ýadaman) tesbih ederler.

21. Ýa-da olar (Alla şärik goşanlar) ýeriň ýüzünden (daşlardan) ölüleri direldip bilýän hudaýlar tapyndylarmy?!

22. Eger ýerde we asmanda Alladan başga-da hudaý bolsady, olaryň ikisi (asman we ýer) hem harap bolardy. Arşyň Perwerdigäri bolan Alla olaryň ýöňkeýän sypatlaryndan päkdir.

23. Alla edýän işlerinden soralmaz, olar bolsa soraga çekilerler.

24. Olar özlerine Alladan başga hudaýlar edindilermi? Sen olara: «Hany, anyk delilleriňizi getiriň bakaly, ine, meniň ýanymdakylaryň we menden öňküleriň kitaby» diýip aýt. Ýok, olaryň aglabasy haky bilmeýärler, şol sebäpli, hem ondan ýüz öwürýärler.

وما أرسلنا من قبلك من رسول إلا نوحي إليه أنه لا إله إلا
أنا فاعبدون ﴿٢٥﴾ وقالوا اتخذ الرحمن ولدا سبحانه بل
عباد مكرمون ﴿٢٦﴾ لا يسبقونه بالقول وهم بأمره يعملون
﴿٢٧﴾ يعلم ما بين أيديهم وما خلفهم ولا يشفعون إلا لمن
ارتضى وهم من خشيته مشفقون ﴿٢٨﴾ ومن يقل منهم
إني إله من دونه فذلك نجزيه جهنم كذلك نجزي
الظالمين ﴿٢٩﴾ أولم ير الذين كفروا أن السماوات والأرض
كانتا رتقا ففتقناهما وجعلنا من الماء كل شيء حي
أفلا يؤمنون ﴿٣٠﴾ وجعلنا في الأرض رواسي أن تميد بهم
وجعلنا فيها فجاجا سبلا لعلهم يهتدون ﴿٣١﴾ وجعلنا
السماء سقفا محفوظا وهم عن آياتها معرضون ﴿٣٢﴾
وهو الذي خلق الليل والنهار والشمس والقمر كل في
فلك يسبحون ﴿٣٣﴾ وما جعلنا لبشر من قبلك الخلد
أفإن مت فهم الخالدون ﴿٣٤﴾ كل نفس ذائقة الموت
ونبلوكم بالشر والخير فتنة وإلينا ترجعون ﴿٣٥﴾

25. Biz senden öňki ilçilerimizi diňe: «Menden başga hudaý ýokdur, Maňa gulluk ediň» diýen wahyý bilen iberdik.

26. Olar: «Rahman (Alla) perzent edindi» diýdiler. Alla munuň ýaly zatlardan päkdir. Ýok! Olar (perişdeler) sarpaly bendelerdir.

27. Olar söz sözlemekde Alladan öňe geçmezler we Allanyň buýrugyny birkemsiz ýerine ýetirerler.

28. Alla olaryň geljegini we geçmişini bilýändir. Olar Allanyň razy bolanyndan başgasyna şepagat edip bilmezler. Olar Alladan gorkup, (elmydama) titrärler.

29. Olaryň içinden haýsydyr biri: «Alladan özge hudaý mendirin» diýse, biz ony dowzah bilen jezalandyrýarys. Biz zalymlary, şeýdip, jezalandyrarys.

30. Inkär edenler biziň asmanlar bilen ýer bitewikä olaryň arasyny açanlygymyzy we suwdan ähli janly-jandary ýaradanlygymyzy görmeýärlermi? Bulary bilensoň hem iman getirmeýärlermi?

31. Biz olary (ynsanlary) sarsdyrmazlygy üçin daglary onda ýerleşdirdik we azaşmazlar ýaly onda ýollary goýduk.

32. Asmany goragly üçek edip goýduk. Olar bolsa asmanyň (Allanyň gudratyny görkezýän) alamatlaryndan ýüz öwürýärler.

33. Ol gijäni, gündizi, Güni we Aýy hem ýaradandyr. Olaryň her haýsy bir pelekde (öz okunyň daşynda) ýüzýärler (aýlanýarlar).

34. Biz senden öň hem hiç bir ynsany ölmez-ýitmez etmedik, heý, sen ölersiňde, olar baky galarlarmy?

35. Her bir janly barlyk (hökman) ölüm (şerbetini) dadar. Biz sizi ýagşyýaman bilen synarys we siz Bize gaýdyp gelersiňiz!

وَإِذَا رَآكَ الَّذِينَ كَفَرُوا إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا أَهَٰذَا
الَّذِي يَذْكُرُ آلِهَتَكُمْ وَهُم بِذِكْرِ الرَّحْمَٰنِ هُمْ
كَافِرُونَ ٣٦ خُلِقَ الْإِنسَانُ مِنْ عَجَلٍ سَأُرِيكُمْ
آيَاتِي فَلَا تَسْتَعْجِلُونِ ٣٧ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ
إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ٣٨ لَوْ يَعْلَمُ الَّذِينَ كَفَرُوا حِينَ
لَا يَكُفُّونَ عَن وُجُوهِهِمُ النَّارَ وَلَا عَن ظُهُورِهِمْ وَلَا هُمْ
يُنصَرُونَ ٣٩ بَلْ تَأْتِيهِم بَغْتَةً فَتَبْهَتُهُمْ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ
رَدَّهَا وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ٤٠ وَلَقَدِ اسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن
قَبْلِكَ فَحَاقَ بِالَّذِينَ سَخِرُوا مِنْهُم مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ
٤١ قُلْ مَن يَكْلَؤُكُم بِاللَّيْلِ وَالنَّهَارِ مِنَ الرَّحْمَٰنِ
بَلْ هُمْ عَن ذِكْرِ رَبِّهِم مُّعْرِضُونَ ٤٢ أَمْ لَهُمْ
آلِهَةٌ تَمْنَعُهُم مِّن دُونِنَا لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَ أَنفُسِهِمْ
وَلَا هُم مِّنَّا يُصْحَبُونَ ٤٣ بَلْ مَتَّعْنَا هَٰؤُلَاءِ وَآبَاءَهُمْ
حَتَّىٰ طَالَ عَلَيْهِمُ الْعُمُرُ أَفَلَا يَرَوْنَ أَنَّا نَأْتِي
الْأَرْضَ نَنقُصُهَا مِنْ أَطْرَافِهَا أَفَهُمُ الْغَالِبُونَ ٤٤

قُلْ

36. Inkär edenler seni gören wagtlary: «Siziň hudaýlaryňyzy diline çolaýan şumy?» diýip ýaňsa alýarlar. Aslynda, olaryň özleri Rahmanyň (Allanyň) kitabyny inkär edenlerdir.

37. Ynsan alňasak ýaradylandyr. Men size gudratlarymy tiz wagtda görkezerin, siz alňasamaň!

38. Olar: «Eger siz dogruçyl bolsaňyz, bu haýbat (wada) haçan amala aşýar» diýýärler.

39. Käşgä, inkär edenler (dowzah) oduny ýüzlerinden we arkalaryndan sowup bilmejek we özlerine ýardam hem edilmejek pursatlary (günleri) bilsediler.

40. Hatda (bu pursat) olara duýdansyz geler-de, olary geň galdyrar. Olar mundan soň ony yzyna gaýtaryp bilmezler, (toba etmek üçin) özlerine möhlet hem berilmez.

41. Takyk, senden öňki ilçiler hem masgara edilipdiler. Olaryň üstünden gülenleri ýaňsa alan zatlarynyň jezasy gurşap alypdy.

42. Sen olara: «(Eger Alla size azap indermek islese) sizi gijede we gündizde Rahmandan (Alladan) gorajak kim?» diýip aýt. Ýok, olar özleriniň Perwerdigärini ýatlamakdan ýüz öwürýärler.

43. Ýa bolmasa Bizden başga olary bizden (biziň azabymyzdan) gorap biljek hudaýlary barmy? Olaryň (hudaýlarynyň) özlerine kömek etmäge güýçleri ýetmez we Bizden olara hemaýat hem edilmez.

44. Biz olary hem, ata-babalaryny hem nygmatlarymyzdan peýdalandyrdyk. Hatda bu olaryň ömürleri boýunça dowam etdi. Olar Biziň ýeriň ýüzüne gelip, onuň töwereklerinden kem-kemden egsildýänligimizi (yslamyň üstün çykyp giňden ýaýraýanlygyny we kapyrlaryň azalýandygyny) görmeýärlermi? Heý-de, olar üstün çykarmy?

قُلْ إِنَّمَا أُنْذِرُكُمْ بِالْوَحْيِ وَلَا يَسْمَعُ الصُّمُّ الدُّعَاءَ إِذَا
مَا يُنْذَرُونَ ﴿٤٥﴾ وَلَئِنْ مَسَّتْهُمْ نَفْحَةٌ مِنْ عَذَابِ رَبِّكَ لَيَقُولُنَّ
يَا وَيْلَنَا إِنَّا كُنَّا ظَالِمِينَ ﴿٤٦﴾ وَنَضَعُ الْمَوَازِينَ الْقِسْطَ لِيَوْمِ
الْقِيَامَةِ فَلَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْئًا وَإِنْ كَانَ مِثْقَالَ حَبَّةٍ
مِنْ خَرْدَلٍ أَتَيْنَا بِهَا وَكَفَى بِنَا حَاسِبِينَ ﴿٤٧﴾ وَلَقَدْ آتَيْنَا
مُوسَى وَهَارُونَ الْفُرْقَانَ وَضِيَاءً وَذِكْرًا لِلْمُتَّقِينَ ﴿٤٨﴾ الَّذِينَ
يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ بِالْغَيْبِ وَهُمْ مِنَ السَّاعَةِ مُشْفِقُونَ ﴿٤٩﴾
وَهَذَا ذِكْرٌ مُبَارَكٌ أَنْزَلْنَاهُ أَفَأَنْتُمْ لَهُ مُنْكِرُونَ ﴿٥٠﴾
وَلَقَدْ آتَيْنَا إِبْرَاهِيمَ رُشْدَهُ مِنْ قَبْلُ وَكُنَّا بِهِ عَالِمِينَ ﴿٥١﴾
إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ مَا هَذِهِ التَّمَاثِيلُ الَّتِي أَنْتُمْ لَهَا عَاكِفُونَ
﴿٥٢﴾ قَالُوا وَجَدْنَا آبَاءَنَا لَهَا عَابِدِينَ ﴿٥٣﴾ قَالَ لَقَدْ كُنْتُمْ
أَنْتُمْ وَآبَاؤُكُمْ فِي ضَلَالٍ مُبِينٍ ﴿٥٤﴾ قَالُوا أَجِئْتَنَا
بِالْحَقِّ أَمْ أَنْتَ مِنَ اللَّاعِبِينَ ﴿٥٥﴾ قَالَ بَلْ رَبُّكُمْ رَبُّ السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضِ الَّذِي فَطَرَهُنَّ وَأَنَا عَلَى ذَلِكُمْ مِنَ الشَّاهِدِينَ ﴿٥٦﴾
وَتَاللَّهِ لَأَكِيدَنَّ أَصْنَامَكُمْ بَعْدَ أَنْ تُوَلُّوا مُدْبِرِينَ ﴿٥٧﴾

45. (Eý, Muhammet!) Sen olara: «Men size diňe wahyý bilen (öňünden) duýdurýaryn. Emma ker bolan, duýdurylmagyna garamazdan, çagyryşy eşitmez» diýip aýt.

46. Eger olara Perwerdigäriň azabyndan bir uçgun degäýse, takyk, olar: «Haýp bize, biz zulum edenler bolupdyrys» diýerler.

47. Biz kyýamat güni üçin adalat terezilerini gurarys, (şondan soň) hiç kime hiç hili zulum edilmez. Edilen iş hardal (dary) dänesiniň agyrlygynda bolsa hem, biz ony getirip ýüze çykararys. Biz ýeterlik hasap soraýjydyrys.

48. Biz Musa we Haruna takwalar üçin ýagtylyk we öwüt-nesihat bolan Furkany (haky batyldan aýyl-saýyl eden Töwraty) berdik.

49. Olar (takwalar) özleriniň Perwerdigärini görmezden gorkýarlar we kyýamat gününiň hem gaýgysyny edýärler.

50. Ine, bu (Kuran) hem mukaddes bir öwütdir, ony Biz inderdik. Ýeri, siz ony inkär edýärsiňizmi?!

51. Biz ondan öň Ybraýymy hem dogry ýola salypdyk we biz ony (şoňa mynasypdygyny) bilýärdik.

52. Ol öz atasyna we kowumyna: «Siziň ybadat edýän bu heýkelleriňiz nämedir?» diýdi.

53. Olar: «Biz ata-babalarymyzyň hem olara ybadat edýändigini gördük» diýdiler.

54. Ybraýym: «Takyk, siz hem, ata-babalaryňyz hem anyk nädogry ýoldasyňyz» diýdi.

55. Olar: «Sen bize hakykaty getirdiňmi ýa-da oýun gözläp ýörenlerden birimi?» diýdiler.

56. Ybraýym: «Ýok, siziň (hakyky) Perwerdigäriňiz asmanlaryň we ýeriň Perwerdigäridir. Olary ýokdan bar edendir we men hem muňa şaýatdyryn» diýdi.

57. (Soň içinden) «Alla kasam bolsun! Siz yzyňyza öwrülip gideniňizden soň, butlaryňyza duzak gurjak» diýdi.

فَجَعَلَهُمْ جُذَاذًا إِلَّا كَبِيرًا لَّهُمْ لَعَلَّهُمْ إِلَيْهِ يَرْجِعُونَ ٥٨
قَالُوا مَن فَعَلَ هَٰذَا بِآلِهَتِنَا إِنَّهُ لَمِنَ الظَّالِمِينَ ٥٩ قَالُوا سَمِعْنَا
فَتًى يَذْكُرُهُمْ يُقَالُ لَهُ إِبْرَاهِيمُ ٦٠ قَالُوا فَأْتُوا بِهِ
عَلَىٰ أَعْيُنِ النَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَشْهَدُونَ ٦١ قَالُوا أَأَنتَ فَعَلْتَ
هَٰذَا بِآلِهَتِنَا يَا إِبْرَاهِيمُ ٦٢ قَالَ بَلْ فَعَلَهُ كَبِيرُهُمْ هَٰذَا
فَاسْأَلُوهُمْ إِن كَانُوا يَنطِقُونَ ٦٣ فَرَجَعُوا إِلَىٰ أَنفُسِهِمْ
فَقَالُوا إِنَّكُمْ أَنتُمُ الظَّالِمُونَ ٦٤ ثُمَّ نُكِسُوا عَلَىٰ رُءُوسِهِمْ
لَقَدْ عَلِمْتَ مَا هَٰؤُلَاءِ يَنطِقُونَ ٦٥ قَالَ أَفَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ
اللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكُمْ شَيْئًا وَلَا يَضُرُّكُمْ ٦٦ أُفٍّ
لَّكُمْ وَلِمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ٦٧
قَالُوا حَرِّقُوهُ وَانصُرُوا آلِهَتَكُمْ إِن كُنتُمْ فَاعِلِينَ
٦٨ قُلْنَا يَا نَارُ كُونِي بَرْدًا وَسَلَامًا عَلَىٰ إِبْرَاهِيمَ ٦٩
وَأَرَادُوا بِهِ كَيْدًا فَجَعَلْنَاهُمُ الْأَخْسَرِينَ ٧٠ وَنَجَّيْنَاهُ
وَلُوطًا إِلَى الْأَرْضِ الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا لِلْعَالَمِينَ ٧١ وَوَهَبْنَا
لَهُ إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ نَافِلَةً وَكُلًّا جَعَلْنَا صَالِحِينَ ٧٢

وَجَعَلْنَاهُمْ

58. Ybraýym: «Mundan görerler» diýip, butlaryň iň ulusyny goýup, galanyny bölek-bölek etdi.

59. Olar: «Hudaýlarymyza muny kim etdi. Takyk, (kim bu işi eden bolsa) ol zalymlaryň biridir» diýdiler.

60. Içlerinden käbirleri: «Ybraýym diýilýän bir ýaş ýigidiň olary (butlary) aýyplaýandygyny eşidipdik» diýdiler.

61. Olar: «Ony ynsanlaryň görmekleri üçin, olaryň gözleriniň öňüne getiriň» diýdiler.

62. (Ybraýym getirilende olar): «Hudaýlarymyza muny sen etdiňmi, eý, Ybraýym!» diýdiler.

63. Ybraýym: «Ony şu iň ululary eden bolaýmasyn, gepläp bilýän bolsalar, bu soragy olara beriň» diýdi.

64. Olar biri-birlerine garap: «(Hakyky zalym butlary döwen däl-de), asyl zalymlar sizsiňiz» diýdiler.

65. Soň ýene kellelerine (öňki ynançlaryna) gaýdyp gelip: «Sen olaryň geplemeýändigini bilýärdiň ahyry» diýdiler.

66. Ybraýym: «Siz Alladan özge, size hiç bir peýda we zyýan berip bilmeýän zatlara gulluk edýärsiňizmi?

67. Haýp size we haýp siziň Alladan başga gulluk edýän zatlaryňyza. Siz akylyňyzy ulanmaýarsyňyzmy?» diýdi.

68. Olar: «Eger bir zat etjek bolýan bolsaňyz, (onda) ony ýakyň-da, hudaýlaryňyza kömek ediň» diýdiler.

69. Biz: «Eý, ot! Ybraýyma salkynlyk we amanlyk bol» diýdik.

70. Şeýdip, oňa duzak gurmak islediler. Biz hem olary has beter zyýana galanlardan etdik.

71. Biz ony we Luty älemler üçin mübärek eden ýerimize eltip halas etdik.

72. Oňa Yshaky hem, Ýakuby hem bagyş etdik we hemmesini salyhlardan etdik.

وَجَعَلْنَاهُمْ أَئِمَّةً يَهْدُونَ بِأَمْرِنَا وَأَوْحَيْنَا إِلَيْهِمْ فِعْلَ
الْخَيْرَاتِ وَإِقَامَ الصَّلَاةِ وَإِيتَاءَ الزَّكَاةِ وَكَانُوا لَنَا
عَابِدِينَ ﴿٧٣﴾ وَلُوطًا آتَيْنَاهُ حُكْمًا وَعِلْمًا وَنَجَّيْنَاهُ مِنَ الْقَرْيَةِ
الَّتِي كَانَتْ تَعْمَلُ الْخَبَائِثَ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمَ سَوْءٍ
فَاسِقِينَ ﴿٧٤﴾ وَأَدْخَلْنَاهُ فِي رَحْمَتِنَا إِنَّهُ مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٧٥﴾
وَنُوحًا إِذْ نَادَىٰ مِنْ قَبْلُ فَاسْتَجَبْنَا لَهُ فَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ مِنَ الْكَرْبِ
الْعَظِيمِ ﴿٧٦﴾ وَنَصَرْنَاهُ مِنَ الْقَوْمِ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا
إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمَ سَوْءٍ فَأَغْرَقْنَاهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٧٧﴾ وَدَاوُودَ
وَسُلَيْمَانَ إِذْ يَحْكُمَانِ فِي الْحَرْثِ إِذْ نَفَشَتْ فِيهِ غَنَمُ
الْقَوْمِ وَكُنَّا لِحُكْمِهِمْ شَاهِدِينَ ﴿٧٨﴾ فَفَهَّمْنَاهَا سُلَيْمَانَ
وَكُلًّا آتَيْنَا حُكْمًا وَعِلْمًا وَسَخَّرْنَا مَعَ دَاوُودَ الْجِبَالَ
يُسَبِّحْنَ وَالطَّيْرَ وَكُنَّا فَاعِلِينَ ﴿٧٩﴾ وَعَلَّمْنَاهُ صَنْعَةَ لَبُوسٍ
لَكُمْ لِتُحْصِنَكُمْ مِنْ بَأْسِكُمْ فَهَلْ أَنْتُمْ شَاكِرُونَ
﴿٨٠﴾ وَلِسُلَيْمَانَ الرِّيحَ عَاصِفَةً تَجْرِي بِأَمْرِهِ إِلَى الْأَرْضِ الَّتِي
بَارَكْنَا فِيهَا وَكُنَّا بِكُلِّ شَيْءٍ عَالِمِينَ ﴿٨١﴾

73. Olary, öz emrimize laýyklykda, dogry ýola gönükdirýän ýolbaşçylar etdik we olara ýagşy işleri etmegi, namaz okamagy we zekat bermegi wahyý etdik. Olar elmydama bize gulluk etdiler.

74. Luta pygamberlik hem-de ylym berdik. Ony erbet işler bilen meşgul bolýan oba-şäheriň halkyndan halas etdik. Takyk, olar ýaramaz we örän bozuk adamlardy.

75. Şeýdip, Biz Luta merhemet etdik, çünki ol ýagşy kişilerdendi.

76. Birmahallar bizi çagyryp (dileg edeninde) Nuhuň hem dilegini kabul etdik, ony we maşgalasyny uly gam-gussadan halas edipdik.

77. Oňa aýatlarymyzy inkär edýän kowuma garşy (durmakda) kömek etdik. Takyk, olar ýaramaz bir kowumdy, (şol sebäpden) biz hem olaryň hemmesini gark etdik.

78. Dawut bilen Süleýman bir kowumyň goýun sürüsiniň daran ekini barada çözgüt çykarýarkalar, Biz olaryň çözgüdiniň hem şaýady bolupdyk.

79. Biz (dogry) çözgüdi Süleýmanyň aňyna guýduk. Olaryň ikisine-de pygamberlik hem-de ylym berdik. Daglary we guşlary Dawut bilen tesbih edýän edip boýun egdirdik. Bu zatlary eden Bizdik.

80. Birek-birege urýan zarbalaryňyzdan goramak üçin oňa (Dawuda) sowut ýasamagy öwretdik. (Eý, ynsanlar! Siz pygamberi tassyk edip, nygmatyma) şükür etmeýärsiňizmi?

81. Süleýmana hem biziň mukaddeslik (bereket) beren ýerimize tarap onuň (Süleýmanyň) öz emri bilen öwüsýän güýçli ýel berdik. Biz ähli zady bilýändiris.

وَمِنَ ٱلشَّيَٰطِينِ مَن يَغُوصُونَ لَهُۥ وَيَعۡمَلُونَ عَمَلٗا دُونَ
ذَٰلِكَۖ وَكُنَّا لَهُمۡ حَٰفِظِينَ ﴿٨٢﴾ وَأَيُّوبَ إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّي
مَسَّنِيَ ٱلضُّرُّ وَأَنتَ أَرۡحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿٨٣﴾ فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ
فَكَشَفۡنَا مَا بِهِۦ مِن ضُرّٖۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ أَهۡلَهُۥ وَمِثۡلَهُم
مَّعَهُمۡ رَحۡمَةٗ مِّنۡ عِندِنَا وَذِكۡرَىٰ لِلۡعَٰبِدِينَ ﴿٨٤﴾
وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِدۡرِيسَ وَذَا ٱلۡكِفۡلِۖ كُلّٞ مِّنَ ٱلصَّٰبِرِينَ
﴿٨٥﴾ وَأَدۡخَلۡنَٰهُمۡ فِي رَحۡمَتِنَآۖ إِنَّهُم مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٨٦﴾
وَذَا ٱلنُّونِ إِذ ذَّهَبَ مُغَٰضِبٗا فَظَنَّ أَن لَّن نَّقۡدِرَ عَلَيۡهِ
فَنَادَىٰ فِي ٱلظُّلُمَٰتِ أَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنتَ سُبۡحَٰنَكَ إِنِّي
كُنتُ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٨٧﴾ فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ وَنَجَّيۡنَٰهُ مِنَ
ٱلۡغَمِّۚ وَكَذَٰلِكَ نُـۨجِي ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿٨٨﴾ وَزَكَرِيَّآ إِذۡ نَادَىٰ
رَبَّهُۥ رَبِّ لَا تَذَرۡنِي فَرۡدٗا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡوَٰرِثِينَ
﴿٨٩﴾ فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ وَوَهَبۡنَا لَهُۥ يَحۡيَىٰ وَأَصۡلَحۡنَا لَهُۥ
زَوۡجَهُۥٓۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِ
وَيَدۡعُونَنَا رَغَبٗا وَرَهَبٗاۖ وَكَانُواْ لَنَا خَٰشِعِينَ ﴿٩٠﴾

وَٱلَّتِيٓ

82. Şeýtanlaryň içinde hem onuň (Süleýman) üçin (lagly-merjen çykarmak üçin) guwwaslyk we başga işler edýänleri-de bardy. Biz olary (Süleýmanyň emrinden çykmazlyklary üçin) göz astynda sakladyk.

Düşündiriş: Hezreti Süleýmanyň emri bilen jynlar deňze çümüp, gymmatbaha daşlary çykarypdyrlar we bu magdanlary köşkler, şäherler gurmakda, haýran galdyryjy çeperçilikdäki sungatlary döretmekde ulanypdyrlar.

83. Eýýup hem: «Maňa bir dert sataşdy we Sen merhemetlileriň iň Merhemetlisisiň» diýip, Perwerdigärine (dileg bilen) ýüzlenipdi.

84. Biz hem onuň dilegini kabul edip, ondaky derdi aýyrdyk. Öz tarapymyzdan, rehim we gulluk edýänler üçin nesihat bolsun diýip, oňa maşgalasyny we ýene şonuň iki essesini berdik.

85. Ysmaýyl, Idris we Zülkifl, bularyň hemmesi sabyrly kişilerdendi.

86. Biz bulary rahmetimiz bilen gurşap aldyk. Olar salyh kişilerdendi.

87. Zünnun (Ýunus) hem (kowumy iman getirmändigi üçin) gaharly halda (obasyny terk edip) başyny alyp gideninde, ol özüniň (bu hereketi üçin) Biz hiç zat etmeris öýtdi. (Ony balygyň garnyna taşlanymyzdan) soň bolsa tümlügiň içinde: «Senden başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Sen ähli nogsanlyklardan päksiň! Takyk, men haksyzlyk (özüme zulum) edenlerden boldum» diýip ýalbardy.

88. Biz onuň hem dilegini kabul etdik we ony gam-gussalardan halas etdik. Biz iman getirenleri şunuň ýaly halas edýäris.

89. Zekeriýýa hem Perwerdigärine: «Eý, Perwerdigärim! Meni ýalňyz goýma, (maňa mirasdär perzent bagyş et)! Sen miras goýujylaryň iň haýyrlysysyň» diýip ýalbarypdy.

90. Biz hem onuň dilegini kabul edip, oňa Ýahýany bagyş etdik we onuň üçin ýanýoldaşyny hem (önelgesizlikden) halas etdik. Olar haýyr işlere howlugardylar, Bizden umytly we gorkýan halda dileg ederdiler. Olar Bize köp tagzym-hormat ederdiler.

وَالَّتِىٓ أَحْصَنَتْ فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا فِيهَا مِن رُّوحِنَا
وَجَعَلْنَٰهَا وَٱبْنَهَآ ءَايَةً لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿٩١﴾ إِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمْ
أُمَّةً وَٰحِدَةً وَأَنَا۠ رَبُّكُمْ فَٱعْبُدُونِ ﴿٩٢﴾ وَتَقَطَّعُوٓا۟
أَمْرَهُم بَيْنَهُمْ كُلٌّ إِلَيْنَا رَٰجِعُونَ ﴿٩٣﴾ فَمَن يَعْمَلْ
مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَا كُفْرَانَ لِسَعْيِهِۦ وَإِنَّا
لَهُۥ كَٰتِبُونَ ﴿٩٤﴾ وَحَرَٰمٌ عَلَىٰ قَرْيَةٍ أَهْلَكْنَٰهَآ أَنَّهُمْ
لَا يَرْجِعُونَ ﴿٩٥﴾ حَتَّىٰٓ إِذَا فُتِحَتْ يَأْجُوجُ وَمَأْجُوجُ وَهُم
مِّن كُلِّ حَدَبٍ يَنسِلُونَ ﴿٩٦﴾ وَٱقْتَرَبَ ٱلْوَعْدُ ٱلْحَقُّ
فَإِذَا هِىَ شَٰخِصَةٌ أَبْصَٰرُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يَٰوَيْلَنَا
قَدْ كُنَّا فِى غَفْلَةٍ مِّنْ هَٰذَا بَلْ كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿٩٧﴾
إِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ حَصَبُ جَهَنَّمَ أَنتُمْ
لَهَا وَٰرِدُونَ ﴿٩٨﴾ لَوْ كَانَ هَٰٓؤُلَآءِ ءَالِهَةً مَّا وَرَدُوهَا
وَكُلٌّ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٩٩﴾ لَهُمْ فِيهَا
زَفِيرٌ وَهُمْ فِيهَا لَا يَسْمَعُونَ ﴿١٠٠﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ سَبَقَتْ
لَهُم مِّنَّا ٱلْحُسْنَىٰٓ أُو۟لَٰٓئِكَ عَنْهَا مُبْعَدُونَ ﴿١٠١﴾

91. Ol namysyny goran zenan (Merýem) hem bardyr. Biz onuň içine ruhumyzdan üfledik, ony we ogluny (Isany) älem-jahan üçin bir alamat (gudrat) etdik.

92. (Eý, ynsanlar!) Takyk, siziň bu ymmatyňyz (diniňiz) bitewi bir ymmatdyr. Men bolsa siziň Perwerdigäriňizdirin, şonuň üçin Maňa gulluk ediň!

93. Olar (ynsanlar) bolsa (din) babatda dürli toparlara bölündiler. Hemmeler (ahyrynda) Bize gaýdyp gelerler.

94. Kim mömin bolup (imanly halda) haýyr işleri etse, onuň görkezen gaýratyna gadyrbilmezlik edilmez. Takyk, biz ony ýazyp durandyrys.

95. (Emma) biziň (günäleri bilen) heläk eden ýurtlarymyzyň halkynyň (bu dünýäde toba etmek üçin) yzlaryna gaýdyp gelmekleri mümkin däldir. Olar gaýdyp gelmezler.

96, 97. (Şol heläk edilenler, tä) ýajuç we mäjuç (äjit-mäjit) bentleri açylyp, olar depelerden aşak eňip, hakyky wada (kyýamat) ýakynlaşýança yzyna dolanmazlar. Bir görseň, (kyýamaty) inkär edenleriň gözleri mölerip galandyr. Olar: «Haýp bize, biz mundan gapyl galan ekenik, biz özümize zulum edipdiris» diýerler.

98. Takyk, siz hem-de Alladan gaýry gulluk edýän zatlaryňyz (butlar we özlerine ybadat edilmegine razylyk görkezen ynsanlardyr jynlar) dowzahyň odunysyňyz. Siz şol ýere girersiňiz.

99. Eger olar hudaý bolsalardy, dowzaha girmezlerdi. Ýok, hemmesi şol ýerde ebedi galarlar.

100. Olara dowzahda diňe eňremek galar we olar şol ýerde (mundan başga) hiç zat eşitmezler.

101. Emma Biziň tarapymyzdan «gözel mertebe» berlenler bolsa dowzahdan daşlaşdyrylar.



102. Olar dowzah odunyň şatyrdysyny eşitmezler hem-de olar göwünleriniň islän nygmatlarynyň içinde ebedi galarlar.

103. Olary iň uly gorky (kyýamat gopanda boljak howp-gorky) hem gamlandyryp bilmez we perişdeler olary: «Bu size wada berlen günüňizdir» diýip garşy alarlar.

104. Asmany ýazgyly kagyz ýaly düýrlejek günümizde (adamlary), ilkinji ýaradanymyzdaky ýaly, öňki ýagdaýyna (täze dogan çaga ýaly edip) getireris. Bu (Biziň) Öz üstümize alan wadamyzdyr. Takyk, biz ony ýerine ýetireris.

105. Biz Zikirden (Töwratdan) soň Zeburda hem: «Takyk, ýeriň ýüzüni salyhlar miras alar» diýip ýazypdyk.

106. Takyk, munda Alla gulluk edýän kowum üçin nesihatlar bardyr.

107. (Eý, Muhammet!) Biz seni älemlere rahmet (bolmagyňdan) başga (maksat bilen) ibermedik.

108. Sen olara: «Maňa siziň (ybadata laýyk) hudaýyňyzyň diňe ýeke-täk Alla bolmalydygy wahyý edildi, siz şuňa boýun bolýarsyňyzmy?» diýip aýt.

109. Eger olar ýüz dönderseler, sen olara aýt: «Men siziň hemmäňize deň derejede duýdurdym, size berlen wadanyň (kyýamatyň) bolsa ýakyndygyny ýa-da daşdygyny bilmeýärin.

110. Takyk, Alla sözüň äşgär aýdylanyny hem, siziň içiňizde saklaýanyňyzy hem bilýändir.

111. Men (munuň) siziň üçin bir synagdygyny we belli bir wagta çenli size peýda berjekdigini (azabyň gijä galdyrylјakdygyny) bilýärin.

112. Eý, Perwerdigärim! Hak bilen höküm et! Biziň Perwerdigärimiz siziň aýdyşyňyzyň tersine Mähribandyr, kömek üçin diňe Oňa ýüz tutulýandyr».



بسم الله الرحمن الرحيم
يا أيها الناس اتقوا ربكم إن زلزلة الساعة شيء عظيم
١ يوم ترونها تذهل كل مرضعة عما أرضعت وتضع
كل ذات حمل حملها وترى الناس سكارى وما هم
بسكارى ولكن عذاب الله شديد ٢ ومن الناس
من يجادل في الله بغير علم ويتبع كل شيطان مريد
٣ كتب عليه أنه من تولاه فأنه يضله ويهديه إلى عذاب
السعير ٤ يا أيها الناس إن كنتم في ريب من البعث
فإنا خلقناكم من تراب ثم من نطفة ثم من علقة ثم
من مضغة مخلقة وغير مخلقة لنبين لكم ونقر في
الأرحام ما نشاء إلى أجل مسمى ثم نخرجكم طفلا
ثم لتبلغوا أشدكم ومنكم من يتوفى ومنكم
من يرد إلى أرذل العمر لكيلا يعلم من بعد علم
شيئا وترى الأرض هامدة فإذا أنزلنا عليها الماء
اهتزت وربت وأنبتت من كل زوج بهيج ٥

## 22-nji süre: Haj

«Haj» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 78 aýatdan ybaratdyr. Bu sürede Ybraýym pygambere Käbäniň ýeriniň görkezilmegi we ynsanlary haj ybadatyna çagyrmak barada gürrüň edilýänligi sebäpli, bu süre «Haj» diýlip atlandyrylypdyr. Bu söz süräniň 27-nji aýatynda agzalyp geçilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Eý, ynsanlar! Perwerdigäriňizden gorkuň! Çünki kyýamat gününiň sarsgyny örän aýylganç zatdyr.

2. Ony görjek günüňizde her bir çaga emdirýän zenan emdirýän çagasyny unudar, göwresinde çagasy bolan her bir zenan göwresindäkini düşürer we ynsanlary şerhoş ýagdaýda görersiňiz. Aslynda, olar serhoş däldirler, emma Allanyň azaby gazaplydyr.

3. Ynsanlaryň arasynda, hiç zat bilmeseler hem, Alla hakda çekeleşige girýänleri we kejir şeýtana tabyn bolýanlary bardyr.

4. Ol şeýtan barada: «Kim onuň bilen dostluk gursa, ol hem şony ýoldan çykarar we alawly oduň azabyna alyp barar» diýlip ýazylandyr.

5. Eý, ynsanlar! Eger siz täzeden direlmek barada şübhe duýýan bolsaňyz, Biz size (gudratymyzy) aýan etmek üçin (başda) sizi toprakdan, soň bir damja suwdan, soň gan lagtasyndan, ondan soň hem şekili belli we näbelli bolan bölejik et parçasyndan ýaratdyk. Islänimizi belli döwre çenli ýatgylarda goýýarys, soň hem sizi (çaga halda) dünýä inderýäris. Soň kämillige ýetersiňiz we käbiriňiz ýogalyp, käbiriňiz hem bilimlilikden soň hiç zat bilmän, ömrüň iň kemakyllyk (huşy gidenlik) döwrüne gaýtarylýarsyňyz. Sen ýer ýüzüni demsiz-düýtsüz halda görersiň. (Emma) biz onuň üstüne suw inderenimizde, ol gybyrdar, gabarar we her jübütden ýalkymly ösümlikler bitirer.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْحَقُّ وَأَنَّهُۥ يُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ وَأَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ
﴿٦﴾ وَأَنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيهَا وَأَنَّ ٱللَّهَ يَبْعَثُ مَن فِى ٱلْقُبُورِ
﴿٧﴾ وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِى ٱللَّهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَلَا هُدًى
وَلَا كِتَٰبٍ مُّنِيرٍ ﴿٨﴾ ثَانِىَ عِطْفِهِۦ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ لَهُۥ
فِى ٱلدُّنْيَا خِزْىٌ وَنُذِيقُهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ عَذَابَ ٱلْحَرِيقِ ﴿٩﴾ ذَٰلِكَ
بِمَا قَدَّمَتْ يَدَاكَ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿١٠﴾ وَمِنَ
ٱلنَّاسِ مَن يَعْبُدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ حَرْفٍ فَإِنْ أَصَابَهُۥ خَيْرٌ ٱطْمَأَنَّ
بِهِۦ وَإِنْ أَصَابَتْهُ فِتْنَةٌ ٱنقَلَبَ عَلَىٰ وَجْهِهِۦ خَسِرَ ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةَ
ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْخُسْرَانُ ٱلْمُبِينُ ﴿١١﴾ يَدْعُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُۥ
وَمَا لَا يَنفَعُهُۥ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلضَّلَٰلُ ٱلْبَعِيدُ ﴿١٢﴾ يَدْعُوا۟ لَمَن ضَرُّهُۥٓ
أَقْرَبُ مِن نَّفْعِهِۦ لَبِئْسَ ٱلْمَوْلَىٰ وَلَبِئْسَ ٱلْعَشِيرُ ﴿١٣﴾ إِنَّ ٱللَّهَ
يُدْخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٍ تَجْرِى
مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ إِنَّ ٱللَّهَ يَفْعَلُ مَا يُرِيدُ ﴿١٤﴾ مَن كَانَ يَظُنُّ أَن
لَّن يَنصُرَهُ ٱللَّهُ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ فَلْيَمْدُدْ بِسَبَبٍ إِلَى ٱلسَّمَآءِ
ثُمَّ لْيَقْطَعْ فَلْيَنظُرْ هَلْ يُذْهِبَنَّ كَيْدُهُۥ مَا يَغِيظُ ﴿١٥﴾

وَكَذَٰلِكَ

6. Çünki Alla hakyň hut özüdir, ol ölüleri direldýändir we ähli zada güýji ýetýändir.

7. Takyk, kyýamat geler we Alla guburlardaky ölüleri direlder. Bu barada hiç şek-şübhe ýokdur.

8. Ynsanlaryň arasynda, hiç bir bilimi, ýolbeledi we aýdyňlaşdyryjy kitaby bolmazdan, Alla barada çekeleşýänleri hem bar.

9. Olar Allanyň ýolundan çykarýanlygy üçin hondanbärsidir. Oňa (olara) bu dünýäde masgaraçylyk bardyr, kyýamat gününde hem biz ony (olary) ýakyjy azaby datmaga mejbur ederis.

10. Bu seniň öň elleriň bilen eden etmişleriň zerarlydyr. Alla bendelerine zulum edýän däldir.

11. Ynsanlaryň arasynda Alla ejizlik we şek-şübhe bilen gulluk edýänleri hem bar. Başyna haýyr gelse, muňa hoşal bolar, eger başyna bir bela (synag) geläýse, ýeňsesini öwrer (dinden çykar). (Ol) dünýäni hem, ahyreti hem ýitirendir. Ine, hakyky ýitgi budur.

12. Ol Alladan gaýry özüne hiç bir zyýan hem, peýda hem berip bilmeýän zatlara ýalbarar. Bu hakyky ýoldan çykmakdyr.

13. Ol peýdasynyň degmesinden zyýanynyň degmesi has ýakyn bolanlara ýalbarar. (Gör, ol) nähili erbet hossardyr we nähili erbet garyndaşdyr!

14. Alla iman getirenleri we ýagşy işleri edenleri aşagyndan derýalar akýan jennetlere salar. Takyk, Alla myrat eden zadyny ýerine ýetirer.

15. Kim Alla dünýäde we ahyretde (dinine we pygamberine) hiç hili kömek etmez öýdýän bolsa, (ýüreginde dine we pygambere bolan ýigrenç beslese) ol bir serişde bilen asmana çyksyn (özüni assyn), soň (serişdäni) kessin-de görsün, göreli, bu pirimi (hilesi) ýüregindäki ýigrenjini ýok edip bilermikä?



وكذلك أنزلناه آيات بينات وأن الله يهدي من
يريد ﴿١٦﴾ إن الذين آمنوا والذين هادوا والصابئين والنصارى
والمجوس والذين أشركوا إن الله يفصل بينهم يوم القيامة
إن الله على كل شيء شهيد ﴿١٧﴾ ألم تر أن الله يسجد له من
في السماوات ومن في الأرض والشمس والقمر
والنجوم والجبال والشجر والدواب وكثير من الناس
وكثير حق عليه العذاب ومن يهن الله فما له من
مكرم إن الله يفعل ما يشاء ﴿١٨﴾ هذان خصمان اختصموا
في ربهم فالذين كفروا قطعت لهم ثياب من نار يصب
من فوق رءوسهم الحميم ﴿١٩﴾ يصهر به ما في بطونهم
والجلود ﴿٢٠﴾ ولهم مقامع من حديد ﴿٢١﴾ كلما
أرادوا أن يخرجوا منها من غم أعيدوا فيها وذوقوا عذاب
الحريق ﴿٢٢﴾ إن الله يدخل الذين آمنوا وعملوا الصالحات
جنات تجري من تحتها الأنهار يحلون فيها من
أساور من ذهب ولؤلؤا ولباسهم فيها حرير ﴿٢٣﴾

16. Şeýdip, biz oňa aýdyň subutnamalar (Kuran) inderdik. Takyk, Alla islän bendesini dogry ýola gönükdirer.

17. Takyk, Alla kyýamat güni iman getirenleriň, ýahudylaryň, sabylaryň, nasranylaryň, otparazlaryň we Alla şärik goşanlaryň arasyny aýyl-saýyl eder. Çünki Alla ähli zady görüp durandyr.

18. Sen asmandakylaryň we ýerdäkileriň, Günüň, Aýyň, ýyldyzlaryň, daglaryň, agaçlaryň, haýwanlaryň we ynsanlaryň (köpüsiniň) Alla üçin sežde edýändiklerini görmeýärsiňmi?! (Ynsanlaryň) köpüsi hem azaba mynasyp boldy. Alla kimi abraýdan düşürse, oňa abraý gazandyrjak (hiç kim) ýokdur. Alla islän zadyny ýerine ýetirer.

19. Bu (ikisi) özleriniň Perwerdigäri barada biri-birleri bilen çekeleşen iki garşydaş (imanly we imansyz) topardyr. Indi inkär edenlere özleri üçin otdan geýim biçilendir. Olaryň depelerinden gaýnag suw döküler.

20. Olaryň garynlaryndaky zatlar hem-de derileri erediler.

21. Ýene olar üçin demirden gürzüler bardyr.

22. Her gezek, gam-gussa sebäpli, ol ýerden çykmak islänlerinde, yzlaryna gaýtarylyp, olara «Ýakyjy azaby dadyň!» diýler.

23. Alla Özüne iman getirip, ýagşy işleri edenleri aşagyndan derýalar akýan jennetlere salar. Olar şol ýerde altyndan bilezikler we hünjüler bilen bezenerler. Olaryň şol ýerdäki geýimleri ýüpekdendir.

وَهُدُوٓا۟ إِلَى ٱلطَّيِّبِ مِنَ ٱلْقَوْلِ وَهُدُوٓا۟ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلْحَمِيدِ
﴿٢٤﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلْمَسْجِدِ
ٱلْحَرَامِ ٱلَّذِى جَعَلْنَٰهُ لِلنَّاسِ سَوَآءً ٱلْعَٰكِفُ فِيهِ
وَٱلْبَادِ ۚ وَمَن يُرِدْ فِيهِ بِإِلْحَادٍۭ بِظُلْمٍ نُّذِقْهُ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ
﴿٢٥﴾ وَإِذْ بَوَّأْنَا لِإِبْرَٰهِيمَ مَكَانَ ٱلْبَيْتِ أَن لَّا تُشْرِكْ بِى
شَيْـًٔا وَطَهِّرْ بَيْتِىَ لِلطَّآئِفِينَ وَٱلْقَآئِمِينَ وَٱلرُّكَّعِ
ٱلسُّجُودِ ﴿٢٦﴾ وَأَذِّن فِى ٱلنَّاسِ بِٱلْحَجِّ يَأْتُوكَ رِجَالًا وَعَلَىٰ
كُلِّ ضَامِرٍ يَأْتِينَ مِن كُلِّ فَجٍّ عَمِيقٍ ﴿٢٧﴾ لِّيَشْهَدُوا۟
مَنَٰفِعَ لَهُمْ وَيَذْكُرُوا۟ ٱسْمَ ٱللَّهِ فِىٓ أَيَّامٍ مَّعْلُومَٰتٍ
عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم مِّنۢ بَهِيمَةِ ٱلْأَنْعَٰمِ ۖ فَكُلُوا۟ مِنْهَا وَأَطْعِمُوا۟
ٱلْبَآئِسَ ٱلْفَقِيرَ ﴿٢٨﴾ ثُمَّ لْيَقْضُوا۟ تَفَثَهُمْ وَلْيُوفُوا۟
نُذُورَهُمْ وَلْيَطَّوَّفُوا۟ بِٱلْبَيْتِ ٱلْعَتِيقِ ﴿٢٩﴾ ذَٰلِكَ ۖ وَمَن
يُعَظِّمْ حُرُمَٰتِ ٱللَّهِ فَهُوَ خَيْرٌ لَّهُۥ عِندَ رَبِّهِۦ ۗ
وَأُحِلَّتْ لَكُمُ ٱلْأَنْعَٰمُ إِلَّا مَا يُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ ۖ
فَٱجْتَنِبُوا۟ ٱلرِّجْسَ مِنَ ٱلْأَوْثَٰنِ وَٱجْتَنِبُوا۟ قَوْلَ ٱلزُّورِ ﴿٣٠﴾

حُنَفَآءَ

24. Olar sözüň iň ýakymlysyna (Alla hamdy-sena aýtmaga) gönükdirildiler we öwgä mynasyp ýola eltildiler.

25. Inkär edenler bilen Allanyň ýoluna, (şeýle-de) ýerli ýa-da zyýarat üçin gelen ynsanlara deň (kybla) edip goýan (ýerimiz) Mesjidi-Harama (Käbä) gelmeklerine päsgel bolanlar (azaba laýyk bolandyrlar). Kim ol ýerde (Käbede) zulum edip, hetden aşsa, (hakdan daşlaşsa), Biz oňa jebir-jepaly azaby dadyrarys.

26. Biz Ybraýyma Öýüň (Käbäniň) ýerini görkezip şeýle diýipdik: «Maňa hiç bir zady şärik goşma we Meniň öýümi togap edýänler, dik durýanlar, rukug we sežde edýänler üçin tämiz sakla!

27. Ynsanlaryň arasynda hajy yglan et! Olar, isle pyýada, isle-de her dürli çuň derelerden aşyp gelýän argyn haýwanlaryň üstünde, saňa tarap gelsinler.

28. (Gelsinler-de), özlerine degişli käbir peýdalary gözleri bilen görsünler we bellenilen (gurbanlyk) günlerinde Allanyň rysgal edip beren gurbanlyk mallaryna (olaryň damaklaryny çalanlarynda) Allanyň adyny agzasynlar. Şeýdip, bu mallaryň etlerinden hem özüniz iýiň hem-de garyp-gasarlara iýdiriň!

29. Soň kir-kimirlerinden dynsynlar, aýdan janlylaryny bersinler we Gadym Öýi (Käbäni) togap etsinler».

30. Kim Allanyň mukaddes eden zatlaryna hormat goýsa, bu Perwerdigäriniň huzurynda onuň özi üçin has haýyrlydyr. Size (haramdygy) aýdylanlardan başga mallar halal edildi, onda hapalyk-nejislik bolan butlardan gaçyň we ýalan (töhmet we Alla ýalan ýöňkemeklik ýaly) sözlerden gaçyň!

حُنَفَآءَ لِلَّهِ غَيْرَ مُشْرِكِينَ بِهِۦ وَمَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَكَأَنَّمَا
خَرَّ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَتَخْطَفُهُ ٱلطَّيْرُ أَوْ تَهْوِى بِهِ ٱلرِّيحُ فِى مَكَانٍ
سَحِيقٍ ﴿٣١﴾ ذَٰلِكَ وَمَن يُعَظِّمْ شَعَٰٓئِرَ ٱللَّهِ فَإِنَّهَا مِن تَقْوَى ٱلْقُلُوبِ
﴿٣٢﴾ لَكُمْ فِيهَا مَنَٰفِعُ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ثُمَّ مَحِلُّهَآ إِلَى ٱلْبَيْتِ
ٱلْعَتِيقِ ﴿٣٣﴾ وَلِكُلِّ أُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنسَكًا لِّيَذْكُرُوا۟ ٱسْمَ ٱللَّهِ
عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم مِّنۢ بَهِيمَةِ ٱلْأَنْعَٰمِ فَإِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ فَلَهُۥٓ
أَسْلِمُوا۟ وَبَشِّرِ ٱلْمُخْبِتِينَ ﴿٣٤﴾ ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَجِلَتْ قُلُوبُهُمْ
وَٱلصَّٰبِرِينَ عَلَىٰ مَآ أَصَابَهُمْ وَٱلْمُقِيمِى ٱلصَّلَوٰةِ وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ
يُنفِقُونَ ﴿٣٥﴾ وَٱلْبُدْنَ جَعَلْنَٰهَا لَكُم مِّن شَعَٰٓئِرِ ٱللَّهِ
لَكُمْ فِيهَا خَيْرٌ فَٱذْكُرُوا۟ ٱسْمَ ٱللَّهِ عَلَيْهَا صَوَآفَّ فَإِذَا وَجَبَتْ
جُنُوبُهَا فَكُلُوا۟ مِنْهَا وَأَطْعِمُوا۟ ٱلْقَانِعَ وَٱلْمُعْتَرَّ كَذَٰلِكَ سَخَّرْنَٰهَا
لَكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٣٦﴾ لَن يَنَالَ ٱللَّهَ لُحُومُهَا وَلَا دِمَآؤُهَا
وَلَٰكِن يَنَالُهُ ٱلتَّقْوَىٰ مِنكُمْ كَذَٰلِكَ سَخَّرَهَا لَكُمْ
لِتُكَبِّرُوا۟ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا هَدَىٰكُمْ وَبَشِّرِ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٣٧﴾ إِنَّ ٱللَّهَ
يُدَٰفِعُ عَنِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ خَوَّانٍ كَفُورٍ ﴿٣٨﴾



31. Hakyky manyda Allany ýeke-täk bilenler, Oňa şärik goşmaýanlar hökmünde şeýle ediň! Kim Alla şärik goşsa, ol (Hakdan daşlaşmakda) göýä asmandan aşak gaçyp barýan ýalydyr. Ony ýa guş gapar, ýa-da ýel alyp, daş ýere zyňar.

32. Kim Allanyň buýran zatlaryna (hökümlerine) hormat goýsa, takyk, bu hormat onuň kalbynyň takwalygy sebäplidir.

33. Siziň üçin olarda (gurbanlyk mallarynda) belli bir wagta çenli käbir bähbitler bardyr. Soň olaryň gurbanlyk hökmünde barjak ýerleri Gadymy öýdür (Käbedir).

Düşündiriş: Yhramly gezmeli günler gutarandan soň, eýeleri gurban etmek maksady bilen getiren mallaryndan münmek ýa-da süýdüni sagmak maksady bilen peýdalanyp bilerler.

34. Allanyň özlerine rysgal edip beren gurbanlyk haýwanlarynyň (damagyny çalanlarynda) Allanyň adyny agzamaklary üçin her ymmata gurban çalmagy ybadatyň bir görnüşi edip goýduk. Siziň hudaýyňyz ýeke-täk Hudaýdyr (Alladyr). Siz Oňa boýun boluň! (Eý, Muhammet!) Gulak asýanlara (jenneti) buşla!

35. Olar Allanyň ady agzalanda ýürekleri galpyldaýanlardyr, başlaryna gelene sabyr edýänlerdir, namazy berjaý edýänlerdir we Biziň özlerine rysgal edip beren zatlarymyzdan (mätäçlere) sarp edýänlerdir.

36. Düýeleri hem (iri mallary hem) siziň üçin Allanyň dessurlaryndan biri (gurbanlyk) etdik. Olarda siziň üçin haýyr bardyr. Olar hatar bolup durkalar (damagyny çalmak maksady bilen) Allanyň adyny agzaň! (Janlary çykyp) ýan tarapa ýatansoň, ondan özüňiz hem iýiň, kanagatly (dilegçilik etmeýän) mätäje hem, dilegçi garyba hem iýdiriň! Şeýdip, Biz bu haýwanlary siziň minnetdar (şükür edenlerden) bolmagyňyz üçin size boýun etdik.

37. Hiç haçan bu gurbanlyklaryň etleri we ganlary Alla gowuşmaz. Oňa diňe siziň takwalygyňyz gelip ýeter. Sizi dogry ýola salanlygy sebäpli, Allany beýik bilmegiňiz üçin (Alla) olary (gurbanlyk mallary), şeýdip, size boýun etdi. Salyhlara (jenneti) buşla!

أذن للذين يقاتلون بأنهم ظلموا وإن الله على نصرهم
لقدير ﴿٣٩﴾ الذين أخرجوا من ديارهم بغير حق إلا
أن يقولوا ربنا الله ولولا دفع الله الناس بعضهم ببعض
لهدمت صوامع وبيع وصلوات ومساجد يذكر
فيها اسم الله كثيرا ولينصرن الله من ينصره إن الله لقوي
عزيز ﴿٤٠﴾ الذين إن مكناهم في الأرض أقاموا الصلوة
وآتوا الزكوة وأمروا بالمعروف ونهوا عن المنكر ولله
عاقبة الأمور ﴿٤١﴾ وإن يكذبوك فقد كذبت قبلهم
قوم نوح وعاد وثمود ﴿٤٢﴾ وقوم إبراهيم وقوم لوط ﴿٤٣﴾
وأصحاب مدين وكذب موسى فأمليت للكافرين ثم
أخذتهم فكيف كان نكير ﴿٤٤﴾ فكأين من قرية
أهلكناها وهي ظالمة فهي خاوية على عروشها وبئر
معطلة وقصر مشيد ﴿٤٥﴾ أفلم يسيروا في الأرض فتكون
لهم قلوب يعقلون بها أو آذان يسمعون بها فإنها
لا تعمى الأبصار ولكن تعمى القلوب التي في الصدور ﴿٤٦﴾

ويستعجلونك

38. Takyk, iman getirenleri Alla gorar. Alla hyýanatçy gadyr bilmezi halamaz.

39. Özleri bilen söweş alnyp barylýanlara (Alla ynananlara) zulum edilenligi sebäpli, (söweşmäge) rugsat edildi. Takyk, Allanyň olara kömek etmäge güýji ýetýändir.

40. Olar diňe: «Biziň Perwerdigärimiz Alladyr» diýenleri üçin nähak ýere öz ýurtlaryndan çykaryldylar. Eger Alla ynsanlaryň käbirlerini (erbetlerini) beýleki käbirleri bilen dep etmedik bolsady, takyk, içlerinde Allanyň ady bol agzalýan ruhany öýleri, kiliseler, ýahudylaryň ybadathanalary we metjitler ýumrular giderdi. Alla özüne (dinine) kömek edenlere hökman ýardam berer. Takyk, Alla çäksiz kuwwatlydyr, Gudraty güýçlüdir.

41. Olar özlerine häkimiýet berenimizde namaz okan, zekat beren we ýagşylygy ündäp, ýamanlygy gadagan eden adamlardyr. Işleriň netijesi (soňy) Alla degişlidir.

42. Eger olar seni ýalan hasaplasalar, olardan öň Nuhuň, adyň we semudyň kowumlary hem (öz pygamberlerini) ýalan hasaplapdylar.

43. Ybraýymyň kowumy hem, Lutuň kowumy hem (pygamberlerini) ýalan hasaplapdylar.

44. Medýen halky hem (Şugaýby) ýalan hasaplapdy. Musa hem (kowumy tarapyndan) inkär edilipdi. Men inkär edenlere möhlet berdim, soň hem olary garbap aldym. Şonda inkär (edenleriň jezasy) nähili bolupdy?

45. Biz ençeme oba-şäheri halky zalym bolany sebäpli, heläk edipdik. Indi ol obalaryň üçekleri (binalarynyň üstüne) çökendir. Ençeme taşlanan guýular we boşap galan beýik köşkler!

46. Olar ýeriň ýüzünde hiç gezip görmedilermi? Akyl ýetirere ýürekleri, ýa-da eşidere gulaklary ýokmy?! Çünki hakyky gözler kör bolmaz, ýöne gursakdaky ýürekler kör bolar.

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِالْعَذَابِ وَلَن يُخْلِفَ اللَّهُ وَعْدَهُ وَإِنَّ يَوْمًا
عِندَ رَبِّكَ كَأَلْفِ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّونَ ﴿٤٧﴾ وَكَأَيِّن
مِّن قَرْيَةٍ أَمْلَيْتُ لَهَا وَهِيَ ظَالِمَةٌ ثُمَّ أَخَذْتُهَا وَإِلَيَّ الْمَصِيرُ ﴿٤٨﴾
قُلْ يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّمَا أَنَا لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٤٩﴾ فَالَّذِينَ
آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ﴿٥٠﴾
وَالَّذِينَ سَعَوْا فِي آيَاتِنَا مُعَاجِزِينَ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَحِيمِ
﴿٥١﴾ وَمَا أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رَّسُولٍ وَلَا نَبِيٍّ إِلَّا إِذَا تَمَنَّىٰ أَلْقَى
الشَّيْطَانُ فِي أُمْنِيَّتِهِ فَيَنسَخُ اللَّهُ مَا يُلْقِي الشَّيْطَانُ ثُمَّ
يُحْكِمُ اللَّهُ آيَاتِهِ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٢﴾ لِّيَجْعَلَ مَا يُلْقِي
الشَّيْطَانُ فِتْنَةً لِّلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَالْقَاسِيَةِ
قُلُوبُهُمْ وَإِنَّ الظَّالِمِينَ لَفِي شِقَاقٍ بَعِيدٍ ﴿٥٣﴾ وَلِيَعْلَمَ الَّذِينَ
أُوتُوا الْعِلْمَ أَنَّهُ الْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَيُؤْمِنُوا بِهِ فَتُخْبِتَ لَهُ
قُلُوبُهُمْ وَإِنَّ اللَّهَ لَهَادِ الَّذِينَ آمَنُوا إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ
﴿٥٤﴾ وَلَا يَزَالُ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي مِرْيَةٍ مِّنْهُ حَتَّىٰ
تَأْتِيَهُمُ السَّاعَةُ بَغْتَةً أَوْ يَأْتِيَهُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَقِيمٍ ﴿٥٥﴾

47. Olar senden azabyň dessine gelmegini isleýärler. Alla Öz wadasyndan hiç haçan dönmez. Perwerdigäriň huzurynda bir gün siziň sanaýan günüňiziň müňüsi ýalydyr.

48. Halky zalym bolan ençeme obalara (ýurtlara) hem möhlet beripdim, soň hem olary garbap alypdym. Soň gaýdyp geliş Meniň ýanymadyr.

49. (Eý, Muhammet!) Sen: «Eý, adamlar men siziň üçin (iberilen) anyk sözli duýduryjydyryn» diýip aýt.

50. Iman getirip, ýagşy işleri edenler üçin ýalkaw we mübärek rysgal bardyr.

51. Aýatlarymyz hakynda (jadydyr, şygyrdyr ýa-da ertekidir diýip garşylyk bildirmekde) biri-birinden üstün çykmaga çalşanlaryň hemralary dowzah odudyr.

52. (Eý, Muhammet!) Biziň senden öňki iberen her bir ilçimiz we pygamberimiz özüne inderilen kitaby okan wagtynda, hökmany suratda şeýtan onuň okaýan zatlaryna bir zatlar goşýardy. Dessine, Alla şeýtanyň goşan zadyny ýok eder. Soň Alla Öz aýatlaryny berkider. Alla (ähli zady) bilýändir, hikmet eýesidir.

53. Şeýtanyň goşýan zady ýürekleri keselli bolanlary we rehimsiz daş ýürekli bolanlary synag etmek üçindir. Takyk, zalymlar hakykatdan daş bir jenjeliň içindedirler.

54. Özlerine ylym berlenler munuň (Kuranyň) seniň Perwerdigäriň tarapyndan (gelen) bir hakykatdygyny bilsinler. Bes, iman getirip, ýürekleri bilen oňa boýun bolsunlar. Takyk, Alla iman getirenleri dogry ýola gönükdirendir.

55. Inkär edenler başlaryna duýdansyz ýagdaýda kyýamat wagty ýa-da gysyr (özlerine haýryň bolmajak) günüň azaby gelip ýetýänçä ol (Kuran) hakynda şübhelenmeklerini dowam ederler.

ٱلْمُلْكُ يَوْمَئِذٍ لِّلَّهِ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟
ٱلصَّٰلِحَٰتِ فِى جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٥٦﴾ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا فَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ
﴿٥٧﴾ وَٱلَّذِينَ هَاجَرُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ قُتِلُوٓا۟ أَوْ مَاتُوا۟
لَيَرْزُقَنَّهُمُ ٱللَّهُ رِزْقًا حَسَنًا وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ خَيْرُ
ٱلرَّٰزِقِينَ ﴿٥٨﴾ لَيُدْخِلَنَّهُم مُّدْخَلًا يَرْضَوْنَهُۥ وَإِنَّ ٱللَّهَ
لَعَلِيمٌ حَلِيمٌ ﴿٥٩﴾ ذَٰلِكَ وَمَنْ عَاقَبَ بِمِثْلِ مَا عُوقِبَ
بِهِۦ ثُمَّ بُغِىَ عَلَيْهِ لَيَنصُرَنَّهُ ٱللَّهُ إِنَّ ٱللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٌ
﴿٦٠﴾ ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ
فِى ٱلَّيْلِ وَأَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ﴿٦١﴾ ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ
هُوَ ٱلْحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ هُوَ ٱلْبَٰطِلُ
وَأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْكَبِيرُ ﴿٦٢﴾ أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ
أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَتُصْبِحُ ٱلْأَرْضُ مُخْضَرَّةً إِنَّ
ٱللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٌ ﴿٦٣﴾ لَّهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٦٤﴾

أَلَمْ تَرَ

56. Ol gün eýeçilik (hökmürowanlyk) ýalňyz Alla degişlidir. Alla olaryň (ynsanlaryň) arasynda höküm berer. Iman getirip, ýagşy işleri edenler nygmatdan doly jennetlerde bolarlar.

57. Inkär edenlere we aýatlarymyzy ýalan hasaplanlara bolsa har ediji azap bardyr.

58. Alla Öz ýolunda (öýünden-öwzaryndan geçip) hijret (göç) edip, soň hem öldürilenlere ýa-da ölenlere hökmany suratda gowy sylag (jennet) berer. Çünki Alla, elbetde, rysgal (sylag) berýänleriň iň haýyrlysydyr.

59. Alla olary özleriniň razy boljak bir girelgesine hökman salar. Takyk, Alla (ähli zady) bilýändir, howlugýan däldir.

60. (Hak söz) şudur. Kim özüne edilen ezýete deň bir ezýet bilen gaýtawul berse, soň hem özüne zulum edilse, Alla oňa hökman ýardam berer. Çünki Alla Geçirimlidir, Bagyşlaýjydyr.

61. Bu Allanyň gijäni gündiziň içine we gündizi hem gijäniň içine girizýänligi, şeýle hem Allanyň ähli zady eşidýänligi we görýänligi sebäplidir.

62. Bu Allanyň hakykatyň hut özi bolanlygy we olaryň Ondan özge çagyrýanlarynyň galp bolanlygy, şeýle hem iň beýigiň, hut Allanyň Özi bolanlygy sebäplidir.

63. Sen, Allanyň asmandan suw inderip, (şonuň hasabyna) ýer ýüzüniň ýaşyllyga öwrülýänligini görmeýärsiňmi? Takyk, Alla Mylakatlydyr, (ähli zatdan) Habardardyr.

64. Asmanlardaky we ýerdäki ähli zatlar Oňa degişlidir hem-de, elbetde, Alla hakyky öwgä laýykdyr we hiç zada mätäç bolmadyk baýdyr.

الم تر ان الله سخر لكم ما في الارض والفلك تجري في البحر
بامره ويمسك السماء ان تقع على الارض الا باذنه
ان الله بالناس لرءوف رحيم ﴿٦٥﴾ وهو الذي احياكم
ثم يميتكم ثم يحييكم ان الانسان لكفور ﴿٦٦﴾
لكل امة جعلنا منسكا هم ناسكوه فلا ينازعنك
في الامر وادع الى ربك انك لعلى هدى مستقيم ﴿٦٧﴾ وان
جادلوك فقل الله اعلم بما تعملون ﴿٦٨﴾ الله يحكم
بينكم يوم القيامة فيما كنتم فيه تختلفون ﴿٦٩﴾ الم
تعلم ان الله يعلم ما في السماء والارض ان ذلك في كتاب
ان ذلك على الله يسير ﴿٧٠﴾ ويعبدون من دون الله ما لم
ينزل به سلطانا وما ليس لهم به علم وما للظالمين من نصير
﴿٧١﴾ واذا تتلى عليهم اياتنا بينات تعرف في وجوه الذين
كفروا المنكر يكادون يسطون بالذين
يتلون عليهم اياتنا قل افانبئكم بشر من ذلكم
النار وعدها الله الذين كفروا وبئس المصير ﴿٧٢﴾

65. Allanyň ýeriň ýüzündäki ähli zatlary, şeýle hem deňizde öz emri bilen ýüzýän gämileri size boýun edendigini, asmany hem Öz rugsadyndan daşgary ýere gaçmakdan saklaýandygyny görmeýärsiňizmi? Takyk, Alla ynsanlara Mähirlidir, Rehim-şepagatlydyr.

66. Ol (başda) size ýaşaýyş berip, soň öldürer, soň täzeden direlder. Takyk, ynsan örän gadyr bilmezekdir.

67. Biz her bir ymmata (özlerine mahsus bolan) ybadat görnüşlerini (borç edip) goýduk. Olar şol ybadatlary berjaý edýändirler. Onda olar (beýleki dinliler) bu emir (bu ybadatlar) babatda seniň bilen hiç haçan çekeleşmesinler. Sen Perwerdigäriňe dileg et! Takyk, sen dogry ýoldasyň.

68. Eger olar seniň bilen dawalaşsalar, onda olara: «Alla siziň edýän işleriňizi has gowy bilýändir» diýip aýt.

69. Alla kyýamat güni dawalaşýan bu meseläňiz barada siziň araňyzda höküm berer.

70. Sen Allanyň asmanlardakylary we ýerdäkileri bilýändigini, munuň bir kitapda ýazylgy durandygyny bilmeýärsiňmi?! Takyk, bu Alla üçin örän ýeňildir.

71. Olar Alladan gaýry Allanyň olar hakynda hiç bir subutnama ibermedik we özleriniň olar barada hiç zat bilmeýän zatlaryna gulluk (ybadat) edýärler. Zalymlara hiç hili kömekçi bolmaz.

72. Sen biziň aýatlarymyz okalýan wagty inkär edýänleriň ýüzlerindäki ýigrenjini görýänsiň. Olar pursat tapsalar, aýatlarymyzy okaýanlary darajak bolarlar. Sen olara: «Size mundan hem beterini habar bereýinmi? (Ol) dowzahdyr! Alla inkär edenleri ol ýere atjakdygyny wada etdi. Gör, bu nähili erbet netijedir» diýip aýt.



73. Eý, ynsanlar! Bir mysal getirildi, indi şony diňläň! Siziň Alladan gaýry çagyrýanlaryňyzyň (Alla şärik goşýanlaryňyzyň) hemmesi bir ýere jemlenseler hem, hiç haçan (hatda) bir siňegi-de ýaradyp bilmezler. Eger siňek olardan bir zady goparyp alaýsa, şony hem yzyna alyp bilmezler. (Çünki) isleýän hem ejizdir, islenilýän hem ejizdir.

74. Olar Allanyň gadyryny (beýikligini) çynlakaý, hakyky görnüşde bilmediler. Takyk, Alla Kuwwatlydyr, Gudraty güýçlüdir.

75. Alla perişdeleriň içinden hem, ynsanlaryň içinden hem ilçiler saýlandyr. Takyk, Alla (ähli zady) eşidýändir, görýändir.

76. Alla olaryň öňlerindäkini hem (geçmişde eden işlerini hem), yzlaryndakyny hem (geljekde etjek işlerini hem) bilýändir. Barça işler, netijede, Alla ýeter.

77. Eý, iman getirenler! Maksada ýetmegiňiz (azapdan halas bolmagyňyz) üçin rukug we sežde ediň, Perwerdigäriňize gulluk ediň we haýyrly iş ediň!

78.Allanyň ýolunda (bar gaýratyňyz bilen) çyn ýürekden söweşiň. Ol sizi saýlady we dinde size kynçylyk döretmedi. Bu ataňyz Ybraýymyň dinidir. Ol öň hem (öňki kitaplarda), munda hem (Kuranda) size «musulmanlar» diýip at goýdy. Ondan maksat pygamberiň size, siziň bolsa beýlekilere (dinlere ýa-da günäkärlere) görelde we şaýat bolmagyňyzdyr. Onda namazy berjaý ediň, zekat beriň we ýürekden Alla baglanyň! (Alla ýüzleniň we ähli işleriňizde Oňa bil baglaň!). Ol siziň Hossaryňyzdyr. Ol nähili ajaýyp Hossardyr we Kömekçidir!

## 23-nji süre: «Mu’minun» («Möminler»)

«Mu’minun» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 118 aýatdan ybaratdyr. Sürede möminleriň ahlak ýörelgeleri we olara ahyretdäki beriljek nygmatlar barada gürrüň gozgalýandygy üçin bu at berlipdir.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. (Aşakdaky wasplary özlerinde jemleýän) möminler (bagtyýarlyga ýetip) halas bolarlar.

2. Olar namazlaryna pespällik, doly edeplilik bilen durýandyrlar.

3. Olar biderek gürrüňlerden ýüz öwürýändirler.

4. Olar zekat berýändirler.

5. Olar jynsy agzalaryny (namyslaryny) goraýandyrlar.

6. Olar diňe aýallaryndan we gol astyndaky (gyrnaklaryndan) goramazlar, çünki olar bu babatda ýazgarylmaýarlar.

7. Eger kim munuň çäginden çyksa, onda olar (diniň) çägini aşanlardyr.

8. Olar öz amanatlaryna we wadalaryna wepalydyrlar.

9. Olar namazlaryna gaýymdyrlar.

10. Olar hakyky mirasdüşerdirler.

11. Olar «Firdöws» (jennetini) miras alarlar. Olar şol ýerde baky galarlar.

12. Takyk, Biz ynsany (ýerden alnan) palçykdan ýaratdyk.

13. Soň ony ynamly bir ýerde damja suw edip goýduk.

الجزء الثامن عشر ٣٤١

بسم الله الرحمن الرحيم
قد أفلح المؤمنون ١ الذين هم في صلاتهم خاشعون ٢
والذين هم عن اللغو معرضون ٣ والذين هم للزكاة فاعلون ٤
والذين هم لفروجهم حافظون ٥ إلا على أزواجهم أو ما
ملكت أيمانهم فإنهم غير ملومين ٦ فمن ابتغى وراء
ذلك فأولئك هم العادون ٧ والذين هم لأماناتهم
وعهدهم راعون ٨ والذين هم على صلواتهم يحافظون
٩ أولئك هم الوارثون ١٠ الذين يرثون الفردوس
هم فيها خالدون ١١ ولقد خلقنا الإنسان من سلالة
من طين ١٢ ثم جعلناه نطفة في قرار مكين ١٣ ثم
خلقنا النطفة علقة فخلقنا العلقة مضغة فخلقنا المضغة
عظاما فكسونا العظام لحما ثم أنشأناه خلقا آخر فتبارك
الله أحسن الخالقين ١٤ ثم إنكم بعد ذلك
لميتون ١٥ ثم إنكم يوم القيامة تبعثون ١٦ ولقد خلقنا
فوقكم سبع طرائق وما كنا عن الخلق غافلين ١٧

14. Soň bu damja suwy gan lagtasy edip ýaratdyk. Gan lagtasyny bölejik et edip ýaratdyk. Bölejik eti-de süňk edip ýaratdyk. Süňke bolsa et geýdirdik. Soň hem ony başga bir ýaradylan (adam) görnüşinde ýaratdyk. Ýaradyjylaryň iň haýyrlysy bolan Alla örän Beýikdir.

15. Soň siz munuň yzyndan (ýaşanyňyzdan soň), elbetde, ölersiňiz.

16. Soň hem siz kyýamat güni tazeden direldilersiňiz.

17. Biz, takyk, siziň üstüňizde ýedi gat (asmany) ýaratdyk. Biz ýaradan zatlarymyzdan gapyl däldiris.

وَأَنزَلْنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءًۢ بِقَدَرٍ فَأَسْكَنَّٰهُ فِى ٱلْأَرْضِ ۖ وَإِنَّا عَلَىٰ
ذَهَابٍۭ بِهِۦ لَقَٰدِرُونَ ﴿١٨﴾ فَأَنشَأْنَا لَكُم بِهِۦ جَنَّٰتٍ مِّن نَّخِيلٍ
وَأَعْنَٰبٍ لَّكُمْ فِيهَا فَوَٰكِهُ كَثِيرَةٌ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ
﴿١٩﴾ وَشَجَرَةً تَخْرُجُ مِن طُورِ سَيْنَآءَ تَنۢبُتُ بِٱلدُّهْنِ وَصِبْغٍ لِّلْءَاكِلِينَ
﴿٢٠﴾ وَإِنَّ لَكُمْ فِى ٱلْأَنْعَٰمِ لَعِبْرَةً ۖ نُّسْقِيكُم مِّمَّا فِى بُطُونِهَا
وَلَكُمْ فِيهَا مَنَٰفِعُ كَثِيرَةٌ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٢١﴾ وَعَلَيْهَا
وَعَلَى ٱلْفُلْكِ تُحْمَلُونَ ﴿٢٢﴾ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦ فَقَالَ
يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥٓ ۖ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٢٣﴾
فَقَالَ ٱلْمَلَؤُا۟ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦ مَا هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ
يُرِيدُ أَن يَتَفَضَّلَ عَلَيْكُمْ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَأَنزَلَ مَلَٰٓئِكَةً
مَّا سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِىٓ ءَابَآئِنَا ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٢٤﴾ إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌۢ بِهِۦ جِنَّةٌ فَتَرَبَّصُوا۟
بِهِۦ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٢٥﴾ قَالَ رَبِّ ٱنصُرْنِى بِمَا كَذَّبُونِ ﴿٢٦﴾ فَأَوْحَيْنَآ
إِلَيْهِ أَنِ ٱصْنَعِ ٱلْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا فَإِذَا جَآءَ أَمْرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ
فَٱسْلُكْ فِيهَا مِن كُلٍّ زَوْجَيْنِ ٱثْنَيْنِ وَأَهْلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ
عَلَيْهِ ٱلْقَوْلُ مِنْهُمْ ۖ وَلَا تُخَٰطِبْنِى فِى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ ۖ إِنَّهُم مُّغْرَقُونَ ﴿٢٧﴾

فَإِذَا

18. Biz asmandan bir mukdar suw inderdik we ony zemin içre ýerleşdirdik. Biziň şol suwy düýbünden ýok etmäge-de güýjümiz ýetýändir.

19. Biz şol suwuň üsti bilen siziň üçin hurma we üzüm bakjalaryny döretdik. Siziň iýmegiňiz üçin bu bakjalarda köp miweler bardyr.

20. Ýene (şol suwuň üsti bilen) Sina dagyndan çykýan bir agaç (zeýtun agajy) döretdik. Bu agaçdan ýag alynýar hem-de iýýänler tarapyndan (eline, ýüzüne, endamyna) çalynmak üçin ulanylýar.

21. Elbetde, haýwanlarda siziň üçin ybratlar bardyr. Biz size olaryň garynlaryndaky zatlardan (süýtden) içirýäris. Başga-da olarda siziň üçin ençeme bähbitler bar we olaryň içinden siziň iýýänleriňiz hem bar.

22. Siz haýwanlaryň, şeýle hem gämileriň üstünde äkidilýärsiňiz.

23. Biz Nuhy öz kowumyna iberipdik. Ol: «Eý, kowumym! Alla gulluk (ybadat) ediň! Siziň üçin Ondan başga hudaý ýokdur. (Oňa garşy gelmekden) gorkmaýarsyňyzmy?» diýipdi.

24. Kowumynyň içinden inkär edenleriň topary: «Bu adam (Nuh) sizden has ýokary bolmak isleýän özüňiz ýaly adamdan başga zat däldir. Eger Alla (ilçi ibermek) islesedi, perişdeleri ibererdi. Biz beýle zady öňki ata-babalarymyzdan hiç eşitmändik.

25. Bu akylyny ýitiren bir dälidir. Belli bir wagta çenli muňa göz-gulak boluň!» diýdiler.

26. Nuh: «Eý, Perwerdigärim! Men barada aýdylan ýalan zatlar sebäpli, maňa ýardam ber!» diýdi.

27. Soň oňa: «Biziň gözegçiligimiziň we wahymyzyň esasynda bir gämi ýasa. Buýrugymyz gelip, tamdyr gaýnamaga (suw çykmaga) başlanda, her zatdan jübüt-jübütden al we maşgalaňy hem alyp, gäminiň içine gir. Ýöne maşgalaň içinden olar barada öňden azap hökümi berlenleri gämä salma we zynhar zalymlar barada maňa hiç zat diýme. Sebäbi olar gark edilerler.

28. Sen we ýanyňdakylar gämä doly ýerleşeniňizden soň: «Hakyky hamdysena bizi zalym kowumdan halas eden Alla mahsusdyr» diýiň!» diýdik.

29. Sen: «Eý, Perwerdigärim! Meni bereketli bir ýere ýerleşdir. Sen inderýänleriň (ýerleşdirýänleriň) iň haýyrlysysyň» diý!

30. Takyk, bu (aýdylan sözlerde) ybratlar-alamatlar bardyr we takyk, Biz synagdan geçirýäris.

31. Soň olaryň yzyndan başga nesil döretdik.

32. Olara hem öz içlerinden: «Alla gulluk ediň! Siziň üçin Ondan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. (Oňa garşy gelmekden) gorkmaýarsyňyzmy?» diýýän ilçi iberdik.

33. Kowumynyň içinden inkär eden, ahyrete gowuşmagy ýalan hasaplan we dünýäde rahat durmuş berlen toparymyz: «Bu hem özüňiz ýaly adamdan başga zat däldir. Siziň iýýän zadyňyzdan iýýär, siziň içýän zadyňyzdan hem içýär.

34. Eger siz özüňiz ýaly bir adama boýun boljak bolsaňyz, onda siz, takyk, ýitgi çekenlerden bolarsyňyz.

35. Ol size, siz ölüp, toprak we süňk bolanyňyzdan soň, siziň (täzeden direldilip) çykaryljakdygyňyzy wada berýärmi?

36. Heý, bu boljak zatmy? Size wada berlen (bu) zat, heý, boljak zatmy?

37. Bu durmuş biziň bu dünýädäki ýaşaýşymyzdan ybaratdyr. Biz ölýäris (ata-babalarymyz ölýär) we ýaşaýarys (çagalarymyz dünýä inýär). Biz täzeden direldilmeris.



فَإِذَا اسْتَوَيْتَ أَنتَ وَمَن مَّعَكَ عَلَى الْفُلْكِ فَقُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي
نَجَّانَا مِنَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٢٨﴾ وَقُل رَّبِّ أَنزِلْنِي مُنزَلًا مُّبَارَكًا
وَأَنتَ خَيْرُ الْمُنزِلِينَ ﴿٢٩﴾ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ وَإِن كُنَّا لَمُبْتَلِينَ
﴿٣٠﴾ ثُمَّ أَنشَأْنَا مِن بَعْدِهِمْ قَرْنًا آخَرِينَ ﴿٣١﴾ فَأَرْسَلْنَا فِيهِمْ رَسُولًا
مِّنْهُمْ أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٣٢﴾
وَقَالَ الْمَلَأُ مِن قَوْمِهِ الَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِلِقَاءِ الْآخِرَةِ
وَأَتْرَفْنَاهُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا مَا هَٰذَا إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يَأْكُلُ
مِمَّا تَأْكُلُونَ مِنْهُ وَيَشْرَبُ مِمَّا تَشْرَبُونَ ﴿٣٣﴾ وَلَئِنْ أَطَعْتُم بَشَرًا
مِّثْلَكُمْ إِنَّكُمْ إِذًا لَّخَاسِرُونَ ﴿٣٤﴾ أَيَعِدُكُمْ أَنَّكُمْ إِذَا
مِتُّمْ وَكُنتُمْ تُرَابًا وَعِظَامًا أَنَّكُم مُّخْرَجُونَ ﴿٣٥﴾ هَيْهَاتَ
هَيْهَاتَ لِمَا تُوعَدُونَ ﴿٣٦﴾ إِنْ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا
وَمَا نَحْنُ بِمَبْعُوثِينَ ﴿٣٧﴾ إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا وَمَا
نَحْنُ لَهُ بِمُؤْمِنِينَ ﴿٣٨﴾ قَالَ رَبِّ انصُرْنِي بِمَا كَذَّبُونِ ﴿٣٩﴾ قَالَ عَمَّا
قَلِيلٍ لَّيُصْبِحُنَّ نَادِمِينَ ﴿٤٠﴾ فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ بِالْحَقِّ فَجَعَلْنَاهُمْ
غُثَاءً فَبُعْدًا لِّلْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٤١﴾ ثُمَّ أَنشَأْنَا مِن بَعْدِهِمْ قُرُونًا آخَرِينَ ﴿٤٢﴾

38. Ol Alla ýalan töhmet atan adamdan başga zat däldir we biz oňa ynanýan däldiris» diýdiler.

39. Ol (pygamber): «Eý, Perwerdigärim! Men barada aýdýan ýalan zatlary sebäpli, maňa ýardam ber» diýdi.

40. Ol (Alla): «Az wagtdan olar hökman puşman ederler» diýdi.

41. Şol barmana olary aýylganç bir gohgalmagal gaplap aldy. Şeýdip, biz olary çöp-çalama öwürdik. Ýok bolsun zalym kowum!

42. Soň olaryň yzyndan başga nesiller döretdik.

مَا تَسْبِقُ مِنْ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسْتَـْٔخِرُونَ ﴿٤٣﴾ ثُمَّ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا
تَتْرَا كُلَّ مَا جَاءَ أُمَّةً رَسُولُهَا كَذَّبُوهُ فَأَتْبَعْنَا بَعْضَهُم بَعْضًا
وَجَعَلْنَاهُمْ أَحَادِيثَ فَبُعْدًا لِّقَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٤٤﴾ ثُمَّ أَرْسَلْنَا
مُوسَىٰ وَأَخَاهُ هَارُونَ بِآيَاتِنَا وَسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿٤٥﴾ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِيْهِ
فَاسْتَكْبَرُوا وَكَانُوا قَوْمًا عَالِينَ ﴿٤٦﴾ فَقَالُوا أَنُؤْمِنُ لِبَشَرَيْنِ
مِثْلِنَا وَقَوْمُهُمَا لَنَا عَابِدُونَ ﴿٤٧﴾ فَكَذَّبُوهُمَا فَكَانُوا مِنَ الْمُهْلَكِينَ ﴿٤٨﴾
وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ﴿٤٩﴾ وَجَعَلْنَا
ابْنَ مَرْيَمَ وَأُمَّهُ آيَةً وَآوَيْنَاهُمَا إِلَىٰ رَبْوَةٍ ذَاتِ قَرَارٍ وَمَعِينٍ ﴿٥٠﴾ يَا أَيُّهَا
الرُّسُلُ كُلُوا مِنَ الطَّيِّبَاتِ وَاعْمَلُوا صَالِحًا إِنِّي بِمَا تَعْمَلُونَ
عَلِيمٌ ﴿٥١﴾ وَإِنَّ هَٰذِهِ أُمَّتُكُمْ أُمَّةً وَاحِدَةً وَأَنَا رَبُّكُمْ فَاتَّقُونِ
﴿٥٢﴾ فَتَقَطَّعُوا أَمْرَهُم بَيْنَهُمْ زُبُرًا كُلُّ حِزْبٍ بِمَا لَدَيْهِمْ
فَرِحُونَ ﴿٥٣﴾ فَذَرْهُمْ فِي غَمْرَتِهِمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٥٤﴾ أَيَحْسَبُونَ
أَنَّمَا نُمِدُّهُم بِهِ مِن مَّالٍ وَبَنِينَ ﴿٥٥﴾ نُسَارِعُ لَهُمْ فِي الْخَيْرَاتِ بَل لَّا
يَشْعُرُونَ ﴿٥٦﴾ إِنَّ الَّذِينَ هُم مِّنْ خَشْيَةِ رَبِّهِم مُّشْفِقُونَ ﴿٥٧﴾ وَالَّذِينَ هُم
بِآيَاتِ رَبِّهِمْ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٨﴾ وَالَّذِينَ هُم بِرَبِّهِمْ لَا يُشْرِكُونَ ﴿٥٩﴾

وَالَّذِينَ

43. Hiç bir ymmat öz möhletini (ajalyny) öňe alyp (azaldyp) hem bilmez, yza çekip (uzaldyp) hem bilmez.

44. Soň biz yzly-yzyna ilçilerimizi iberdik. Her ymmata öz ilçisi geleninde, olar ony ýalan hasapladylar. Biz-de olaryň käbirini beýlekileriň yzyna düşürdik (yzly-yzyna heläk etdik) we olary ybratly hekaýata öwürdik. Ýok bolsun iman getirmedik kowum!

45. Soň Musany we dogany Haruny aýatlarymyz we äşgär delillerimiz bilen iberdik.

46. Olary Fyrgawna we onuň at-abraýly adamlaryna (iberdik). Olar (Fyrgawn we adamlary) özlerini beýik saýdylar we zalym kowum boldular.

47. Olar: «Biz kowumy özümize gulluk edip ýören özümiz ýaly iki adama iman getirelimi?» diýdiler.

48. Şeýdip, olar ol ikisini (Musany we Haruny) ýalan hasapladylar we özleri hem heläk edilenlerden boldular.

49. Olaryň dogry ýola girmekleri üçin, Biz Musa kitap berdik.

50. Merýem ogly (Isany) we onuň ejesi (Merýeme gudratymyzyň kepili bolan) bir nyşan-alamat etdik. Ol (ikisini) mesgen tutarlyk we akar suwly bir depede ýerleşdirdik.

51. Eý, pygamberler! Tämiz zatlardan iýiň we ýagşy işleri ediň! Takyk, Men edýän işleriňizi bilýändirin.

52. Elbetde, siziň ymmatyňyz (diniňiz) (köki) bir ymmatdyr (dindir). Men bolsa, siziň Perwerdigäriňizdirin. Onda siz Menden gorkuň!

53. (Emma) olar öz aralaryndaky bu dini dürli garaýyşlar bilen böldüler. Her topar öz ýanyndaky (dini garaýşy) bilen monça boldular.

54. (Eý, Muhammet!) Sen olary belli bir wagta çenli öz gapyllyklary bilen goý.

55. (Ýa-da) olar Biziň olara beren mal-mülkümiz we perzentlerimiz sebäpli, olara peýda bermek üçin tagalla edýändiris diýip pikir edýärlermi?

56. Ýok, olar (bu zatlara) göz ýetirip bilmeýärler.

57, 58, 59. Özleriniň Perwerdigäriniň gorkusyndan ýaňa titreýänler, özleriniň Perwerdigäriniň aýatlaryna iman getireşýänler we özleriniň Perwerdigärine şärik goşmaýanlar;

60, 61. (Şeýle-de) özleriniň Perwerdigärine dolanyp barjakdyklary barada ýüreklerinde gorky bolanlar, özlerine berlen mal-mülkden (zekat, sadaka) berenler, ine, şular, ýagşy işleri etmekde ýaryşýan we bu babatda öňe geçenlerdir.

62. Biz hiç kime güýjünden artykmaç ýük (borç) ýüklemeris. Huzurymyzda (diňe) hakykaty aýdýan kitap bardyr we olara zulum edilmez.

63. Ýok, olaryň ýürekleri mundan bihabardyr. Olaryň mundan başga-da edýän (erbet) işleri bardyr we olar ol işleri hem edýärler.

64. Biz olaryň (rahat we bolelin durmuşda) ýaşaýanlaryny kynçylyga (ýa-da azaba) sezewar edenimizde, olar dessine dady-perýat ederler.

65. Bu gün indi (boş ýere) dady-perýat etmäň, siz Bizden hiç hili kömek görmersiňiz!

66. Takyk, size Meniň aýatlarym okalanda, siz derrew ýeňsäňizi görkezýärdiňiz.

67. Oňa (Kurana) göwnüýetmezçilik edip, agşamky mejlislerde (ol barada) bolar-bolgusyz gürrüňler edýärdiňiz.

68. Olar henizem bu söze (Kurana) akyl ýetirmedilermi? Ýa-da olara öňki ata-babalaryna gelmedik bir zat geldimikä?

69. Ýa-da olar, öz pygamberlerini tanamaýandyklary üçin, ony inkär edýärlermikä?

70. Ýa-da «Onda bir dälilik bar» diýýärlermi? Tersine, ol olara hakykaty getirdi we olaryň köpüsi hakykaty ýigrenýändir.



وَالَّذِينَ يُؤْتُونَ مَا آتَوا وَقُلُوبُهُمْ وَجِلَةٌ أَنَّهُمْ إِلَىٰ رَبِّهِمْ رَاجِعُونَ
﴿٦٠﴾ أُولَٰئِكَ يُسَارِعُونَ فِي الْخَيْرَاتِ وَهُمْ لَهَا سَابِقُونَ ﴿٦١﴾
وَلَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا وَلَدَيْنَا كِتَابٌ يَنْطِقُ بِالْحَقِّ وَهُمْ
لَا يُظْلَمُونَ ﴿٦٢﴾ بَلْ قُلُوبُهُمْ فِي غَمْرَةٍ مِنْ هَٰذَا وَلَهُمْ أَعْمَالٌ مِنْ دُونِ
ذَٰلِكَ هُمْ لَهَا عَامِلُونَ ﴿٦٣﴾ حَتَّىٰ إِذَا أَخَذْنَا مُتْرَفِيهِمْ بِالْعَذَابِ
إِذَا هُمْ يَجْأَرُونَ ﴿٦٤﴾ لَا تَجْأَرُوا الْيَوْمَ إِنَّكُمْ مِنَّا لَا تُنْصَرُونَ
﴿٦٥﴾ قَدْ كَانَتْ آيَاتِي تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَكُنْتُمْ عَلَىٰ أَعْقَابِكُمْ
تَنْكِصُونَ ﴿٦٦﴾ مُسْتَكْبِرِينَ بِهِ سَامِرًا تَهْجُرُونَ ﴿٦٧﴾ أَفَلَمْ يَدَّبَّرُوا
الْقَوْلَ أَمْ جَاءَهُمْ مَا لَمْ يَأْتِ آبَاءَهُمُ الْأَوَّلِينَ ﴿٦٨﴾ أَمْ لَمْ يَعْرِفُوا
رَسُولَهُمْ فَهُمْ لَهُ مُنْكِرُونَ ﴿٦٩﴾ أَمْ يَقُولُونَ بِهِ جِنَّةٌ بَلْ جَاءَهُمْ
بِالْحَقِّ وَأَكْثَرُهُمْ لِلْحَقِّ كَارِهُونَ ﴿٧٠﴾ وَلَوِ اتَّبَعَ الْحَقُّ أَهْوَاءَهُمْ
لَفَسَدَتِ السَّمَاوَاتُ وَالْأَرْضُ وَمَنْ فِيهِنَّ بَلْ أَتَيْنَاهُمْ بِذِكْرِهِمْ
فَهُمْ عَنْ ذِكْرِهِمْ مُعْرِضُونَ ﴿٧١﴾ أَمْ تَسْأَلُهُمْ خَرْجًا فَخَرَاجُ رَبِّكَ
خَيْرٌ وَهُوَ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ﴿٧٢﴾ وَإِنَّكَ لَتَدْعُوهُمْ إِلَىٰ صِرَاطٍ
مُسْتَقِيمٍ ﴿٧٣﴾ وَإِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ عَنِ الصِّرَاطِ لَنَاكِبُونَ ﴿٧٤﴾

71. Eger hakykat olaryň höweslerine (arzuw-hyýallaryna) tabyn bolan bolsady, takyk, asmanlar, ýer we ikisiniň içindäki ähli zatlar tertip-düzgünini ýitirerdi. Tersine, biz olara öz şan-şöhratlaryny (Kurany) getirdik, olar bolsa öz şan-şöhratlaryndan ýüz öwürýärler.

72. Ýa-da sen olardan çykdajy etmeklerini soraýarmyň? Perwerdigäriň (siziň üçin) edýän çykdajysy has haýyrlydyr. Ol rysgal berýänleriň iň haýyrlysydyr.

73. Takyk, sen olary dogry ýola çagyrýarsyň.

74. Ahyrete ynanmaýanlar bolsa kejirlik bilen ýoldan çykýandyrlar.

وَلَوْ رَحِمْنَاهُمْ وَكَشَفْنَا مَا بِهِم مِّن ضُرٍّ لَّلَجُّوا فِي طُغْيَانِهِمْ
يَعْمَهُونَ ﴿٧٥﴾ وَلَقَدْ أَخَذْنَاهُم بِالْعَذَابِ فَمَا اسْتَكَانُوا لِرَبِّهِمْ
وَمَا يَتَضَرَّعُونَ ﴿٧٦﴾ حَتَّىٰ إِذَا فَتَحْنَا عَلَيْهِم بَابًا ذَا عَذَابٍ شَدِيدٍ
إِذَا هُمْ فِيهِ مُبْلِسُونَ ﴿٧٧﴾ وَهُوَ الَّذِي أَنشَأَ لَكُمُ السَّمْعَ
وَالْأَبْصَارَ وَالْأَفْئِدَةَ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ﴿٧٨﴾ وَهُوَ الَّذِي
ذَرَأَكُمْ فِي الْأَرْضِ وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٧٩﴾ وَهُوَ الَّذِي يُحْيِي
وَيُمِيتُ وَلَهُ اخْتِلَافُ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٨٠﴾
بَلْ قَالُوا مِثْلَ مَا قَالَ الْأَوَّلُونَ ﴿٨١﴾ قَالُوا أَإِذَا مِتْنَا وَكُنَّا
تُرَابًا وَعِظَامًا أَإِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ﴿٨٢﴾ لَقَدْ وُعِدْنَا نَحْنُ وَآبَاؤُنَا
هَٰذَا مِن قَبْلُ إِنْ هَٰذَا إِلَّا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٨٣﴾ قُل لِّمَنِ
الْأَرْضُ وَمَن فِيهَا إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٨٤﴾ سَيَقُولُونَ
لِلَّهِ قُلْ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٨٥﴾ قُلْ مَن رَّبُّ السَّمَاوَاتِ السَّبْعِ
وَرَبُّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ ﴿٨٦﴾ سَيَقُولُونَ لِلَّهِ قُلْ أَفَلَا تَتَّقُونَ
﴿٨٧﴾ قُلْ مَن بِيَدِهِ مَلَكُوتُ كُلِّ شَيْءٍ وَهُوَ يُجِيرُ وَلَا يُجَارُ
عَلَيْهِ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٨٨﴾ سَيَقُولُونَ لِلَّهِ قُلْ فَأَنَّىٰ تُسْحَرُونَ ﴿٨٩﴾

بَلْ

75. Eger Biz olara dözmezçilik edip, düşen kynçylyklaryny olardan dep eden bolsadyk, takyk, olar öz azgynçylyklaryny has hem (beter) dowam etdirerdiler.

76. Biz olary kynçylyga duçar etdik, şonda-da olar özleriniň Perwerdigärine boýun egmediler we Oňa ýalbarmadylar.

77. Olara (kyýamatda) azaby agyr bolan gapyny açanymyzda, şonda olar umytlaryny üzerler.

78. Ol gulaklary, gözleri we köňülleri siziň üçin (nygmat hökmünde) ýaradandyr. Siz örän az şükür edýärsiňiz.

79. Ol sizi (ähli milletleri) zeminde ýaradandyr we siz Onuň huzuryna jemlenersiňiz!

80. Ol sizi ýaşadýandyr we öldürýändir. Gije bilen gündiziň çalşyp durmagy hem Onuň işidir. Siz henizem akyl ýetirmeýärsiňizmi?

81. Gaýtam, tersine, olar hem öňküleriňkä meňzeş zatlary aýtdylar.

82. Olar: «Heý-de, biz ölüp, toprak we süňk bolanymyzdan soň, täzeden direldilerismi?!

83. Takyk, bize-de, bizden öňki ata-babalarymyza hem bu wada berlipdi (bu gürrüňler aýdyldy). Bu öňküleriň toslama rowaýatlaryndan başga zat däldir» diýdiler.

84. (Eý, Muhammet! Sen olara): «Eger bilýän bolsaňyz (aýdyň bakaly), bu dünýä we onuň içindäkiler kimiňkidir?» diý.

85. Olar: «Allanyňkydyr!» diýip jogap bererler. Şonda sen: «Hiç (mundan nesihat almak) akylyňyza gelmedimi?!» diýip aýt.

86. (Sen ýene olara): «Ýedi asmanyň Perwerdigäri we belent Arşyň Perwerdigäri kim?» diý.

87. Olar: «Alladyr» diýip jogap bererler. Şonda sen: «Siz (heý Ondan) gorkmaýarsyňyzmy?» diýip aýt.

88. (Ýene sen olara): «Eger bilýän bolsaňyz (aýdyň bakaly), ähli zadyň häkimiýeti kimiň elinde? Diňe Ol (Alla) ýardam-hemaýat edýändir, (mätäç däldigi üçin) Oňa bolsa ýardam-hemaýat edilýän däldir» diýip aýt.

89. Olar: «Häkimiýet Allanyňkydyr» diýip jogap bererler. Şonda sen: «Onda siz näme üçin jadyçylyga aldanýarsyňyz?!» diýip aýt.

90. Tersine, biz olara hakykaty getirdik we olar hakyky ýalançylardyr.

91. Alla hiç perzent edinen däldir we Onuň ýanynda hiç bir hudaý bolup bilmez. Eger (başga hudaý) bolsady, her hudaý öz ýaradan zadyny dolandyrardy we biri beýlekisinden has rüstem boljak bolardy. Alla olaryň (ýöňkeýän) sypatlaryndan päkdir (beýikdir).

92. (Alla) gaýyby-da, (göz bilen görülmeýäni), görülýäni-de bilýändir. Ol olaryň şärik goşýan zatlaryndan päkdir.

93, 94. (Eý, Muhammet! Sen): «Eý, Perwerdigärim! Eger olara wada berlen azaby maňa görkezjek bolsaň, meni bu zalym kowumyň içinde goýmaweri, eý, Perwerdigärim!» diýip aýt.

95. Takyk, Biziň olara wada beren azabymyzy saňa görkezmäge güýjümiz ýetýändir.

96. Erbetligi gowulyk bilen dep et! Biz olaryň (Bize) ýöňkeýän sypatlaryny has gowy bilýändiris.

97. Sen: «Eý, Perwerdigärim! Şeýtanlaryň aldaw was-wasylaryndan Saňa sygynýaryn.

98. Olaryň meniň ýanyma gelmeklerinden hem Saňa sygynýaryn, eý, Perwerdigärim!» diý!

99. Olaryň birine ölüm (pursaty) gelip ýetende: «Eý, Perwerdigärim! Meni yzyma gaýtar!

100. Şonda men terk eden dünýämde ýagşy işleri ederin» diýer. Bu hiç haçan bolmaz. Takyk, bu onuň aýdan sözi (boş gürrüňlerden) ybaratdyr. Olaryň

بَلْ أَتَيْنَاهُم بِالْحَقِّ وَإِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿٩٠﴾ مَا اتَّخَذَ اللَّهُ مِن وَلَدٍ
وَمَا كَانَ مَعَهُ مِنْ إِلَٰهٍ إِذًا لَّذَهَبَ كُلُّ إِلَٰهٍ بِمَا خَلَقَ
وَلَعَلَا بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ سُبْحَانَ اللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٩١﴾ عَالِمِ
الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَتَعَالَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٩٢﴾ قُل رَّبِّ إِمَّا تُرِيَنِّي
مَا يُوعَدُونَ ﴿٩٣﴾ رَبِّ فَلَا تَجْعَلْنِي فِي الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٩٤﴾
وَإِنَّا عَلَىٰ أَن نُّرِيَكَ مَا نَعِدُهُمْ لَقَادِرُونَ ﴿٩٥﴾ ادْفَعْ بِالَّتِي هِيَ
أَحْسَنُ السَّيِّئَةَ نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَصِفُونَ ﴿٩٦﴾ وَقُل رَّبِّ أَعُوذُ بِكَ
مِنْ هَمَزَاتِ الشَّيَاطِينِ ﴿٩٧﴾ وَأَعُوذُ بِكَ رَبِّ أَن يَحْضُرُونِ ﴿٩٨﴾
حَتَّىٰ إِذَا جَاءَ أَحَدَهُمُ الْمَوْتُ قَالَ رَبِّ ارْجِعُونِ ﴿٩٩﴾ لَعَلِّي
أَعْمَلُ صَالِحًا فِيمَا تَرَكْتُ كَلَّا إِنَّهَا كَلِمَةٌ هُوَ
قَائِلُهَا وَمِن وَرَائِهِم بَرْزَخٌ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿١٠٠﴾ فَإِذَا نُفِخَ فِي
الصُّورِ فَلَا أَنسَابَ بَيْنَهُمْ يَوْمَئِذٍ وَلَا يَتَسَاءَلُونَ ﴿١٠١﴾
فَمَن ثَقُلَتْ مَوَازِينُهُ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿١٠٢﴾ وَمَنْ
خَفَّتْ مَوَازِينُهُ فَأُولَٰئِكَ الَّذِينَ خَسِرُوا أَنفُسَهُمْ فِي جَهَنَّمَ
خَالِدُونَ ﴿١٠٣﴾ تَلْفَحُ وُجُوهَهُمُ النَّارُ وَهُمْ فِيهَا كَالِحُونَ ﴿١٠٤﴾

yzlarynda täzeden direldiljek günlerine çenli (päsgel boljak bir) perde (Berzah älemi) bardyr.

101. Sura üflenilen güni olaryň arasynda garyndaşlyk gatnaşyklary galmaz, olar biri-birlerini gözlemezler hem.

102. Her kimiň (amal) terezisi (sogaby) agyr gelse, şol halas bolar.

103. Terezileri (sogaplary) ýeňil gelenler bolsa öz janlaryny ýitgä sezewar edenlerdir. Olar dowzahda ebedi galarlar.

104. Ot olaryň ýüzlerini gowrar we olar şol ýerde (dodak etleri-de ýananlygy sebäpli) syrtaryp galarlar.



105. Aýatlarym okalyp durka, olary ýalan hasaplaýan siz dälmidiňiz?

106. Şonda: «Pälimiz bizden üstün çykdy we biz ýoldan çykan kowum bolduk.

107. Perwerdigärimiz, bizi bu ýerden (dowzahdan) çykar, eger ýene-de (dinsizlige) öwrülip barsak, onda biz, takyk, (özümize) zulum edenlerden bolarys» diýerler.

108. Ol (Alla) bolsa: «Meniň bilen gepleşjek bolmaň-da, masgara bolup dymyp duruň!

109. Gullarymyň içinden bir topar: «Eý, Perwerdigärimiz! Biz iman getirdik, bizi bagyşla we bize merhemet et! Sen merhemet edenleriň iň haýyrlysysyň!» diýipdiler.

110. Siz olary ýaňsa alýardyňyz. Hatda ýaňsa almagyňyz size Meni ýatlamagy hem unutdyrypdy. Siz olaryň üstünden gülýärdiňiz.

111. Bu gün bolsa men olary eden sabyrlary sebäpli, sylagladym. Takyk, olar maksada (bagtyýarlyga) ýetenlerdir» diýer.

112. Ol (Alla): «Ýyl hasabyndan ýeriň ýüzünde näçä wagtlap galdyňyz?» diýer.

113. Olar bolsa: «Bir gün ýa-da ýarym gün galdyk, (wagty) hasaplaýjylardan sora?» diýerler.

114. Ol bolsa: «Siz (dünýäde) örän az wagt galdyňyz, Käşgä, muny bilsediňiz.

115. Siz özüňizi boş ýere ýaradylyp, Bize gaýdyp gelmeris öýtdüňizmi?» diýer.

116. Hakyky hökümdar bolan Alla örän beýikdir. Özünden başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Ol beýik Arşyň Perwerdigäridir.

117. Kim hiç bir delil bolmazdan Alladan başga bir hudaýy çagyrsa, onuň hasabay diňe Perwerdigäriniň huzurynda dyr. Kapyrlar hiç haçan üstünlige ýetmezler.

118. (Eý, Muhammet!) Sen: «Eý, Perwerdigärim! Meni bagyşla we maňa merhemet et! Sen merhemetlileriň iň haýyrlysysyň!» diýip aýt.

«Nur» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 64 aýatdan ybaratdyr. Sürede namysly aýallara töhmet atmagyň jezasy, gybatyň ýazgarylmagy, bir öýe baranyňda saklanylmaly edepler, jemgyýetçilik gatnaşyklary ýaly meseleler barada gürrüň gozgalýar. Süräniň ady 35-nji we 40-njy aýatlarda agzalýan «Allanyň nury» düşünjesinden alnandyr.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Bu biziň inderen we (hökümlerini) parz eden sürämizdir. Siz öwüt alarsyňyz diýip, Biz bu süräniň içinde äşgär aýatlary inderdik.

2. Zyna (binika gatnaşyk) eden aýalyň we erkegiň her haýsyna ýüz gamçy uruň! Eger Alla we ahyret gününe ynanýan bolsaňyz, Allanyň goýan kanunlaryny berjaý etmekde dözmezçilik etmäň! Möminlerden bir topar hem olaryň (zynakär erkegiň we aýalyň) ikisine berilýän jezany gözleri bilen görsünler!

3. Zyna eden erkek diňe zyna eden ýa-da Alla şärik goşan aýala öýlenip biler. Zyna eden aýal hem diňe zyna eden ýa-da Alla şärik goşan erkege durmuşa çykyp biler. Bu (zynakär bilen durmuş gurmak) möminlere haram edilendir.

4. Namysly aýallara (zyna günäsi bilen) töhmet atyp, soň hem dört şaýat getirmediklere segsen gamçy uruň we olaryň şaýatlyklaryny hiç haçan kabul etmäň! Olar pasyk kişilerdir.

5. Meger mundan soň toba edip, düzelenler (muňa degişli däldir). Çünki Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

6. Aýallaryna (zyna) ýöňkäp, (muňa) özlerinden başga şaýatlary bolmadyklar, takyk, özüniň dogry aýdýandygy barada dört gezek Allanyň adyndan kasam edip, şaýatlyk etmelidir.

7. Bäşinji gezeginde bolsa, eger ýalan sözleýän bolsa, Allanyň näletiniň özüne siňmegini dilemelidir.



8. Aýaldan azaby aýyrjak zat bolsa onuň adamsynyň ýalan sözleýändigine dört gezek Allanyň adyndan kasam edip, güwälik etmegidir.

9. Bäşinji gezeginde bolsa, eger adamsy dogrusyny aýdýan bolsa, Allanyň gazabynyň özüne siňmegini dilemelidir.

10. Eger size Allanyň ýagşylygy we merhemeti bolmadyk bolsady, Ol tobalary kabul edýän we hikmet eýesi bolmadyk bolsady (gör, näme ederdiňiz)!

إن الذين جاءو بالإفك عصبة منكم لا تحسبوه شرا لكم
بل هو خير لكم لكل امرئ منهم ما اكتسب من الإثم والذي
تولى كبره منهم له عذاب عظيم ﴿١١﴾ لولا إذ سمعتموه ظن
المؤمنون والمؤمنات بأنفسهم خيرا وقالوا هذا إفك مبين
﴿١٢﴾ لولا جاءو عليه بأربعة شهداء فإذ لم يأتوا بالشهداء فأولئك
عند الله هم الكاذبون ﴿١٣﴾ ولولا فضل الله عليكم ورحمته في
الدنيا والآخرة لمسكم في ما أفضتم فيه عذاب عظيم ﴿١٤﴾
إذ تلقونه بألسنتكم وتقولون بأفواهكم ما ليس لكم به
علم وتحسبونه هينا وهو عند الله عظيم ﴿١٥﴾ ولولا إذ سمعتموه
قلتم ما يكون لنا أن نتكلم بهذا سبحانك هذا بهتان
عظيم ﴿١٦﴾ يعظكم الله أن تعودوا لمثله أبدا إن كنتم
مؤمنين ﴿١٧﴾ ويبين الله لكم الآيات والله عليم حكيم ﴿١٨﴾
إن الذين يحبون أن تشيع الفاحشة في الذين آمنوا لهم عذاب
أليم في الدنيا والآخرة والله يعلم وأنتم لا تعلمون ﴿١٩﴾
ولولا فضل الله عليكم ورحمته وأن الله رءوف رحيم ﴿٢٠﴾

يا أيها

11. (Bu) töhmeti toslanlar, elbetde, öz içiňizden bir topardyr. Siz muny şer hasaplamaň, tersine, ol siziň üçin haýyrdyr. Olaryň içinden her haýsyna öz eden günäsiniň jezasy berler. Olardan bu günäniň has ulusy ýüklenene bolsa uly bir azap bardyr.

Düşündiriş: Bu we mundan soňky üç aýat hezreti Aýşa atylan töhmetiň ýalandygyny subut etmek üçin inipdir.

12. Käşgä, bu habary eşideniňizde mömin erkekler we aýallar öz ýanlaryndan ýagşy pikirde bolup, «Bu äşgär töhmetdir» diýsediler.

13. Käşgä, olar (Hezreti Aýşa töhmet atanlar) bu waka dört şaýat getirsediler. Eger şaýatlary getirip bilmedik bolsalar, onda olar Allanyň ýanynda ýalançylardyr.

14. Eger size dünýäde we ahyretde Allanyň ýagşylygy we merhemeti bolmadyk bolsady, takyk, (bu töhmetiňiz sebäpli), size uly bir azap berlerdi.

15. Siz bu töhmeti biri-biriňize aýdýarysyňyz, bilmeýän zadyňyzy (töhmeti) diliňize alýarsyňyz. Allanyň ýanynda örän uly günä hasaplanýan zady öz ýanyňyzdan ähmiýetsiz hasaplaýarsyňyz.

16. Käşgä, bu habary eşideniňizde: «Bu myş-myşy aýdyp ýörmek bize ýaraşmaz. Eý, päk Alla! Bu örän uly töhmetdir» diýseňiz bolmazmydy?!.

17. Alla size, eger mömin bolsaňyz, şunuň ýaly işi hiç haçan gaýtalamazlygyňyzy nesihat edýär.

18. Alla size öz aýatlaryny we gözel ahlaklary düşündirýär. Alla (ähli zady) bilýändir, hikmet eýesidir.

19. Iman getirenleriň arasynda erbet sözleri (habarlary) ýaýratmagy halaýanlar üçin dünýäde we ahyretde jebir-jepaly azap bardyr. Alla bilýär, siz bolsa bilmeýärsiňiz.

20. Eger size Allanyň pazly-keremi we merhemeti bolmadyk bolsady, Alla örän Mähirli we Rehim-şepagatly bolmadyk bolsady (siziň ýagdaýyňyz, gör, nähili gözgyny bolardy)!



يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّبِعُوا خُطُوَاتِ الشَّيْطَانِ ۚ وَمَن
يَتَّبِعْ خُطُوَاتِ الشَّيْطَانِ فَإِنَّهُ يَأْمُرُ بِالْفَحْشَاءِ وَالْمُنكَرِ ۚ وَلَوْلَا
فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ مَا زَكَىٰ مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ أَبَدًا وَلَٰكِنَّ اللَّهَ
يُزَكِّي مَن يَشَاءُ ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢١﴾ وَلَا يَأْتَلِ أُولُو الْفَضْلِ
مِنكُمْ وَالسَّعَةِ أَن يُؤْتُوا أُولِي الْقُرْبَىٰ وَالْمَسَاكِينَ وَالْمُهَاجِرِينَ
فِي سَبِيلِ اللَّهِ ۖ وَلْيَعْفُوا وَلْيَصْفَحُوا ۗ أَلَا تُحِبُّونَ أَن يَغْفِرَ اللَّهُ
لَكُمْ ۗ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٢﴾ إِنَّ الَّذِينَ يَرْمُونَ الْمُحْصَنَاتِ
الْغَافِلَاتِ الْمُؤْمِنَاتِ لُعِنُوا فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ
﴿٢٣﴾ يَوْمَ تَشْهَدُ عَلَيْهِمْ أَلْسِنَتُهُمْ وَأَيْدِيهِمْ وَأَرْجُلُهُم بِمَا كَانُوا
يَعْمَلُونَ ﴿٢٤﴾ يَوْمَئِذٍ يُوَفِّيهِمُ اللَّهُ دِينَهُمُ الْحَقَّ وَيَعْلَمُونَ أَنَّ اللَّهَ
هُوَ الْحَقُّ الْمُبِينُ ﴿٢٥﴾ الْخَبِيثَاتُ لِلْخَبِيثِينَ وَالْخَبِيثُونَ لِلْخَبِيثَاتِ ۖ
وَالطَّيِّبَاتُ لِلطَّيِّبِينَ وَالطَّيِّبُونَ لِلطَّيِّبَاتِ ۚ أُولَٰئِكَ مُبَرَّءُونَ
مِمَّا يَقُولُونَ ۖ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ﴿٢٦﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ
آمَنُوا لَا تَدْخُلُوا بُيُوتًا غَيْرَ بُيُوتِكُمْ حَتَّىٰ تَسْتَأْنِسُوا وَتُسَلِّمُوا
عَلَىٰ أَهْلِهَا ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٢٧﴾

21. Eý, iman getirenler! Şeýtanyň ädimleriniň (yzyna) düşmäň! Kim şeýtanyň ädimleriniň (yzyna) düşse, onuň (şeýtanyň) bozuklygy we erbetligi ündeýändigini bilsin! Eger size Allanyň pazly-keremi we merhemeti bolmadyk bolsady, siziň hiç haýsyňyz hiç haçan (günäden) päklenip bilmezdiňiz. Emma Alla öz islänini (günälerden) päkleýändir. Alla (ähli zady) eşidýändir, bilýändir.

22. Siziň araňyzdan atly-abraýly we gurply bolanlaryňyz garyndaşlaryna, ýoksullara we Allanyň ýolunda göç edenlere haýyr-sahawat etmezlige kasam etmesin! Gaýtam, (tersine) olary bagyşlasynlar we hoşniýetli bolsunlar! Siz Allanyň özüňizi bagyşlamagyny islemeýärsiňizmi? Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

23. Namysly, erbetliklerden bihabar mömin aýallara (zynakärlikde) töhmet atanlar, dünýäde-de, ahyretde-de nälet edilenlerdir. Olar üçin örän uly azap bardyr.

24. Ol (jeza) gününde olaryň dilleri, elleri we aýaklary eden etmişlerine şaýatlyk ederler.

25. Ol gün Alla olara özleriniň mynasyp bolan jezalaryny doly berer we olar Allanyň äşgär hakdygyna göz ýetirerler.

26. Näpäk aýallara näpäk erkekler, näpäk erkeklere hem näpäk aýallar mynasypdyr. Päk aýallara päk erkekler, päk erkeklere bolsa päk aýallar mynasypdyr! Bular (töhmetçileriň) aýdýan zatlaryndan daşdyrlar. Olar üçin ýalkaw we mübärek rysgal bardyr.

27. Eý, iman getirenler! Özüňiziňki bolmadyk keseki öýlere rugsat soramazdan we eýelerine salam bermezden girmäň! Bu siziň üçin bähbitlidir. Bu hakda (oýlanyp) pikir edersiňiz diýip (şeýle öwüt berýäris)!

فَإِن لَّمْ تَجِدُوا فِيهَا أَحَدًا فَلَا تَدْخُلُوهَا حَتَّىٰ يُؤْذَنَ لَكُمْ
وَإِن قِيلَ لَكُمُ ارْجِعُوا فَارْجِعُوا هُوَ أَزْكَىٰ لَكُمْ
وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ﴿٢٨﴾ لَّيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن
تَدْخُلُوا بُيُوتًا غَيْرَ مَسْكُونَةٍ فِيهَا مَتَاعٌ لَّكُمْ وَاللَّهُ يَعْلَمُ
مَا تُبْدُونَ وَمَا تَكْتُمُونَ ﴿٢٩﴾ قُل لِّلْمُؤْمِنِينَ يَغُضُّوا مِنْ أَبْصَارِهِمْ
وَيَحْفَظُوا فُرُوجَهُمْ ذَٰلِكَ أَزْكَىٰ لَهُمْ إِنَّ اللَّهَ خَبِيرٌ
بِمَا يَصْنَعُونَ ﴿٣٠﴾ وَقُل لِّلْمُؤْمِنَاتِ يَغْضُضْنَ مِنْ أَبْصَارِهِنَّ
وَيَحْفَظْنَ فُرُوجَهُنَّ وَلَا يُبْدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا مَا ظَهَرَ مِنْهَا
وَلْيَضْرِبْنَ بِخُمُرِهِنَّ عَلَىٰ جُيُوبِهِنَّ وَلَا يُبْدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا لِبُعُولَتِهِنَّ
أَوْ آبَائِهِنَّ أَوْ آبَاءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوْ أَبْنَائِهِنَّ أَوْ أَبْنَاءِ بُعُولَتِهِنَّ
أَوْ إِخْوَانِهِنَّ أَوْ بَنِي إِخْوَانِهِنَّ أَوْ بَنِي أَخَوَاتِهِنَّ أَوْ نِسَائِهِنَّ أَوْ مَا
مَلَكَتْ أَيْمَانُهُنَّ أَوِ التَّابِعِينَ غَيْرِ أُولِي الْإِرْبَةِ مِنَ
الرِّجَالِ أَوِ الطِّفْلِ الَّذِينَ لَمْ يَظْهَرُوا عَلَىٰ عَوْرَاتِ النِّسَاءِ
وَلَا يَضْرِبْنَ بِأَرْجُلِهِنَّ لِيُعْلَمَ مَا يُخْفِينَ مِن زِينَتِهِنَّ وَتُوبُوا
إِلَى اللَّهِ جَمِيعًا أَيُّهَ الْمُؤْمِنُونَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٣١﴾

وَأَنكِحُوا

28. Eger (öýüň) içinde hiç kimi tapmasaňyz (adam ýok bolsa), tä özüňize rugsat berilýänçä, (ol öýe) girmäň! Eger size «Yzyňyza dolanyň!» diýilse, dessine yzyňyza dolanyň! Bu siziň üçin has arassa (şübhesiz) hereketdir. Alla siziň edýän işleriňizi bilýändir.

29. (Biziň üçin) mesgen bolmadyk (myhmanhana, metjit ýaly), özüňize degişli goşlaryňyz bar bolan öýlere (rugsat soraman) girmegiňizde size hiç-hili günäkärçilik ýokdur. Alla siziň äşgär edýän (amallaryňyzy) hem, gizleýän (işleriňizi) hem bilýändir.

30. (Eý, Muhammet!) Mömin erkeklere aýt: «Gözlerini (nämährem aýallara seretmekden) saklasynlar we ujytlaryny (haramdan) gorasynlar». Bu olar üçin has arassa ýoldur. Takyk, Alla olaryň edýän zatlaryndan habardardyr.

31. Mömin aýallara hem aýt: «Gözlerini (nämährem erkeklere seretmekden) saklasynlar we eteklerini (jynsy agzalaryny haramdan) gorasynlar, (geýimlikä) görünýän ýerlerinden galan beýleki zynatlaryny (beden agzalaryny nämähremlere) görkezmesinler. Ýaglyklary bilen gursaklarynyň üstüni ýapsynlar. Olar ýanýoldaşlaryndan, kakalaryndan, gaýnatalaryndan, öz ogullaryndan, ýanýoldaşynyň ogullaryndan, erkek doganlaryndan, erkek doganlarynyň ogullaryndan, aýal doganlarynyň ogullaryndan, (özlerine degişli hyzmarkär zenan ýa-da özleri ýaly musulman) aýallardan, şeýle hem gol astyndaky (gul-gyrnaklardan), aýallara (jynsy) duýgusy galmadyk erkek (hyzmatkärlerden), aýallaryň uýat ýerlerinden bihabar çagalardan başgalara beden agzalaryny görkezmesinler. Ýöränlerinde gizlin bezeglerini görkezjek bolup (özlerine üns çekiljek derejede) ýöremesinler. Eý, iman getirenler! Halas bolmagyňyz üçin hemmäňiz Alla toba ediň!

وَأَنكِحُوا الْأَيَامَىٰ مِنكُمْ وَالصَّالِحِينَ مِنْ عِبَادِكُمْ
وَإِمَائِكُمْ إِن يَكُونُوا فُقَرَاءَ يُغْنِهِمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ وَاللَّهُ
وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٣٢﴾ وَلْيَسْتَعْفِفِ الَّذِينَ لَا يَجِدُونَ نِكَاحًا حَتَّىٰ
يُغْنِيَهُمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ وَالَّذِينَ يَبْتَغُونَ الْكِتَابَ مِمَّا
مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ فَكَاتِبُوهُمْ إِنْ عَلِمْتُمْ فِيهِمْ خَيْرًا وَآتُوهُم
مِّن مَّالِ اللَّهِ الَّذِي آتَاكُمْ وَلَا تُكْرِهُوا فَتَيَاتِكُمْ عَلَى الْبِغَاءِ إِنْ أَرَدْنَ
تَحَصُّنًا لِّتَبْتَغُوا عَرَضَ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَمَن يُكْرِههُّنَّ فَإِنَّ اللَّهَ مِن بَعْدِ
إِكْرَاهِهِنَّ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٣﴾ وَلَقَدْ أَنزَلْنَا إِلَيْكُمْ آيَاتٍ مُّبَيِّنَاتٍ
وَمَثَلًا مِّنَ الَّذِينَ خَلَوْا مِن قَبْلِكُمْ وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٣٤﴾ اللَّهُ نُورُ
السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ مَثَلُ نُورِهِ كَمِشْكَاةٍ فِيهَا مِصْبَاحٌ الْمِصْبَاحُ
فِي زُجَاجَةٍ الزُّجَاجَةُ كَأَنَّهَا كَوْكَبٌ دُرِّيٌّ يُوقَدُ مِن شَجَرَةٍ
مُّبَارَكَةٍ زَيْتُونَةٍ لَّا شَرْقِيَّةٍ وَلَا غَرْبِيَّةٍ يَكَادُ زَيْتُهَا يُضِيءُ وَلَوْ لَمْ
تَمْسَسْهُ نَارٌ نُّورٌ عَلَىٰ نُورٍ يَهْدِي اللَّهُ لِنُورِهِ مَن يَشَاءُ وَيَضْرِبُ اللَّهُ
الْأَمْثَالَ لِلنَّاسِ وَاللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٣٥﴾ فِي بُيُوتٍ أَذِنَ اللَّهُ أَن
تُرْفَعَ وَيُذْكَرَ فِيهَا اسْمُهُ يُسَبِّحُ لَهُ فِيهَا بِالْغُدُوِّ وَالْآصَالِ ﴿٣٦﴾

32. Arañyzdaky sallahlary (öýeriň), şeýle-de ýagşy ahlakly gullaryňyzy (öýeriň), gyrnaklaryňyzy hem (durmuşa çykaryň). Eger olar garyp bolsalar, Alla olary Öz pazly-keremi bilen gurply eder. Allanyň pazly-keremi giňdir, ähli zady bilýändir.

33. Öýlenip bilmeýänler bolsa, Alla Öz pazly-keremi bilen gurplandyrýança, özlerini (zynadan, haramdan) päk saklasynlar! Gol astyňyzydaky (gul-gyrnaklar azat edilmekleri meselesinde siziň bilen) şertnama baglaşmak isleseler, eger olara bähbitli bolar öýtseňiz, dessine şertnama baglaşyň! Allanyň size beren emläginden olara hem beriň. Dünýä ýaşaýşynyň wagtlaýyn (pany) bähbitlerine eýe bolaly diýip, namysly ýaşamak isleýän gyrnaklaryňyzy bozuklyga mejbur etmäň! Kimdir biri olary muňa mejbur etse, onda Alla, biygtyýar ýagdaýa düşendikleri üçin, olary bagyşlar we merhemet eder.

34. Takyk, Biz size ýol görkeziji aýatlar we sizden öň ýaşap geçenleriň durmuşlaryndan mysallar, Alladan gorkýanlar üçin öwüt-nesihatlar inderdik.

35. Alla asmanlaryň we ýeriň nurudyr. Onuň nurunyň (mömin bendeleriň kalbyndaky) mysaly bir tekçäniň üstündäki bir çyra ýaly bolup, ol çyra bir çüýşäniň içinde, ol çüýşe bolsa bir dür ýyldyza meňzeýär. Ol (çyra) gündogary we günbatary bolmadyk (zeminiň merkezindäki) mübärek zeýtun agajynyň (ýagyndan) ýakylýan (ýalydyr). Onuň ýagy (durulygyndan ýaňa) oňa ot degmese-de, (töweregi) ýagtyldyp durandyr. Nur üstüne nur (ýalydyr). Alla Öz islän bendelerini Özüniň (bu) nurunyň ýoluna salar. Alla ynsanlaryň (ybrat almagy) üçin (ine, şeýle) tymsallary getirýär. Alla ähli zady bilýändir.

36. (Bu çyra), Allanyň beýgelmegine hem-de içinde Öz adynyň agzalmagyna rugsat eden öýlerindedir (metjitlerdedir). Şol öýleriň içinde (ynsanlar) ertir-agşam Ony tesbih ederler.

رِجَالٌ لَّا تُلْهِيهِمْ تِجَارَةٌ وَلَا بَيْعٌ عَن ذِكْرِ ٱللَّهِ وَإِقَامِ ٱلصَّلَوٰةِ
وَإِيتَآءِ ٱلزَّكَوٰةِ يَخَافُونَ يَوْمًا تَتَقَلَّبُ فِيهِ ٱلْقُلُوبُ وَٱلْأَبْصَٰرُ ٣٧
لِيَجْزِيَهُمُ ٱللَّهُ أَحْسَنَ مَا عَمِلُوا۟ وَيَزِيدَهُم مِّن فَضْلِهِۦ وَٱللَّهُ يَرْزُقُ
مَن يَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ٣٨ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَعْمَٰلُهُمْ كَسَرَابٍۭ
بِقِيعَةٍ يَحْسَبُهُ ٱلظَّمْـَٔانُ مَآءً حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَهُۥ لَمْ يَجِدْهُ شَيْـًٔا وَوَجَدَ
ٱللَّهَ عِندَهُۥ فَوَفَّىٰهُ حِسَابَهُۥ وَٱللَّهُ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ٣٩ أَوْ كَظُلُمَٰتٍ
فِى بَحْرٍ لُّجِّىٍّ يَغْشَىٰهُ مَوْجٌ مِّن فَوْقِهِۦ مَوْجٌ مِّن فَوْقِهِۦ سَحَابٌ ظُلُمَٰتٌۢ
بَعْضُهَا فَوْقَ بَعْضٍ إِذَآ أَخْرَجَ يَدَهُۥ لَمْ يَكَدْ يَرَىٰهَا وَمَن لَّمْ يَجْعَلِ
ٱللَّهُ لَهُۥ نُورًا فَمَا لَهُۥ مِن نُّورٍ ٤٠ أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُسَبِّحُ لَهُۥ مَن فِى
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱلطَّيْرُ صَٰٓفَّٰتٍ كُلٌّ قَدْ عَلِمَ صَلَاتَهُۥ وَتَسْبِيحَهُۥ
وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِمَا يَفْعَلُونَ ٤١ وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ٤٢ أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُزْجِى سَحَابًا ثُمَّ
يُؤَلِّفُ بَيْنَهُۥ ثُمَّ يَجْعَلُهُۥ رُكَامًا فَتَرَى ٱلْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلَٰلِهِۦ
وَيُنَزِّلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن جِبَالٍ فِيهَا مِنۢ بَرَدٍ فَيُصِيبُ بِهِۦ مَن يَشَآءُ
وَيَصْرِفُهُۥ عَن مَّن يَشَآءُ يَكَادُ سَنَا بَرْقِهِۦ يَذْهَبُ بِٱلْأَبْصَٰرِ ٤٣

يُقَلِّبُ

37. Olar söwda-satygyň özlerine Allany ýatlamaga, namazy berjaý etmäge we zekat bermäge päsgel bermeýän, ýürekleriň we gözleriň agyp-dönüp durjak gününden gorkýan adamlardyr.

38. Alla olary eden işleriniň iň gowusy bilen sylaglar we Öz pazly-kereminden olara artykmaç hem berer. Alla islänine hasapsyz rysgal berer.

39. Inkär edenleriň amallary bolsa sähradaky salgyma meňzär. Teşne adam ony suwdur öýder, (kynçylyk bilen) oňa ýeten wagty bolsa ol ýerde hiç zat tapmaz. Inkär edenler (bu dünýädäki eden işleriniň kyýamatda nepi deger öýdüp, öňe çykanlarynda) Allany görerler. Şeýdip, Alla onuň hasabyny birkemsiz berer. Alla hasaby öran tiz çykarýandyr.

40. Ýa-da (kapyrlaryň amallary) möwç urýan düýpsüz deňizdäki tümlüge meňzär. Ony tolkun üstüne tolkun, ýokarsyny hem gara bulut gaplar. Bir tümlügiň üstüni beýleki bir tümlük gaplar. Elini çykaryp uzatsa, (tümlükden ýaňa) ony özi hem görmez. Allanyň nur bermedik adamsy üçin hiç hili nur (aýdyňlyk) ýokdur.

41. Asmanlardakylaryň we ýerdäkileriň, hatar-hatar bolup barýan guşlaryň Allany tesbih edýändigini görmediňizmi? Her kim öz doga-dilegini we zikir-tesbihini kemsiz bilýändir. Alla olaryň edýän işlerini bilýändir.

42. Asmanlaryň we ýeriň eýeçiligi Allanyňkydyr. Dolanyp baryljak ýer hem Allanyň ýanydyr.

43. Sen Allanyň buludy sürýändigini, soň onuň arasyny birleşdirýändigini, soň bolsa ony üýşürýändigini görmediňmi? Şonda sen ýagşyň onuň arasyndan çykýandygyny görersiň. Ol asmandan, (lemmer-lemmer bulutlardan), daglardan dolular inderer. Şeýdip, ony islän adamsyna duçar eder, islän adamsyndan bolsa sowa salar. Ýyldyrymynyň ýalpyldysy hem göýä gözleri kör eder.

يُقَلِّبُ اللَّهُ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِأُولِي الْأَبْصَارِ
﴿٤٤﴾ وَاللَّهُ خَلَقَ كُلَّ دَابَّةٍ مِنْ مَاءٍ فَمِنْهُمْ مَنْ يَمْشِي عَلَىٰ بَطْنِهِ
وَمِنْهُمْ مَنْ يَمْشِي عَلَىٰ رِجْلَيْنِ وَمِنْهُمْ مَنْ يَمْشِي عَلَىٰ أَرْبَعٍ يَخْلُقُ
اللَّهُ مَا يَشَاءُ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٤٥﴾ لَقَدْ أَنْزَلْنَا آيَاتٍ
مُبَيِّنَاتٍ وَاللَّهُ يَهْدِي مَنْ يَشَاءُ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ ﴿٤٦﴾ وَيَقُولُونَ
آمَنَّا بِاللَّهِ وَبِالرَّسُولِ وَأَطَعْنَا ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٌ مِنْهُمْ مِنْ بَعْدِ
ذَٰلِكَ وَمَا أُولَٰئِكَ بِالْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٧﴾ وَإِذَا دُعُوا إِلَى اللَّهِ وَرَسُولِهِ لِيَحْكُمَ
بَيْنَهُمْ إِذَا فَرِيقٌ مِنْهُمْ مُعْرِضُونَ ﴿٤٨﴾ وَإِنْ يَكُنْ لَهُمُ الْحَقُّ يَأْتُوا
إِلَيْهِ مُذْعِنِينَ ﴿٤٩﴾ أَفِي قُلُوبِهِمْ مَرَضٌ أَمِ ارْتَابُوا أَمْ يَخَافُونَ
أَنْ يَحِيفَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ وَرَسُولُهُ بَلْ أُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٥٠﴾
إِنَّمَا كَانَ قَوْلَ الْمُؤْمِنِينَ إِذَا دُعُوا إِلَى اللَّهِ وَرَسُولِهِ لِيَحْكُمَ
بَيْنَهُمْ أَنْ يَقُولُوا سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٥١﴾
وَمَنْ يُطِعِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَيَخْشَ اللَّهَ وَيَتَّقْهِ فَأُولَٰئِكَ هُمُ
الْفَائِزُونَ ﴿٥٢﴾ وَأَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ لَئِنْ أَمَرْتَهُمْ لَيَخْرُجُنَّ
قُلْ لَا تُقْسِمُوا طَاعَةٌ مَعْرُوفَةٌ إِنَّ اللَّهَ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿٥٣﴾

حزب

44. Alla gije bilen gündizi gezekleşdirer. Takyk, munda gözleri (köňül gözleri açyk) bolanlara ybratlar bardyr.

45. Alla her bir janly-jandary suwdan ýaratdy. Olaryň içinde garny bilen süýrenýänleri, iki aýagynyň üstünde ýöreýänleri, dört aýagynyň üstünde ýöreýänleri hem bar. Alla islän zadyny ýaradýar. Takyk, Allanyň ähli zada güýji ýetýändir.

46. Kasam bolsun! Biz äşgär aýatlar inderdik. Alla islänini dogry ýola gönükdirer.

47. Olar: «Biz Alla we pygambere iman getirdik we tabyn bolduk» diýýärler. Soň hem olardan bir topar şeýle diýenlerinden soň (sözlerinden) dänýärler. Olar möminler däldir.

48. Olaryň aralarynda höküm bermegi üçin Alla we Onuň ilçisine çagyrylan mahaly (beriljek höküm öz zyýanlaryna bolsa) içlerinden bir topar dessine muňa (pygamberiň hökümine) garşy çykar.

49. Eger hakly tarap özleri bolan bolsady, oňa boýun bolup gelerdiler.

50. Ýa bolmasa olaryň ýüreklerinde kesel barmyka, ýa güman edýärlermikä, ýa-da Alla we Onuň ilçisi özlerine adalatsyzlyk eder diýip gorkýarlarmyka? Ýok, zulum edýän olaryň hut özleridir.

51. Aralarynda höküm bermegi üçin Alla we Onuň ilçisine çagyrylan mahaly möminleriň sözleri diňe «Eşitdik we tabyn bolduk» diýen sözleridir. Halas bolanlar hem şolardyr.

52. Eger kim Alla we Onuň ilçisine tabyn bolsa, Allanyň azabyndan heder etse hem-de Ondan gorksa, üstünlik gazananlar şolar bolar.

53. Olar (mynapyklar) eger sen buýruk berseň, (söweşe) çykjakdyklaryna Allanyň adyndan berk kasam etdiler. Sen olara: «Kasam etmäň! Bu şol bir bilinýän boýun sunmadyr (diňe dilde aýdýarsyňyz). Takyk, Alla siziň edýän işleriňizden habardardyr» diýip aýt.

قل أطيعوا الله وأطيعوا الرسول فإن تولوا فإنما عليه
ما حمل وعليكم ما حملتم وإن تطيعوه تهتدوا وما على
الرسول إلا البلاغ المبين ﴿٥٤﴾ وعد الله الذين آمنوا منكم
وعملوا الصالحات ليستخلفنهم في الأرض كما
استخلف الذين من قبلهم وليمكنن لهم دينهم الذي ارتضى
لهم وليبدلنهم من بعد خوفهم أمنا يعبدونني لا يشركون بي شيئا
ومن كفر بعد ذلك فأولئك هم الفاسقون ﴿٥٥﴾ وأقيموا الصلاة
وآتوا الزكاة وأطيعوا الرسول لعلكم ترحمون ﴿٥٦﴾ لا تحسبن
الذين كفروا معجزين في الأرض ومأواهم النار ولبئس المصير
﴿٥٧﴾ يا أيها الذين آمنوا ليستأذنكم الذين ملكت
أيمانكم والذين لم يبلغوا الحلم منكم ثلاث مرات
من قبل صلاة الفجر وحين تضعون ثيابكم من الظهيرة ومن
بعد صلاة العشاء ثلاث عورات لكم ليس عليكم
ولا عليهم جناح بعدهن طوافون عليكم بعضكم على بعض
كذلك يبين الله لكم الآيات والله عليم حكيم ﴿٥٨﴾

وإذا

54. Sen olara: «Siz Alla we Onuň ilçisine boýun boluň! Eger ýüz öwürseňiz (bilip goýuň), pygambere diňe öz üstüne ýüklenen (borç) düşer, size hem öz üstüňize ýüklenen (borç) degişli bolar. Eger oňa boýun bolsaňyz, dogry ýoly taparsyňyz. Pygamberiň etmeli işi bolsa diňe (Allanyň dinini) äşgär ýetirmekdir» diýip aýt.

55. Ýene-de aýt: «Alla sizden iman getirip, ýagşy işleri edenleri özlerinden öňküleri hökmürowan edişi ýaly, ýeriň ýüzünde hökmürowan etjekdigini we olar üçin Özüniň razylyk bildiren yslam dinini pugtalandyryp ýerleşdirjekdigini we gorkularyndan soň olara howpsuzlyk, asudalyk berjekdigini wada etdi. Çünki olar Maňa (Alla) ybadat ederler, hiç bir zady Maňa şärik goşmazrlar. Eger kim mundan beýläk (hak dini) inkär etse (we şol nygmatlara näşükürlik etse), (bilip goýsunlar) olar azgyn adamlardyr.

56. Özüňize merhemet edilmegi üçin namazy berjaý ediň, zekat beriň we pygambere boýun boluň!

57. Inkär edenler ähli ýeriň ýüzüni boýun egdirer diýip hiç haçan pikir etme! Olaryň barjak ýeri dowzahdyr. Ol ýer nähili erbetdir!

58. Eý, iman getirenler! Gol astyňyzdakylar (gul-gyrnaklaryňyz) we içiňizden heniz kämillik ýaşyna ýetmedik (çagalaryňyz), ertir namazyndan öň we öýlän (üstki) eşiklerňizi aýyrýan wagtyňyz, şeýle hem ýassy namazyndan soň (siziň huzuryňyza girmek üçin günüň dowamynda üç gezek sizden rugsat sorasynlar). Bu siziň uýat (ýerleriňiziň açyk) bolýan üç wagtyňyzdyr. Bu wagtlardan soň olaryň (rugsat soramazdan) size gelip-gitmeklerinde size-de, olara hem günä ýokdur. Biri-biriňiziňkä baryp bilersiňiz. Ine, şeýdip, Alla size aýatlary beýan edýär. Alla (ähli zady) bilýändir, hikmet eýesidir.

وَإِذَا بَلَغَ الْأَطْفَالُ مِنكُمُ الْحُلُمَ فَلْيَسْتَأْذِنُوا كَمَا
اسْتَأْذَنَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ
آيَاتِهِ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٩﴾ وَالْقَوَاعِدُ مِنَ النِّسَاءِ
اللَّاتِي لَا يَرْجُونَ نِكَاحًا فَلَيْسَ عَلَيْهِنَّ جُنَاحٌ أَن يَضَعْنَ
ثِيَابَهُنَّ غَيْرَ مُتَبَرِّجَاتٍ بِزِينَةٍ ۖ وَأَن يَسْتَعْفِفْنَ خَيْرٌ لَّهُنَّ ۗ وَاللَّهُ
سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٦٠﴾ لَّيْسَ عَلَى الْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْأَعْرَجِ
حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْمَرِيضِ حَرَجٌ وَلَا عَلَىٰ أَنفُسِكُمْ أَن تَأْكُلُوا
مِن بُيُوتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ آبَائِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أُمَّهَاتِكُمْ
أَوْ بُيُوتِ إِخْوَانِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخَوَاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ
أَعْمَامِكُمْ أَوْ بُيُوتِ عَمَّاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخْوَالِكُمْ
أَوْ بُيُوتِ خَالَاتِكُمْ أَوْ مَا مَلَكْتُم مَّفَاتِحَهُ أَوْ صَدِيقِكُمْ ۚ
لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَأْكُلُوا جَمِيعًا أَوْ أَشْتَاتًا ۚ
فَإِذَا دَخَلْتُم بُيُوتًا فَسَلِّمُوا عَلَىٰ أَنفُسِكُمْ تَحِيَّةً مِّنْ
عِندِ اللَّهِ مُبَارَكَةً طَيِّبَةً ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ
لَكُمُ الْآيَاتِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٦١﴾

59. Kämillik ýaşyna ýetensoňlar çagalar hem, özlerinden öňküleriň (ululary) rugsat soraýyşlary ýaly, girenlerinde rugsat sorasynlar. Şeýdip, Alla size aýatlary beýan edýär. Alla (ähli zady) bilýändir, hikmet eýesidir.

60. Durmuş gurmakdan umydyny üzen (görümden we perzent dogurmakdan galan garry) aýallara, zynatlaryny (beden agzalaryny) görkezmezden, (käbir) geýimlerini aýyrmaklarynda günä ýokdur. Asylly, doly (suratda) geýnen bolmaklary özleri üçin haýyrlydyr. Alla (ähli zady) eşidýändir, bilýändir.

61. Köre, agsaga we hassa (Allanyň ýolunda edilýän söweşlerden galsa) zyýany ýokdur. (Bulara başarmajak işleri ýüklenmez, başarmaýandyklary üçin hem günäkär bolmazlar). Size hem öz öýüňizden, kakaňyzyň öýünden, ejeleriňiziň öýünden, erkek doganlaryňyzyň öýlerinden, aýal doganlaryňyzyň öýlerinden, kakaňyzyň doganlarynyň öýünden, ejekeleriňiziň öýünden, daýylaryňyzyň öýünden, daýzalaryňyzyň öýünden ýa-da açarlaryna eýeçilik edýän ýerleriňizden ýa-da dostuňyzyň öýünden nahar iýmegiňizde zyýan (günä) ýokdur. Bular bilen jemlenişip ýa-da aýry-aýry iýmegiňizde günä ýokdur. Öýlere gireniňizde, özüňize (biri-biriňize) Allanyň tarapyndan mübärek we çyn (ýürek bilen) salam beriň! Alla, siziň akyl ýetirmegiňiz üçin, aýatlary (hökümleri) size şeýle mälim edýär.



62. Elbetde möminler diňe Alla we Onuň ilçisine iman getirenlerdir. Olar pygamber bilen jemlenişip bir iş edýärkäler, rugsat almazdan (ony taşlap) gitmezler. Takyk, senden rugsat soraýanlar Alla we Onuň ilçisine iman getirenlerdir. Olar käbir işler üçin senden rugsat sorasalar, olardan isläniňe rugsat ber we Allanyň olary bagyşlamagyny dile. Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

63. (Siz) pygambere öz araňyzda biri-biriňize ýüzlenişiňiz ýaly ýüzlenmäň! Alla siziň araňyzdan bukulyp, ýuwaşlyk bilen (gaçyp) gidýänleri bilýändir. Onuň (pygamberiň) emrine garşy gelýänler özbaşlaryna bir belanyň ýa-da jebir-jepaly azabyň gelmeginden gorksunlar.

64. Asmanlardaky we ýerdäki zatlar Allanyňkydyr. Ol siziň barýan ýoluňyzy, takyk, bilýändir. Ynsanlar Oňa dolanyp baran günleri Ol hem olaryň (ähli) eden işlerini olara aýan eder. Takyk, Alla ähli zady bilýändir.

25-nji süre: «Furkan»
(«Tapawutlandyryjy»)

«Furkan» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 77 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan «Furkan» sözünden gelip çykýar. Onuň manysy «Haky batyldan tapawutlandyryjy» diýmek bolup, Kuranyň hakykaty galpdan, inkäri imandan aýyl-saýyl edýändigini aňladýar. Sürede ylahy wahyý we pygamberlik arkaly kapyrlaryň aýdýan zatlarynyň batyldygy, Kurany Kerime uýanlaryň ruhy taýdan beýgeldiljekdikleri, durmuşlarynyň oňyn tarapa özgerjekdigi barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Älemlere duýduryjy bolsun diýip Furkany (Kurany) öz bendesine inderen (Alla) örän beýikdir.

2. Asmanlaryň we ýeriň eýeçiligi (hökümdarlygy) Oňa degişlidir. Ol Özüne perzent edinen däldir we Onuň eýeçiliginde (hökümdarlygynda) hiç hili şärigi ýokdur. Ol ähli zady ýokdan bar edip, olara şekil (nyzam) berip, (her zadyň ýazgydyny) kesgitländir.

وَاتَّخَذُوا مِنْ دُونِهِ آلِهَةً لَا يَخْلُقُونَ شَيْئًا وَهُمْ يُخْلَقُونَ
وَلَا يَمْلِكُونَ لِأَنْفُسِهِمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا وَلَا يَمْلِكُونَ
مَوْتًا وَلَا حَيٰوةً وَلَا نُشُورًا ﴿٣﴾ وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا
إِنْ هٰذَا إِلَّا إِفْكٌ افْتَرٰيهُ وَأَعَانَهُ عَلَيْهِ قَوْمٌ آخَرُونَ فَقَدْ
جَاؤُ ظُلْمًا وَزُورًا ﴿٤﴾ وَقَالُوا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ اكْتَتَبَهَا
فَهِيَ تُمْلٰى عَلَيْهِ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٥﴾ قُلْ أَنْزَلَهُ الَّذِي يَعْلَمُ
السِّرَّ فِي السَّمٰوَاتِ وَالْأَرْضِ إِنَّهُ كَانَ غَفُورًا رَحِيمًا ﴿٦﴾
وَقَالُوا مَالِ هٰذَا الرَّسُولِ يَأْكُلُ الطَّعَامَ وَيَمْشِي فِي
الْأَسْوَاقِ لَوْلَا أُنْزِلَ إِلَيْهِ مَلَكٌ فَيَكُونَ مَعَهُ نَذِيرًا ﴿٧﴾
أَوْ يُلْقٰى إِلَيْهِ كَنْزٌ أَوْ تَكُونُ لَهُ جَنَّةٌ يَأْكُلُ مِنْهَا وَقَالَ
الظَّالِمُونَ إِنْ تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلًا مَسْحُورًا ﴿٨﴾ اُنْظُرْ كَيْفَ
ضَرَبُوا لَكَ الْأَمْثَالَ فَضَلُّوا فَلَا يَسْتَطِيعُونَ سَبِيلًا
﴿٩﴾ تَبَارَكَ الَّذِي إِنْ شَاءَ جَعَلَ لَكَ خَيْرًا مِنْ ذٰلِكَ
جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ وَيَجْعَلْ لَكَ قُصُورًا ﴿١٠﴾
بَلْ كَذَّبُوا بِالسَّاعَةِ وَأَعْتَدْنَا لِمَنْ كَذَّبَ بِالسَّاعَةِ سَعِيرًا ﴿١١﴾

3. Olar (kapyrlar) Alladan özge hiç bir zady ýaratmadyk, gaýta özleri ýaradylan, özlerine zyýan ýa-da peýda bermäge güýji bolmadyk, şeýle-de öldürmäge, direltmäge we ölümden soň täzeden direltmäge başarnygy bolmadyk hudaýlar edindiler.

4. Inkär edenler: «Bu onuň (Muhammediň) toslamasyndan başga zat däldir. Oňa özlerinden bolmadyk başga bir kowum kömek edendir» diýdiler. Şeýdip, zulum we ýalan gürrüň (bilen) geldiler.

5. Ýene-de olar: «(Bu Kuran) öňküleriň toslan rowaýatlarydyr, ol (Muhammet) muny (başga birine) ýazdyrypdyr. Bu oňa ertir-agşam okalýandyr (öwredilýändir)» diýdiler.

6. Sen hem aýt: «Ony asmanlardaky we ýerdäki gizlin zatlary bilýän (Alla) inderdi. Takyk, Ol Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr».

7. Ýene-de olar: «Ol nähili pygamber?! Nahar iýýär we bazarlarda aýlanýar. Oňa bir perişde iberilip, onuň ýanynda duýduryjy bolsady.

8. Ýa-da oňa bir hazyna berilsedi ýa-da miwelerinden iýer ýaly bir bakjasy bolsady» diýdiler. Şeýle hem zalymlar: «Siz diňe jadylanan adama eýerýärsiňiz» diýdiler.

9. Gör, olar sen barada nähili mysallar getirdiler, şeýdip hem ýoldan çykdylar. Indi olar dogry ýoly tapyp bilmezler.

10. Islese seniň üçin mundan (olaryň aýdýan bakjasyndan) has haýyrlysyny, aşagyndan derýalar akýan jennetleri döretjek we seniň üçin köşkler ýaratjak (Alla) örän beýikdir.

11. Olar kyýamaty hem ýalan hasapladylar. Biz hem kyýamaty ýalan hasaplanlara alawly ody taýýarlap goýduk.

إِذَا رَأَتْهُم مِّن مَّكَانٍ بَعِيدٍ سَمِعُوا لَهَا تَغَيُّظًا وَزَفِيرًا ١٢
وَإِذَآ أُلْقُوا مِنْهَا مَكَانًا ضَيِّقًا مُّقَرَّنِينَ دَعَوْا هُنَالِكَ
ثُبُورًا ١٣ لَّا تَدْعُوا ٱلْيَوْمَ ثُبُورًا وَٰحِدًا وَٱدْعُوا ثُبُورًا كَثِيرًا
١٤ قُلْ أَذَٰلِكَ خَيْرٌ أَمْ جَنَّةُ ٱلْخُلْدِ ٱلَّتِى وُعِدَ ٱلْمُتَّقُونَ
كَانَتْ لَهُمْ جَزَآءً وَمَصِيرًا ١٥ لَّهُمْ فِيهَا مَا يَشَآءُونَ
خَٰلِدِينَ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ وَعْدًا مَّسْـُٔولًا ١٦ وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ
وَمَا يَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ فَيَقُولُ ءَأَنتُمْ أَضْلَلْتُمْ عِبَادِى
هَٰٓؤُلَآءِ أَمْ هُمْ ضَلُّوا ٱلسَّبِيلَ ١٧ قَالُوا سُبْحَٰنَكَ مَا كَانَ
يَنۢبَغِى لَنَآ أَن نَّتَّخِذَ مِن دُونِكَ مِنْ أَوْلِيَآءَ وَلَٰكِن مَّتَّعْتَهُمْ
وَءَابَآءَهُمْ حَتَّىٰ نَسُوا ٱلذِّكْرَ وَكَانُوا قَوْمًۢا بُورًا ١٨
فَقَدْ كَذَّبُوكُم بِمَا تَقُولُونَ فَمَا تَسْتَطِيعُونَ
صَرْفًا وَلَا نَصْرًا وَمَن يَظْلِم مِّنكُمْ نُذِقْهُ عَذَابًا
كَبِيرًا ١٩ وَمَآ أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ إِلَّآ إِنَّهُمْ
لَيَأْكُلُونَ ٱلطَّعَامَ وَيَمْشُونَ فِى ٱلْأَسْوَاقِ وَجَعَلْنَا
بَعْضَكُمْ لِبَعْضٍ فِتْنَةً أَتَصْبِرُونَ وَكَانَ رَبُّكَ بَصِيرًا ٢٠

وَقَالَ

12. Olar uzakdan (dowzahy) görenlerinde, olar onuň gaharly hyňranyşyny we çaltlyk bilen gaýnap dem urşuny eşiderler.

13. Olar boýuntyryk dakylgy ýagdaýda dowzahyň dar bir ýerine oklananlarynda, şol ýerde ölümi çagyrarlar.

14. (Olara): «Bu gün siz bir (gezek) ýok bolmagy (ölümi) islemäň, (eýsem) köp gezek ýok bolmagy (ölümi) isläň!» (diýler).

15. Sen olara: «Bu has haýyrlymy ýa-da takwa kişilere wada berlen ebedi jennet haýyrlymy? Bu olar üçin bir sylagdyr we mesgendir» diýip aýt.

16. Ol ýerde olara göwünleriniň islän zatlary bardyr, (olar ol ýerde) ebedi bolarlar. Bu Perwerdigäriň beren wadasydyr.

17. Ol (kyýamat) gün (seniň Perwerdigäriň) olary we Alladan başga gulluk edýän zatlaryny bir ýere jemlär, soň hem olara: «Şu gullarymy siz ýoldan çykardyňyzmy ýa-da olaryň özleri ýoldan çykdylarmy?» diýer.

18. Şonda olar: «Sen ähli zatdan päksiň! Senden başga dostlar (hossarlar) edinmek bize ýaraşmaz. Ýöne Sen olara we ata-babalaryna bimöçber nygmat (mümkinçilik) berdiň, soň hem olar (Seni) ýatlamagy unutdylar, şeýdip, olar heläkçilige laýyk kowum boldular» diýerler.

19. (Onda olara ýüzlenilip): «Ine, (siziň ybadat edýän zatlaryňyz) siziň aýdýan zatlaryňyzda sizi ýalançy edip goýdular. Indi siz (azabyňyzy) yzyna öwrüp bilmersiňiz, kömek-hemaýat hem alyp bilmersiňiz. Eger (hakykat beýan edilenden soň) içiňizden biri (Alla şärik goşup) zulum edäýse, oňa uly azap dadyrarys» diýildi.

20. Senden öňki iberen pygamberlerimiz hem tagam iýýärdiler, bazarlarda hem aýlanýardylar. Biz sizi biri-birleriňize synag edip goýduk, (göreli bakaly) sabyr edýärmikäňiz? Seniň Perwerdigäriň ähli zady görýändir!



وَقَالَ الَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَاءَنَا لَوْلَا أُنزِلَ عَلَيْنَا الْمَلَائِكَةُ أَوْ نَرَىٰ
رَبَّنَا لَقَدِ اسْتَكْبَرُوا فِي أَنفُسِهِمْ وَعَتَوْ عُتُوًّا كَبِيرًا ﴿٢١﴾
يَوْمَ يَرَوْنَ الْمَلَائِكَةَ لَا بُشْرَىٰ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُجْرِمِينَ وَيَقُولُونَ حِجْرًا
مَّحْجُورًا ﴿٢٢﴾ وَقَدِمْنَا إِلَىٰ مَا عَمِلُوا مِنْ عَمَلٍ فَجَعَلْنَاهُ هَبَاءً مَّنثُورًا
﴿٢٣﴾ أَصْحَابُ الْجَنَّةِ يَوْمَئِذٍ خَيْرٌ مُّسْتَقَرًّا وَأَحْسَنُ مَقِيلًا ﴿٢٤﴾
وَيَوْمَ تَشَقَّقُ السَّمَاءُ بِالْغَمَامِ وَنُزِّلَ الْمَلَائِكَةُ تَنزِيلًا ﴿٢٥﴾
الْمُلْكُ يَوْمَئِذٍ الْحَقُّ لِلرَّحْمَٰنِ ۚ وَكَانَ يَوْمًا عَلَى الْكَافِرِينَ
عَسِيرًا ﴿٢٦﴾ وَيَوْمَ يَعَضُّ الظَّالِمُ عَلَىٰ يَدَيْهِ يَقُولُ يَا لَيْتَنِي اتَّخَذْتُ
مَعَ الرَّسُولِ سَبِيلًا ﴿٢٧﴾ يَا وَيْلَتَىٰ لَيْتَنِي لَمْ أَتَّخِذْ فُلَانًا
خَلِيلًا ﴿٢٨﴾ لَّقَدْ أَضَلَّنِي عَنِ الذِّكْرِ بَعْدَ إِذْ جَاءَنِي ۗ
وَكَانَ الشَّيْطَانُ لِلْإِنسَانِ خَذُولًا ﴿٢٩﴾ وَقَالَ الرَّسُولُ
يَا رَبِّ إِنَّ قَوْمِي اتَّخَذُوا هَٰذَا الْقُرْآنَ مَهْجُورًا ﴿٣٠﴾ وَكَذَٰلِكَ
جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوًّا مِّنَ الْمُجْرِمِينَ ۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ هَادِيًا
وَنَصِيرًا ﴿٣١﴾ وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ الْقُرْآنُ
جُمْلَةً وَاحِدَةً ۚ كَذَٰلِكَ لِنُثَبِّتَ بِهِ فُؤَادَكَ ۖ وَرَتَّلْنَاهُ تَرْتِيلًا ﴿٣٢﴾

21. Bize gowuşmagy umyt etmeýänler: «Bize bir perişde iberilsedi ýa-da Perwerdigärimizi görsedik» diýdiler. Olar, şeýdip, öz ýanlaryndan ulumsyradylar we örän azdylar.

22. Olaryň perişdeleri görjek günlerini (ýatlaň), şol günde günäkärlere hiç hili hoş habar bolmz we (perişdeler olara): «(Size hoş habar eşitmek) gadagandyr» diýerler.

23. Biz olaryň (kapyrlaryň) işlän her bir amalyny serpilen tozana döndereris, (ýagny haky kabul etmedik adamyň ýagşylyklary ýele sowrular).

24. Ol gün jennetileriň galjak ýerleri has haýyrlydyr we dynç aljak ýerleri iň gowy ýerdir.

25. Ol gün asman bulutlar bilen ýarylar we perişdeler topar-topar bolup inderiler.

26. Ol gün hakyky hökümdarlyk Rahmana (Alla) degişlidir we kapyrlar üçin örän agyr gün bolar.

27. Ol gün zulum eden öz barmaklaryny dişläp: «Käşgä, pygamberiň ýoluna girsedim.

28. Maňa haýp bolsun! Käşgä, pylan kişileri dost edinmesedim.

29. Maňa ýatlatma (Kuran) geleninden soň, ol (Alladan özge tutulan dostlar) meni mundan daşlaşdyrdy. Şeýtan ynsany (ýarpy ýolunda taşlap), masgara eder» diýer.

30. Pygamber bolsa: «Eý, Perwerdigärim! Takyk, meniň kowumym bu Kurany (hökümleri bilen amal edilmän) taşlanan (bir kitap) hökmünde goýdular» diýer.

31. Şeýdip, biz pygamberleriň her birine günäkärlerden bolan duşmanlar berdik. Şonuň üçin dogry ýola gönükdiriji we ýardamçy hökmünde Perwerdigäriň ýeterlikdir.

32. Ýene-de kapyrlar: «Kuranyň hemmesi oňa (pygambere) bir gezekde inderilsedi» diýdiler. Biz muny seniň ýüregiňe doly ýerleşdirmek üçin (bölek-bölek) inderdik we ony saňa birin-birin okadyk.

وَلَا يَأْتُونَكَ بِمَثَلٍ إِلَّا جِئْنَاكَ بِالْحَقِّ وَأَحْسَنَ تَفْسِيرًا ٣٣
ٱلَّذِينَ يُحْشَرُونَ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ أُولَٰٓئِكَ شَرٌّ
مَكَانًا وَأَضَلُّ سَبِيلًا ٣٤ وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَابَ
وَجَعَلْنَا مَعَهُ أَخَاهُ هَارُونَ وَزِيرًا ٣٥ فَقُلْنَا ٱذْهَبَا
إِلَى ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا فَدَمَّرْنَاهُمْ تَدْمِيرًا ٣٦ وَقَوْمَ
نُوحٍ لَمَّا كَذَّبُوا ٱلرُّسُلَ أَغْرَقْنَاهُمْ وَجَعَلْنَاهُمْ لِلنَّاسِ آيَةً
وَأَعْتَدْنَا لِلظَّالِمِينَ عَذَابًا أَلِيمًا ٣٧ وَعَادًا وَثَمُودَا وَأَصْحَابَ
ٱلرَّسِّ وَقُرُونًا بَيْنَ ذَٰلِكَ كَثِيرًا ٣٨ وَكُلًّا ضَرَبْنَا لَهُ
ٱلْأَمْثَالَ وَكُلًّا تَبَّرْنَا تَتْبِيرًا ٣٩ وَلَقَدْ أَتَوْا عَلَى ٱلْقَرْيَةِ
ٱلَّتِي أُمْطِرَتْ مَطَرَ ٱلسَّوْءِ أَفَلَمْ يَكُونُوا يَرَوْنَهَا بَلْ
كَانُوا لَا يَرْجُونَ نُشُورًا ٤٠ وَإِذَا رَأَوْكَ إِنْ يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا
هُزُوًا أَهَٰذَا ٱلَّذِي بَعَثَ ٱللَّهُ رَسُولًا ٤١ إِنْ كَادَ
لَيُضِلُّنَا عَنْ آلِهَتِنَا لَوْلَا أَنْ صَبَرْنَا عَلَيْهَا وَسَوْفَ يَعْلَمُونَ
حِينَ يَرَوْنَ ٱلْعَذَابَ مَنْ أَضَلُّ سَبِيلًا ٤٢ أَرَأَيْتَ
مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُ هَوَاهُ أَفَأَنْتَ تَكُونُ عَلَيْهِ وَكِيلًا ٤٣

أَمْ تَحْسَبُ

33. Olaryň (Kurany we seniň ýoluňy aýyplamak üçin) saňa getiren her bir mysalyna derek Biz saňa hakykaty we iň gowy beýany getirendiris.

34. Olar ýüzinligine dowzaha (tarap sürlüp) jemlenjek, ýerleri iň erbet, ýollary bolsa iň egri bolan kişilerdir.

35. Biz Musa kitaby (Töwraty) berdik we dogany Haruny hem oňa wezir etdik.

36. Olaryň ikisine: «Aýatlarymyzy ýalan hasaplan kowumyň (Fyrgawn we onuň kowumynyň) ýanyna gidiň!» diýdik. Netijede (Biz) olary (inkär edendilkeri üçin) gyryp ýok etdik.

37. Nuhuň kowumy hem pygamberleri ýalan hasaplanlarynda, olary gark etdik we olary ynsanlar üçin ybrat edip goýduk. Biz zalymlara jebir-jepaly azap taýyn etdik.

38. Ad, semud we res kowumyny we bularyň arasyndaky birnäçe nesilleri hem (inkär edendikleri zerarly) heläk etdik.

Düşündiriş: Ad Hud pygamberiň, semud Salyh pygamberiň, res kowumy hem Şugaýyp pygamberiň ymmatydyr.

39. Olaryň hemmesine mysallar getirdik (biziň pendi-nesihatlarymyzy kabul etmändilkeinden soň) hemmesini hem gyryp ýok etdik.

40. Olar (Kurany inkär edenler söwda üçin Şama sapar edenlerinde) peläket ýagşy ýagdyrylan şol obanyň üstünden ötendirler. Ony (ol obany) görmedilermi? Ýok, olar gaýtadan direlişe garaşmaýardylar.

41. Olar seni gören wagtlary: «Allanyň ilçi edip ugradan adamy şumy?!» diýip ýaňsa alýardylar.

42. (Olar): «Eger biz öz hudaplarymyzyň (ýolunda) sabyr edip mäkäm durmasadyk, ol bizi olardan döndererdi» diýdiler. Olar geljekdäki azaby gören wagtlary kimiň has beter ýoldan çykandygyny bilerler.

43. Sen, heý, öz höwesini (nebsini) hudaý tutunany gördüňmi? Sen oňa (imana geljegine) kepil bolarsyňmy?

أم تحسب أن أكثرهم يسمعون أو يعقلون إن هم
إلا كالأنعام بل هم أضل سبيلا ﴿٤٤﴾ ألم تر إلى ربك
كيف مد الظل ولو شاء لجعله ساكنا ثم جعلنا الشمس
عليه دليلا ﴿٤٥﴾ ثم قبضناه إلينا قبضا يسيرا ﴿٤٦﴾ وهو
الذي جعل لكم الليل لباسا والنوم سباتا وجعل
النهار نشورا ﴿٤٧﴾ وهو الذي أرسل الرياح بشرا بين يدي
رحمته وأنزلنا من السماء ماء طهورا ﴿٤٨﴾ لنحيي به بلدة ميتا
ونسقيه مما خلقنا أنعاما وأناسي كثيرا ﴿٤٩﴾ ولقد
صرفناه بينهم ليذكروا فأبى أكثر الناس إلا كفورا
﴿٥٠﴾ ولو شئنا لبعثنا في كل قرية نذيرا ﴿٥١﴾ فلا تطع
الكافرين وجاهدهم به جهادا كبيرا ﴿٥٢﴾ وهو الذي مرج
البحرين هذا عذب فرات وهذا ملح أجاج وجعل بينهما برزخا
وحجرا محجورا ﴿٥٣﴾ وهو الذي خلق من الماء بشرا فجعله نسبا
وصهرا وكان ربك قديرا ﴿٥٤﴾ ويعبدون من دون الله
ما لا ينفعهم ولا يضرهم وكان الكافر على ربه ظهيرا ﴿٥٥﴾

44. Ýa-da sen olaryň köp bölegi (bu aýdylany) diňlär ýa-da akyl ýetirer öýdýärmiň? (Ýok beýle däl) olar haýwanlar ýalydyr, hatda olardan hem has beterdirler.

45. Sen Perwerdigäriň kölegäni nähili uzadandygyna syn etmediňmi? Eger islesedi, ony duran ýerinde, (ýagny Güni duruzyp kölegäni gozganmaz ýaly edip) goýardy. Soň Biz Güni hem (kölegäniň ahwalyny) oňa bir delil etdik.

46. Soň hem ony ýuwaşlyk bilen (Günüň asmana göterilişine görä) Özümize çekdik.

47. Size gijäni lybas edip, ukyny rahatlyk, gündizi täzeden direliş edip ýaradan hem Oldur.

48. Merhemetiniň (ýagyşyň) öňýany buşlukçy edip ýelleri iberen hem Oldur. Asmandan hem tämiz suw inderdik.

49. Şeýdip onuň (suw) bilen öli ýeri direldýäris we Öz ýaradan ençe haýwanlarymyzy we ynsanlarymyzy suwa ýakýarys.

50. Öwüt-nesihat almaklary üçin ol (suwy ynsanlaryň we ýer ýüzüniň jandarlarynyň) aralarynda paýladyk. Emma, ynsanlaryň köpüsi muňa bigadyrlyk bilen jogap berdiler.

51. Eger islesedik, Biz her oba-şähere bir duýduryjy ibererdik.

52. Şonuň üçin sen kapyrlara (inkär edenlere) boýun bolma we olara garşy bar güýjüň bilen söweş!

53. Biri süýji we gandyryjy, beýlekisi bolsa duzly we turşy bolan iki deňzi biri-birine tarap sürüp, aralaryna (biri-birine gatyşmaz ýaly) bir perde (dik suw gatlagyny) we böwet goýan hem Oldur.

54. Ynsany suwdan (damjadan) ýaradan we ony (biri-birine) tire-taýpa we dogan-garyndaş edip goýan hem Oldur. Seniň Perwerdigäriň ähli zada güýji ýetýändir.

55. Olar (inkärçiler) Alladan özge özlerine hiç bir peýda ýa-da zyýan berip bilmeýän zatlara ybadat edýärler. Kapyr öz Perwerdigärine garşy (durup, şeýtana) arka çykýandyr.

وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا مُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٥٦﴾ قُلْ مَآ أَسْـَٔلُكُمْ
عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِلَّا مَن شَآءَ أَن يَتَّخِذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ﴿٥٧﴾ وَتَوَكَّلْ
عَلَى ٱلْحَىِّ ٱلَّذِى لَا يَمُوتُ وَسَبِّحْ بِحَمْدِهِۦ ۚ وَكَفَىٰ بِهِۦ
بِذُنُوبِ عِبَادِهِۦ خَبِيرًا ﴿٥٨﴾ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ
وَمَا بَيْنَهُمَا فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ ۚ ٱلرَّحْمَٰنُ
فَسْـَٔلْ بِهِۦ خَبِيرًا ﴿٥٩﴾ وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱسْجُدُوا۟ لِلرَّحْمَٰنِ قَالُوا۟ وَمَا
ٱلرَّحْمَٰنُ أَنَسْجُدُ لِمَا تَأْمُرُنَا وَزَادَهُمْ نُفُورًا ۩ ﴿٦٠﴾ تَبَارَكَ ٱلَّذِى
جَعَلَ فِى ٱلسَّمَآءِ بُرُوجًا وَجَعَلَ فِيهَا سِرَٰجًا وَقَمَرًا مُّنِيرًا
﴿٦١﴾ وَهُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ خِلْفَةً لِّمَنْ أَرَادَ أَن
يَذَّكَّرَ أَوْ أَرَادَ شُكُورًا ﴿٦٢﴾ وَعِبَادُ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلَّذِينَ
يَمْشُونَ عَلَى ٱلْأَرْضِ هَوْنًا وَإِذَا خَاطَبَهُمُ ٱلْجَٰهِلُونَ قَالُوا۟
سَلَٰمًا ﴿٦٣﴾ وَٱلَّذِينَ يَبِيتُونَ لِرَبِّهِمْ سُجَّدًا وَقِيَٰمًا ﴿٦٤﴾
وَٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا ٱصْرِفْ عَنَّا عَذَابَ جَهَنَّمَ ۖ إِنَّ عَذَابَهَا
كَانَ غَرَامًا ﴿٦٥﴾ إِنَّهَا سَآءَتْ مُسْتَقَرًّا وَمُقَامًا ﴿٦٦﴾ وَٱلَّذِينَ إِذَآ
أَنفَقُوا۟ لَمْ يُسْرِفُوا۟ وَلَمْ يَقْتُرُوا۟ وَكَانَ بَيْنَ ذَٰلِكَ قَوَامًا ﴿٦٧﴾

وَٱلَّذِينَ

56. Biz seni (iman getirip, ýagşy işleri edenlere jenneti) buşlaýjy we (inkär edenlere beriljek azaby) duýduryjy edip iberdik.

57. Sen (olara): «Men siziň Perwerdigäriňize eltýän ýola düşmegiňizi isleýärin. Men sizden (hak dine çagyrýanlygym) üçin hiç hili töleg soramaýaryn» diýip aýt.

58. Ölmez-ýitmez, baky diri bolan (Alla) bil bagla we Onuň ähli nogsanlyklardan päkdigini öwgü-sena bilen tassykla! Oňa Öz gullarynyň günälerinden habardarlygy hem ýeterlikdir.



59. Asmanlary, ýeri we ikisiniň arasyndakylary alty günde ýaradyp, soň hem (özüne mynasyp görnüşde öz) Arşyna ornaşan Rahman (Alladyr). Muny ýeke-täk habardardan (Allanyň Özünden) sora.

60. Olara: «Rahman (Alla) üçin sežde ediň!» diýlende, olar: «Rahman (Alla) kim? Biz seniň bize buýruk berýän zatlaryňa sežde ederismi?» diýdiler we (bu) olaryň ýigrenjini artdyrdy.

61. Asmanda ýyldyzlar toparyny ýaradan we onda çyragy (Güni) we nurly Aýy ýerleşdiren (Alla) nähili beýikdir.

62. Öwüt almak ýa-da şükür etmek isleýän adamlar üçin gije bilen gündizi biri-biriniň yzyna tirkän hem Oldur.

63. Allanyň bendeleri ýeriň ýüzünde agraslyk bilen ýörärler, özlerine nadanlar söz gatanlarynda bolsa, olara diňe «Salamat boluň!» diýip geçerler.

64. (Olar) gijelerini özleriniň Perwerdigärine sežde edip we aýak üstünde dik durup (ybadat bilen) geçirerler.

65. Olar: «Eý, Perwerdigärimiz! Dowzah azabyny bizden sow, çünki onuň azaby elhençdir.

66. Ol (ýer) mesgen tutulmagy we ýerleşilmegi üçin nähili erbet ýerdir!» diýerler.

67. Olar sarp edenlerinde isrip hem-de gysgançlyk etmezler. Ikisiniň arasynda orta ýoly tutarlar.



68. Olar Allanyň ýany bilen başga bir hudaýa ýalbarmazlar. Allanyň (almagyny) haram eden janyny nähak ýere öldürmezler we zyna etmezler. Eger kim bulary edäýse, günäleriniň jezalaryny tapar.

69. Kyýamat güni onuň azaby has-da artdyrylar we kemsidilen ýagdaýda azabyň içinde müdimi galar.

70. Emma toba edip, iman getirenler hem-de ýagşy işleri edenler beýle azaba duçar bolmazlar. Olar öz günälerini ýagşylyklary bilen çalşanlardyr. Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

71. Kim toba edip, ýagşy işleri eden bolsa, Allanyň huzuryna tobasy kabul edilen ýagdaýda dolanyp barar.

72. Olar ýalana şaýatlyk etmezler, ýerliksiz sözlere duş gelenlerinde bolsa, agraslyk bilen geçip giderler.

73. Olar özlerine Perwerdigäriniň aýatlary bilen nesihat edilenlerinde, olara gulagy eşitmeýänler we gözleri görmeýänler (ýaly) çemeleşmezler.

74. Şeýle hem olar: «Eý, Perwerdigärimiz! Bize aýallarymyzdan we perzentlerimizden gözlerimiziň göreji ýaly boljak kişileri nesip et hem-de bizi takwalaryň öňüni çekýänlerden eýle!» diýerler.

75. Olar, sabyr edýändikleri sebäpli, jennetiň kaşaň köşkleri bilen sylaglanarlar we ol ýerde salamatlyk bilen garşylanarlar.

76. Olar ol ýerde hemişelik galarlar. Ol ýer mesgen tutulyp, ýerleşilmek üçin nähili ajaýyp gözel ýerdir!

77. (Eý, Muhammet! Sen) olara: «Eger siziň dileg-dogalaryňyz (tagat-ybadatlaryňyz) bolmasa, Perwerdigärim size näme üçin ähmiýet bersin?! Siz (pygamberiň özüňize habar beren zadyny) doly ýalan hasapladyňyz, şonuň üçin hem azap siziň ýakaňyzy (hiç haçan) goýbermez» diýip aýt.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
طسٓمٓ ﴿١﴾ تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُبِينِ ﴿٢﴾ لَعَلَّكَ بَٰخِعٌ نَّفْسَكَ
أَلَّا يَكُونُوا۟ مُؤْمِنِينَ ﴿٣﴾ إِن نَّشَأْ نُنَزِّلْ عَلَيْهِم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ءَايَةً
فَظَلَّتْ أَعْنَٰقُهُمْ لَهَا خَٰضِعِينَ ﴿٤﴾ وَمَا يَأْتِيهِم مِّن ذِكْرٍ مِّنَ ٱلرَّحْمَٰنِ
مُحْدَثٍ إِلَّا كَانُوا۟ عَنْهُ مُعْرِضِينَ ﴿٥﴾ فَقَدْ كَذَّبُوا۟ فَسَيَأْتِيهِمْ
أَنۢبَٰٓؤُا۟ مَا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٦﴾ أَوَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَى ٱلْأَرْضِ كَمْ أَنۢبَتْنَا فِيهَا مِن
كُلِّ زَوْجٍ كَرِيمٍ ﴿٧﴾ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ
﴿٨﴾ وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٩﴾ وَإِذْ نَادَىٰ رَبُّكَ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱئْتِ
ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٠﴾ قَوْمَ فِرْعَوْنَ ۚ أَلَا يَتَّقُونَ ﴿١١﴾ قَالَ رَبِّ إِنِّىٓ
أَخَافُ أَن يُكَذِّبُونِ ﴿١٢﴾ وَيَضِيقُ صَدْرِى وَلَا يَنطَلِقُ لِسَانِى فَأَرْسِلْ
إِلَىٰ هَٰرُونَ ﴿١٣﴾ وَلَهُمْ عَلَىَّ ذَنۢبٌ فَأَخَافُ أَن يَقْتُلُونِ ﴿١٤﴾ قَالَ
كَلَّا ۖ فَٱذْهَبَا بِـَٔايَٰتِنَآ ۖ إِنَّا مَعَكُم مُّسْتَمِعُونَ ﴿١٥﴾ فَأْتِيَا فِرْعَوْنَ
فَقُولَآ إِنَّا رَسُولُ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٦﴾ أَنْ أَرْسِلْ مَعَنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ
﴿١٧﴾ قَالَ أَلَمْ نُرَبِّكَ فِينَا وَلِيدًا وَلَبِثْتَ فِينَا مِنْ عُمُرِكَ سِنِينَ ﴿١٨﴾
وَفَعَلْتَ فَعْلَتَكَ ٱلَّتِى فَعَلْتَ وَأَنتَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٩﴾

قَالَ

26-njy süre: «Şugara» («Şahyrlar»)

«Şugara» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 227 aýatdan ybaratdyr. Sürede kapyrlaryň Kuranyň bir şahyr tarapyndan toslanandygy baradaky aýdan sözleri inkär edilip, Kuran bir şahyryň sözi däldigi subut edilýär. Süräniň ady 224-nji aýatda agzalýan «Şugara» sözünden alnandyr. Onuň manysy «Şahyrlar» diýmekdir.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1, 2. Ta, Sin, Mim. Bular äşgär (inderilen) kitabyň aýatlarydyr.

3. Sen göýä, olar iman getirmeýärler diýip, özüňi heläk edäýjek bolýarsyň.

4. Biz eger islesek, olaryň üstüne asmandan bir alamat indereris. Şonda olar dessine oňa boýun bolarlar.

5. Özlerine her gezek Rahman (Alla) tarapyndan täze öwüt gelse, hökman ondan ýüz öwürýärler.

6. Olar (haky) ýalan hasapladylar, olara özleriniň ýaňsa alýan zatlary baradaky habarlar tiz geler.

7. Olar ýeriň ýüzüne nazar aýlamadylarmy? Biz ol ýerde her görnüşden ençeme peýdaly ösümlikler bitirdik.

8. Takyk, munda ybrat bardyr, emma olaryň köpüsi iman getirmeýärler.

9. Takyk, Seniň Perwerdigäriň Gudraty güýçlüdir, Rehim-şepagatlydyr.

10. Perwerdigäriň Musa: «Zalym bolan Fyrgawnyň kowumyna tarap git!

11. Olar (Alladan) gorkmaýarlarmy?» diýip ýüzlenipdi.

12. Musa: «Eý, Perwerdigärim! Olar meni inkär ederler diýip gorkýaryn.

13. Gursagym darygýar, dilim pelteklenýär. Haruny hem maňa kömekçi edip iber!

14. Meniň olaryň ýanynda günäm bar. Şol sebäpli, hem olar meni öldürerler öýdüp gorkýaryn» diýdi.

15. Alla: «Ýok, beýle bolmaz. (Olar seni öldürip bilmezler). Ikiňiz hem mugjyzalaryňyz bilen derrew gidiň! Biz hem siziň ýanyňyzda (bolarys), siziň aýdýan zatlaryňyzy diňläris.

16. Fyrgawnyň ýanyna baryp: «Biz älemleriň Perwerdigäriniň ilçileri.

17. Ysraýyl ogullaryny biziň bilen goýbermegiň üçin iberildik» diýiň!» diýdi.

18. Onda Fyrgawn Musa ýüzlenip: «Çaga wagtyň seni biz terbiýelemänmidik we seniň ömrüň birnäçe ýyly bizde geçmänmidi?

19. Sen etjek (ýaramaz işiňi) etdiň. Sen gadyr bilmez ekeniň» diýdi.

20. Musa: «Men ol işi özümi ýitiren pursatym etdim.

21. Sizden hem gorkanym üçin gaçdym. Soň Perwerdigärim maňa hikmet bagyş etdi we maňa pygamberlik berdi.

22. Sen ysraýyl ogullaryny hyzmatyňda gul edip sakladyň (we olaryň barça ogul perzentlerini öldürýänligiňiz sebäpli men seniň köşgüňe gelip gowuşdym) Meni terbiýeläniňi minnet edýärsiňmi?» diýdi.

23. Fyrgawn: «Älemleriň Perwerdigäri (diýýäniň) kim?» diýip sorady.

24. Musa: «Eger hakykata ynanýan bolsaňyz, Ol asmanlaryň, ýeriň we ikisiniň arasyndaky ähli barlyklaryň Perwerdigäridir» diýdi.

25. Fyrgawn ýanyndakylara: «Onuň näme diýýänini eşitmeýärsiňizmi?» diýdi.

26. Musa: «Ol siziň hem, geçmişdäki ata-babalaryňyzyň hem Perwerdigäridir» diýdi.

27. Fyrgawn: «Size iberilen bu pygamberiňiz, takyk, bir däli» diýdi.

28. Musa: «Eger akyl ýetirýän bolsaňyz, Ol Gündogaryň, Günbataryň we ikisiniň arasyndakylaryň Perwerdigäridir» diýdi.

29. Fyrgawn: «Eger sen menden başga hudaý tutunsaň, seni ikuçsuz tussag ederin» diýdi.

30. Musa: «Saňa äşgär bir zat (mugjyza) getiren hem bolsammy?» diýdi.

31. Fyrgawn: «Dogrusyny aýdýanlardan bolsaň getir ony (bakaly)» diýdi.

32. Musa hasasyny ýere oklady, ine, görseler ol äşgär, uly ýylan boldy.

33. Elini hem (goltugyndan) çykardy, ine, görseler ol hem seredýänlere ap-ak

قَالَ فَعَلْتُهَآ إِذًا وَأَنَا۠ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٢٠﴾ فَفَرَرْتُ مِنكُمْ لَمَّا
خِفْتُكُمْ فَوَهَبَ لِى رَبِّى حُكْمًا وَجَعَلَنِى مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ
﴿٢١﴾ وَتِلْكَ نِعْمَةٌ تَمُنُّهَا عَلَىَّ أَنْ عَبَّدتَّ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿٢٢﴾ قَالَ فِرْعَوْنُ
وَمَا رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٣﴾ قَالَ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَآ إِن
كُنتُم مُّوقِنِينَ ﴿٢٤﴾ قَالَ لِمَنْ حَوْلَهُۥٓ أَلَا تَسْتَمِعُونَ ﴿٢٥﴾ قَالَ رَبُّكُمْ
وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٢٦﴾ قَالَ إِنَّ رَسُولَكُمُ ٱلَّذِىٓ
أُرْسِلَ إِلَيْكُمْ لَمَجْنُونٌ ﴿٢٧﴾ قَالَ رَبُّ ٱلْمَشْرِقِ وَٱلْمَغْرِبِ وَمَا
بَيْنَهُمَآ إِن كُنتُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢٨﴾ قَالَ لَئِنِ ٱتَّخَذْتَ إِلَٰهًا
غَيْرِى لَأَجْعَلَنَّكَ مِنَ ٱلْمَسْجُونِينَ ﴿٢٩﴾ قَالَ أَوَلَوْ جِئْتُكَ بِشَىْءٍ مُّبِينٍ
﴿٣٠﴾ قَالَ فَأْتِ بِهِۦٓ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٣١﴾ فَأَلْقَىٰ عَصَاهُ
فَإِذَا هِىَ ثُعْبَانٌ مُّبِينٌ ﴿٣٢﴾ وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِىَ بَيْضَآءُ لِلنَّٰظِرِينَ ﴿٣٣﴾
قَالَ لِلْمَلَإِ حَوْلَهُۥٓ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ عَلِيمٌ ﴿٣٤﴾ يُرِيدُ أَن يُخْرِجَكُم
مِّنْ أَرْضِكُم بِسِحْرِهِۦ فَمَاذَا تَأْمُرُونَ ﴿٣٥﴾ قَالُوٓا۟ أَرْجِهْ وَأَخَاهُ وَٱبْعَثْ
فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ﴿٣٦﴾ يَأْتُوكَ بِكُلِّ سَحَّارٍ عَلِيمٍ ﴿٣٧﴾ فَجُمِعَ ٱلسَّحَرَةُ
لِمِيقَٰتِ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ﴿٣٨﴾ وَقِيلَ لِلنَّاسِ هَلْ أَنتُم مُّجْتَمِعُونَ ﴿٣٩﴾

(bolup ýagty saçyp dur).

34. Fyrgawn ýanyndaky emeldarlara: «Takyk, ol bilimli bir jadygöýdir.

35. Ol öz jadysy bilen sizi ýeriňizden (ýurduňyzdan) çykarmak isleýär, näme etmegimi isleýärsiňiz?» diýdi.

36. Emeldarlar: «Ony hem, doganyny hem alyp gal we şäherlere jarçylar iber.

37. Ähli bilimli jadygöýleri seniň ýanyňa getirsinler» diýdiler.

38. Jadygöýler bellenilen günüň takyk wagtynda ýygnandylar.

39. Ynsanlara hem: «Siz hem ýygnandyňyzmy?» diýildi.

لَعَلَّنَا نَتَّبِعُ ٱلسَّحَرَةَ إِن كَانُوا۟ هُمُ ٱلْغَٰلِبِينَ ﴿٤٠﴾ فَلَمَّا جَآءَ ٱلسَّحَرَةُ قَالُوا۟
لِفِرْعَوْنَ أَئِنَّ لَنَا لَأَجْرًا إِن كُنَّا نَحْنُ ٱلْغَٰلِبِينَ ﴿٤١﴾ قَالَ نَعَمْ وَإِنَّكُمْ
إِذًا لَّمِنَ ٱلْمُقَرَّبِينَ ﴿٤٢﴾ قَالَ لَهُم مُّوسَىٰٓ أَلْقُوا۟ مَآ أَنتُم مُّلْقُونَ ﴿٤٣﴾ فَأَلْقَوْا۟
حِبَالَهُمْ وَعِصِيَّهُمْ وَقَالُوا۟ بِعِزَّةِ فِرْعَوْنَ إِنَّا لَنَحْنُ ٱلْغَٰلِبُونَ ﴿٤٤﴾ فَأَلْقَىٰ
مُوسَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِىَ تَلْقَفُ مَا يَأْفِكُونَ ﴿٤٥﴾ فَأُلْقِىَ ٱلسَّحَرَةُ سَٰجِدِينَ
﴿٤٦﴾ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٤٧﴾ رَبِّ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ﴿٤٨﴾ قَالَ ءَامَنتُمْ
لَهُۥ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ لَكُمْ إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ ٱلَّذِى عَلَّمَكُمُ ٱلسِّحْرَ فَلَسَوْفَ
تَعْلَمُونَ لَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَٰفٍ
وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٩﴾ قَالُوا۟ لَا ضَيْرَ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ
﴿٥٠﴾ إِنَّا نَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لَنَا رَبُّنَا خَطَٰيَٰنَآ أَن كُنَّآ أَوَّلَ
ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٥١﴾ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِىٓ إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ
﴿٥٢﴾ فَأَرْسَلَ فِرْعَوْنُ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ﴿٥٣﴾ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَشِرْذِمَةٌ
قَلِيلُونَ ﴿٥٤﴾ وَإِنَّهُمْ لَنَا لَغَآئِظُونَ ﴿٥٥﴾ وَإِنَّا لَجَمِيعٌ حَٰذِرُونَ ﴿٥٦﴾
فَأَخْرَجْنَٰهُم مِّن جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿٥٧﴾ وَكُنُوزٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ﴿٥٨﴾
كَذَٰلِكَ وَأَوْرَثْنَٰهَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿٥٩﴾ فَأَتْبَعُوهُم مُّشْرِقِينَ ﴿٦٠﴾

فَلَمَّا

40. (Fyrgawnyň adamlary): «Eger jadygöýler üstün çyksa, biz olara tabyn bolarys diýip umyt edýäris» diýdiler.

41. Jadygöýler gelenlerinde Fyrgawna: «Eger üstün çykan tarap biz bolsak, bize sylag barmy?» diýdiler.

42. Fyrgawn: «Hawa, eger şeýle bolsa, takyk, siz maňa iň ýakyn adamlardan bolarsyňyz» diýdi.

43. Musa jadygöýlere: «Näme oklaýan bolsaňyz, oklaň!» diýdi.

44. Olar özleriniň ýüplerini we hasalaryny oklap: «Fyrgawnyň gudratyna kasam bolsun üstün çykjak, takyk, bizdiris» diýdiler.

45. Soň Musa hem hasasyny oklady. Bir görseler, ol jadygöýleriň toslan zatlaryny ýuwdup başlady.

46. (Muny gören) jadygöýler dessine sežde etdiler.

47, 48. Olar: «Älemleriň Perwerdigärine, Musa bilen Harunyň Perwerdigärine iman getirdik» diýdiler.

49. Fyrgawn: «Men size rugsat bermänkäm, siz Oňa iman getirýärsiňizmi? Takyk, ol siziň jadygöýligi öwreden ussadyňyz bolmaly. Siz (meniň size näme etjegimi) tiz bilersiňiz. Takyk, men siziň elleriňizi we aýaklaryňyzy atanaklaýyn kesdirerin we siziň hemmäňizi asdyraryn» diýdi.

50. Jadygöýler: «Zyýany ýok, nähili hem bolsa, biz öz Perwerdigärimize dolanyp bararys.

51. Biz, ilkinji bolup iman getirenligimiz sebäpli, Perwerdigärimiziň biziň hatalarymyzy bagyşlamagyny umyt edýäris» diýdiler.

52. Biz Musa: «Giçlik bendelerimi ýola çykar. Yzyňyza düşüler» diýip wahyý etdik.

53. Fyrgawn (esger ýygnamak üçin) şäherlere jarçylary iberdi.

54. Ol: «Bular (ysraýyl ogullary) az sanly topardan ybarat.

55. Olar biziň içimizi gahar-gazapdan doldurdylar.

56. Takyk, biz hem agzybir, ätiýaçly kowum» diýdi.

57, 58. Netijede, Biz olary (Fyrgawny we kowumyny) bag-bakjalardan, çeşmelerden, hazynalardan, gymmatly ýerlerden mahrum etdik.

59. Biz bu zatlary ysraýyl ogullaryna (şol wagt) miras berdik.

60. Olar (Fyrgawn we goşuny) Gün doganda, olaryň (ysraýyl ogullarynyň) yzyndan ýetdiler.

61. Iki topar biri-birini görende, Musanyň tarapdarlary: «Biz indi bigüman tutuldyk» diýdiler.

62. Musa: «Ýok, Perwerdigärim meniň tarapymdadyr, maňa bir çykalga görkezer» diýdi.

63. Biz hem Musa: «Hasaň bilen deňze ur!» diýip wahyý etdik. Şeýdip, deňiz bölek-bölek ýaryldy-da, her tarapy äpet dag ýaly boldy.

64. Biz beýlekileri hem (Fyrgawny we goşunyny) şol ýere ýakyn getirdik.

65. Musany we ýanyndakylaryň hemmesini halas etdik.

66. Soň galanyny (Fyrgawny we goşunyny) hem gark etdik.

67. Takyk, munda ybrat bardyr. (Emma) olaryň (ynsanlaryň) köpüsi bolsa iman getirmediler.

68. Takyk, seniň Perwerdigäriň Gudraty güýçlüdir, Rehim-şepagatlydyr.

69. (Eý, Muhammet!) Olara Ybraýymyň wakasyny hem aýt!

70. Ol atasyna we kowumyna: «Siz nämä ybadat edýärsiňiz?» diýip sorapdy.

71. Olar hem: «Butlara ybadat edýäris, bu iş bilen meşgul bolmagy hem dowam ederis» diýdiler.

72. Ybraýym: «Siz olardan dileg edeniňizde, olar sizi eşidýärmi?

73. Ýa-da bolmasa olar (dilegiňize jogap edip), size peýda ýa-da zyýan berip bilýärmi?» diýdi.

74. Onda olar: «Ýok, ýöne biz (özümizi bilenimiz bäri) ata-babalarymyzyň şeýle edýändiklerini gördük» diýdiler.

75, 76. Ybraýym: «Ybadat edýän zadyňyzyň nämedigi barada Siz we sizden öňki ata-babalaryňyz hiç pikir



etmediňizmi?

77. Olar (butlar) meniň duşmanymdyr (men olara ybadat etmerin). Meger älemleriň Perwerdigärine (ybadat ederin).

78. Ol (Perwerdigär) meni ýaratdy we dogry ýola saldy.

79. Ol meniň garnymy doýurýar we meni suwdan gandyrýar.

80. Kesellän wagtym maňa şypa berýär.

81. Ýene Ol meni öldürýär, soň hem direldýär.

82. Ýene kyýamat güni meniň hatalarymy bagyşlamagyny umyt edýänim hem Oldur.

83. Eý, Perwerdigärim! Maňa hikmet bagyş et we meni salyh bendeleriň hataryna goş!

وَٱجْعَل لِّى لِسَانَ صِدْقٍ فِى ٱلْـَٔاخِرِينَ ﴿٨٤﴾ وَٱجْعَلْنِى مِن وَرَثَةِ
جَنَّةِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٨٥﴾ وَٱغْفِرْ لِأَبِىٓ إِنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٨٦﴾ وَلَا
تُخْزِنِى يَوْمَ يُبْعَثُونَ ﴿٨٧﴾ يَوْمَ لَا يَنفَعُ مَالٌ وَلَا بَنُونَ ﴿٨٨﴾ إِلَّا مَنْ أَتَى
ٱللَّهَ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ﴿٨٩﴾ وَأُزْلِفَتِ ٱلْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٩٠﴾ وَبُرِّزَتِ
ٱلْجَحِيمُ لِلْغَاوِينَ ﴿٩١﴾ وَقِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ ﴿٩٢﴾ مِن دُونِ
ٱللَّهِ هَلْ يَنصُرُونَكُمْ أَوْ يَنتَصِرُونَ ﴿٩٣﴾ فَكُبْكِبُوا۟ فِيهَا هُمْ
وَٱلْغَاوُۥنَ ﴿٩٤﴾ وَجُنُودُ إِبْلِيسَ أَجْمَعُونَ ﴿٩٥﴾ قَالُوا۟ وَهُمْ فِيهَا يَخْتَصِمُونَ
﴿٩٦﴾ تَٱللَّهِ إِن كُنَّا لَفِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٩٧﴾ إِذْ نُسَوِّيكُم بِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ
﴿٩٨﴾ وَمَآ أَضَلَّنَآ إِلَّا ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿٩٩﴾ فَمَا لَنَا مِن شَٰفِعِينَ ﴿١٠٠﴾
وَلَا صَدِيقٍ حَمِيمٍ ﴿١٠١﴾ فَلَوْ أَنَّ لَنَا كَرَّةً فَنَكُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٢﴾
إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَةً وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٠٣﴾ وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ
ٱلرَّحِيمُ ﴿١٠٤﴾ كَذَّبَتْ قَوْمُ نُوحٍ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٠٥﴾ إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ
نُوحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٠٦﴾ إِنِّى لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٠٧﴾ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ
﴿١٠٨﴾ وَمَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِىَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٠٩﴾
فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١١٠﴾ قَالُوٓا۟ أَنُؤْمِنُ لَكَ وَٱتَّبَعَكَ ٱلْأَرْذَلُونَ ﴿١١١﴾

قَالَ



84. Maňa soňkularyň içinde hem gowulykda ýatlanmagy nesip et!

85. Meni nygmatlardan doly bolan jennetiň mirasdüşerlerinden eýle!

86. Atamy hem bagyşla. Takyk, ol ýoluny ýitirenlerden (biri) boldy.

87. Täzeden direliş gününde meni masgara etme!» diýdi.

88. Ol günde mal-mülk hem, perzentler hem hiç hili peýda bermez.

89. Diňe kim Alla tämiz kalp bilen gelen bolsa, (şol peýda görer).

90. Ol gün jennet takwalara golaý getiriler.

91. Dowzah bolsa azgynlara äşgär görkeziler.

92. Olara: «Alladan özge ybadat edýän zatlaryňyz hany, nirede?

93. Alladan özgesi size kömek edip ýa-da özleri goranyp bilýärlermi?» diýler.

94. Şeýdip, olar (butlar) hem, azgynlar hem dowzaha gapgarylar.

95. Iblisiň (şeýtanyň) goşunynyň hemmesi (dowzaha gider).

96. Olar dowzahyň içinde biri-biri bilen çekeleşip (jedelleşip):

97. «Alla kasam bolsun! Biz äşgär ýoldan çykan ekenik.

98. Biz sizi älemleriň Perwerdigäri bilen deň tutýardyk.

99. Bizi ýoldan çykaran (bize Alladan özgelere ýapyşmagy ündän) günäkärlerdir.

100. Indi bize şepagat etjek hiç kim ýok.

101. Bizde ýürekdeş dost hem ýok.

102. Käşgä, biziň ýene bir gezek dünýä dolanmaga hakymyz bolsady, şonda möminlerden bolardyk» diýerler.

103. Takyk, munda ybrat bardyr. Olaryň köpüsi bolsa iman getirmediler.

104. Takyk, seniň Perwerdigäriň Gudraty güýçlüdir, Rehim-şepagatlydyr.

105. Nuhuň kowumy hem pygamberleri ýalan hasapladylar.

106. Olara öz doganlary bolan Nuh: «Alladan gorkmaýarsyňyzmy?

107. Men size iberilen ynamdar bir ilçidirin.

108. Onda Alladan gorkuň we maňa boýun boluň!

109. Men munuň üçin sizden sylag soramaýaryn. Meni sylaglajak diňe älemleriň Perwerdigäridir.

110. Alladan gorkuň we maňa boýun boluň!» diýdi.

111. Olar bolsa: «Saňa tabyn bolýanlar diňe garyp-gasarlardyr. Heý-de, biz saňa iman getirerismi?» diýdiler.

قَالَ وَمَا عِلْمِي بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١١٢﴾ إِنْ حِسَابُهُمْ إِلَّا
عَلَىٰ رَبِّي لَوْ تَشْعُرُونَ ﴿١١٣﴾ وَمَا أَنَا بِطَارِدِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٤﴾ إِنْ أَنَا إِلَّا
نَذِيرٌ مُبِينٌ ﴿١١٥﴾ قَالُوا لَئِنْ لَمْ تَنْتَهِ يَا نُوحُ لَتَكُونَنَّ مِنَ الْمَرْجُومِينَ ﴿١١٦﴾
قَالَ رَبِّ إِنَّ قَوْمِي كَذَّبُونِ ﴿١١٧﴾ فَافْتَحْ بَيْنِي وَبَيْنَهُمْ فَتْحًا وَنَجِّنِي وَمَنْ
مَعِيَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٨﴾ فَأَنْجَيْنَاهُ وَمَنْ مَعَهُ فِي الْفُلْكِ الْمَشْحُونِ ﴿١١٩﴾
ثُمَّ أَغْرَقْنَا بَعْدُ الْبَاقِينَ ﴿١٢٠﴾ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ
مُؤْمِنِينَ ﴿١٢١﴾ وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٢٢﴾ كَذَّبَتْ عَادٌ
الْمُرْسَلِينَ ﴿١٢٣﴾ إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ هُودٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٢٤﴾ إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ
أَمِينٌ ﴿١٢٥﴾ فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٢٦﴾ وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ
إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٢٧﴾ أَتَبْنُونَ بِكُلِّ رِيعٍ آيَةً تَعْبَثُونَ ﴿١٢٨﴾
وَتَتَّخِذُونَ مَصَانِعَ لَعَلَّكُمْ تَخْلُدُونَ ﴿١٢٩﴾ وَإِذَا بَطَشْتُمْ بَطَشْتُمْ
جَبَّارِينَ ﴿١٣٠﴾ فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٣١﴾ وَاتَّقُوا الَّذِي أَمَدَّكُمْ
بِمَا تَعْلَمُونَ ﴿١٣٢﴾ أَمَدَّكُمْ بِأَنْعَامٍ وَبَنِينَ ﴿١٣٣﴾ وَجَنَّاتٍ
وَعُيُونٍ ﴿١٣٤﴾ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٣٥﴾
قَالُوا سَوَاءٌ عَلَيْنَا أَوَعَظْتَ أَمْ لَمْ تَكُنْ مِنَ الْوَاعِظِينَ ﴿١٣٦﴾

112. Nuh: «Men olaryň näme iş edýänlerini bilmerin.

113. Eger siz akyl ýetirseňiz, olaryň hasaby diňe Perwerdigärime degişlidir.

114. Men (siziň sözüňize gidip) iman getirenleri (ýanymdan) kowmaryn.

115. Men diňe äşgär bir duýduryjydyryn» diýdi.

116. Olar: «Eý, Nuh! Eger sen bu işiňden dänmeseň, takyk, seni daşlarys» diýdiler.

117. Nuh: «Eý, Perwerdigärim! Takyk, kowumym meni ýalan hasaplady.

118. Men bilen olaryň aralaryny doly aç, meni we ýanymdaky iman getirenleri halas et!» diýdi.

119. Biz ony we ýanyndakylary içi doly gämide halas etdik.

120. Soň olaryň yzynda galanlary hem gark etdik.

121. Takyk, munda ybrat bardyr. Olaryň köpüsi bolsa iman getirmedi.

122. Takyk, seniň Perwerdigäriň Gudraty güýçlüdir, Rehim-şepagatlydyr.

123. Ad (kowumy hem) pygamberleri ýalan hasaplapdylar.

124. Olara öz doganlary bolan Hud: «Alladan gorkmaýarsyňyzmy?

125. Men size iberilen ynamdar bir ilçidirin.

126. Onda Alladan gorkuň we maňa boýun boluň!

127. Men munuň üçin sizden sylag soramaýaryn. Meni sylaglajak diňe älemleriň Perwerdigäridir.

128. Bolgusyz işler bilen meşgul bolup, her depä (oýun-tomaşa üçin) bir ýadygärlik gurýarsyňyzmy?

129. Baky galarys öýdüp, köşk-ymaratlar edinýärsiňizmi?

130. Beýlekileriň hak-hukugyny äsgermän, adamlara garşy zalymlaryňky ýaly daraşýarsyňyzmy?

131. Alladan gorkuň we maňa boýun boluň!

132. Bilýän ähli zatlaryňyzy size üpjün edenden gorkuň!

133. Ol size mal-mülk we perzentler berdi.

134. Bag-bakjalar we çeşmeler berdi.

135. Men size uly günüň azabynyň gelmeginden gorkýaryn» diýdi.

136. Olar: «Sen bize wagyz-nesihat etseňem, etmeseňem, bary birdir.

إِنْ هَٰذَا إِلَّا خُلُقُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٣٧﴾ وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿١٣٨﴾ فَكَذَّبُوهُ
فَأَهْلَكْنَاهُمْ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ
مُؤْمِنِينَ ﴿١٣٩﴾ وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٤٠﴾ كَذَّبَتْ
ثَمُودُ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٤١﴾ إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ صَالِحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٤٢﴾ إِنِّي
لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٤٣﴾ فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٤٤﴾ وَمَا
أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٤٥﴾ أَتُتْرَكُونَ
فِي مَا هَاهُنَا آمِنِينَ ﴿١٤٦﴾ فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٤٧﴾ وَزُرُوعٍ وَنَخْلٍ طَلْعُهَا
هَضِيمٌ ﴿١٤٨﴾ وَتَنْحِتُونَ مِنَ الْجِبَالِ بُيُوتًا فَارِهِينَ ﴿١٤٩﴾ فَاتَّقُوا اللَّهَ
وَأَطِيعُونِ ﴿١٥٠﴾ وَلَا تُطِيعُوا أَمْرَ الْمُسْرِفِينَ ﴿١٥١﴾ الَّذِينَ يُفْسِدُونَ
فِي الْأَرْضِ وَلَا يُصْلِحُونَ ﴿١٥٢﴾ قَالُوا إِنَّمَا أَنْتَ مِنَ الْمُسَحَّرِينَ ﴿١٥٣﴾ مَا أَنْتَ
إِلَّا بَشَرٌ مِثْلُنَا فَأْتِ بِآيَةٍ إِنْ كُنْتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿١٥٤﴾ قَالَ هَٰذِهِ
نَاقَةٌ لَهَا شِرْبٌ وَلَكُمْ شِرْبُ يَوْمٍ مَعْلُومٍ ﴿١٥٥﴾ وَلَا تَمَسُّوهَا
بِسُوءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٥٦﴾ فَعَقَرُوهَا فَأَصْبَحُوا
نَادِمِينَ ﴿١٥٧﴾ فَأَخَذَهُمُ الْعَذَابُ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ
أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿١٥٨﴾ وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٥٩﴾

كَذَّبَ

137. Takyk, bu (biziň bu işlerimiz) öňki adamlaryň ýörelgeleridir.

138. Biz azaba hem atylmarys» diýdiler.

139. Şeýdip, ony (Hud pygamberi) ýalan hasapladylar. Biz hem olary heläk etdik. Takyk, munda ybrat bardyr. Olaryň köpüsi bolsa iman getirmedi.

140. Takyk, seniň Perwerdigäriň Gudraty güýçlüdir, Rehim-şepagatlydyr.

141. Semud (kowumy) hem pygamberleri ýalan hasapladylar.

142. Olara öz doganlary bolan Salyh: «Alladan gorkmaýarsyňyzmy?

143. Men size iberilen ynamdar bir ilçidirin.

144. Alladan gorkuň we maňa boýun boluň!

145. Men munuň üçin sizden sylag soramaýaryn. Meni sylaglajak diňe älemleriň Perwerdigäridir.

146. Siz bu ýerdäki zatlaryň içinde asuda goýlarys öýdýärsiňizmi?

147, 148, 149. Siz bag-bakjalaryň we çeşmeleriň içinde, ösümlikleriň we miweleri ýetişen hurma agaçlarynyň arasynda, elmydama daglardan ýonup, ajaýyp öýler ýasarys öýdýärsiňizmi?

150. Alladan gorkuň we maňa boýun boluň!

151. Israpçyleriň emrine boýun bolmaň!

152. Olar ýeriň ýüzünde pitne-pisat, bozgaklyk çykarar, emma hiç bir zady düzetmez» diýdi.

153. Olar: «Sen jadylanan kişi bolmaly.

154. Çünki sen biziň ýaly adamdan başga zat dälsiň. Eger dogrusyny aýdýanlardan bolsaň, bir alamat (mugjyza) görkez!» diýdiler.

155. Salyh: «Nyşana, ine, şu düýedir. Onuň üçin hem, siziň üçin hem suw içme nobaty bellenilen günlerde bolmalydyr.

156. Zynhar, oňa bir erbetlik etmäň, soň uly günüň azaby siziň ýakaňyzdan tutar» diýdi.

157. Muňa garamazdan, olar bu düýäni öldürdüler, soň hem puşman etdiler.

158. Şeýdip, azap olaryň ýakasyndan ýapyşdy. Takyk, munda ybrat bardyr, ýöne olaryň köpüsi iman getirmediler.

159. Takyk, seniň Perwerdigäriň Gudraty güýçlüdir, Rehim-şepagatlydyr.

كذبت قوم لوط المرسلين ﴿١٦٠﴾ إذ قال لهم أخوهم لوط ألا تتقون
﴿١٦١﴾ إني لكم رسول أمين ﴿١٦٢﴾ فاتقوا الله وأطيعون ﴿١٦٣﴾ وما
أسألكم عليه من أجر إن أجري إلا على رب العالمين ﴿١٦٤﴾ أتأتون
الذكران من العالمين ﴿١٦٥﴾ وتذرون ما خلق لكم ربكم من
أزواجكم بل أنتم قوم عادون ﴿١٦٦﴾ قالوا لئن لم تنته يا لوط لتكونن
من المخرجين ﴿١٦٧﴾ قال إني لعملكم من القالين ﴿١٦٨﴾ رب
نجني وأهلي مما يعملون ﴿١٦٩﴾ فنجيناه وأهله أجمعين ﴿١٧٠﴾ إلا
عجوزا في الغابرين ﴿١٧١﴾ ثم دمرنا الآخرين ﴿١٧٢﴾ وأمطرنا عليهم مطرا
فساء مطر المنذرين ﴿١٧٣﴾ إن في ذلك لآية وما كان أكثرهم
مؤمنين ﴿١٧٤﴾ وإن ربك لهو العزيز الرحيم ﴿١٧٥﴾ كذب أصحاب
لئيكة المرسلين ﴿١٧٦﴾ إذ قال لهم شعيب ألا تتقون ﴿١٧٧﴾ إني لكم
رسول أمين ﴿١٧٨﴾ فاتقوا الله وأطيعون ﴿١٧٩﴾ وما أسألكم
عليه من أجر إن أجري إلا على رب العالمين ﴿١٨٠﴾ أوفوا الكيل ولا
تكونوا من المخسرين ﴿١٨١﴾ وزنوا بالقسطاس المستقيم
﴿١٨٢﴾ ولا تبخسوا الناس أشياءهم ولا تعثوا في الأرض مفسدين ﴿١٨٣﴾

160. Lutuň kowumy hem pygamberleri ýalan hasaplapdylar.

161. Olara öz doganlary bolan Lut: «Alladan gorkmaýarsyňyzmy?

162. Men size iberilen ynamdar bir ilçidirin.

163. Alladan gorkuň we maňa boýun boluň!

164. Men munuň üçin sizden sylag soramaýaryn. Meni sylaglajak diňe älemleriň Perwerdigäridir.

165. Siz dünýäde beçebazlyk edýärsiňizmi?

166. Perwerdigäriňiziň özüňiz üçin ýaradan aýallaryňyzy bolsa taşlaýarsyňyz. Ýok, dogrusy siz hetden aşan kowumsyňyz.

167. Olar: «Eý, Lut! Eger bu işiňden (pygamberlik işiňden we bizi gadagan etmäňden) dänmeseň, takyk, sen kowlanlardan bolarsyň» diýdiler.

168. Lut: «Men siziň bu amalyňyza uly ýigrenç bildirýänleriň biridirin.

169. Eý, Perwerdigärim! Meni we maşgalamy bularyň edýän (bet) işinden gora!» diýdi.

170. Biz ony hem, maşgalasyny hem halas etdik.

171. Ýöne diňe yzda (heläk bolanlar bilen) galanlaryň içindäki garry aýaly (Lutuň aýalyny) halas etmedik.

172. Soň yzda galanlary ýok etdik.

173. Olaryň üstüne (şeýle) bir (daş) ýagdyrdyk welin, öňünden duýduryş berlenlere (daş) ýagmagy nähili erbet (zatdyr)!

174. Takyk, munda ybrat bardyr, ýöne olaryň köpüsi iman getirmediler.

175. Takyk, seniň Perwerdigäriň Gudraty güýçlüdir, Rehim-şepagatlydyr.

176. Eýke halky hem pygamberleri ýalan hasaplapdylar.

177. Şugaýyp olara: «Alladan gorkmaýarsyňyzmy?

178. Men size iberilen ynamdar bir ilçidirin.

179. Alladan gorkuň we maňa boýun boluň!

180. Men munuň üçin sizden sylag soramaýaryn. Meni sylaglajak diňe älemleriň Perwerdigäridir.

181. Ölçegi (terezini dogry çekiň) doly ölçäň we ken ölçeýjilerden bolmaň!

182. (Ölçäniňizde) dogry hem düzüw terezi bilen ölçäň!

183. Ynsanlaryň (satyn alan) zatlaryny olara kem çekip bermäň (tereziden iýmäň) we ýeriň ýüzünde pitne-pisat çykarmaň!



184. Sizi we öňki nesilleri ýaradandan gorkuň!» diýdi.

185, 186. Olar: «Sen jadylanan bolmaly. Sen özümiz ýaly adamdan başga zat dälsiň. Hatda biz seni ýalançy hasaplaýarys.

187. Eger dogrusyny aýdýanlardan bolsaň, hany asmandan bir bölek (azaby) biziň üstümize inder, göreli» diýdiler.

188. Şugaýyp: «Perwerdigärim siziň edýän işiňizi has gowy bilýändir» diýdi.

189. Şeýdip, (eýke halky hem Şugaýby) ýalan hasapladylar. Şol sebäpli, hem kölegeli günüň azaby olaryň ýakasyndan ýapyşdy. Ol aýylganç günüň azabydy.

Düşündiriş: Ilki yssy bolupdyr, soň bulutlar gelipdir. Adamlar, yssydan goranmak üçin, bulutlaryň kölegeleriniň aşagyndakalar bolsa, olardan ot-ýalyn ýagyp başlapdyr we olary heläk edipdir.

190. Takyk, munda ybrat bardyr, ýöne olaryň köpüsi iman getirmediler.

191. Takyk, seniň Perwerdigäriň Gudraty güýçlüdir, Rehim-şepagatlydyr.

192. Takyk, bu hem (Kuran) älemleriň Perwerdigäriniň inderenidir.

193. Ony Ruhul-emin (Jebraýyl) getirendir.

194, 195. Ony seniň kalbyňa duýduryjylardan (pygamberlerden) bolmagyň üçin äşgär bolan arap dilinde inderendir.

196. Takyk, ol öňki (pygamberleriň) kitaplarynda hem bardyr.

197. Ony ysraýyl ogullarynyň alymlarynyň bilýän bolmaklary olar üçin bir delil dälmi?

198, 199. Eger biz ony arap dällere inderen bolsadyk, ol hem ony olara okap bersedi, şonda-da olar oňa iman getirmezdiler.

200. Şeýdip, biz ony (Kurany inkär etmekligi) günäkärleriň ýüreklerine saldyk.

201. Olar jebir-jepaly azaby görýänçäler oňa iman getirmezler.

202. Ol azap olara birden, duýdansyz geler.

203. Şonda olar: «Biz pursat berlenlerden bolup bilerismi?» diýerler.

204. Olar biziň azabymyza howlukdylarmy?

205. Nähili görýärsiň? (Eger biz olara) ençe ýyllap nygmatlardan peýdalanmaklaryna mümkinçilik bersek!

206. Soň hem özlerine wada berlen azap gelse!

207. Olara berlen mümkinçilikleriň heý bir peýdasy bolmarmy?

208. Biz pygamber (iberilmedik) hiç bir ýeri heläk eden däldiris.

209. Bu bir ýatlatmadyr we Biz zalym däldiris.

210. Ony (Kurany) şeýtanlar indermedi.

211. Muny (indermäge) olar laýyk däl we olaryň muňa güýçleri hem ýetmez.

212. Takyk, olar wahyny eşitmekden daş edildi.

213. Allanyň ýany bilen başga hudaýy çagyrma, ýogsa azap berlenlerden bolarsyň.

214. Ýakyn bolan garyndaşlaryňa duýduryş ber!

215. Özüňe tabyn bolan möminlere ganatyňy ýaý!

216. Eger saňa garşy gelseler, onda sen: «Men siziň edýän işleriňizden daşdadyryn, bizardyryn» diýip aýt.

217. Gudraty güýçli we Rehim-şepagatly (Alla) bil bagla!

218. Ol seni (gije namaza) durýanyňy hem görýändir.

219. Sežde edýänleriň arasyndakaň (sežde, rukug we oturup ybadat edişiňi) hem görýändir.

220. Takyk, Ol (ähli) zady eşidýändir, bilýändir.

221. Size şeýtanlaryň kimlere inýändiklerini habar bereýinmi?

222. Olar (şeýtanlar) töhmetçi-günäkär



bolanlaryň hemmesine inerler.

223. Bular şeýtanlara gulak asarlar we köpüsi hem ýalançydyrlar.

224. Şahyrlara bolsa ýoldan çykanlar tabyn bolarlar.

225, 226. Eýsem, sen olaryň her derede (meselede) aýlanyp ýörendiklerini, özleriniň etmedik işlerini aýdýandyklaryny görmediňmi?

227. Emma iman getirip, ýagşy işleri edenler we Allany köp ýatlaýanlar, şeýle-de özlerine zulum edilenden soň üstün çykan şahyrlar (beýle däldir). Zulum-sütem edenler tiz wagtda nähili pellä baryp ýetjekdiklerini görerler!



27-nji süre: «Neml» («Garynja»)

«Neml» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 93 aýatdan ybaratdyr. 18-nji aýatda Süleýman pygamberiň goşunyna ýol beren garynjalar barada söz gozgalýandygy üçin oňa «Neml» diýlip at berlipdir.

(Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Ta, Sin. Bular Kuranyň we äşgär kitabyň aýatlarydyr.

2. Ol möminler üçin ýol görkeziji hem-de buşlukçydyr.

3. Ol (buşlanan) möminler namazlaryny berjaý edýän, zekatlaryny berýän we ahyrete hem ýürekden ynanýanlardyr.

4. Biz ahyrete ynanmaýanlara öz edýän işlerini gözel edip görkezdik (şol sebäpli hem) olar (azaşdyryjy ýolda) gümra bolup ýörendirler.

5. Bulara iň erbet azap bardyr. Ahyretde agyr zyýan çekjekler hem olardyr.

6. Takyk, Kuran saňa hikmet eýesi hem-de (ähli zady) bilýän (Perwerdigäriňiz) tarapyndan berlendir.

7. Musa öz maşgalasyna: «Men bir ot gördüm, (töwereginde adam bar bolsa), men size şondan bir habar getireýin ýa-da ýylanmagyňyz üçin ýanyp duran bir köz getireýin» diýdi.

8. Oduň ýanyna gelende, Biz oňa: «Oduň ýanyndakylar we (onuň) töweregindäkilere haýyr-bereket bolsun. Älemleriň Perwerdigäri bolan Alla ähli nogsanlyklardan päkdir.

9. Eý, Musa! Takyk, Men Gudraty güýçli we hikmet eýesi bolan Alladyryn.

10. Hasaňy (ýere) okla!» (diýip seslenildi). Ol hasasynyň ýylan ýaly öňe okdurylýandygyny görüp, yzyna garaman ýeňsäni öwürdi (ökjäni göterdi). (Alla oňa): «Eý, Musa! Gorkma, Meniň ýanymda pygamberler gorkmaz!

11. Emma kim zulum eden bolsa, soň ol erbetliginiň deregine bir ýagşylyk etse, onda Men Bagyşlaýjydyryn, Rehim-şepagatlydyryn» diýdi.

12. Indi bolsa eliňi goltugyňa sal, ol Fyrgawna we kowumyna iberilen dokuz nyşananyň (mugjyzanyň) biri hökmünde hiç-hili tegmilsiz ap-ak (el) bolup çyksyn! Takyk, olar azgyn kowum boldular.

وَجَحَدُوا بِهَا وَاسْتَيْقَنَتْهَا أَنفُسُهُمْ ظُلْمًا وَعُلُوًّا ۚ فَانظُرْ كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ الْمُفْسِدِينَ ﴿١٤﴾ وَلَقَدْ آتَيْنَا دَاوُودَ وَسُلَيْمَانَ
عِلْمًا ۖ وَقَالَا الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي فَضَّلَنَا عَلَىٰ كَثِيرٍ مِّنْ
عِبَادِهِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٥﴾ وَوَرِثَ سُلَيْمَانُ دَاوُودَ ۖ وَقَالَ يَا أَيُّهَا النَّاسُ
عُلِّمْنَا مَنطِقَ الطَّيْرِ وَأُوتِينَا مِن كُلِّ شَيْءٍ ۖ إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ الْفَضْلُ
الْمُبِينُ ﴿١٦﴾ وَحُشِرَ لِسُلَيْمَانَ جُنُودُهُ مِنَ الْجِنِّ وَالْإِنسِ وَالطَّيْرِ
فَهُمْ يُوزَعُونَ ﴿١٧﴾ حَتَّىٰ إِذَا أَتَوْا عَلَىٰ وَادِ النَّمْلِ قَالَتْ نَمْلَةٌ
يَا أَيُّهَا النَّمْلُ ادْخُلُوا مَسَاكِنَكُمْ لَا يَحْطِمَنَّكُمْ
سُلَيْمَانُ وَجُنُودُهُ وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٨﴾ فَتَبَسَّمَ ضَاحِكًا
مِّن قَوْلِهَا وَقَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِي أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ الَّتِي أَنْعَمْتَ
عَلَيَّ وَعَلَىٰ وَالِدَيَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَالِحًا تَرْضَاهُ وَأَدْخِلْنِي بِرَحْمَتِكَ
فِي عِبَادِكَ الصَّالِحِينَ ﴿١٩﴾ وَتَفَقَّدَ الطَّيْرَ فَقَالَ مَا لِيَ لَا أَرَى
الْهُدْهُدَ أَمْ كَانَ مِنَ الْغَائِبِينَ ﴿٢٠﴾ لَأُعَذِّبَنَّهُ عَذَابًا شَدِيدًا
أَوْ لَأَذْبَحَنَّهُ أَوْ لَيَأْتِيَنِّي بِسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿٢١﴾ فَمَكَثَ غَيْرَ بَعِيدٍ
فَقَالَ أَحَطتُ بِمَا لَمْ تُحِطْ بِهِ وَجِئْتُكَ مِن سَبَإٍ بِنَبَإٍ يَقِينٍ ﴿٢٢﴾

13. Olara biziň göze görnüp duran mugjyzalarymyz gelende, olar: «Bu äşgär jadydyr» diýdiler.

14. Köňülleri bu aýatlara doly kanagatlanan hem bolsa, zalymlyklary we ulumsylyklary sebäpli, olary inkär etdiler. Seret, azgynlaryň soňy nähili boldy!

15. Biz Dawuda we Süleýmana ylym berdik. Olar: «Bizi mömin bendeleriniň köpüsinden üstün tutan Alla hamdy-sena bolsun!» diýdiler.

16. Süleýman Dawudyň ýerine geçip: «Eý, ynsanlar! Bize guşuň dili öwredildi we ähli zatdan bir mukdar berildi. Takyk, bu äşgär ýagşylykdyr (artykmaçlykdyr)» diýdi.

17. Süleýman üçin jynlardan, ynsanlardan we guşlardan emele gelen goşun nyzama goýlan ýagdaýda bir ýere jemlendi.

18. Olar garynjalaryň jülgesine ýetenlerinde bir garynja: «Eý, garynjalar! Öýleriňize giriň, Süleýman we goşuny sizi bilmän mynjyradaýmasyn» diýdi.

19. Süleýman garynjanyň bu sözüne göwnühoşluk bilen ýylgyrdy hemde: «Eý, Perwerdigärim! Maňa we enem-atama beren nygmatlaryňa şükür etmegim we Seniň razy boljak amallaryňy işlemegim üçin maňa güýç-kuwwat ber! Meni Öz merhemetiň bilen salyh gullaryň hataryna goş!» diýdi.

20. Ol guşlary gözden geçirip: «Men hüthüti göremok ýa-da ol gelmedimikä?

21. Ol (menden rugsatsyz) gelmedigine anyk bir sebäp (delil) getirmese, men oňa örän agyr jeza bererin ýa-da onuň damagyny çalaryn» diýdi.

22. Köp wagt geçmezden hüthüt gelip: «Seniň habaryň bolmadyk bir zatdan habarly boldum we saňa sebe halky barada anyk bir maglumat getirdim» diýdi.

Düşündiriş: Sebe halky – Ýemende söwda-satyk bilen meşgullanan bir halkyň ady. Olaryň paýtagty Ýemeniň Sana şäheriniň takmynan 100 km demirgazyk-gündogarynda ýerleşýän Marib şäheri bolupdyr.

إِنِّي وَجَدتُّ ٱمۡرَأَةٗ تَمۡلِكُهُمۡ وَأُوتِيَتۡ مِن كُلِّ شَيۡءٖ وَلَهَا عَرۡشٌ
عَظِيمٞ ﴿٢٣﴾ وَجَدتُّهَا وَقَوۡمَهَا يَسۡجُدُونَ لِلشَّمۡسِ مِن دُونِ ٱللَّهِ
وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَعۡمَٰلَهُمۡ فَصَدَّهُمۡ عَنِ ٱلسَّبِيلِ فَهُمۡ
لَا يَهۡتَدُونَ ﴿٢٤﴾ أَلَّا يَسۡجُدُواْۤ لِلَّهِ ٱلَّذِي يُخۡرِجُ ٱلۡخَبۡءَ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِ وَيَعۡلَمُ مَا تُخۡفُونَ وَمَا تُعۡلِنُونَ ﴿٢٥﴾ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ
رَبُّ ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡعَظِيمِ ۩ ﴿٢٦﴾ قَالَ سَنَنظُرُ أَصَدَقۡتَ أَمۡ كُنتَ
مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ﴿٢٧﴾ ٱذۡهَب بِّكِتَٰبِي هَٰذَا فَأَلۡقِهۡ إِلَيۡهِمۡ
ثُمَّ تَوَلَّ عَنۡهُمۡ فَٱنظُرۡ مَاذَا يَرۡجِعُونَ ﴿٢٨﴾ قَالَتۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمَلَؤُاْ إِنِّيٓ
أُلۡقِيَ إِلَيَّ كِتَٰبٞ كَرِيمٌ ﴿٢٩﴾ إِنَّهُۥ مِن سُلَيۡمَٰنَ وَإِنَّهُۥ بِسۡمِ ٱللَّهِ
ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٣٠﴾ أَلَّا تَعۡلُواْ عَلَيَّ وَأۡتُونِي مُسۡلِمِينَ ﴿٣١﴾ قَالَتۡ
يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمَلَؤُاْ أَفۡتُونِي فِيٓ أَمۡرِي مَا كُنتُ قَاطِعَةً أَمۡرًا حَتَّىٰ
تَشۡهَدُونِ ﴿٣٢﴾ قَالُواْ نَحۡنُ أُوْلُواْ قُوَّةٖ وَأُوْلُواْ بَأۡسٖ شَدِيدٖ وَٱلۡأَمۡرُ
إِلَيۡكِ فَٱنظُرِي مَاذَا تَأۡمُرِينَ ﴿٣٣﴾ قَالَتۡ إِنَّ ٱلۡمُلُوكَ إِذَا دَخَلُواْ
قَرۡيَةً أَفۡسَدُوهَا وَجَعَلُوٓاْ أَعِزَّةَ أَهۡلِهَآ أَذِلَّةٗۚ وَكَذَٰلِكَ يَفۡعَلُونَ
﴿٣٤﴾ وَإِنِّي مُرۡسِلَةٌ إِلَيۡهِم بِهَدِيَّةٖ فَنَاظِرَةُۢ بِمَ يَرۡجِعُ ٱلۡمُرۡسَلُونَ ﴿٣٥﴾

فَلَمَّا



23. Takyk, men olara hökümdarlyk edýän we özüne ähli zatdan bir mukdar berlen bir zenan gördüm. Onuň uly tagty hem bardy.

24. Ol zenan we kowumy Alla däl-de, Güne sežde (ybadat) edýär ekenler we şeýtan olara edýän işlerini gözel edip görkezip, olary dogry ýoldan çykarypdyr. Şol sebäpli, hem olar dogry ýoly tapmaýarlar.

25. (Şeýtan olaryň) asmanlarda we ýerde gizlin zatlary (äşgär) ýüze çykarýan, (siziň) gizleýän we aýan edýän zatlaryňyzy hem bilýän Alla sežde etmesinler diýip (şeýle edýär).

26. Beýik Arşyň eýesi bolan Alladan başga (ybadata laýyk) hyudaý ýokdur» diýdi.

27. Süleýman hem: «Göreli bakaly, sen dogryňy aýdýarsyňmy ýa-da ýalançymy?

28. Şu hatymy alyp git-de, olaryň arasyna taşla, soň olardan yza çekil we nähili netijä gelýändiklerine garaş» diýdi.

29. (Sebe halkynyň hökümdary): «Eý, adamlar maňa ähmiýetli bir hat taşlandy.

30. Ol hat Süleýmandan gelipdir we Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen başlanýar.

31. (Ol hatda): «Özüňizi menden beýik saýmaň we boýun sunup maňa geliň (diýilýär)» diýdi.

32. Ol ýene-de: «Eý, halkyň emeldarlary! Düşen ýagdaýym barada maňa maslahat beriň! Men, siziň bilen maslahatlaşmazdan, özbaşyma perman çykarmaýaryn» diýdi.

33. Emeldarlar: «Biz kuwwatly hem-de (söweşlerde) örän mäkämdiris, perman bolsa seniň ygtyýaryňda. Özüň gör, näme emir etseň et» diýdiler.

34. Onda hökümdar: «Hökümdarlar bir ýurda girseler, ol ýeri ýykan-ýumran ederler we halkynyň iň abraýly adamlaryny iň pes derejä düşürerler. Bular hem şeýle ederler.

35. Gowusy men olara sowgat-salam ugradaýyn hem garaşyp göreýin, ilçiler näme (jogap) bilen öwrülip gelerkäler?» diýdi.

فَلَمَّا جَآءَ سُلَيْمَٰنَ قَالَ أَتُمِدُّونَنِ بِمَالٍ فَمَآ ءَاتَىٰنِۦَ ٱللَّهُ خَيْرٌ
مِّمَّآ ءَاتَىٰكُم بَلْ أَنتُم بِهَدِيَّتِكُمْ تَفْرَحُونَ ﴿٣٦﴾ ٱرْجِعْ إِلَيْهِمْ
فَلَنَأْتِيَنَّهُم بِجُنُودٍ لَّا قِبَلَ لَهُم بِهَا وَلَنُخْرِجَنَّهُم مِّنْهَآ أَذِلَّةً وَهُمْ
صَٰغِرُونَ ﴿٣٧﴾ قَالَ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَؤُا۟ أَيُّكُمْ يَأْتِينِى بِعَرْشِهَا قَبْلَ
أَن يَأْتُونِى مُسْلِمِينَ ﴿٣٨﴾ قَالَ عِفْرِيتٌ مِّنَ ٱلْجِنِّ أَنَا۠ ءَاتِيكَ بِهِۦ قَبْلَ أَن
تَقُومَ مِن مَّقَامِكَ وَإِنِّى عَلَيْهِ لَقَوِىٌّ أَمِينٌ ﴿٣٩﴾ قَالَ ٱلَّذِى عِندَهُۥ عِلْمٌ مِّنَ
ٱلْكِتَٰبِ أَنَا۠ ءَاتِيكَ بِهِۦ قَبْلَ أَن يَرْتَدَّ إِلَيْكَ طَرْفُكَ فَلَمَّا رَءَاهُ مُسْتَقِرًّا
عِندَهُۥ قَالَ هَٰذَا مِن فَضْلِ رَبِّى لِيَبْلُوَنِىٓ ءَأَشْكُرُ أَمْ أَكْفُرُ وَمَن
شَكَرَ فَإِنَّمَا يَشْكُرُ لِنَفْسِهِۦ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ رَبِّى غَنِىٌّ كَرِيمٌ
﴿٤٠﴾ قَالَ نَكِّرُوا۟ لَهَا عَرْشَهَا نَنظُرْ أَتَهْتَدِىٓ أَمْ تَكُونُ مِنَ ٱلَّذِينَ لَا يَهْتَدُونَ
﴿٤١﴾ فَلَمَّا جَآءَتْ قِيلَ أَهَٰكَذَا عَرْشُكِ قَالَتْ كَأَنَّهُۥ هُوَ وَأُوتِينَا ٱلْعِلْمَ
مِن قَبْلِهَا وَكُنَّا مُسْلِمِينَ ﴿٤٢﴾ وَصَدَّهَا مَا كَانَت تَّعْبُدُ مِن دُونِ
ٱللَّهِ إِنَّهَا كَانَتْ مِن قَوْمٍ كَٰفِرِينَ ﴿٤٣﴾ قِيلَ لَهَا ٱدْخُلِى ٱلصَّرْحَ فَلَمَّا رَأَتْهُ
حَسِبَتْهُ لُجَّةً وَكَشَفَتْ عَن سَاقَيْهَا قَالَ إِنَّهُۥ صَرْحٌ مُّمَرَّدٌ مِّن قَوَارِيرَ
قَالَتْ رَبِّ إِنِّى ظَلَمْتُ نَفْسِى وَأَسْلَمْتُ مَعَ سُلَيْمَٰنَ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٤٤﴾

36. (Iberilen ilçiler) Süleýmanyň ýanyna gelenlerinde, Süleýman olara: «Siz maňa mal-mülk hödürleýäňizmi? Allanyň maňa bereni (pygamberligi we şalygy) siziň bereniňizden has haýyrlydyr. Siz bolsa, munuň tersine, öz sowgat-salamyňyza buýsanýarsyňyz.

37. Sen (eý, sebe halkynyň ilçisi), yzyňa dolanyp bar. Hökman biz olara şeýle bir goşun bilen bararys welin olar asla bäs gelip bilmezler we olary masgara edip, ol ýerden çykararys» diýdi.

38. (Soň Süleýman): «Eý, emeldarlar! Olar boýun sunup gelmezlerinden öň, siziň haýsyňyz maňa (ol) hökümdaryň tagtyny getirip bilersiňiz» diýdi.

39. Jynlaryň biri: «Men ony ýeriňden turmankaň saňa getirerin. Men muňa güýji ýetjek ynamdardyryn» diýdi.

40. Özünde kitapdan bir ylym bolan başga biri: «Men ony saňa göz açyp-ýumasy salymda getirerin» diýdi. Süleýman tagtyň öz ýanyna ýerleşdirilendigini görende: «Bu Perwerdigärimiň «şükür edermikä ýa-da gadyr bilmezlik edermikä» diýip meni synamak üçin eden ýagşylyklarynyň biridir. Kim şükür etse, ol diňe özi üçin (şükür) edýändir. Kim gadyr bilmezlik (näşükürlik) edýän bolsa, Perwerdigärim (onuň şükürine mätäç däldir). Ol (hiç zada mätäç däldir) Baýdyr, Jomartdyr.

41. Onuň tagtyny özi hem tanamaz ýaly ediň, göreliň, dogry (ýoly) taparmyka ýa-da tapmaýanlardan biri bolarmyka?» diýdi.

42. Hökümdar gelende oňa: «Seniň tagtyň hem şunuň ýalymydy?» diýildi. Ol (haýran bolup): «Göýä bu şol (tagt) ýaly» diýdi. (Şonda Süleýman): «Bize ondan (hökündardan) öň (Allanyň gudraty barada) ylym berlipdi we biz boýun bolupdyk» diýdi.

43. Ony Alladan başga ybadat edýän zatlary ýoldan çykarypdy. Ol kapyrlaryň kowumyndan bolupdy.

44. Oňa: «Köşge gir!» diýildi. Ol köşgi görende, ony suwdur öýdüp (etegini çermäp) baldyrlaryny açdy. Süleýman: «Bu aýnadan ýaldyradyp ýasalan köşkdür» diýdi. Hökümdar: «Eý, Perwerdigärim! Men öz janyma zulum eden ekenim. Süleýmana we älemleriň Perwerdigäri Alla boýun sundum» diýdi.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَٰلِحًا أَنِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ
فَإِذَا هُمْ فَرِيقَانِ يَخْتَصِمُونَ ﴿٤٥﴾ قَالَ يَٰقَوْمِ لِمَ تَسْتَعْجِلُونَ
بِٱلسَّيِّئَةِ قَبْلَ ٱلْحَسَنَةِ لَوْلَا تَسْتَغْفِرُونَ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمْ
تُرْحَمُونَ ﴿٤٦﴾ قَالُوا۟ ٱطَّيَّرْنَا بِكَ وَبِمَن مَّعَكَ قَالَ طَٰٓئِرُكُمْ
عِندَ ٱللَّهِ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ تُفْتَنُونَ ﴿٤٧﴾ وَكَانَ فِى ٱلْمَدِينَةِ
تِسْعَةُ رَهْطٍ يُفْسِدُونَ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا يُصْلِحُونَ ﴿٤٨﴾
قَالُوا۟ تَقَاسَمُوا۟ بِٱللَّهِ لَنُبَيِّتَنَّهُۥ وَأَهْلَهُۥ ثُمَّ لَنَقُولَنَّ لِوَلِيِّهِۦ
مَا شَهِدْنَا مَهْلِكَ أَهْلِهِۦ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ﴿٤٩﴾ وَمَكَرُوا۟ مَكْرًا
وَمَكَرْنَا مَكْرًا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٥٠﴾ فَٱنظُرْ
كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ مَكْرِهِمْ أَنَّا دَمَّرْنَٰهُمْ
وَقَوْمَهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥١﴾ فَتِلْكَ بُيُوتُهُمْ خَاوِيَةًۢ بِمَا ظَلَمُوٓا۟
إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٥٢﴾ وَأَنجَيْنَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ وَكَانُوا۟ يَتَّقُونَ ﴿٥٣﴾ وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ أَتَأْتُونَ
ٱلْفَٰحِشَةَ وَأَنتُمْ تُبْصِرُونَ ﴿٥٤﴾ أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ
شَهْوَةً مِّن دُونِ ٱلنِّسَآءِ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ تَجْهَلُونَ ﴿٥٥﴾

فَمَا

45. Semud kowumyna hem: «Alla gulluk ediň» diýmegi üçin öz doganlary Salyhy iberdik. Görse olar biri-biri bilen çekeleşýän iki topara bölündiler.

46. Salyh olara: «Eý, kowumym! Ýagşylyk etmek (Allanyň rehmeti) barka näme üçin ýamanlyk etmäge (azabyň gelmegine) howlugýarsyňyz. Käşgä, merhemet edilmegiňiz üçin Alladan özüňizi bagyşlamagyny dileseňiz bolmadymy» diýdi.

47. Kowumy bolsa: «Sen we ýanyňdakylar bize şowsuzlyk getirdiňiz» diýdiler. Onda Salyh: «Siziň şowlulyk diýýän zadyňyz Allanyň ýanyndadyr (haýyr-şer Ondandyr). Siz synagdan geçýän bir kowumsyňyz» diýdi.

48. Ol şäherde dokuz (sany) emeldar bardy, olar hem ýer ýüzünde diňe bozgaklyk edip, hiç bir düzüw iş etmeýärdiler.

49. Olar öz aralarynda Allanyň adyndan kasam edişip: «Gije onuň (Salyhyň) we maşgalasynyň öýüni basyp, ony öldüreliň, soň hem hossaryna: «Biz Salyhyň maşgalasynyň öldürilen wagty şol ýerde däldik. Biz dogrymyzy aýdýarys diýeris» diýdiler.

50. Şeýdip, olar özleriçe hile gurnadylar, biz hem, duýman durkalar, olara bir hile gurnadyk.

51. Olaryň guran hileleriniň netijesi nähili bolupdyr, bir gör. Biz olary hem, kowumlaryny hem bilelikde ýok etdik.

52. Ine, olaryň zulumlary sebäpli, çöken (harabaçylyga öwrülen) öýleri. Takyk, munda bilýän kowum üçin ybrat bardyr.

53. Iman getirenleri we Alladan gorkanlary bolsa halas etdik.

54. Biz Luty (pygamber edip iberipdik). Şonda ol öz kowumyna: «Siz akylyňyz ýetip durka bozgaklyk edýärsiňizmi?

55. Siz indi aýallary taşlap, uly isleg bilen erkeklere ýanaşýarsyňyzmy? Ýok, takyk, siz nadan kowumsyňyz» diýipdi.



فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓا۟ أَخْرِجُوٓا۟ ءَالَ لُوطٍ مِّن
قَرْيَتِكُمْ ۖ إِنَّهُمْ أُنَاسٌ يَتَطَهَّرُونَ ﴿٥٦﴾ فَأَنجَيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ
إِلَّا ٱمْرَأَتَهُۥ قَدَّرْنَٰهَا مِنَ ٱلْغَٰبِرِينَ ﴿٥٧﴾ وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم مَّطَرًا ۖ
فَسَآءَ مَطَرُ ٱلْمُنذَرِينَ ﴿٥٨﴾ قُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ وَسَلَٰمٌ عَلَىٰ
عِبَادِهِ ٱلَّذِينَ ٱصْطَفَىٰٓ ۗ ءَآللَّهُ خَيْرٌ أَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٥٩﴾
أَمَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَأَنزَلَ لَكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ
مَآءً فَأَنۢبَتْنَا بِهِۦ حَدَآئِقَ ذَاتَ بَهْجَةٍ مَّا كَانَ لَكُمْ
أَن تُنۢبِتُوا۟ شَجَرَهَآ ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ يَعْدِلُونَ ﴿٦٠﴾
أَمَّن جَعَلَ ٱلْأَرْضَ قَرَارًا وَجَعَلَ خِلَٰلَهَآ أَنْهَٰرًا وَجَعَلَ
لَهَا رَوَٰسِىَ وَجَعَلَ بَيْنَ ٱلْبَحْرَيْنِ حَاجِزًا ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ بَلْ
أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٦١﴾ أَمَّن يُجِيبُ ٱلْمُضْطَرَّ إِذَا
دَعَاهُ وَيَكْشِفُ ٱلسُّوٓءَ وَيَجْعَلُكُمْ خُلَفَآءَ ٱلْأَرْضِ ۗ أَءِلَٰهٌ
مَّعَ ٱللَّهِ ۚ قَلِيلًا مَّا تَذَكَّرُونَ ﴿٦٢﴾ أَمَّن يَهْدِيكُمْ فِى
ظُلُمَٰتِ ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ وَمَن يُرْسِلُ ٱلرِّيَٰحَ بُشْرًۢا بَيْنَ يَدَىْ رَحْمَتِهِۦٓ ۗ
أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ تَعَٰلَى ٱللَّهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٦٣﴾

56. Kowumynyň oňa beren jogaby: «Lutuň neberesini obaňyzdan çykaryň, çünki olar asassaçyl ynsanlar eken» diýmek boldy.

57. Biz onuň aýalyndan galan ähli maşgalasyny halas etdik. Aýalyna bolsa yzda galanlardan (heläk bolanlardan) bolmagy ýazgyt etdik.

58. Olaryň üstüne aýylganç (daşly) ýagyş ýagdyrdyk. (Öňden) duýduryş edilenleriň üstüne (daş) ýagmagy, nähili erbet eken!

59. (Eý, Muhammet!) Sen: «Alla hamdy-sena bolsun we Onuň saýlap seçen gullaryna salam bolsun! Alla has haýyrlymy ýa-da olaryň şärik goşýan zatlary (has haýyrlymy?)

60. (Siziň Alla şärik goşýan hudaýlaryňyz haýyrlymy) ýa-da asmanlary we ýeri bar eden, siz üçin asmandan suw inderip, onuň bilen siziň güýjüňiz ýetmejek göwün açyjy bag-bakjalary ýetişdiren has haýyrlymy? Allanyň ýanynda başga hudaý bolup bilermi?! Ýok, dogrusy olar (Alla şärik goşup dogry) ýoldan çykan bir kowumdyr.

61. (Siziň Alla şärik goşýan) ýa-da ýer-ýüzüni (ähli janly-jandar meniň) mesgen eden, onuň arasyndan derýalar akdyran, ýer (yranmazlygy) üçin daglary ýaradan we iki deňziň arasynda perde goýan (Alla) has haýyrlymy? Allanyň ýanynda başga hudaý bolup bilermi? Ýok, dogrusy olaryň köpüsi (bu zatlary) bilmeýärler.

62. (Siziň Alla şärik goşýan) ýa-da kyn günde galyp, diňe Özüni (Allany) kömege çagyran bendäniň dilegini kabul eden, kynçylygyny aýran we sizi ýer-ýüzüniň dolandyryjylary eden (Alla) has haýyrlymy? Allanyň ýanynda başga hudaý bolup bilermi? Ýok, nähili az pikir edýärsiňiz.

63. (Siziň Alla şärik goşýan) ýa-da gury ýerleriň we deňizleriň tümlüginde sizi dogry ýola gönükdiren we Öz merhemetiniň (ýagşynyň) öňünden ýelleri buşlukçy edip iberen has haýyrlymy? Allanyň ýanynda başga hudaýy bolup bilermi? Alla olaryň şärik goşýan zatlaryndan daşdyr, päkdir.

أَمَّنْ يَبْدَؤُا الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ وَمَنْ يَرْزُقُكُمْ مِنَ السَّمَاءِ
وَالْأَرْضِ ءَإِلَٰهٌ مَعَ اللَّهِ قُلْ هَاتُوا بُرْهَانَكُمْ إِنْ كُنْتُمْ
صَادِقِينَ ﴿٦٤﴾ قُلْ لَا يَعْلَمُ مَنْ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ الْغَيْبَ
إِلَّا اللَّهُ وَمَا يَشْعُرُونَ أَيَّانَ يُبْعَثُونَ ﴿٦٥﴾ بَلِ ادَّارَكَ عِلْمُهُمْ فِي الْآخِرَةِ
بَلْ هُمْ فِي شَكٍّ مِنْهَا بَلْ هُمْ مِنْهَا عَمُونَ ﴿٦٦﴾ وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا
أَإِذَا كُنَّا تُرَابًا وَآبَاؤُنَا أَئِنَّا لَمُخْرَجُونَ ﴿٦٧﴾ لَقَدْ وُعِدْنَا هَٰذَا نَحْنُ
وَآبَاؤُنَا مِنْ قَبْلُ إِنْ هَٰذَا إِلَّا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٦٨﴾ قُلْ سِيرُوا فِي
الْأَرْضِ فَانْظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُجْرِمِينَ ﴿٦٩﴾ وَلَا تَحْزَنْ
عَلَيْهِمْ وَلَا تَكُنْ فِي ضَيْقٍ مِمَّا يَمْكُرُونَ ﴿٧٠﴾ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ
هَٰذَا الْوَعْدُ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿٧١﴾ قُلْ عَسَىٰ أَنْ يَكُونَ
رَدِفَ لَكُمْ بَعْضُ الَّذِي تَسْتَعْجِلُونَ ﴿٧٢﴾ وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو فَضْلٍ
عَلَى النَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٧٣﴾ وَإِنَّ
رَبَّكَ لَيَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمْ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٤﴾ وَمَا مِنْ
غَائِبَةٍ فِي السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ إِلَّا فِي كِتَابٍ مُبِينٍ ﴿٧٥﴾ إِنَّ هَٰذَا
الْقُرْآنَ يَقُصُّ عَلَىٰ بَنِي إِسْرَائِيلَ أَكْثَرَ الَّذِي هُمْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٧٦﴾

وَإِنَّهُ

64. (Siziň Alla şärik goşýan) ýa-da ýaratmagy ilkinji başladan, soň hem ony yzyna gaýtarýan, (ýaradýan, öldürýän, soň ýene-de direldýän) asmandan we ýerden size rysgal berýän has haýyrlymy? Allanyň ýanynda başga hudaý bolup bilermi? Sen olara: «Eger dogruçyl bolsaňyz, takyk deliliňizi getiriň» diýip aýt.

65. Sen aýt: «Alladan başga asmanlardaky we ýerdäki hiç bir kişi gaýyby (görünmeýäni) bilip bilmez. Olar haçan direldiljekdiklerini hem duýup bilmezler».

66. Belki, olaryň ahyret hakyndaky ylymlary ýeterlikdir?! Ýok, olar bu barada şübhededirler, bu barada olar kördürler.

67. Kapyrlar: «Heý-de, biz hem-de ata-babalarymyz (ölüp), toprak bolanymyzdan soň täzeden direldilerismi?

68. Bu (täzeden direldilme meselesi) bize we ata-babalarymyza mundan öň hem duýdurylypdy. Bu öňküleriň ertekilerinden başga zat däldir» diýdiler.

69. Sen olara: «Ýeriň ýüzüne aýlanyň hem-de günäkärleriň soňy nähili bolupdyr, görüň!» diý.

70. Olar üçin gynanma we olaryň guran duzaklary sebäpli, darykma!

71. Olar: «Eger dogry aýdýanlardan bolsaňyz, wada berýän (bu kyýamatyňyz) haçan gelýär?» diýýärler.

72. Sen hem olara aýt: «Siziň derrew bolmagyny isleýän zatlaryňyzyň bir bölegi, belki-de, eýýäm depäňizden injek bolup durandyr».

73. Takyk, seniň Perwerdigäriň ynsanlara ýagşylyk edýändir, ýöne olaryň köpüsi şükür etmezler.

74. Takyk, seniň Perwerdigäriň olaryň ýüreklerinde gizleýän zatlaryny hem, aýan edýän zatlaryny hem ikuçsuz bilýändir.

75. Asmandaky we ýerdäki gözden yrak ähli zat anyk kitapda (Lowhy-mahfuzda) bardyr.

76. Takyk, bu Kuran ysraýyl ogullaryna özleriniň düşünişmedik meseleleriniň ençesini gürrüň berýändir.



77. Takyk, ol (Kuran) möminler üçin ýolbelet hem-de rahmetdir.

78. Takyk, seniň Perwerdigäriň olaryň (ysraýyl ogullarynyň) arasyny öz hökümi bilen çözer. Ol Gudraty güýçlüdir, (ähli zady) bilýändir.

79. Sen Alla bil bagla! Çünki seniň barýan ýoluň äşgär hakykatdyr.

80. Sen (sözleriňi) ölülere eşitdirip bilmersiň we eger yzlaryna öwrülen bolsalar, kerlere hem eşitdirip bilmersiň.

81. Sen körleri hem azaşan ýolundan dogry ýola gönükdirip bilmersiň. Sen çakylygy diňe nyşanalarymyza (mugjyzalarymyza) iman getirenlere eşitdirip bilersiň. Hakyky boýun bolan hem şolardyr.

82. Olara wada berlen söz (azap) hakykata öwrülende, (Biz) olar üçin ýerden ynsanlaryň biziň aýatlarymyza ýürekden iman getirmeýändiklerini aýdýan bir haýwan (kyýamatyň alamatlarynyň biri bolan dört aýakly jandar) çykararys.

83. Ol gün (kyýamt güni) her bir kowumdan aýatlarymyzy ýalan hasaplanlary topar-topar edip jemläris. Olar hasap meýdanyna eltilmek üçin nyzama durarlar.

84. Olar gelenlerinde, Alla olara: «Siz, nämedigine doly akyl ýetirmezden, Meniň aýatlarymy (gudratlarymy) ýalan hasapladyňyzmy? Ýa bolmasa başga näme etdiňiz?!» diýer.

85. Eden zulumlary sebäpli, olara wada berlen söz (azap) hakykata öwrülendir, indi olar gepläp hem bilmezler.

86. Olar biziň gijäni dynç almaklary üçin, gündizi bolsa ýagtyldyjy edip ýaradandygymyzy görmeýärlermi? Takyk, munda iman getiren kowum üçin ybrat bardyr.

87. Sura üflenip, Allanyň islän kişilerinden başga asmanlardaky we ýerdäki kişileriň hemmesi (ölüme eltýän) uly gorka düşjek we hemmeleriň oňa boýun egip geljek gününi (ýatlaň).

88. Sen daglary (görüp) hereketsizdir öýdersiň. Aslynda bolsa, olar bulutlar ýaly hereket edýändir. Bu ähli zady mäkäm eden Allanyň sungatydyr. Takyk, Ol siziň edýän (ähli) işleriňizden habardardyr.

مَن جَآءَ بِٱلْحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيْرٌ مِّنْهَا وَهُم مِّن فَزَعٍ يَوْمَئِذٍ ءَامِنُونَ
٨٩ وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَكُبَّتْ وُجُوهُهُمْ فِى ٱلنَّارِ هَلْ تُجْزَوْنَ
إِلَّا مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٩٠ إِنَّمَآ أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ رَبَّ هَٰذِهِ
ٱلْبَلْدَةِ ٱلَّذِى حَرَّمَهَا وَلَهُۥ كُلُّ شَىْءٍ وَأُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ مِنَ
ٱلْمُسْلِمِينَ ٩١ وَأَنْ أَتْلُوَا۟ ٱلْقُرْءَانَ فَمَنِ ٱهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِى لِنَفْسِهِۦ
وَمَن ضَلَّ فَقُلْ إِنَّمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُنذِرِينَ ٩٢ وَقُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ سَيُرِيكُمْ
ءَايَٰتِهِۦ فَتَعْرِفُونَهَا وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ٩٣

سُورَةُ ٱلْقَصَصِ مَكِّيَّةٌ وَهِىَ
ثَمَانٍ وَثَمَانُونَ ءَايَةً

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

طسٓمٓ ١ تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُبِينِ ٢ نَتْلُوا۟ عَلَيْكَ مِن نَّبَإِ
مُوسَىٰ وَفِرْعَوْنَ بِٱلْحَقِّ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٣ إِنَّ فِرْعَوْنَ عَلَا فِى ٱلْأَرْضِ
وَجَعَلَ أَهْلَهَا شِيَعًا يَسْتَضْعِفُ طَآئِفَةً مِّنْهُمْ يُذَبِّحُ أَبْنَآءَهُمْ
وَيَسْتَحْىِۦ نِسَآءَهُمْ إِنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلْمُفْسِدِينَ ٤ وَنُرِيدُ أَن نَّمُنَّ عَلَى ٱلَّذِينَ
ٱسْتُضْعِفُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ وَنَجْعَلَهُمْ أَئِمَّةً وَنَجْعَلَهُمُ ٱلْوَٰرِثِينَ ٥

وَنُمَكِّنَ

89. Kim (Allanyň huzuryna) haýyr-sogap işler bilen gelse, oňa ol (sogabyndan) has haýyrlysy bardyr. Olar kyýamatyň elhenç gorkusyndan hem aman-esen bolarlar.

90. Kim erbet-günä işler bilen gelse, olar ýüzinligine dowzaha oklanalarlar. (Olara) size jogap hökmünde öz eden işleriňizden başga zat berlermi?! (diýler)

91. (Eý, Muhammet!) Sen: «Maňa Öz mukaddes eden şu şäheriň (Mekgäniň) Perwerdigärine we ähli zat Özüne degişli bolana ybadat etmegim emir edildi. Meniň boýun egenlerden bolmagym hem emir edildi.

92. Ýene-de maňa (ynsanlara) Kurany okamagym emir edildi» diý. Kim dogry ýola girse, ol özi üçin girendir. Kim dogry ýoldan çyksa, sen oňa: «Men diňe duýduryjydyryn» diýip aýt.

93. (Şuny hem) aýt: «Alla hamdy-sena bolsun! Ol size Öz aýatlaryny (gudratlaryny) görkezer. Siz hem şonda olary görüp, (Allany) tanarsyňyz. Seniň Perwerdigäriň siziň edýän işleriňizden gapyl däldir.

### 28-nji süre: «Kasas» («Kyssalar»)

«Kasas» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 88 aýatdan ybaratdyr. Sürede Musa pygamberiň çagalykdan bäri ýaşaýşy, hak dine ynananlaryň ýeňşi we dünýa malyna ynam etmeli däldigi beýan edilýär. Sürede Musa pygamber baradaky kyssalar beýan edilýändigi üçin sürä «Kasas» diýip at berlipdir. Bu söz süräniň 25-nji aýatynda agzalýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Ta, Sin, Mim.

2. Bular äşgär kitabyň aýatlarydyr.

3. (Ey, Muhammet!) Iman getiren kowum üçin Biz saňa Musa bilen Fyrgawnyň habaryny hakykaty bilen okap berýäris.

4. Takyk, Fyrgawn ýeriň ýüzünde ulumsylyk we zulum etdi, ýurdunyň halkyny bölek-bölek etdi. Olaryň bir toparyna (ysraýyl ogullaryna) ezýet çekdirýärdi, olaryň ogullaryny öldürýärdi we aýallaryny (hyzmat etdirmek üçin) diri goýýardy. Elbetde, ol (Fyrgawn) bozgak kişilerden boldy.

5. Biz bolsa şol ýerdäki ezýet çeken adamlara ýagşylyk etmek, olary ýolbaşçylar hem-de (ýerlerine) mirasdüşerler etmek isleýärdik.

وَنُمَكِّنَ لَهُمْ فِي الْأَرْضِ وَنُرِيَ فِرْعَوْنَ وَهَامَانَ وَجُنُودَهُمَا
مِنْهُمْ مَا كَانُوا يَحْذَرُونَ ٦ وَأَوْحَيْنَا إِلَىٰ أُمِّ مُوسَىٰ
أَنْ أَرْضِعِيهِ فَإِذَا خِفْتِ عَلَيْهِ فَأَلْقِيهِ فِي الْيَمِّ وَلَا تَخَافِي
وَلَا تَحْزَنِي إِنَّا رَادُّوهُ إِلَيْكِ وَجَاعِلُوهُ مِنَ الْمُرْسَلِينَ ٧
فَالْتَقَطَهُ آلُ فِرْعَوْنَ لِيَكُونَ لَهُمْ عَدُوًّا وَحَزَنًا إِنَّ
فِرْعَوْنَ وَهَامَانَ وَجُنُودَهُمَا كَانُوا خَاطِئِينَ ٨
وَقَالَتِ امْرَأَتُ فِرْعَوْنَ قُرَّتُ عَيْنٍ لِي وَلَكَ لَا تَقْتُلُوهُ
عَسَىٰ أَنْ يَنْفَعَنَا أَوْ نَتَّخِذَهُ وَلَدًا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ٩
وَأَصْبَحَ فُؤَادُ أُمِّ مُوسَىٰ فَارِغًا إِنْ كَادَتْ لَتُبْدِي بِهِ لَوْلَا
أَنْ رَبَطْنَا عَلَىٰ قَلْبِهَا لِتَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ١٠ وَقَالَتْ
لِأُخْتِهِ قُصِّيهِ فَبَصُرَتْ بِهِ عَنْ جُنُبٍ وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ١١
وَحَرَّمْنَا عَلَيْهِ الْمَرَاضِعَ مِنْ قَبْلُ فَقَالَتْ هَلْ أَدُلُّكُمْ
عَلَىٰ أَهْلِ بَيْتٍ يَكْفُلُونَهُ لَكُمْ وَهُمْ لَهُ نَاصِحُونَ
١٢ فَرَدَدْنَاهُ إِلَىٰ أُمِّهِ كَيْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ وَلِتَعْلَمَ
أَنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ١٣



6. Şeýle hem olary şol ýere ýerleşdirip, Fyrgawna, Hamana we bularyň goşunyna öz gorkýan zatlaryny başlaryna getirip, görkezmek isleýärdik.

7. Biz Musanyň ejesine: «Ony emdir. Oňa bir zyýan geler öýdüp gorksaň, dessine ony derýa taşla hem-de (ol heläk bolar öýdüp) gorkma, gynanma! Biz ony hökman saňa gaýtaryp bereris we ony pygamberlerden eýläris» diýip wahyý etdik.

8. Ony (Musany) Fyrgawnyň maşgalasy özlerine duşman we gaýgy-alada bolmagy üçin (deňizden) tutup aldylar. Elbetde, Fyrgawn, Haman we olaryň goşunlary ýalňyşypdylar.

9. Fyrgawnyň aýaly: «(Bu çaga) meniň üçinem, seniň üçinem göz guwanjymyz bolar. Ony öldürmäň! Belki, onuň bize nepi deger ýa-da ony ogullyk alarys» diýdi. Olaryň hiç zatdan habarlary ýokdy.

10. Musanyň ejesiniň kalby (Musanyň gaýgysyndan başga zatlardan) boşap galypdy. Eger Biz onuň ynananlardan (möminlerden) bolmagy üçin göwnüni hatyrjem etmedik bolsadyk, ol (Musanyň öz ogludygyny) aýan ederdi.

11. Ol (şolbada Musanyň) uýasyna: «Ony yzarla!» diýipdi. Ol hem uzakdan synlap durupdy we Fyrgawnyň maşgalasy mundan bihabardy.

12. Biz Musa süýt emdirýän enekeleri emmegi öňden gadagan edipdik. Şonda ol (Musanyň uýasy gelip): «Men ony emdirmegi we terbiýelemegi boýnuna aljak bir maşgalany size salgy bereýinmi, olar (bu çagany nädip ulaltmak) işine maslahatçy hem bolarlar» diýdi.

13. Şeýdip, Biz gözi aýdyň bolsun, gynanmasyn we Allanyň wadasynyň hakdygyny bilsin diýip, Musany öz ejesine gaýtaryp berdik. Ýöne olaryň köpüsi muny bilmeýärler.

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ وَٱسْتَوَىٰٓ ءَاتَيْنَٰهُ حُكْمًا وَعِلْمًا ۚ وَكَذَٰلِكَ
نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٤﴾ وَدَخَلَ ٱلْمَدِينَةَ عَلَىٰ حِينِ غَفْلَةٍ مِّنْ أَهْلِهَا
فَوَجَدَ فِيهَا رَجُلَيْنِ يَقْتَتِلَانِ هَٰذَا مِن شِيعَتِهِۦ وَهَٰذَا مِنْ
عَدُوِّهِۦ ۖ فَٱسْتَغَٰثَهُ ٱلَّذِى مِن شِيعَتِهِۦ عَلَى ٱلَّذِى مِنْ عَدُوِّهِۦ
فَوَكَزَهُۥ مُوسَىٰ فَقَضَىٰ عَلَيْهِ ۖ قَالَ هَٰذَا مِنْ عَمَلِ ٱلشَّيْطَٰنِ ۖ إِنَّهُۥ
عَدُوٌّ مُّضِلٌّ مُّبِينٌ ﴿١٥﴾ قَالَ رَبِّ إِنِّى ظَلَمْتُ نَفْسِى فَٱغْفِرْ لِى فَغَفَرَ لَهُۥٓ ۚ
إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٦﴾ قَالَ رَبِّ بِمَآ أَنْعَمْتَ عَلَىَّ فَلَنْ أَكُونَ
ظَهِيرًا لِّلْمُجْرِمِينَ ﴿١٧﴾ فَأَصْبَحَ فِى ٱلْمَدِينَةِ خَآئِفًا يَتَرَقَّبُ فَإِذَا
ٱلَّذِى ٱسْتَنصَرَهُۥ بِٱلْأَمْسِ يَسْتَصْرِخُهُۥ ۚ قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰٓ إِنَّكَ
لَغَوِىٌّ مُّبِينٌ ﴿١٨﴾ فَلَمَّآ أَنْ أَرَادَ أَن يَبْطِشَ بِٱلَّذِى هُوَ عَدُوٌّ لَّهُمَا قَالَ
يَٰمُوسَىٰٓ أَتُرِيدُ أَن تَقْتُلَنِى كَمَا قَتَلْتَ نَفْسًۢا بِٱلْأَمْسِ ۖ إِن تُرِيدُ
إِلَّآ أَن تَكُونَ جَبَّارًا فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا تُرِيدُ أَن تَكُونَ مِنَ
ٱلْمُصْلِحِينَ ﴿١٩﴾ وَجَآءَ رَجُلٌ مِّنْ أَقْصَا ٱلْمَدِينَةِ يَسْعَىٰ قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّ
ٱلْمَلَأَ يَأْتَمِرُونَ بِكَ لِيَقْتُلُوكَ فَٱخْرُجْ إِنِّى لَكَ مِنَ ٱلنَّٰصِحِينَ ﴿٢٠﴾ فَخَرَجَ
مِنْهَا خَآئِفًا يَتَرَقَّبُ ۖ قَالَ رَبِّ نَجِّنِى مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢١﴾

وَلَمَّا

14. Ol kämillige ýetip (akyl käsesi) dolandan soň, Biz oňa hikmet we ylym bagyş etdik. Biz salyhlary şeýle sylaglaýarys.

15. Musa (şäheriň) ýaşaýjylarynyň zatdan bihabar wagty şähere girdi we ol ýerde iki adamyň uruşýandygyny gördi. (Olaryň) biri öz kowumyndan we beýlekisi bolsa duşmanyndan. Şol pursat kowumyndan bolan adam duşmanyna garşy ondan (Musadan) kömek sorady. Şonda Musa oňa bir ýumruk urdy, ol hem bu sebäpli, dessine jan berdi. Musa: «Bu şeýtanyň işidir. Elbetde, ol (şeýtan) ýoldan çykarýan äşgär duşmandyr» diýdi.

16. Ol ýene-de: «Eý, Perwerdigärim! Men, takyk, öz janyma jebir etdim, maňa merhemet et» diýdi. Alla hem ony bagyşlady. Çünki Ol Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

17. Ýene ol: «Eý, Perwerdigärim! Seniň maňa eçilen nygmatlaryň üçin, men indi hergiz günäkär adamlara kömekçi bolmaryn» diýdi.

18. Musa şäheriň içinde gorkuly ýagdaýda daňy atyrdy. Birden görse, ine, düýnki özünden kömek soran adam gygyryp ony (ýene-de) kömege çagyrýar. Musa bolsa, oňa: «Takyk, sen anyk bir azgyn ekeniň» diýdi.

19. Musa ikisiniň-de duşmany bolan kişini tutmakçy bolanda bolsa, ol (düýnki kömek eden adamsy) «Ey, Musa! Sen näme, düýnki adamy öldürişiň ýaly, meni-de öldürmek isleýärsiňmi? Seniň bar islegiň ýer ýüzünde sütemkär bolmak. Sen düzedijilerden bolmak isläňok» diýdi.

20. Şäheriň çetinden bir adam ylgap gelip: «Ey, Musa! Emeldarlar seni öldürmäge dil birikdirdiler. Sen çyk-da git, men saňa maslahat berýänlerden» diýdi.

21. Musa gorka-gorka, eýlesine-beýlesine garap, dessine şäherden çykdy. (Şol pursat ol): «Eý, Perwerdigärim! Meni bu zalym kowumdan halas et» diýipdi.

وَلَمَّا تَوَجَّهَ تِلْقَاءَ مَدْيَنَ قَالَ عَسَىٰ رَبِّي أَن يَهْدِيَنِي سَوَاءَ
السَّبِيلِ ﴿٢٢﴾ وَلَمَّا وَرَدَ مَاءَ مَدْيَنَ وَجَدَ عَلَيْهِ أُمَّةً مِّنَ النَّاسِ
يَسْقُونَ وَوَجَدَ مِن دُونِهِمُ امْرَأَتَيْنِ تَذُودَانِ قَالَ
مَا خَطْبُكُمَا قَالَتَا لَا نَسْقِي حَتَّىٰ يُصْدِرَ الرِّعَاءُ وَأَبُونَا شَيْخٌ
كَبِيرٌ ﴿٢٣﴾ فَسَقَىٰ لَهُمَا ثُمَّ تَوَلَّىٰ إِلَى الظِّلِّ فَقَالَ رَبِّ
إِنِّي لِمَا أَنزَلْتَ إِلَيَّ مِنْ خَيْرٍ فَقِيرٌ ﴿٢٤﴾ فَجَاءَتْهُ إِحْدَاهُمَا
تَمْشِي عَلَى اسْتِحْيَاءٍ قَالَتْ إِنَّ أَبِي يَدْعُوكَ لِيَجْزِيَكَ أَجْرَ مَا سَقَيْتَ
لَنَا فَلَمَّا جَاءَهُ وَقَصَّ عَلَيْهِ الْقَصَصَ قَالَ لَا تَخَفْ نَجَوْتَ
مِنَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٢٥﴾ قَالَتْ إِحْدَاهُمَا يَا أَبَتِ اسْتَأْجِرْهُ
إِنَّ خَيْرَ مَنِ اسْتَأْجَرْتَ الْقَوِيُّ الْأَمِينُ ﴿٢٦﴾ قَالَ إِنِّي
أُرِيدُ أَنْ أُنكِحَكَ إِحْدَى ابْنَتَيَّ هَاتَيْنِ عَلَىٰ أَن تَأْجُرَنِي
ثَمَانِيَ حِجَجٍ فَإِنْ أَتْمَمْتَ عَشْرًا فَمِنْ عِندِكَ وَمَا
أُرِيدُ أَنْ أَشُقَّ عَلَيْكَ سَتَجِدُنِي إِن شَاءَ اللَّهُ مِنَ
الصَّالِحِينَ ﴿٢٧﴾ قَالَ ذَٰلِكَ بَيْنِي وَبَيْنَكَ أَيَّمَا الْأَجَلَيْنِ
قَضَيْتُ فَلَا عُدْوَانَ عَلَيَّ وَاللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٌ ﴿٢٨﴾

22. Ýüzüni Medýen (şäherine) tarap öwreninde bolsa: «Belki-de, Perwerdigärim meni has dogry ýola gönükdirer» diýdi.

23. Medýeniň suwuna (guýusyna) ýeteninde, ol ýerde bir topar adamlaryň (öz mallaryny) suwa ýakýandyklaryny gördi we olardan başga-da iki aýalyň (mallaryny suwa eltmän) saklap durandyklaryny görüp: «Maksadyňyz näme?!» diýdi. Onda olar: «Biz çopanlar (mallaryny) çykarýançalar, (öz mallarymyzy) suwa ýakyp bilmeýäris. Atamyz bolsa köpi geçen goja» diýdiler.

24. Musa (olaryň goýunlaryny) suwa ýakyp berdi, soň hem kölegä tarap çekilip: «Eý, Perwerdigärim! Men Seniň maňa inderjek her bir haýryňa mätäçdirin» diýdi.

25. (Biraz wagtdan soň) şol iki gyzyň biri edep-haýa bilen gelip: «Kakam seni (mallarymyzy) suwa ýakyp bereniň hakyny bermek üçin çagyrýar» diýdi. Musa onuň (Şugaýbyň) ýanyna gelip, öz başyndan geçenleri gürrüň bereninde ol (Şugaýyp): «Sen gorkma! Sen zalym kowumdan halas bolupsyň» diýdi.

26. Olaryň (gyzlaryň) biri: «Ey, ata! Ony hakyna tutsana. Takyk, seniň hakyna tutjak iň haýyrly adamyň güýçli hem ynamdar bolmalydyr» diýdi.

27. (Şugaýyp Musa ýüzlenip): «Maňa sekiz ýyllap (malymy bakyp berseň), hakyňy bermek şerti bilen şu iki gyzymyň birini saňa nikalap bermek isleýärin. Eger muny (hyzmaty) on ýyla ýetirseň, onda bu seniň (bize) ýagşylyk etdigiň bolar. Men saňa agram salmak islemeýärin. Inşalla, sen meniň salyh kişidigimi görersiň» diýdi.

28. Onda Musa: «Bu seniň bilen meniň aramdaky ylalaşykdyr. Bu iki müddetden haýsyny doldursam (ygtyýar özümde), soň maňa duşmançylyk (ikilik) etmek ýokdur. Alla aýdýan sözümize güwädir» diýdi.

فَلَمَّا قَضَىٰ مُوسَى الْأَجَلَ وَسَارَ بِأَهْلِهِ آنَسَ مِنْ جَانِبِ
الطُّورِ نَارًا قَالَ لِأَهْلِهِ امْكُثُوا إِنِّي آنَسْتُ نَارًا لَعَلِّي
آتِيكُمْ مِنْهَا بِخَبَرٍ أَوْ جَذْوَةٍ مِنَ النَّارِ لَعَلَّكُمْ تَصْطَلُونَ
﴿٢٩﴾ فَلَمَّا أَتَاهَا نُودِيَ مِنْ شَاطِئِ الْوَادِ الْأَيْمَنِ فِي الْبُقْعَةِ
الْمُبَارَكَةِ مِنَ الشَّجَرَةِ أَنْ يَا مُوسَىٰ إِنِّي أَنَا اللَّهُ رَبُّ
الْعَالَمِينَ ﴿٣٠﴾ وَأَنْ أَلْقِ عَصَاكَ فَلَمَّا رَآهَا تَهْتَزُّ كَأَنَّهَا
جَانٌّ وَلَّىٰ مُدْبِرًا وَلَمْ يُعَقِّبْ يَا مُوسَىٰ أَقْبِلْ وَلَا تَخَفْ إِنَّكَ مِنَ
الْآمِنِينَ ﴿٣١﴾ اسْلُكْ يَدَكَ فِي جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَاءَ مِنْ غَيْرِ سُوءٍ
وَاضْمُمْ إِلَيْكَ جَنَاحَكَ مِنَ الرَّهْبِ فَذَانِكَ بُرْهَانَانِ مِنْ
رَبِّكَ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَئِهِ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا فَاسِقِينَ ﴿٣٢﴾
قَالَ رَبِّ إِنِّي قَتَلْتُ مِنْهُمْ نَفْسًا فَأَخَافُ أَنْ يَقْتُلُونِ
﴿٣٣﴾ وَأَخِي هَارُونُ هُوَ أَفْصَحُ مِنِّي لِسَانًا فَأَرْسِلْهُ مَعِيَ رِدْءًا
يُصَدِّقُنِي إِنِّي أَخَافُ أَنْ يُكَذِّبُونِ ﴿٣٤﴾ قَالَ سَنَشُدُّ
عَضُدَكَ بِأَخِيكَ وَنَجْعَلُ لَكُمَا سُلْطَانًا فَلَا يَصِلُونَ
إِلَيْكُمَا بِآيَاتِنَا أَنْتُمَا وَمَنِ اتَّبَعَكُمَا الْغَالِبُونَ ﴿٣٥﴾

فَلَمَّا

29. Musa müddetini dolduryp, ähli maşgalasy bilen (Müsüre tarap) ýola düşende, Tur (dagy) tarapynda bir ot gördi we maşgalasyna: «Siz garaşyň, men bir ot gördüm. Belki size ondan bir habar ýa-da ýylanmagyňyz üçin şol otdan bir köz alyp geleýin» diýdi.

30. Musa onuň (oduň) ýanyna geleninde, mübärek ýeriň sag tarapyndaky jülgäniň kenaryndaky bir agaçdan (oňa) şeýle ses geldi: «Ey, Musa! Takyk, Men älemleriň Perwerdigäri bolan Alladyryn.

31. Hasaňy (ýere) okla!» diýdi. Musa hasasynyň ýylan dek towlanýandygyny göreninde, yzyna garaman gaçdy. Onda Alla oňa: «Eý, Musa! Gorkma-da, yzyňa gaýt! Elbetde, sen aman galarsyň.

32. Eliňi hem goltugyňa sal! Goý, ol hiç bir tegmilsiz ap-ak bolup çyksyn. Gorky sebäpli, açylan gollaryňy ýygna! Ine, bular Perwerdigäriň tarapyndan Fyrgawna we onuň emeldarlaryna iberilen iki delildir. Takyk, olar bozgak kowum boldular» diýdi.

33. Musa: «Eý, Perwerdigärim! Men olaryň içinden birini öldürdim, şol sebäpli, hem olaryň meni öldürmeginden gorkýaryn.

34. Doganym Harunyň dili meniňkiden has düşnükliräk. Ony hem meniň bilen bile, meni tassyklaýan bir goldawçy hökmünde iber. Takyk, olaryň meni ýalan hasaplamaklaryndan gorkýaryn» diýdi.

35. Alla: «Biz, doganyňy hem saňa goşmak bilen seniň, kuwwatyňy has-da güýçlendireris hem-de ikiňize soltanlyk bereris. Olar, Biziň görkezjek gudratlarymyz sebäpli, size el degrip bilmezler. Netije-de, siz hem, size eýerenler hem üstün çykarlar» diýdi.

فَلَمَّا جَاءَهُمْ مُوسَىٰ بِآيَاتِنَا بَيِّنَاتٍ قَالُوا مَا هَٰذَا
إِلَّا سِحْرٌ مُفْتَرًى وَمَا سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِي آبَائِنَا الْأَوَّلِينَ ٣٦
وَقَالَ مُوسَىٰ رَبِّي أَعْلَمُ بِمَنْ جَاءَ بِالْهُدَىٰ مِنْ عِنْدِهِ
وَمَنْ تَكُونُ لَهُ عَاقِبَةُ الدَّارِ إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ الظَّالِمُونَ ٣٧
وَقَالَ فِرْعَوْنُ يَا أَيُّهَا الْمَلَأُ مَا عَلِمْتُ لَكُمْ مِنْ إِلَٰهٍ غَيْرِي
فَأَوْقِدْ لِي يَا هَامَانُ عَلَى الطِّينِ فَاجْعَلْ لِي صَرْحًا
لَعَلِّي أَطَّلِعُ إِلَىٰ إِلَٰهِ مُوسَىٰ وَإِنِّي لَأَظُنُّهُ مِنَ الْكَاذِبِينَ ٣٨
وَاسْتَكْبَرَ هُوَ وَجُنُودُهُ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ
وَظَنُّوا أَنَّهُمْ إِلَيْنَا لَا يُرْجَعُونَ ٣٩ فَأَخَذْنَاهُ وَجُنُودَهُ
فَنَبَذْنَاهُمْ فِي الْيَمِّ فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ
الظَّالِمِينَ ٤٠ وَجَعَلْنَاهُمْ أَئِمَّةً يَدْعُونَ إِلَى النَّارِ وَيَوْمَ
الْقِيَامَةِ لَا يُنْصَرُونَ ٤١ وَأَتْبَعْنَاهُمْ فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا
لَعْنَةً وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ هُمْ مِنَ الْمَقْبُوحِينَ ٤٢ وَلَقَدْ آتَيْنَا
مُوسَى الْكِتَابَ مِنْ بَعْدِ مَا أَهْلَكْنَا الْقُرُونَ
الْأُولَىٰ بَصَائِرَ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَرَحْمَةً لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ٤٣

36. Musa olara Biziň äşgär aýat-nyşanalarymyzy getirende, olar: «Bu toslanyp tapylan jadydan başga zat däldir. Biz öňki ata-babalarymyzdan muny hiç eşitmändik» diýdiler.

37. Musa: «Meniň Perwerdigärim Öz ýanyndan dogrulygy (hak dini) getireniň kimdigini-de, ahyret diýarynyň kimiň peýdasyna boljakdygyny hem bilýändir. Elbetde, zalymlar maksatlaryna ýetmezler» diýdi.

38. Fyrgawn: «Ey, emeldarlar! Men siziň üçin menden başga hudaýyň bardygyny ykrar edýän däldirin. Eý, Haman! Meniň üçin palçygyň üstünde ot ýak-da, Musanyň Hudaýyna aralaşmagym üçin, maňa (berk kerpiçden) bir diň ýasa. Ýöne ol bir ýalançymyka diýýärin» diýdi.

39. Fyrgawn we onuň leşgerleri, haklary bolmasa-da ýer ýüzünde men-menlik etdiler we özleriniň Bize gaýtarylyp getirilmejekdiklerini güman etdiler.

40. Biz hem ony we leşgerlerini tutup, deňze taşladyk. Gör-bak, zalymlaryň soňy nähili bolýar eken.

41. Şeýdip, Biz olary dowzaha çagyrýan ýolbaşçylar etdik. Kyýamat gününde hem olara ýardam berilmez.

42. Biz bu dünýäde hem olaryň yzyna näleti dakdyk. Kyýamat gününde hem olary hiç kim halamaz.

43. Olaryň (mundan) öwüt almaklary üçin, öňki nesilleri heläk edenimizden soň, Biz ynsanlar üçin pähim, dogry ýol we merhemet hökmünde Musa kitaby (Töwrady) berdik.

وما كنت بجانب الغربي اذ قضينا الى موسى الامر
وما كنت من الشاهدين ﴿٤٤﴾ ولكنا انشأنا قرونا
فتطاول عليهم العمر وما كنت ثاويا في اهل مدين
تتلوا عليهم اياتنا ولكنا كنا مرسلين ﴿٤٥﴾ وما كنت
بجانب الطور اذ نادينا ولكن رحمة من ربك لتنذر قوما
ما اتيهم من نذير من قبلك لعلهم يتذكرون ﴿٤٦﴾ ولولا
ان تصيبهم مصيبة بما قدمت ايديهم فيقولوا ربنا
لولا ارسلت الينا رسولا فنتبع اياتك ونكون من
المؤمنين ﴿٤٧﴾ فلما جاءهم الحق من عندنا قالوا لولا
اوتي مثل ما اوتي موسى اولم يكفروا بما اوتي موسى من
قبل قالوا سحران تظاهرا وقالوا انا بكل كافرون
﴿٤٨﴾ قل فأتوا بكتاب من عند الله هو اهدى منهما
اتبعه ان كنتم صادقين ﴿٤٩﴾ فان لم يستجيبوا لك
فاعلم انما يتبعون اهواءهم ومن اضل ممن اتبع هويه
بغير هدى من الله ان الله لا يهدي القوم الظالمين ﴿٥٠﴾

ولقد

44. (Ey, Muhammet!) Biz Musa emri (wahyý) berenimizde, sen (Biziň onuň bilen wadalaşan ýerimiziň) günbatar tarapynda däldiň (inkär edijiler seniň günbatar dagdan bu habary alyp gelendigiňi aýdar ýaly) we muňa şaýat hem bolmandyň.

45. Ýöne Biz täze nesilleri dünýä getirdik, olaryň üstünden hem ençe ömürler geçdi (Şeýdip olar Allany unutdylar). Sen Medýen iliniň arasynda hem oturyp, olara Biziň aýatlarymyzy okap bermändiň. Ýöne (bu gelip geçen pygamberleriň ählisini) iberen Bizdiris! (Olaryň habaryny hem iň gowy bilýän we saňa ýetirýän hem Bizdiris).

46. Biz (Musa) ýüzlenýän wagtymyz hem, sen Tur (dagynyň) ýanynda däldiň. Ýöne sen, Perwerdigäriň tarapyndan bir merhemet hökmünde, olaryň öwüt almaklary üçin özüňden öň hiç bir duýduryjy gelmedik kowuma duýduryş bermegiň üçin iberildiň.

47. Eger olaryň başlaryna öz eden etmişleri sebäpli, bir bela-musybat gelsedi, olar: «Eý, Perwerdigärimiz! Käşgä, bize bir pygamber ibersediň, Seniň aýatlaryňa eýererdik we iman getirenlerden bolardyk» diýerdiler.

48. Olara Biziň tarapymyzdan hakykat (pygamber) gelende bolsa, olar: «Käşgä, Musa berlen zatlar (gudratlar) ýalysy oňa-da berilsedi» diýerler. Olar öň: «Bular biri-birine kömek edýän iki jadygöýdir. Biz bularyň hemmesini inkär edýäris» diýmek bilen, Musa berlen zatlary (gudratlary) hem inkär etmändilermi?

49. Sen olara: «Eger siz dogruçyl bolsaňyz, bu ikisinden (Töwratdan we Kurandan) has dogry bir kitap getiriň, men hem şoňa eýereýin» diýip aýt.

50. Eger olar saňa jogap berip bilmeseler, bilip goý, (olar jogap hem berip bilmezler) olar diňe öz höweslerine eýerýändirler. Alla tarapyndan gelen bir dogry ýoly bolmazdan, öz höwesine (nebsine) eýeren kişiden beter ýoldan çykan kim bolup biler?! Alla zalym kowumy hergiz dogry ýola salmaz.



وَلَقَدْ وَصَّلْنَا لَهُمُ الْقَوْلَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥١﴾ الَّذِينَ
آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ مِن قَبْلِهِ هُم بِهِ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٢﴾
وَإِذَا يُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ قَالُوا آمَنَّا بِهِ إِنَّهُ الْحَقُّ مِن رَّبِّنَا إِنَّا كُنَّا مِن
قَبْلِهِ مُسْلِمِينَ ﴿٥٣﴾ أُولَٰئِكَ يُؤْتَوْنَ أَجْرَهُم مَّرَّتَيْنِ بِمَا صَبَرُوا
وَيَدْرَءُونَ بِالْحَسَنَةِ السَّيِّئَةَ وَمِمَّا رَزَقْنَاهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٥٤﴾
وَإِذَا سَمِعُوا اللَّغْوَ أَعْرَضُوا عَنْهُ وَقَالُوا لَنَا أَعْمَالُنَا وَلَكُمْ
أَعْمَالُكُمْ سَلَامٌ عَلَيْكُمْ لَا نَبْتَغِي الْجَاهِلِينَ ﴿٥٥﴾
إِنَّكَ لَا تَهْدِي مَنْ أَحْبَبْتَ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَهْدِي مَن يَشَاءُ
وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ ﴿٥٦﴾ وَقَالُوا إِن نَّتَّبِعِ الْهُدَىٰ مَعَكَ نُتَخَطَّفْ
مِنْ أَرْضِنَا أَوَلَمْ نُمَكِّن لَّهُمْ حَرَمًا آمِنًا يُجْبَىٰ إِلَيْهِ ثَمَرَاتُ
كُلِّ شَيْءٍ رِّزْقًا مِّن لَّدُنَّا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٧﴾
وَكَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَرْيَةٍ بَطِرَتْ مَعِيشَتَهَا فَتِلْكَ مَسَاكِنُهُمْ
لَمْ تُسْكَن مِّن بَعْدِهِمْ إِلَّا قَلِيلًا وَكُنَّا نَحْنُ الْوَارِثِينَ ﴿٥٨﴾ وَمَا كَانَ
رَبُّكَ مُهْلِكَ الْقُرَىٰ حَتَّىٰ يَبْعَثَ فِي أُمِّهَا رَسُولًا يَتْلُو عَلَيْهِمْ
آيَاتِنَا وَمَا كُنَّا مُهْلِكِي الْقُرَىٰ إِلَّا وَأَهْلُهَا ظَالِمُونَ ﴿٥٩﴾

51. Biz olaryň (ynsanlaryň) öwüt-nesihat almaklary üçin sözi (wahyny) olara (bölek-bölek halda, giňişleýin) ýetirendiris.

52. Biziň ondan (Kurandan) öň özlerine kitap (Töwrat, Injil) berenlerimiz (ýahudylar we nasranylar) hem oňa (Kurana) iman getirerler.
Düşündiriş: Bu ýerde ýahudylardan we nasranylardan Muhammet pygambere iman getirenler göz öňünde tutulýar.

53. Ol (Kuran) özlerine okalanda, olar: «Biz oňa iman getirdik. Elbetde, ol Perwerdigärimiz tarapyndan gelen hakykatdyr. Takyk, biz mundan öň hem musulmandyk» diýerler.

54. Olara, sabyr-takat edendikleri üçin, sylaglary hem iki gezek berler. Olar ýamanlygy ýagşylyk bilen sowarlar we Biziň özlerine beren rysgalymyzdan (mätäçlere) sarp ederler.

55. Olar boş zatlary eşitseler, ondan ýüz öwrüp: «Biz öz işimiz bilen bolaly, siz hem öz işiňiz bilen boluň! Salamat boluň, biz nadanlar bilen (iş salyşmak) islemeýäris» diýerler.

56. (Eý, Muhammet!) Sen öz islän adamlaryňy dogry ýola salyp bilmersiň. Yöne Alla Öz islän adamlaryny dogry ýola salar. Ol dogry ýola girjekleri iň ýagşy bilýändir.

57. Olar (Mekgeli kapyrlar): «(Ey, Muhammet!) Biz eger seniň bilen birlikde dogry ýola giräýsek, bizi öz ýerimizden dessine göterip çykararlar» diýdiler. Eýsem Biz olara Öz tarapymyzdan rysgal hökmünde ähli zatlaryň miweleriniň ýygnalýan mukaddes asuda ýerini (Mekgäni) mekan edip bermänmidik? Emma olaryň köpüsi (muny) bilmeýärler.

58. Biz (bolçulyga ýetenden soň nygmatlara näşükürlik edip) azan ençeme oba-şäheri heläk edipdik. Ine, olaryň ýerleri! Olardan soň bu ýerlerde az wagtlyk ýaşaldy. Soň mirasdüşerleri Biz bolduk.

59. Seniň Perwerdigäriň aýatlarymyzy okaýan bir pygamber ibermedik obasyny (şäherini) heläk edýän däldir. Biz diňe halky zalym bolan obalary heläk edýändiris.

وَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَيْءٍ فَمَتَاعُ الْحَيَوٰةِ الدُّنْيَا وَزِينَتُهَا ۚ وَمَا عِندَ اللَّهِ
خَيْرٌ وَأَبْقَىٰٓ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٦٠﴾ أَفَمَن وَعَدْنَاهُ وَعْدًا حَسَنًا فَهُوَ
لَاقِيهِ كَمَن مَّتَّعْنَاهُ مَتَاعَ الْحَيَوٰةِ الدُّنْيَا ثُمَّ هُوَ يَوْمَ الْقِيَامَةِ مِنَ
الْمُحْضَرِينَ ﴿٦١﴾ وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَآءِيَ الَّذِينَ كُنتُمْ
تَزْعُمُونَ ﴿٦٢﴾ قَالَ الَّذِينَ حَقَّ عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ الَّذِينَ
أَغْوَيْنَآ أَغْوَيْنَاهُمْ كَمَا غَوَيْنَا ۖ تَبَرَّأْنَآ إِلَيْكَ ۖ مَا كَانُوٓا
إِيَّانَا يَعْبُدُونَ ﴿٦٣﴾ وَقِيلَ ادْعُوا شُرَكَآءَكُمْ فَدَعَوْهُمْ
فَلَمْ يَسْتَجِيبُوا لَهُمْ وَرَأَوُا الْعَذَابَ ۚ لَوْ أَنَّهُمْ كَانُوا يَهْتَدُونَ
﴿٦٤﴾ وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ مَاذَآ أَجَبْتُمُ الْمُرْسَلِينَ ﴿٦٥﴾ فَعَمِيَتْ
عَلَيْهِمُ الْأَنۢبَآءُ يَوْمَئِذٍ فَهُمْ لَا يَتَسَآءَلُونَ ﴿٦٦﴾ فَأَمَّا مَن تَابَ
وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَعَسَىٰٓ أَن يَكُونَ مِنَ الْمُفْلِحِينَ ﴿٦٧﴾
وَرَبُّكَ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ وَيَخْتَارُ ۗ مَا كَانَ لَهُمُ الْخِيَرَةُ ۚ
سُبْحَانَ اللَّهِ وَتَعَالَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٦٨﴾ وَرَبُّكَ يَعْلَمُ
مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمْ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٦٩﴾ وَهُوَ اللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ
لَهُ الْحَمْدُ فِي الْأُولَىٰ وَالْءَاخِرَةِ ۖ وَلَهُ الْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٧٠﴾

قُلْ

60. Size berlen zatlar dünýä ýaşaýşynyň närseleridir we zynatlarydyr. Allanyň ýanyndaky zatlar bolsa has haýyrly we bakydyr. Siz akylyňyzy ulanmaýarsyňyzmy?

61. Biziň ýagşy wada (jenneti) berenlerimiz we şol wadalara (şübhesiz) gowşan kişilerimiz Biziň dünýä ýaşaýşynyň närseleri (baýlygy) bilen nygmatlandyryp, soň hem kyýamat güni azaba duçar edilen kişi ýalymy (eýsem)?

62. Ol gün (Alla) olara ýüzlenip: «Hany siziň (bardyr öýdip) güman eden şäriklerim nirede?» diýer.

63. Üstlerine söz (azap) düşýäni hak bolan kişiler: «Eý, Perwerdigärimiz! Olar biziň azdyranlarymyzdyr. Biz olary hem öz azyşymyz ýaly azdyrdyk. Seniň öňüňde olardan bizardygymyzy aýdýarys. Onsuz hem olar diňe bir bize ybadat-gulluk etmeýärdiler, (olar şeýtanyň yzyna hem eýerýärdiler)» diýerler.

64. Olara: «Şärikleriňizi çagyryň (sizi azapdan halas edip bilýärlermikä)» diýler. Olar dessine şäriklerini çagyrsalar-da, olar bulara jogap bermezler. Şonda olar azabyň başlaryna ýetip gelendigine göz ýetirip galarlar. Käşgä, dogry ýola giren bolsadylar (beýle azaby görmezdiler).

65. Ol gün (Alla) ýene-de olara ýüzlenip: «Siz pygamberlere nähili jogap berdiňiz?» diýer.

66. Şol gün habarlar we deliller (ýagny özlerini aklaýan bahanalar) görünmez (gizlin bolar), biri-birlerinden hem hiç zat soraşyp bilmezler.

67. Emma eger-de kim toba edip, iman getirse we ýagşy işleri etse, belki, ol üstünlige ýetenlerden bolar.

68. Seniň Perwerdigäriň islän zadyny ýaradar we saýlar, olaryň saýlamaga hukugy (ygtyýary) ýokdur. Alla olaryň şärik goşýan zatlaryndan päkdir we beýikdir.

69. Seniň Perwerdigäriň olaryň ýürekleriniňde gizleýän zatlaryny hem, äşgär edýän zatlaryny hem bilýändir.

70. Ol Özünden başga (ybadata laýyk) hiç bir hudaý bolmadyk Alladyr. Owalda-ahyrda (dünýäde we ahyretde) hamdy-sena ýalňyz (Onuň) Özüne mahsusdyr. (Ähli barlyklara) höküm etmek hem diňe Onuň ygtyýaryndadyr. Siz hem Oňa dolanyp bararsyňyz.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيْكُمُ ٱلَّيْلَ سَرْمَدًا إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ
مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ يَأْتِيكُم بِضِيَآءٍ أَفَلَا تَسْمَعُونَ ﴿٧١﴾ قُلْ
أَرَءَيْتُمْ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيْكُمُ ٱلنَّهَارَ سَرْمَدًا إِلَىٰ يَوْمِ
ٱلْقِيَٰمَةِ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ يَأْتِيكُم بِلَيْلٍ تَسْكُنُونَ فِيهِ
أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٧٢﴾ وَمِن رَّحْمَتِهِۦ جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ
وَٱلنَّهَارَ لِتَسْكُنُوا۟ فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ وَلَعَلَّكُمْ
تَشْكُرُونَ ﴿٧٣﴾ وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَآءِىَ
ٱلَّذِينَ كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٧٤﴾ وَنَزَعْنَا مِن كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا
فَقُلْنَا هَاتُوا۟ بُرْهَٰنَكُمْ فَعَلِمُوٓا۟ أَنَّ ٱلْحَقَّ لِلَّهِ وَضَلَّ عَنْهُم
مَّا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ﴿٧٥﴾ إِنَّ قَٰرُونَ كَانَ مِن قَوْمِ
مُوسَىٰ فَبَغَىٰ عَلَيْهِمْ وَءَاتَيْنَٰهُ مِنَ ٱلْكُنُوزِ مَآ إِنَّ مَفَاتِحَهُۥ
لَتَنُوٓأُ بِٱلْعُصْبَةِ أُو۟لِى ٱلْقُوَّةِ إِذْ قَالَ لَهُۥ قَوْمُهُۥ لَا تَفْرَحْ إِنَّ ٱللَّهَ
لَا يُحِبُّ ٱلْفَرِحِينَ ﴿٧٦﴾ وَٱبْتَغِ فِيمَآ ءَاتَىٰكَ ٱللَّهُ ٱلدَّارَ ٱلْءَاخِرَةَ
وَلَا تَنسَ نَصِيبَكَ مِنَ ٱلدُّنْيَا وَأَحْسِن كَمَآ أَحْسَنَ ٱللَّهُ
إِلَيْكَ وَلَا تَبْغِ ٱلْفَسَادَ فِى ٱلْأَرْضِ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٧٧﴾

71. (Ey, Muhammet!) Sen (olara): «Hakykaty habar beriň! Eger Alla gijäni kyýamata çenli dowamly edip üstüňizde goýsa, Alladan özge size ýagtylygy getirip biljek hudaý kim, eşitmeýärsiňizmi?» diýip aýt.

72. (Ey, Muhammet!) Sen ýene-de olara: «Hany habar beriň! Eger Alla gündizi kyýamata çenli dowamly edip üstüňizde goýsa, Alladan özge size içinde dynç alýan gijäňizi getirip biljek hudaý barmy, muňa akylyňyz ýetmeýärmi?» diýip aýt.

73. Siziň üçin gijäni we gündizi dynç almagyňyz hem-de (zähmet çekip) Onuň peýdasyndan (rysgalyňyzy) gazanmagyňyz we şükür etmegiňiz üçin ýaratmagy hem Onuň merhemetinden nyşandyr.

74. Ol gün Alla olara ýüzlenip: «Hany, siziň Meniň şäriklerimdigini güman eden (hudaýlaryňyz) nirede?» diýer.

75. Biz her bir ymmatdan bir şaýat çykararys. Olara: «Hany, delilleriňizi getiriň» diýeris. Şonda olar hakykatyň ýalňyz Alla degişlidigini, toslap tapan hudaýlarynyň bolsa ýitip gidendigini bilip galarlar.

76. Karun hem Musanyň kowumyndandy. Ol olara (kowumyna) garşy azgynlyk etdi. Biz oňa şeýle bir hazynalar berdik welin, (bu hazynalaryň özüni däl) diňe açarlaryny götereninde hem, (Onuň) güýçli-kuwwatly bir topar (ynsanynyň) bili bükülýärdi. Şol sebäpli, kowumdaşlary oňa: «Sen men-menlik etme! Takyk, Alla men-menlik edýänleri halamaz.

77. Allanyň özüňe beren baýlygyndan (zekat-sadaka berip) ahyret ýurduny hem gözle! Dünýäden hem nesibäňi unutma! Allanyň saňa ýagşylyk edişi ýaly, sen hem (Allanyň bendelerine) ýagşylyk et! Ýeriň ýüzünde bozgaklyk döretme. Takyk, Alla bozgaklary halamaz» diýipdiler.

قَالَ إِنَّمَا أُوتِيتُهُ عَلَىٰ عِلْمٍ عِندِيٓ ۚ أَوَلَمْ يَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ قَدْ أَهْلَكَ
مِن قَبْلِهِۦ مِنَ ٱلْقُرُونِ مَنْ هُوَ أَشَدُّ مِنْهُ قُوَّةً وَأَكْثَرُ جَمْعًا ۚ
وَلَا يُسْـَٔلُ عَن ذُنُوبِهِمُ ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿٧٨﴾ فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوْمِهِۦ فِى زِينَتِهِۦ ۖ
قَالَ ٱلَّذِينَ يُرِيدُونَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا يَٰلَيْتَ لَنَا مِثْلَ مَآ أُوتِىَ قَٰرُونُ
إِنَّهُۥ لَذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ﴿٧٩﴾ وَقَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ وَيْلَكُمْ
ثَوَابُ ٱللَّهِ خَيْرٌ لِّمَنْ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا وَلَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا
ٱلصَّٰبِرُونَ ﴿٨٠﴾ فَخَسَفْنَا بِهِۦ وَبِدَارِهِ ٱلْأَرْضَ فَمَا كَانَ لَهُۥ
مِن فِئَةٍ يَنصُرُونَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُنتَصِرِينَ ﴿٨١﴾
وَأَصْبَحَ ٱلَّذِينَ تَمَنَّوْا۟ مَكَانَهُۥ بِٱلْأَمْسِ يَقُولُونَ وَيْكَأَنَّ ٱللَّهَ
يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ وَيَقْدِرُ ۖ لَوْلَآ أَن مَّنَّ ٱللَّهُ
عَلَيْنَا لَخَسَفَ بِنَا ۖ وَيْكَأَنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلْكَٰفِرُونَ
﴿٨٢﴾ تِلْكَ ٱلدَّارُ ٱلْءَاخِرَةُ نَجْعَلُهَا لِلَّذِينَ لَا يُرِيدُونَ
عُلُوًّا فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا فَسَادًا ۚ وَٱلْعَٰقِبَةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٨٣﴾ مَن جَآءَ
بِٱلْحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيْرٌ مِّنْهَا ۖ وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَلَا يُجْزَى
ٱلَّذِينَ عَمِلُوا۟ ٱلسَّيِّـَٔاتِ إِلَّا مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٨٤﴾

إِنَّ

78. Ol: «Baýlyk maňa diňe özümde bolan ylym sebäpli, berildi» diýdi. Ol özünden öňki nesillerden has güýçli-kuwwatly we ýygnan mal-mülki has köp bolan kişileri hem Allanyň heläk edendigini bilmeýärmi? Günäkärlerden günäleri soralmaz (göni jeza berler, çünki, Alla olaryň ähli etmişlerini bilýändir).

79. Soň (Karun) kowumynyň öňüne bezenip-beslenip çykypdy. Pany dünýäni isleýän kişiler: «Käşgä, biziň Karunyňky ýaly baýlygymyz bolsady. Takyk, ol uly bir nesibäniň eýesidir» diýdiler.

80. Özlerine ylym berlenler bolsa: «Haýp size! Iman getirenler we ýagşy işleri edenler üçin Allanyň sogaby has haýyrlydyr! Oňa hem diňe sabyrlylar gowşar» diýdiler.

81. Biz ony (Karuny) we onuň mülküni ýere ýuwutdyrdyk. Indi oňa Alladan özge ýardam berjek hiç bir topar ýokdur. Onuň özi hem ýardam berlenlerden bolup bilmez.

82. Düýn hem onuň ýerinde bolmagy arzuw edenler säher bilen: «Görsene! Alla bendeleriniň içinden islänine bol rysgal berer, islänine-de (rysgalyny) daraldar eken. Eger Alla bize merhemet etmedik bolsady, bizi-de ýer ýuwdardy. Görsene! Kapyrlar maksadyna ýetmez ekenler» diýşip ýördüler.

83. Biz ahyret ýurdunyň ýeriň ýüzünde ulumsylyk etmeýän we bozgaklyk etmeýän kişiler üçin (ýaradyp) goýduk. Yagşy derejeler takwalaryňkydyr.

84. Kim salyh amallar bilen gelse, onuň üçin ondan has gowusy berler. Kim erbet amallar bilen gelse, olar diňe öz eden amallarynyň öwezini (hakyny, jezasyny) alarlar.

85. (Eý, Muhammet!) Kurany saňa parz eden (inderen Alla) takyk, seni dolanyp barjak ýeriňe gaýtaryp elter. Onda sen: «Meniň Perwerdigärim dogry ýol bilen geleni hem, äşgär azgynlykda bolany hem gaty gowy bilýändir» diýip aýt.

86. (Eý, Muhammet!) Sen özüňe kitap berler diýip garaşmaýardyň, ýöne bu Perwerdigäriňden saňa bir merhemetdir. Şonuň üçin hem, hergiz, kapyrlara arka çykma!

87. Özüňe Allanyň aýatlary inderilenden soň, olar (kapyrlar) hergiz seni bu aýatlardan döndermesinler. Perwerdigäriňe dileg-doga et hem-de hergiz Oňa şärik goşýanlardan bolma!

88. Allanyň ýany bilen başga hudaýy çagyrma (ybadat etme)! Onuň Özünden başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Ondan başga ähli zat heläk bolar. Hököm bermek Onuň ygtyýaryndadyr hem-de siz Oňa dolanyp bararsyňyz.



29-njy süre: «Ankebut» («Möý»)

«Ankebut» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 69 aýatdan ybaratdyr. Sürede möminlere kapyrlaryň zulum-sütemlerine çydam etmekleri, zerur bolsa göç etmekleri, ahyret we Allanyň birligi ýaly meseleler barada aýdylýar. Süräniň ady 41-nji aýatda agzalýan «Ankebut» sözünden alnandyr.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Elif, Läm, Mim.

2. Ynsanlar diňe «Biz iman getirdik» diýenleri bilen synag edilmezden goýberilerler öýtdülermi?

3. Biz olardan öňküleri hem synagdan geçiripdik. Takyk, Alla dogrusyny aýdanlary-da (imanlaryna wepaly bendeleri-de), ýalan sözleýänleri-de bilýändir.

4. Ýa-da erbet işler edýänler Bizden gaçyp gutularys öýtdülermi? Olar nähili erbet netijä gelýärler.

5. Kim Alla gowuşmagy umyt edýän bolsa, Allanyň (belläp goýan) wagty hökman geler. Ol ähli zady eşidýändir, bilýändir.

6. Kim (Allanyň duşmanlaryna garşy) söweşse, (aslynda) diňe öz bähbidi üçin söweşýändir, (ýagny Alla bendesiniň söweşmegine mätäç däldir. Her kim tagalla etse, özüne sogap bolar). Takyk, Alla älemdäki ähli zatlardan Baýdyr (olara mätäç däldir).

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُكَفِّرَنَّ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ
وَلَنَجۡزِيَنَّهُمۡ أَحۡسَنَ ٱلَّذِي كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٧ وَوَصَّيۡنَا
ٱلۡإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيۡهِ حُسۡنٗاۖ وَإِن جَٰهَدَاكَ لِتُشۡرِكَ بِي مَا لَيۡسَ
لَكَ بِهِۦ عِلۡمٞ فَلَا تُطِعۡهُمَآۚ إِلَيَّ مَرۡجِعُكُمۡ فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ
تَعۡمَلُونَ ٨ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُدۡخِلَنَّهُمۡ
فِي ٱلصَّٰلِحِينَ ٩ وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ فَإِذَآ أُوذِيَ
فِي ٱللَّهِ جَعَلَ فِتۡنَةَ ٱلنَّاسِ كَعَذَابِ ٱللَّهِۖ وَلَئِن جَآءَ نَصۡرٞ
مِّن رَّبِّكَ لَيَقُولُنَّ إِنَّا كُنَّا مَعَكُمۡۚ أَوَلَيۡسَ ٱللَّهُ بِأَعۡلَمَ بِمَا
فِي صُدُورِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٠ وَلَيَعۡلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَلَيَعۡلَمَنَّ
ٱلۡمُنَٰفِقِينَ ١١ وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّبِعُواْ سَبِيلَنَا
وَلۡنَحۡمِلۡ خَطَٰيَٰكُمۡ وَمَا هُم بِحَٰمِلِينَ مِنۡ خَطَٰيَٰهُم
مِّن شَيۡءٍۖ إِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ١٢ وَلَيَحۡمِلُنَّ أَثۡقَالَهُمۡ وَأَثۡقَالٗا
مَّعَ أَثۡقَالِهِمۡۖ وَلَيُسۡـَٔلُنَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ عَمَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ
١٣ وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ فَلَبِثَ فِيهِمۡ أَلۡفَ سَنَةٍ
إِلَّا خَمۡسِينَ عَامٗا فَأَخَذَهُمُ ٱلطُّوفَانُ وَهُمۡ ظَٰلِمُونَ ١٤

فَأَنجَيۡنَٰهُ

7. Iman getirenleriň we ýagşy işleri edýänleriň günälerini geçeris we olara öz edýän amallaryndan hem has gowusyny sylag edip bereris.

8. Biz (her bir) ynsana öz ene-atasyna ýagşylyk etmegini sargadyk. Eger olar seniň habaryň bolmaýan bir zady Maňa şärik goşmagyň üçin seni mejbur etseler, (bu meselede) olara boýun bolma! Siz Maňa gaýdyp gelersiňiz! Şol wagt siziň edýän amallaryňyz barada size habar bererin.

9. Iman getirenleri we ýagşy işleri edýänleri, takyk, salyhlaryň hataryna goşarys.

10. Ynsanlaryň arasynda «Biz Alla iman getirdik» diýenler we Alla ugrunda özüne ezýet ýetende bolsa, ynsanlaryň pitnesini göýä Allanyň azaby hasaplaýanlar hem bardyr. Saňa Perwerdigäriň tarapyndan kömek gelende bolsa, olar, takyk: «Biz siziň ýanyňyzdadyk» diýerler. Eýsem, Alla dünýädäki (ynsanlaryň) ýüreklerindäkini has gowy bilmeýänmidir?

11. Alla, takyk, iman getirenleri hem gowy bilýändir, ikiýüzlüleri hem has gowy bilýändir.

12. Inkär eden kapyrlar iman getiren möminlere: «Siz biziň ýolumyza eýeriň, biz, takyk, siziň hatalaryňyzy-günäleriňizi götereris» diýdiler. Aslynda, olar bularyň hatalaryndan ýekesini hem göterip bilmezler. Takyk, olar hakyky ýalançydyrlar.

13. Takyk, olara hem öz ýükleri (günäleri) hem-de bu ýükleriniň üstüne başga ýükler (günäler) ýüklener we kyýamat gününde toslan töhmetleri zerarly, hökman hasaba çekilerler.

14. Biz Nuhy hem öz kowumyna (pygamber edip) iberipdik. Ol kowumynyň arasynda elli ýyly kem müň ýyllap galdy. Soň olar zalym bolansoňlar, olary tupan gurşap aldy.

فأنجيناه وأصحاب السفينة وجعلناها آية للعالمين ﴿١٥﴾
وإبراهيم إذ قال لقومه اعبدوا الله واتقوه ذلكم
خير لكم إن كنتم تعلمون ﴿١٦﴾ إنما تعبدون
من دون الله أوثانا وتخلقون إفكا إن الذين تعبدون من
دون الله لا يملكون لكم رزقا فابتغوا عند الله
الرزق واعبدوه واشكروا له إليه ترجعون ﴿١٧﴾ وإن
تكذبوا فقد كذب أمم من قبلكم وما على
الرسول إلا البلاغ المبين ﴿١٨﴾ أولم يروا كيف يبدئ الله
الخلق ثم يعيده إن ذلك على الله يسير ﴿١٩﴾ قل سيروا في الأرض
فانظروا كيف بدأ الخلق ثم الله ينشئ النشأة الآخرة
إن الله على كل شيء قدير ﴿٢٠﴾ يعذب من يشاء ويرحم
من يشاء وإليه تقلبون ﴿٢١﴾ وما أنتم بمعجزين في الأرض
ولا في السماء وما لكم من دون الله من ولي ولا نصير
﴿٢٢﴾ والذين كفروا بآيات الله ولقائه أولئك
يئسوا من رحمتي وأولئك لهم عذاب أليم ﴿٢٣﴾

15. Şeýdip, Biz ony we gämä münenleri halas etdik we bu wakany älem-jahana ybrat etdik.

16. Ybraýym hem öz kowumyna: «Alla gulluk ediň we Ondan gorkuň! Eger bilseňiz, bu siziň üçin has haýyrlydyr.

17. Siz diňe Alladan özge butlara gulluk edýärsiňiz we (olara hudaý diýip) töhmet atýarsyňyz. Bilseňiz, siziň Alladan özge gulluk edýänleriňiz size rysgal bermäge güýçleri ýokdur. Onda siz rysgaly Allanyň ýanyndan gözläň, Oňa gulluk ediň hem-de Oňa şükür ediň! Ahyry siz Oňa gaýdyp gelersiňiz.

18. Eger siz (meni) ýalan hasaplasaňyz, (şuny berk belläň)! Sizden öňki ymmatlar hem (öz pygamberlerini) ýalan hasaplapdylar. Pygambere bolsa diňe, (Allanyň buýrugyny halka) äşgär-aýdyň halda ýetirmekden başga iş düşmez» diýdi.

19. Olar Allanyň nädip barlygy ýokdan ýaradandygyny, soň hem ony yzyna gaýtarýandygyny (ölenden soň direldilýändigini) görmeýärlermi? Takyk, bu Alla üçin (örän) aňsatdyr.

20. (Eý, Muhammet!) sen olara: «Ýeriň ýüzüne aýlanyň, ýaradylyşyň nähili başlanandygyny görüň! Soň Alla indiki ýaşaýşy hem (şeýdip) döreder. Takyk, Allanyň ähli zada güýji ýetýändir.

21. Ol islänine azap berer, islänine bolsa merhemet eder we siz Oňa gaýdyp bararsyňyz.

22. Siz ne-hä ýeriň ýüzünde, ne-de asmanda Allany ejiz goýmagy başaryp bilmersiňiz! Siziň üçin Alladan özge hiç bir hossar-da ýokdur, kömekçi-de» diýip aýt.

23. Allanyň aýatlaryny we Oňa gowuşmagy inkär edenler bolsa Meniň merhemetimden umytlaryny üzen kişilerdir we olar üçin agyr azaplar bardyr.

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوا۟ ٱقْتُلُوهُ أَوْ حَرِّقُوهُ
فَأَنجَىٰهُ ٱللَّهُ مِنَ ٱلنَّارِ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَـٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ
﴿٢٤﴾ وَقَالَ إِنَّمَا ٱتَّخَذْتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ أَوْثَـٰنًا مَّوَدَّةَ
بَيْنِكُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ ثُمَّ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ يَكْفُرُ
بَعْضُكُم بِبَعْضٍ وَيَلْعَنُ بَعْضُكُم بَعْضًا وَمَأْوَىٰكُمُ
ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّـٰصِرِينَ ﴿٢٥﴾ فَـَٔامَنَ لَهُۥ لُوطٌ ۘ وَقَالَ إِنِّى
مُهَاجِرٌ إِلَىٰ رَبِّىٓ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٦﴾ وَوَهَبْنَا لَهُۥٓ إِسْحَـٰقَ
وَيَعْقُوبَ وَجَعَلْنَا فِى ذُرِّيَّتِهِ ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلْكِتَـٰبَ وَءَاتَيْنَـٰهُ
أَجْرَهُۥ فِى ٱلدُّنْيَا ۖ وَإِنَّهُۥ فِى ٱلْـَٔاخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّـٰلِحِينَ ﴿٢٧﴾
وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلْفَـٰحِشَةَ
مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِّنَ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٢٨﴾ أَئِنَّكُمْ
لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ وَتَقْطَعُونَ ٱلسَّبِيلَ وَتَأْتُونَ فِى نَادِيكُمُ
ٱلْمُنكَرَ ۖ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن
قَالُوا۟ ٱئْتِنَا بِعَذَابِ ٱللَّهِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّـٰدِقِينَ
﴿٢٩﴾ قَالَ رَبِّ ٱنصُرْنِى عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٣٠﴾

وَلَمَّا

24. (Ybraýymyň eden işine) kowumynyň beren jogaby olaryň: «Ony öldüriň ýa-da ýakyň!» diýmekleri boldy. Şeýdip, Alla ony otdan halas etdi. Elbetde, munda iman getiren kowum üçin ybrat bardyr.

25. Ol (Ybraýym): «Siz Alladan özge butlary (hudaý) edindiňiz, bu dünýäde olara ybadat etmegi gowy görýarsiňiz. Kyýamat gününde bolsa siz biri-biriňizi inkär edersiňiz we biri-biriňize nälet edersiňiz. Siziň mesgeniňiz dowzahdyr. Siziň üçin hiç bir kömekçi hem ýokdur» diýdi.

26. Lut (pygamber) oňa iman getirip: «Men Perwerdigärime tarap göçýärin. Takyk, Ol Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir» diýdi.

27. Biz oňa (Ybraýyma) Yshaky hem-de Ýakuby bagyş etdik we onuň neberesine pygamberlik hem-de kitap berdik. Biz oňa dünýädäki sylagyny berdik. Takyk, ol kyýamatda hem salyhlardan bolar

28. Lut hem öz kowumyna: «Siz älemleriň içinde sizden öň hiç kimiň etmedik bihaýalygyny edýärsiňiz.

29. Siz «Allanyň bu duýduryşyndan soň hem» heniz-de erkeklere hyjuw bilen seredip, (talaňçylyk edip) ýol kesip, üýşmeleňlerde bihaýalyk etmegi dowam etdirmekçi bolýarsyňyzmy?» diýdi. Onuň kowumy hem: «Eger sen dogruçyl bolsaň, bize Allanyň (şol) azabyny getirsene, göreli» diýdiler.

30. Ol: «Eý, Perwerdigärim! Bozgak kowuma garşy maňa kömek et!» diýdi.

وَلَمَّا جَاءَتْ رُسُلُنَا إِبْرَاهِيمَ بِالْبُشْرَىٰ قَالُوا إِنَّا مُهْلِكُوا
أَهْلِ هَٰذِهِ الْقَرْيَةِ ۖ إِنَّ أَهْلَهَا كَانُوا ظَالِمِينَ ٣١
قَالَ إِنَّ فِيهَا لُوطًا ۚ قَالُوا نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَنْ فِيهَا ۖ لَنُنَجِّيَنَّهُ وَأَهْلَهُ إِلَّا
امْرَأَتَهُ كَانَتْ مِنَ الْغَابِرِينَ ٣٢ وَلَمَّا أَنْ جَاءَتْ
رُسُلُنَا لُوطًا سِيءَ بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالُوا لَا تَخَفْ
وَلَا تَحْزَنْ ۖ إِنَّا مُنَجُّوكَ وَأَهْلَكَ إِلَّا امْرَأَتَكَ كَانَتْ
مِنَ الْغَابِرِينَ ٣٣ إِنَّا مُنْزِلُونَ عَلَىٰ أَهْلِ هَٰذِهِ الْقَرْيَةِ
رِجْزًا مِنَ السَّمَاءِ بِمَا كَانُوا يَفْسُقُونَ ٣٤
وَلَقَدْ تَرَكْنَا مِنْهَا آيَةً بَيِّنَةً لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ٣٥
وَإِلَىٰ مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا فَقَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا
اللَّهَ وَارْجُوا الْيَوْمَ الْآخِرَ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ مُفْسِدِينَ
٣٦ فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا فِي دَارِهِمْ
جَاثِمِينَ ٣٧ وَعَادًا وَثَمُودَ وَقَدْ تَبَيَّنَ لَكُمْ
مِنْ مَسَاكِنِهِمْ ۖ وَزَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطَانُ أَعْمَالَهُمْ
فَصَدَّهُمْ عَنِ السَّبِيلِ وَكَانُوا مُسْتَبْصِرِينَ ٣٨

31. Biziň ilçilerimiz (perişdeler) Ybraýyma (dünýä injek ogly barada) hoş habar getirenlerinde: «Biz şu obanyň halkyny heläk etjek. Takyk, onuň halky zalym boldy» diýdiler.

32. (Ybraýym): «Ol ýerde Lut hem bar» diýdi. Olar bolsa: «Biz ol ýerde kimiň bardygyny gowy bilýäris. Elbetde, biz ony (Luty) we onuň maşgalasyny halas ederis. Ýone onuň aýalyny halas etmeris, ol (heläk boljaklar bilen) yzda galanlardan boldy» diýdiler.

33. Ilçilerimiz Lutuň ýanyna gelenlerinde, bular sebäpli, onuň ýagdaýy erbetleşdi we gynandy. Olar: «Gorkma, gynanma! Biz seni we maşgalaňy halas ederis. Ýöne aýalyňy halas etmeris, ol (heläk boljaklar bilen) yzda galanlardan boldy» diýdiler.

34. Biz bozgaklyk (ýaradylyşyň asyl maksadyna ters hereket) edendikleri üçin bu obanyň ilatyna asmandan azap inderdik.

35. Şeýdip, Biz akylyny ulanýan kowum üçin bu obada anyk alamatlar goýduk.

36. Medýen halkyna hem (pygamber edip) öz doganlary Şugaýby iberdik. Şonda ol: «Eý, kowumym! Alla ybadat ediň we ahyret gününden umydygär boluň hem-de ýer ýüzünde bozgaklyk edip, düzgüni bozmaň» diýipdi.

37. Olar ony (Şugaýby) ýalan hasapladylar. Şol sebäpli, hem olary aýylganç ýertitreme gaplap aldy. Şeýdip, olar öz öýleriniň içinde bükülip (dyza çöküp) galdylar.

38. Ady we semudy hem ýok etdik. Bu size olaryň galyndylaryndan (harabalaryndan) bellidir. Şeýtan olara (edýän) amallaryny gözel görkezip, olary dogry ýoldan azdyrdy. Aslynda, olar düşünjeli kişilerdi.

وَقَارُونَ وَفِرْعَوْنَ وَهَامَانَ وَلَقَدْ جَاءَهُمْ مُوسٰى
بِالْبَيِّنَاتِ فَاسْتَكْبَرُوا فِي الْاَرْضِ وَمَا كَانُوا سَابِقِينَ
﴿٣٩﴾ فَكُلًّا اَخَذْنَا بِذَنْبِهِ فَمِنْهُمْ مَنْ اَرْسَلْنَا عَلَيْهِ حَاصِبًا
وَمِنْهُمْ مَنْ اَخَذَتْهُ الصَّيْحَةُ وَمِنْهُمْ مَنْ خَسَفْنَا بِهِ
الْاَرْضَ وَمِنْهُمْ مَنْ اَغْرَقْنَا وَمَا كَانَ اللّٰهُ لِيَظْلِمَهُمْ
وَلٰكِنْ كَانُوا اَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٤٠﴾ مَثَلُ الَّذِينَ
اتَّخَذُوا مِنْ دُونِ اللّٰهِ اَوْلِيَاءَ كَمَثَلِ الْعَنْكَبُوتِ
اِتَّخَذَتْ بَيْتًا وَاِنَّ اَوْهَنَ الْبُيُوتِ لَبَيْتُ الْعَنْكَبُوتِ
لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ﴿٤١﴾ اِنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا يَدْعُونَ مِنْ
دُونِهِ مِنْ شَيْءٍ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٤٢﴾ وَتِلْكَ الْاَمْثَالُ
نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ وَمَا يَعْقِلُهَا اِلَّا الْعَالِمُونَ ﴿٤٣﴾ خَلَقَ اللّٰهُ
السَّمٰوَاتِ وَالْاَرْضَ بِالْحَقِّ اِنَّ فِي ذٰلِكَ لَاٰيَةً
لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٤﴾ اُتْلُ مَا اُوحِيَ اِلَيْكَ مِنَ الْكِتَابِ
وَاَقِمِ الصَّلٰوةَ اِنَّ الصَّلٰوةَ تَنْهٰى عَنِ الْفَحْشَاءِ وَالْمُنْكَرِ
وَلَذِكْرُ اللّٰهِ اَكْبَرُ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ مَا تَصْنَعُونَ ﴿٤٥﴾

وَلَا

39. Karuny, Fyrgawny we Hamany hem ýok etdik. Musa olara (Allanyň barlygynyň subutnamasy bolan) anyk alamatlar getirdi. Olar ýer ýüzünde ulumsy boldular. Ýöne (azabymyzdan) gaçyp gutulyp bilmediler.

40. Biz (olaryň) her haýsyny öz günäsi bilen gurşap aldyk. Olaryň arasynda Biziň üstlerine daşlary sowranlarymyz we güýçli tupan iberenlerimiz hem bar, aýylganç gykylyk gaplap alanlary hem bar. Ýene-de Biziň ýeriň düýbüne sokanlarymyz hem bar, (suwda) gark edenlerimiz-de bar. Alla olara zulum etmändi, ýöne olar öz janlaryna özleri zulum edipdiler.

41. Özlerine Alladan özgäni dost (hossar) edinenleriň mysaly, göýä özüne (kerepden) öý edinen möýüň ýagdaýyna meňzär. Takyk, öýleriň iň gowşagy möýüň öýüdir. Käşgä, olar muňa göz ýetirip, düşünip bilsediler.

42. Takyk, Alla olaryň Özünden özge dileg edýän zatlaryny (gowy) bilýändir. Ol Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

43. Biz bu mysallary ynsanlara «ybrat diýip» getirýäris. Emma olara diňe alymlar akyl ýetirerler.

44. Alla asmanlary we ýeri hak (belli bir düzgün-tertibe görä) ýaratdy. Elbetde, munda iman getirenler üçin ybrat bardyr.

45. (Eý, Muhammet!) Sen özüňe inderilen kitaby oka we namazy berjaý et! Takyk, namaz bozgaklykdan hem-de erbet işlerden saklaýandyr. Allanyň ady bolsa beýikdir! Alla siziň edýän işleriňizi (ýagşy) bilýändir.



وَلَا تُجَادِلُوٓا أَهْلَ الْكِتَابِ إِلَّا بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ إِلَّا الَّذِينَ
ظَلَمُوا مِنْهُمْ وَقُولُوٓا آمَنَّا بِالَّذِيٓ أُنْزِلَ إِلَيْنَا وَأُنْزِلَ إِلَيْكُمْ
وَإِلَٰهُنَا وَإِلَٰهُكُمْ وَاحِدٌ وَنَحْنُ لَهُ مُسْلِمُونَ ﴿٤٦﴾ وَكَذَٰلِكَ
أَنْزَلْنَآ إِلَيْكَ الْكِتَابَ فَالَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ
يُؤْمِنُونَ بِهِ وَمِنْ هَٰؤُلَآءِ مَنْ يُؤْمِنُ بِهِ وَمَا يَجْحَدُ بِآيَاتِنَآ إِلَّا
الْكَافِرُونَ ﴿٤٧﴾ وَمَا كُنْتَ تَتْلُوا مِنْ قَبْلِهِ مِنْ كِتَابٍ
وَلَا تَخُطُّهُ بِيَمِينِكَ إِذًا لَارْتَابَ الْمُبْطِلُونَ ﴿٤٨﴾ بَلْ هُوَ آيَاتٌ
بَيِّنَاتٌ فِي صُدُورِ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ وَمَا يَجْحَدُ
بِآيَاتِنَآ إِلَّا الظَّالِمُونَ ﴿٤٩﴾ وَقَالُوا لَوْلَآ أُنْزِلَ عَلَيْهِ آيَاتٌ
مِنْ رَبِّهِ قُلْ إِنَّمَا الْآيَاتُ عِنْدَ اللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا نَذِيرٌ
مُبِينٌ ﴿٥٠﴾ أَوَلَمْ يَكْفِهِمْ أَنَّآ أَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتَابَ
يُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَرَحْمَةً وَذِكْرَىٰ لِقَوْمٍ
يُؤْمِنُونَ ﴿٥١﴾ قُلْ كَفَىٰ بِاللَّهِ بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ شَهِيدًا
يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَالَّذِينَ آمَنُوا
بِالْبَاطِلِ وَكَفَرُوا بِاللَّهِ أُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿٥٢﴾

46. (Eý, möminler!) Siz özlerine mukaddes kitap berlenleriň arasyndan zalymlardan galanlary bilen diňe gözel usulda çekeleşiň, pikir alşyň! Şeýle hem olara: «Biz özümize inderilen (Kurana), size inderilen (Töwrata we Injile) hem iman getirdik. Biziň Hudaýymyz bilen siziň Hudaýyňyz birdir we biz diňe Şoňa boýun egýändiris» diýip aýdyň.

47. (Eý, Muhammet!) Biz şonuň ýaly (öňkülere inderişimiz ýaly) saňa-da kitap (Kuran) inderdik. Biziň özlerine kitap (Töwrat we Injil) berenlerimiz (we iberilen kitaba yhlas bilen boýun bolanlar) oňa (Kurana) hem iman getirerler. Olaryň (mekgelileriň) içinde hem oňa iman getirýänler bardyr. Biziň aýatlarymyzy kapyrlardan başgasy inkär etmez.

48. (Eý, Muhammet!) Sen Kurandan öň hiç bir kitap okap ýa-da ony eliň bilen ýazyp görmändiň. Eger şeýle bolan bolsady, onda batyl ýoluň tarapdarlary hökman şek-şübhä düşerdiler.

49. Takyk, ol (Kuran) özlerine ylym berlenleriň ýüreklerindäki anyk aýat-alamatlardyr. Biziň aýatlarymyzy zalymlardan başgasy inkär edip bilmez.

50. Olar (kapyrlar): «Käşgä, oňa (Muhammede) Perwerdigäri tarapyndan aýat-alamatlar inderilsedi» diýdiler. Sen (olara): «Aýat-alamatlar diňe Allanyň ýanyndadyr. Men bolsa, diňe äşgär duýduryjydyryn» diýip aýt.

51. Eýsem, olara Biziň saňa okalyp duran şu kitaby indermegimiziň özi ýeterlik dälmi? Takyk, munda (Kuranda) iman getirýän kowum üçin merhemet we ýatlama bardyr.

52. Sen olara: «Alla meniň bilen siziň araňyzda ýeterlik şaýatdyr. Ol asmanlardaky we ýerdäki ähli zady bilýändir. Batyla boýun bolup, Allany inkär edenler bolsa zyýan görjekleriň hut özleridir» diýip aýt.

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِالْعَذَابِ وَلَوْلَا أَجَلٌ مُسَمًّى لَجَاءَهُمُ الْعَذَابُ
وَلَيَأْتِيَنَّهُمْ بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٥٣﴾ يَسْتَعْجِلُونَكَ بِالْعَذَابِ
وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةٌ بِالْكَافِرِينَ ﴿٥٤﴾ يَوْمَ يَغْشَاهُمُ الْعَذَابُ
مِنْ فَوْقِهِمْ وَمِنْ تَحْتِ أَرْجُلِهِمْ وَيَقُولُ ذُوقُوا مَا كُنْتُمْ
تَعْمَلُونَ ﴿٥٥﴾ يَا عِبَادِيَ الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّ أَرْضِي وَاسِعَةٌ فَإِيَّايَ
فَاعْبُدُونِ ﴿٥٦﴾ كُلُّ نَفْسٍ ذَائِقَةُ الْمَوْتِ ثُمَّ إِلَيْنَا تُرْجَعُونَ ﴿٥٧﴾
وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَنُبَوِّئَنَّهُمْ مِنَ الْجَنَّةِ غُرَفًا
تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا نِعْمَ أَجْرُ الْعَامِلِينَ ﴿٥٨﴾
الَّذِينَ صَبَرُوا وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٥٩﴾ وَكَأَيِّنْ مِنْ دَابَّةٍ لَا تَحْمِلُ
رِزْقَهَا اللَّهُ يَرْزُقُهَا وَإِيَّاكُمْ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٦٠﴾ وَلَئِنْ
سَأَلْتَهُمْ مَنْ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ لَيَقُولُنَّ
اللَّهُ فَأَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٦١﴾ اللَّهُ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ
وَيَقْدِرُ لَهُ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٦٢﴾ وَلَئِنْ سَأَلْتَهُمْ
مَنْ نَزَّلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَحْيَا بِهِ الْأَرْضَ مِنْ بَعْدِ مَوْتِهَا
لَيَقُولُنَّ اللَّهُ قُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ﴿٦٣﴾

وَمَا

53. (Eý, Muhammet!) Olar (mekgeli kapyrlar) senden azabyň tiz gelmegini soraýarlar. Eger (azap inmek üçin) bellenilen möhlet bolmasady, elbetde, olara azap dessine gelerdi. Takyk, bu azap olara oslamadyk wagtlary duýdansyz geler.

54. Olar senden azabyň tizden-tiz gelmegini soraýarlar. Takyk, dowzah (ody) kapyrlary gurşap alar.

55. Ol (kyýamat) gün azap olary üstlerinden we aýaklarynyň aşagyndan gurşap alar we Ol: «Eden etmişleriňiziň ajy netijesini dadyň» diýer.

56. Eý, iman getiren gullarym! Takyk, Meniň ýerim giňdir. Onda siz diňe Maňa ybadat ediň!

57. Her bir janly barlyk (hökman) ölüm (şerbetini) dadar. Soň siz Bize gaýdyp getirilersiňiz.

58. Biz iman getirenlere we ýagşy işleri edenlere jennetde aşagyndan derýalar akýan otaglar gurarys. Olar şol ýerde baky galarlar. Ýagşy işleri edenleriň sylagy nähili ajaýypdyr!

59. Olar (özlerine edilen jebirdir sütemlere) sabyr etdiler we özleriniň Perwerdigärine bil bagladylar.

60. Öz iýmit-rysgalyny göterip (ertir iýjegini tapyp) bilmeýän ençeme jandarlar bardyr. Olara-da, size-de rysgal berýän Alladyr. Ol (ähli zady) eşidýändir, bilýändir.

61. Eger sen olara: «Asmanlary we ýeri ýaradan, Güni we Aýy (öz kanunyna) boýun eden kimdir?» diýip sorasaň, olar takyk: «Alladyr» diýerler. Onda olar nirä öwrülýärler?

62. Alla öz gullarynyň içinden islänine rysgaly bol edip berer we islänine-de (rysgaly) daraldar. Takyk, Alla ähli zady bilýändir.

63. (Eý, Muhammet!) Eger sen olara: «Asmandan suw inderip, bu suw bilen (ölen) ýeri öleninden soň direlden kim?» diýip sorasaň, olar takyk: «Alla» diýerler. Sen: «Alla hamdy-sena bolsun!» diý. Ýok, olaryň köpüsi akylyny ulanmaýarlar.

64. Bu dünýä ýaşaýşy diňe güýmenjeden we oýundan ybaratdyr. Ahyret ýurdy bolsa hakyky ýaşaýyşdyr. Käşgä, bu hakykaty bilsediler.

65. Olar gämä münenlerinde (gark bolmakdan gorksalar), Alla çyn yhlas bilen dileg ederler, ýalbararlar. Alla olary halas edip, gury ýere (kenara) çykaran badyna bolsa, olar eýýäm Alla şärik goşýarlar.

66. Beren zatlarymyza bigadyrlyk edibersinler we olardan peýdalanybersinler bakaly?! (Onuň jezasynyň agyrdygyny) tiz wagtda bilerler.

67. Olar öz töwereklerindäki adamlar talaňa duçar bolup durka, Biziň hormatly ýeri (Käbäni) asuda edendigimizi görmedilermi? Olar batyla ynanyp, Allanyň nygmatyna bigadyrlyk edýärlermi?

68. Allanyň adyna ýalan ýöňkänden ýa-da gelen wagty Haky (Kurany) inkär edenden has zalym kim bolup biler? Heý-de, dowzahda kapyrlara ýer bolmazmy?

69. Biziň ýolumyzda (dürli kynçylyklara garamazdan) söweşenleri, takyk, Öz ýollarymyza gönükdireris. Takyk, Alla ýagşylar bilen biledir!

## 30-njy süre: Rum

«Rum» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 60 aýatdan ybaratdyr. Eýrandaky sasanlylar bilen bolan söweşde ýeňlen Rum (Wizantiýa) goşunynyň olary ýakyn wagtda ýeňjekdikleri barada habar berilýändigi üçin bu süre «Rum» diýlip atlandyrylypdyr.

### Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1, 2, 3, 4, 5. Elif, Läm, Mim. Rumlular (araplara) ýakyn bir ýerde (parslardan)



ýeňildiler. Olar özleriniň bu ýeňlişinden birnäçe ýyl soň (parslary) ýeňerler. Öňde-soňda höküm-netije Allanyňkydyr (Ol näme islese şol bolar). Şol gün möminler Allanyň kömegi bilen şatlanarlar. Alla Öz islänine kömek berer. Ol Gudraty güýçlüdir, Rehim-şepagatlydyr.

Düşündiriş: Ähli-kitap bolan rumlular (wizantiýalylar) otparaz bolan parslardan ýeňlipdi. Mekgäniň kapyrlary muňa örän begendiler we musulmanlara: «Eger Alla siziň aýdyşyňyz ýaly, ýeke-täk ýeňiji bolsady, ähli-kitapdan bolan rumlular ýeňerdiler» diýip gyjalat berdiler. Şol sebäpli, Kuran bir mugjyza hökmünde geljekde boljak söweşde rumlularyň ýeňiş gazanjakdyklaryny habar berdi. Takyk, Kurany Kerimiň habar berşi ýaly, 624-nji ýylda rumlular parslary ýeňdiler.

وَعْدَ ٱللَّهِ لَا يُخْلِفُ ٱللَّهُ وَعْدَهُۥ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ
لَا يَعْلَمُونَ ﴿٦﴾ يَعْلَمُونَ ظَٰهِرًا مِّنَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَهُمْ عَنِ ٱلْءَاخِرَةِ هُمْ
غَٰفِلُونَ ﴿٧﴾ أَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوا۟ فِىٓ أَنفُسِهِم ۗ مَّا خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَآ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَأَجَلٍ مُّسَمًّى ۗ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ
ٱلنَّاسِ بِلِقَآئِ رَبِّهِمْ لَكَٰفِرُونَ ﴿٨﴾ أَوَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ
فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوٓا۟ أَشَدَّ
مِنْهُمْ قُوَّةً وَأَثَارُوا۟ ٱلْأَرْضَ وَعَمَرُوهَآ أَكْثَرَ مِمَّا عَمَرُوهَا
وَجَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ ۖ فَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ
وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٩﴾ ثُمَّ كَانَ عَٰقِبَةَ
ٱلَّذِينَ أَسَٰٓـُٔوا۟ ٱلسُّوٓأَىٰٓ أَن كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَكَانُوا۟
بِهَا يَسْتَهْزِءُونَ ﴿١٠﴾ ٱللَّهُ يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ ثُمَّ إِلَيْهِ
تُرْجَعُونَ ﴿١١﴾ وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يُبْلِسُ ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿١٢﴾ وَلَمْ
يَكُن لَّهُم مِّن شُرَكَآئِهِمْ شُفَعَٰٓؤُا۟ وَكَانُوا۟ بِشُرَكَآئِهِمْ
كَٰفِرِينَ ﴿١٣﴾ وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَتَفَرَّقُونَ ﴿١٤﴾
فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَهُمْ فِى رَوْضَةٍ يُحْبَرُونَ ﴿١٥﴾

وَأَمَّا

6. (Bu) Allanyň (beren) wadasydyr. Alla wadasyny bozýan däldir. Ýöne köp ynsanlar muny bilmez.

7. Olar dünýadäki ýaşaýşyň diňe (daşky) görnüşini bilýärler we olar ahyretden bihabardyrlar.

8. Olar özlerinden bilip, Allanyň asmanlary, ýeri we olaryň ikisiniň arasyndaky zatlary (boş ýere däl-de), hak (we hikmet) bilen belli wagtyň içinde ýaradandygy barada pikir etmeýärlermi? Takyk, adamlaryň köpüsi özleriniň Perwerdigärine gowuşjakdyklaryny inkär edýärler.

9. Olar ýer ýüzüne syýahat edip, özlerinden öňki (milletleriň, ymmatlaryň) ahyrky netijeleriniň nähili bolandygyny görmedilermi? (Ýogsa) öňki ymmatlar olardan has güýçlüdiler, ýeri agdar-düňder etdiler (ýerden doly peýdalandylar) we bularyň guran binalaryndan hem has köp bina gurupdylar. Olaryň pygamberleri hem ençeme äşgär deliller getiripdiler. Elbetde, Alla olara zulum etmedi, emma olaryň özleri özlerine zulum etdiler.

10. Allanyň aýatlaryny ýalan hasaplap, olary ýaňsylamak ýaly erbet ýaman işleri edenleriň soňy gaty erbet boldy.

11. Alla barlyklary ýaratdy, soň bolsa ony (ölenden soň täzeden) ýaradar. Ahyrynda siz Oňa dolanyp bararsyňyz.

12. Kyýamat gopjak güni günäkärler umytsyz galarlar.

13. Olaryň (Alla goşan) şärikleriniň arasyndan özleri üçin şepagatçy (hemaýatkär) çykmaz. Olar öz goşan şäriklerini hem özleri inkär ederler.

14. Kyýamat güni olar (iman getirenler bilen inkär edenler) biri-birlerinden aýrylarlar.

15. Iman getirip, ýagşy işleri edenler jennetiň bag-bakjalarynda şatlykda (göwnühoşlukda) bolarlar.

وَأَمَّا الَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَلِقَاءِ الْآخِرَةِ
فَأُولَٰئِكَ فِي الْعَذَابِ مُحْضَرُونَ ﴿١٦﴾ فَسُبْحَانَ اللَّهِ حِينَ تُمْسُونَ
وَحِينَ تُصْبِحُونَ ﴿١٧﴾ وَلَهُ الْحَمْدُ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَعَشِيًّا
وَحِينَ تُظْهِرُونَ ﴿١٨﴾ يُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَيُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ
الْحَيِّ وَيُحْيِي الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا وَكَذَٰلِكَ تُخْرَجُونَ ﴿١٩﴾
وَمِنْ آيَاتِهِ أَنْ خَلَقَكُمْ مِنْ تُرَابٍ ثُمَّ إِذَا أَنْتُمْ بَشَرٌ
تَنْتَشِرُونَ ﴿٢٠﴾ وَمِنْ آيَاتِهِ أَنْ خَلَقَ لَكُمْ مِنْ أَنْفُسِكُمْ
أَزْوَاجًا لِتَسْكُنُوا إِلَيْهَا وَجَعَلَ بَيْنَكُمْ مَوَدَّةً وَرَحْمَةً إِنَّ
فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢١﴾ وَمِنْ آيَاتِهِ خَلْقُ
السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَاخْتِلَافُ أَلْسِنَتِكُمْ وَأَلْوَانِكُمْ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِلْعَالِمِينَ ﴿٢٢﴾ وَمِنْ آيَاتِهِ مَنَامُكُمْ بِاللَّيْلِ
وَالنَّهَارِ وَابْتِغَاؤُكُمْ مِنْ فَضْلِهِ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ
لِقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ﴿٢٣﴾ وَمِنْ آيَاتِهِ يُرِيكُمُ الْبَرْقَ خَوْفًا
وَطَمَعًا وَيُنَزِّلُ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَيُحْيِي بِهِ الْأَرْضَ بَعْدَ
مَوْتِهَا إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٢٤﴾

16. Emma inkär edip, biziň aýatlarymyzy we ahyreti ýalan hasaplanlar bolsa azaba duçar bolarlar.

17. Şonuň üçin siz agşama ýeten wagtyňyzda we säher bilen turanyňyzda Allany tesbih ediň!

18. Asmanlarda we ýerde, gündiziň başynda (öýle) we gündiziň ahyrky (ikindi) wagtlarynda hem ähli hamdy-senalar Alla degişlidir.

19. Ol ölüden dirini we diriden ölüni çykarýandyr. Ýere, topraga hem öleninden soň Ol jan berýändir. Ine, şunuň ýaly siz hem (kyýamat gününde guburlaryňyzdan) çykarylarsyňyz.

20. Onuň (barlygynyň) delillerinden biri sizi toprakdan ýaratmagydyr. Soň siz ynsanlar (dumly-duşa) ýaýradyňyz.

21. Siziň ysnyşmagyňyz üçin öz (jynsyňyzdan) jübüt taý ýaradyp, araňyzda söýgi we mähir-muhabbet döretmegi hem Onyň (barlygynyň) delillerindendir. Elbetde, bu zatlarda pikir edýänler üçin ybrat bardyr.

22. Asmanlaryň we ýeriň ýaradylyşy, dilleriňiziň we reňkleriňiziň biri-biriňiziňkiden tapawutly bolmagy hem Onuň (barlygynyň) delillerindendir. Elbetde, bu zatlarda bilip, göz ýetrimek isleýänler üçin ybrat bardyr.

23. Siziň gije we gündiz uklamagyňyz (dynç almagyňyz) we Onuň pazly-kereminden islemegiňiz (gazanç etmegiňiz) Onuň (barlygynyň) delillerindendir. Elbetde, bu zatlarda eşidýän (diňleýän) kowum üçin ybrat bardyr.

24. Size gorky we umyt bermek üçin ýyldyrymy görkezmegi, asmandan suw indermegi, şol suw bilen, ölüminden soň (guraklykdan guran) topragy (täzeden) direltmegi Onuň (barlygynyň) delillerindendir. Elbetde, bu zatlarda akylyny ulanýanlar üçin alamatlar bardyr.

وَمِنْ آيَاتِهِ أَنْ تَقُومَ السَّمَاءُ وَالْأَرْضُ بِأَمْرِهِ ثُمَّ إِذَا دَعَاكُمْ
دَعْوَةً مِنَ الْأَرْضِ إِذَا أَنْتُمْ تَخْرُجُونَ ﴿٢٥﴾ وَلَهُ مَنْ فِي السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضِ كُلٌّ لَهُ قَانِتُونَ ﴿٢٦﴾ وَهُوَ الَّذِي يَبْدَؤُا الْخَلْقَ ثُمَّ
يُعِيدُهُ وَهُوَ أَهْوَنُ عَلَيْهِ وَلَهُ الْمَثَلُ الْأَعْلَىٰ فِي السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضِ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٢٧﴾ ضَرَبَ لَكُمْ مَثَلًا
مِنْ أَنْفُسِكُمْ هَلْ لَكُمْ مِنْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ
مِنْ شُرَكَاءَ فِي مَا رَزَقْنَاكُمْ فَأَنْتُمْ فِيهِ سَوَاءٌ تَخَافُونَهُمْ
كَخِيفَتِكُمْ أَنْفُسَكُمْ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ الْآيَاتِ
لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٢٨﴾ بَلِ اتَّبَعَ الَّذِينَ ظَلَمُوا أَهْوَاءَهُمْ بِغَيْرِ عِلْمٍ
فَمَنْ يَهْدِي مَنْ أَضَلَّ اللَّهُ وَمَا لَهُمْ مِنْ نَاصِرِينَ ﴿٢٩﴾ فَأَقِمْ وَجْهَكَ
لِلدِّينِ حَنِيفًا فِطْرَتَ اللَّهِ الَّتِي فَطَرَ النَّاسَ عَلَيْهَا لَا
تَبْدِيلَ لِخَلْقِ اللَّهِ ذَٰلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ
النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٠﴾ مُنِيبِينَ إِلَيْهِ وَاتَّقُوهُ وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ
وَلَا تَكُونُوا مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٣١﴾ مِنَ الَّذِينَ فَرَّقُوا
دِينَهُمْ وَكَانُوا شِيَعًا كُلُّ حِزْبٍ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُونَ ﴿٣٢﴾

وَإِذَا



25. Asmanyň we ýeriň Allanyň emri bilen durmagy hem Onuň (barlygynyň) delillerindendir. Soň Ol sizi çagyranda, siz (guburlaryňyzdan) çykyp gelersiňiz.

26. Asmanlardakylar we ýerdäkiler Allanyňkydyr we olaryň hemmesi Oňa boýun egýändirler.

27. Ähli zady ilkibaşda ýaradyp, soň bolsa (ölenlerinden soň) olary gaýtadan ýaradan Oldur we bu iş Onuň üçin örän aňsatdyr. Asmanlarda we ýerde iň beýik sypatlar Oňa degişlidir. Ol Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

28. Alla size siziň özüňizden mysal getirýär. Heý, gol astyňyzdaky gullara hojaýynlyk etmekde size beren rysgallarymyzda, biri-biriňizden çekinjek derejede siziň bilen deň (hukuklara eýe boljak) şärikleriňiz barmy? Ine, akylyny ulanyp, pikirlenjekler üçin Biz, şeýdip, aýatlarymyzy düşündirýäris.

29. Ýöne zulum edýänler nadanlyk bilen özleriniň haý-höweslerine eýerdiler. Allanyň azaşdyran kişisini kim dogry ýola salyp biler. Olaryň hiç hili kömekçisi hem ýokdur.

30. (Eý, Muhammet!) Allanyň ynsanlary ýaradan tebigaty (ýekehudaýlylyk ynanjy) bilen ýüzüňi hanyf (hak dinli) bolup diňe Oňa öwür! Allanyň ýaradyşynda hiç hili üýtgeşme ýokdur! Ine, bu dogry dindir. Ýöne adamlaryň köpüsi muny bilmezler.

31. Hemmäňiz Oňa ýüzleniň, Ondan gorkuň, namazy berjaý ediň we (Alla) şärik goşanlardan bolmaň!

32. (Olar) dinlerini bölýärler we toparlara bölünýärler! (Beýle bolan) toparlar (diňe) özlerinde bolan zat (öz ynanýan zatlary) bilen öwnerler.

وَإِذَا مَسَّ النَّاسَ ضُرٌّ دَعَوْا رَبَّهُمْ مُنِيبِينَ إِلَيْهِ ثُمَّ إِذَا
أَذَاقَهُمْ مِنْهُ رَحْمَةً إِذَا فَرِيقٌ مِنْهُمْ بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُونَ ﴿٣٣﴾
لِيَكْفُرُوا بِمَا آتَيْنَاهُمْ فَتَمَتَّعُوا فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٣٤﴾ أَمْ أَنْزَلْنَا
عَلَيْهِمْ سُلْطَانًا فَهُوَ يَتَكَلَّمُ بِمَا كَانُوا بِهِ يُشْرِكُونَ ﴿٣٥﴾
وَإِذَا أَذَقْنَا النَّاسَ رَحْمَةً فَرِحُوا بِهَا وَإِنْ تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ بِمَا قَدَّمَتْ
أَيْدِيهِمْ إِذَا هُمْ يَقْنَطُونَ ﴿٣٦﴾ أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّ اللَّهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَاءُ
وَيَقْدِرُ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٣٧﴾ فَآتِ ذَا الْقُرْبَىٰ
حَقَّهُ وَالْمِسْكِينَ وَابْنَ السَّبِيلِ ذَٰلِكَ خَيْرٌ لِلَّذِينَ يُرِيدُونَ وَجْهَ
اللَّهِ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٣٨﴾ وَمَا آتَيْتُمْ مِنْ رِبًا لِيَرْبُوَ فِي أَمْوَالِ
النَّاسِ فَلَا يَرْبُو عِنْدَ اللَّهِ وَمَا آتَيْتُمْ مِنْ زَكَاةٍ تُرِيدُونَ
وَجْهَ اللَّهِ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُضْعِفُونَ ﴿٣٩﴾ اللَّهُ الَّذِي خَلَقَكُمْ
ثُمَّ رَزَقَكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ هَلْ مِنْ
شُرَكَائِكُمْ مَنْ يَفْعَلُ مِنْ ذَٰلِكُمْ مِنْ شَيْءٍ سُبْحَانَهُ
وَتَعَالَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٤٠﴾ ظَهَرَ الْفَسَادُ فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ بِمَا كَسَبَتْ
أَيْدِي النَّاسِ لِيُذِيقَهُمْ بَعْضَ الَّذِي عَمِلُوا لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٤١﴾

33. Ynsanlar bir bela duçar bolsalar, Oňa ýüzlenip ýalbar-ýakar (dileg) edýärler. Alla Öz pazly-kereminden olara rahmet dadyrsa olaryň içinden bir topary özleriniň Perwerdigärine şärik goşýarlar.

34. Goý, olar özlerine beren nygmatlarymyzy inkär etsinler. Goý, keýpi-sapa sürsünler. Olar (munuň netijesini) tiz wagtda bilerler.

35. Ýa-da olar (Alla) şärik goşar ýaly, Biz näme olara bir anyk delil iberdikmi?

36. Adamlara bir rahmet (ýagşylyk) bersek olar şoňa şat bolarlar. (Emma) öz elleri bilen eden işleri sebäpli, bir kynçylyga duçar bolsalar welin, onda olar dessine umytlaryny ýitirýärler.

37. Olar Allanyň islänine rysgaly bol edip berýändigini, islänine hem az berýändigini görmedilermi? Munda iman getiren bir kowum üçin ybrat bardyr.

38. Şonuň üçin sen dogan-garyndaşlaryň bilen (ýagşy gatnaşyk et), garyp-gasarlara (zekat-sadaka ber) we daş ýola sapara çykanlara hem (kömek-goldaw) ber! Şeýle etmek Allanyň razyçylygyny isleýän kişi üçin örän haýyrlydyr we hut şolar (kyýamat gününde) üstünlik gazananlardyr.

39. Adamlaryň mal-mülklerini artdyrmak maksady (süýthorluk niýeti bilen) beren zadyňyz Allanyň ýanynda köpelmez. Emma Allanyň razyçylygyny almak üçin beren zekatyňyz bolsa, ine, şol zekat beren kişiler (mal-mülklerini we sogaplaryny) esseläp artdyran kişilerdir.

40. Alla sizi ýaratdy, soň rysgal-döwlet berdi, soň siziň janyňyzy alyp (kyýamat gününde) täzeden direlder. Heý, siziň Alla goşýan şärikleriňizden bulary edip biljegi barmy? Alla olaryň goşýan şäriklerinden örän päkdir we örän beýikdir.

41. Adamlaryň öz elleri bilen eden erbetlikleri sebäpli, gury ýerde we deňizde pitne-pisat ýüze çykdy. Olaryň (öz etmişlerinden) dänmekleri üçin Alla olaryň eden etmişleriniň käbirini (bu dünýäde) özlerine dadyrar.

قُلْ سِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَانْظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِنْ
قَبْلُ كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُشْرِكِينَ ﴿٤٢﴾ فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ الْقَيِّمِ
مِنْ قَبْلِ أَنْ يَأْتِيَ يَوْمٌ لَا مَرَدَّ لَهُ مِنَ اللَّهِ يَوْمَئِذٍ يَصَّدَّعُونَ ﴿٤٣﴾ مَنْ
كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهُ وَمَنْ عَمِلَ صَالِحًا فَلِأَنْفُسِهِمْ يَمْهَدُونَ
﴿٤٤﴾ لِيَجْزِيَ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ مِنْ فَضْلِهِ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ
الْكَافِرِينَ ﴿٤٥﴾ وَمِنْ آيَاتِهِ أَنْ يُرْسِلَ الرِّيَاحَ مُبَشِّرَاتٍ
وَلِيُذِيقَكُمْ مِنْ رَحْمَتِهِ وَلِتَجْرِيَ الْفُلْكُ بِأَمْرِهِ وَلِتَبْتَغُوا مِنْ فَضْلِهِ
وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٤٦﴾ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ رُسُلًا إِلَىٰ
قَوْمِهِمْ فَجَاءُوهُمْ بِالْبَيِّنَاتِ فَانْتَقَمْنَا مِنَ الَّذِينَ أَجْرَمُوا وَكَانَ
حَقًّا عَلَيْنَا نَصْرُ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٧﴾ اللَّهُ الَّذِي يُرْسِلُ الرِّيَاحَ فَتُثِيرُ
سَحَابًا فَيَبْسُطُهُ فِي السَّمَاءِ كَيْفَ يَشَاءُ وَيَجْعَلُهُ كِسَفًا
فَتَرَى الْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلَالِهِ فَإِذَا أَصَابَ بِهِ مَنْ يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ
إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٤٨﴾ وَإِنْ كَانُوا مِنْ قَبْلِ أَنْ يُنَزَّلَ عَلَيْهِمْ
مِنْ قَبْلِهِ لَمُبْلِسِينَ ﴿٤٩﴾ فَانْظُرْ إِلَىٰ آثَارِ رَحْمَتِ اللَّهِ كَيْفَ يُحْيِي
الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا إِنَّ ذَٰلِكَ لَمُحْيِي الْمَوْتَىٰ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٥٠﴾

وَلَئِنْ

42. Aýt (eý, Muhammet!): «Siz ýer ýüzüne aýlanyň we öňki milletleriň ahyrky netijeleriniň nähili bolandygyny görüň! Olaryň köpüsi Alla şärik goşan kişilerdi».

43. Yza gaýdyş bolmaýan (kyýamat) güni gelmezden öň ýüzüňi hakyky dine öwür! Şol gün (adamlar) birnäçe topara bölünerler.

44. Kim inkär etse, onuň inkär etmegi özüniň zyýanyna bolar. Emma ýagşylyk edýän kişiler bolsa özleri üçin (jennetde) ýer taýýarlaýandyrlar.

45. Çünki Alla iman getirýän we gowy-sogap işleri edýän kişilere Öz pazly-kereminden sylag berer. Takyk, Ol inkär edenleri halamaz.

46. Allanyň rahmetinden datmagyňyz, (Onuň) emri bilen gämileriň (suwda) ýüzmegi, (Onuň) pazly-kereminden öz nesibäňizi almagyňyz üçin (ýaşaýşyň we bereketiň) buşlukçysy hökmünde ýelleri ibermegi hem Allanyň (barlygynyň we gudratynyň) bir delilidir.

47. Takyk, Biz senden öň hem her kowuma ilçiler iberdik. Olar halkyna äşgär deliller getirdiler. (Emma olary diňlemän) günä iş edenleriň hem jezalaryny berdik. Möminlere ýardam bermek hem Bize borç bolupdy.

48. Alla ýelleri iberýär. Ol ýeller bolsa, bulutlary getirýändir. Alla olary isleýşi ýaly asmanda ýaýradýar, ýazýar, olary bölek-bölek edýär. Soň hem olaryň arasyndan ýagşyň çykýandygyny görersiň. Alla gullaryndan islän kişisine ýagşy nesip etse (ýagdyrsa), ol bendeler örän şat bolarlar.

49. Aslynda, olar ýagyş ýagdyrylmagyndan öň umytlaryny ýitiripdiler.

50. Allanyň rahmetiniň täsirine bir seret! Ol nähili edip öleninden soň ýeri direldýär. Elbetde, Allanyň ölüleri direltjekdiginde hem şek-şübhe ýokdur. Takyk, Onuň ähli zada güýji ýetýändir.

وَلَئِنْ أَرْسَلْنَا رِيحًا فَرَأَوْهُ مُصْفَرًّا لَظَلُّوا مِنْ بَعْدِهِ يَكْفُرُونَ
﴿٥١﴾ فَإِنَّكَ لَا تُسْمِعُ الْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ الصُّمَّ الدُّعَاءَ إِذَا وَلَّوْا
مُدْبِرِينَ ﴿٥٢﴾ وَمَا أَنْتَ بِهَادِ الْعُمْيِ عَنْ ضَلَالَتِهِمْ ۖ إِنْ تُسْمِعُ
إِلَّا مَنْ يُؤْمِنُ بِآيَاتِنَا فَهُمْ مُسْلِمُونَ ﴿٥٣﴾ اللَّهُ الَّذِي خَلَقَكُمْ
مِنْ ضَعْفٍ ثُمَّ جَعَلَ مِنْ بَعْدِ ضَعْفٍ قُوَّةً ثُمَّ جَعَلَ مِنْ
بَعْدِ قُوَّةٍ ضَعْفًا وَشَيْبَةً ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ ۖ وَهُوَ الْعَلِيمُ الْقَدِيرُ
﴿٥٤﴾ وَيَوْمَ تَقُومُ السَّاعَةُ يُقْسِمُ الْمُجْرِمُونَ مَا لَبِثُوا غَيْرَ سَاعَةٍ ۚ
كَذَٰلِكَ كَانُوا يُؤْفَكُونَ ﴿٥٥﴾ وَقَالَ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ
وَالْإِيمَانَ لَقَدْ لَبِثْتُمْ فِي كِتَابِ اللَّهِ إِلَىٰ يَوْمِ الْبَعْثِ ۖ فَهَٰذَا
يَوْمُ الْبَعْثِ وَلَٰكِنَّكُمْ كُنْتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٥٦﴾ فَيَوْمَئِذٍ لَا يَنْفَعُ
الَّذِينَ ظَلَمُوا مَعْذِرَتُهُمْ وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ﴿٥٧﴾ وَلَقَدْ ضَرَبْنَا
لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ مِنْ كُلِّ مَثَلٍ ۚ وَلَئِنْ جِئْتَهُمْ بِآيَةٍ
لَيَقُولَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ أَنْتُمْ إِلَّا مُبْطِلُونَ ﴿٥٨﴾ كَذَٰلِكَ
يَطْبَعُ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٩﴾ فَاصْبِرْ
إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ ۖ وَلَا يَسْتَخِفَّنَّكَ الَّذِينَ لَا يُوقِنُونَ ﴿٦٠﴾

51. Biz eger ýel ibersek we olar ekinleriniň saralandygyny görseler, soň olar dessine (Allanyň nygmatlaryny) inkär etmäge başlarlar.

52. (Eý, Muhammet!) Elbetde, sen ölülere sözüňi eşitdirip bilmersiň we yzlaryna öwrülip gidip barýan kerlere-de bu çakylygy eşitdirip bilmersiň!

53. Elbetde, sen (kalby) körleri hem azgynçylyklaryndan gaýtaryp, dogry ýola salyp bilmersiň. Sen diňe Biziň aýatlarymyza iman getirip, musulman bolan bendelere eşitdirersiň.

54. Alla, sizi ejiz, güýçsüz edip ýaratdy. Bu ejizlikden soň bolsa güýç-kuwwat berdi, bu güýçden soň ýene-de ejizlik we garrylyk berdi. Ol islän zadyny ýaradar. Takyk, Ol (ähli zady) bilýändir, (ähli zada) güýji ýetýändir.

55. Kyýamat güni bolanda günäkärler: «Biz dünýäde gaty az ýaşadyk» diýip kasam ederler. Ine, olar (dünýäde hem haky) şonuň ýaly ýalan hasaplardylar.

56. Özlerine iman nesip eden we ylym berlen kişiler bolsa: «Allanyň ýazgydyndaky ýaly siz täzeden direldiliş gününe çenli ýaşadyňyz. Ine, bu gün bolsa täzeden direldiliş günüdir. Emma siz ony bilmeýärdiňiz» diýerler.

57. Ine, şol gün zulum edenleriň tapýan bahanalary olara peýda etmez we olardan Allany razy etjek amallar hem talap edilmez.

58. Takyk, biz bu Kuranda adamlar üçin dürli-dürli mysallar berdik. (Eý, Muhammet!) Eger sen Olara bir mugjyza görkezseň, şonda-da olar (inkär edýänler): «Siz diňe batyl zatlary aýdýarsyňyz» diýerler.

59. Alla şeýdip, bilmeýänleriň (haky görmeýänleriň) kalplaryny möhürleýär.

60. (Eý, Muhammet!) Sabyr et! Takyk Allanyň wadasy hakdyr. (Bu hakykata) ýürekden ynanmadyklar hiç haçan seni alada salmasyn (diniňizden sowatmasyn)!



31-nji süre: Lukman

«Lukman» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 34 aýatdan ybaratdyr. Bu sürede Lukmanyň kyssasy beýan edilýändigi üçin oňa Lukman diýip at galypdyr.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Elif, Läm, Mim.

2. Ine, bular hikmetli kitabyň aýatlarydyr.

3. Ol (Kuran) ýagşy işleri edýänlere dogry ýol görkeziji we rahmetdir.

4. Olar namazy (yhlas bilen) berjaý edýän, zekat berýän we ahyret gününe berk ynanýan kişilerdir.

5. Ine, olar, özleriniň Perwerdigäri tarapyndan görkezilen dogry ýoldadyrlar we halas bolanlar hut olaryň özleridir.

6. Adamlaryň arasynda, hiç bir ylmy delile daýanmazdan, Allanyň ýolundan daşlaşdyrmak, soň bolsa, ýaňsa almak maksady bilen, boş sözleri satyn alýan kişiler bardyr. Olara ryswa ediji azap bardyr.

7. Olar, biziň aýatlarymyz okalanda göýä, olary eşitmeýän ýaly we gulaklarynda agyrlyk bar ýaly bolup, tekepbirlik bilen ýüz öwrerler. Sen hem oňa (olara) ajy azabyň buşlugyny ýetir.

8. Elbetde, iman getirip, ýagşy işleri edýänler üçin bolsa «Nagym» jennetler bardyr.

9. Olar ol ýerde ebedi galarlar. Bu Allanyň hakyky wadasydyr. Ol Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

10. Ol (Alla) asmanlary, siziň görşüňiz ýaly, diregsiz ýaratdy we ýere siziň sarsmazlygyňyz üçin gazyklar (daglar) dikdi. Ol ýerde dürli-dürli jandarlary ýaýratdy. Biz asmandan suw inderip, şol ýerde (zeminde) dürli peýdaly ösümlikleri jübüt-jübüt edip ösdürdik.

11. Bu Allanyň ýaradan zatlarydyr. Indi bolsa (eý, inkär edenler!) Alladan başgalaryň ýaradan zatlaryny görkeziň. (Ýok, olar görkezip bilmezler). Zalymlar äşgär azaşmagyň içindedir.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا لُقْمٰنَ الْحِكْمَةَ اَنِ اشْكُرْ لِلّٰهِ وَمَنْ
يَشْكُرْ فَاِنَّمَا يَشْكُرُ لِنَفْسِه۪ وَمَنْ كَفَرَ فَاِنَّ اللّٰهَ غَنِيٌّ حَم۪يدٌ
﴿١٢﴾ وَاِذْ قَالَ لُقْمٰنُ لِابْنِه۪ وَهُوَ يَعِظُهُ يَا بُنَيَّ لَا تُشْرِكْ بِاللّٰهِ
اِنَّ الشِّرْكَ لَظُلْمٌ عَظ۪يمٌ ﴿١٣﴾ وَوَصَّيْنَا الْاِنْسَانَ بِوَالِدَيْهِ حَمَلَتْهُ
اُمُّهُ وَهْنًا عَلٰى وَهْنٍ وَفِصَالُهُ ف۪ي عَامَيْنِ اَنِ اشْكُرْ ل۪ي وَلِوَالِدَيْكَ
اِلَيَّ الْمَص۪يرُ ﴿١٤﴾ وَاِنْ جَاهَدَاكَ عَلٰٓى اَنْ تُشْرِكَ ب۪ي مَا لَيْسَ لَكَ بِه۪
عِلْمٌ فَلَا تُطِعْهُمَا وَصَاحِبْهُمَا فِي الدُّنْيَا مَعْرُوفًا وَاتَّبِعْ سَب۪يلَ
مَنْ اَنَابَ اِلَيَّ ثُمَّ اِلَيَّ مَرْجِعُكُمْ فَاُنَبِّئُكُمْ بِمَا
كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٥﴾ يَا بُنَيَّ اِنَّهَا اِنْ تَكُ مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِنْ
خَرْدَلٍ فَتَكُنْ ف۪ي صَخْرَةٍ اَوْ فِي السَّمٰوَاتِ اَوْ فِي الْاَرْضِ
يَأْتِ بِهَا اللّٰهُ اِنَّ اللّٰهَ لَط۪يفٌ خَب۪يرٌ ﴿١٦﴾ يَا بُنَيَّ اَقِمِ الصَّلٰوةَ
وَأْمُرْ بِالْمَعْرُوفِ وَانْهَ عَنِ الْمُنْكَرِ وَاصْبِرْ عَلٰى مَا اَصَابَكَ اِنَّ ذٰلِكَ
مِنْ عَزْمِ الْاُمُورِ ﴿١٧﴾ وَلَا تُصَعِّرْ خَدَّكَ لِلنَّاسِ وَلَا تَمْشِ فِي الْاَرْضِ
مَرَحًا اِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُورٍ ﴿١٨﴾ وَاقْصِدْ ف۪ي مَشْيِكَ
وَاغْضُضْ مِنْ صَوْتِكَ اِنَّ اَنْكَرَ الْاَصْوَاتِ لَصَوْتُ الْحَم۪يرِ ﴿١٩﴾

12. Elbetde, biz Lukmana: «Alla şükür et!» diýip paýhas-hikmet berdik. Şükür edýän diňe özi üçin şükür eder. Inkär edýän kişi bolsa Allanyň hiç bir zada mätäç dildigini, Onyň ähli öwgülere laýykdygyny bilsin!

13. Lukman ogluna nesihat berip: «Eý, oguljygym! Alla şärik goşma! Çünki (Alla) şärik goşmak örän uly zulumdyr» diýipdi.

14. Biz adama ene-atasyna seretmegi (olara ýagşylyk etmegi) wesýet etdik. Çünki ejesi ony kynçylyk üstüne kynçylyk bilen (garnynda) göterdi. Onuň süýtden aýrylmagy hem iki ýylyň dowamynda bolar. Maňa we ene-ataňyza şükür ediň! Ahyry Maňa gaýdyp gelersiňiz!

15. Eger olar (ene-atalar) bir bilmeýän zadyňy Maňa şärik goşmagy üçin synanyşsalar, olara boýun egme! Emma dünýäde olara ýagşylyk bilen eýe çyk we Maňa toba edenleriň (ýüz tutanlaryň) ýoluna eýer! Soň Maňa gaýdyp gelersiňiz we men (dünýäde) eden (ähli) işleriňizi size habar bererin.

16. (Soň Lukman): «Eý, balam! Eden (ýagşy-ýaman) işiň hardal dänesi ýalyjak bolup, ol hem bir gaty daşyň içinde ýa asmanlarda, ýa-da ýerde bolsa hem, Alla ony getirer (ýüze çykarar). Takyk, Alla pazly-kereme eýedir, (ähli zatdan) habardardyr.

17. Eý, balam! Namaz oka, (adamlary) ýagşylyga çagyr we ýamanlykdan gaýtar, başyňa gelen belalara sabyr et! Elbetde, bular iň sarpaly işlerdir.

18. (Ulumsylyk edip) adamlardan ýüzüňi sowma we ýer-ýüzünde men-menlik edip ýöreme! Çünki Alla men-menlik edýän öwünjeňleri halamaz.

19. Ýöräniňde pespällik bilen ýöre we sesiňi peselt! Bilip goý! Sesleriň iň ýakymsyzy eşekleriň sesidir» (diýdi).

أَلَمْ تَرَوْا أَنَّ اللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ
وَأَسْبَغَ عَلَيْكُمْ نِعَمَهُ ظَاهِرَةً وَبَاطِنَةً ۗ وَمِنَ النَّاسِ مَن
يُجَادِلُ فِي اللَّهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَلَا هُدًى وَلَا كِتَابٍ مُّنِيرٍ ﴿٢٠﴾
وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ اتَّبِعُوا مَا أَنزَلَ اللَّهُ قَالُوا بَلْ نَتَّبِعُ مَا وَجَدْنَا عَلَيْهِ
آبَاءَنَا ۚ أَوَلَوْ كَانَ الشَّيْطَانُ يَدْعُوهُمْ إِلَىٰ عَذَابِ السَّعِيرِ ﴿٢١﴾
وَمَن يُسْلِمْ وَجْهَهُ إِلَى اللَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ فَقَدِ اسْتَمْسَكَ بِالْعُرْوَةِ
الْوُثْقَىٰ ۗ وَإِلَى اللَّهِ عَاقِبَةُ الْأُمُورِ ﴿٢٢﴾ وَمَن كَفَرَ فَلَا يَحْزُنكَ كُفْرُهُ ۚ
إِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ فَنُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِذَاتِ
الصُّدُورِ ﴿٢٣﴾ نُمَتِّعُهُمْ قَلِيلًا ثُمَّ نَضْطَرُّهُمْ إِلَىٰ عَذَابٍ غَلِيظٍ
﴿٢٤﴾ وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ۚ
قُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٥﴾ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضِ ۚ إِنَّ اللَّهَ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿٢٦﴾ وَلَوْ أَنَّمَا فِي الْأَرْضِ
مِن شَجَرَةٍ أَقْلَامٌ وَالْبَحْرُ يَمُدُّهُ مِن بَعْدِهِ سَبْعَةُ أَبْحُرٍ مَّا نَفِدَتْ
كَلِمَاتُ اللَّهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٧﴾ مَّا خَلْقُكُمْ وَلَا
بَعْثُكُمْ إِلَّا كَنَفْسٍ وَاحِدَةٍ ۗ إِنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ بَصِيرٌ ﴿٢٨﴾

ألم تر

20. Allanyň asmanlardaky we ýerdäki ähli zady siziň (gol astyňyza) berendigini, nygmatlaryny äşgär hem-de gizlin görnüşde bol edip berendigini görmeýärsiňizmi! Muňa garamazdan, adamlaryň arasyndan ylym-bilimi, ýol görkezijisi we aýdyňlaşdyryjy kitaby bolmasa hem Alla hakda jedelleşýän kişiler bardyr.

21. Olara: «Allanyň iberen zadyna eýeriň» diýilse: «Ýok, biz ata-babalarymyzyň tutan ýoluna eýerýäris» diýerler. Eger şeýtan olar ýalyny oduň azabyna çagyrýan bolsa hem, şeýle (etjeklermikä)?

22. Kim özüni dolulygyna Alla tabşyryp, ýagşy işleri etse, ol takyk, örän berk tutawaja ýapyşandyr. Aslynda, ähli işleriň soňy Alla barýandyr.

23. (Eý, Muhammet!) Inkär edýänleriň inkäri seni gynandyrmasyn. Olaryň (iň soňunda) gaýdyp geljek ýeri Biziň ýanymyzadyr. Ine, şol wagt Biz olara eden etmişlerini habar bereris. Takyk, Alla gursaklardakyny (ýüreklerdäkini) hem bilýändir.

24. Biz olara az wagtlyk (dünýä malyndan) peýdalanmak mümkinçiligini bereris, soň bolsa, olary agyr azaba sezewar ederis.

25. Olardan: «Asmanlary we ýeri kim ýaratdy?» diýip sorasaň «Elbetde, Alla» diýip, jogap bererler. Sen olara: «Beýle bolsa, onda ähli öwgi-alkyş diňe Alla mahsusdyr» diýip aýt. Emma olaryň köpüsi muny bilmezler.

26. Asmanlardaky we ýerdäki ähli zatlar Allanyň (mülküdir). Elbetde, baý (mätäç bolmadyk) we öwülmäge laýyk bolan (diňe) Alladyr.

27. Eger ýer ýüzündäki ähli agaçlar galam bolsa we deňiz, yzyndan ýene ýedi deňiz goşulyp (syýa bolup) gelse-de, Allanyň sözleri (ylmy, hökümleri) gutarmaz. Alla Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

28. Siziň (hemmäňiziň) ýaradylmagyňyz we täzeden direldilmegiňiz (Alla üçin), göýä, bir kişiniň (ýaradylmagy we direldilmegi) ýalydyr. Takyk, Alla (ähli zady) eşidýändir, görýändir.



29. Allanyň gijäni gündize, gündizi bolsa gijä goşýandygyny görmeýärsiňmi?! Ol Gün bilen Aýy hem öz emrine boýun egdirendir. Olaryň her biri özlerine bellenilen wagta çenli öz hereketlerine (aýlawlaryna) dowam ederler. Takyk, Alla siziň edýän işleriňizden habardardyr.

30. Bu bolsa Allanyň hakdygy we olaryň Alladan başga dileg edýän (çagyrýan) zatlarynyň bolsa batyldygy sebäplidir. Elbetde, Alla örän Beýikdir, Belentdir.

31. Allanyň pazly-keremi bilen gämileriň deňizde ýüzýändigini görmeýärsiňmi? Bu özüniň aýatlaryny size görkezmek üçindir. Takyk, bu zatlarda köp sabyr edýän we köp şükür edýän adamlar üçin alamatlar bardyr.

32. Olaryň üstüne dag ýaly tolkunlar abanan wagty, olar diňe Allanyň özüne yhlas bilen ýalbararlar. Biz olary halas edip, sag-salamat kenara çykarsak, olaryň käbiri orta ýoldan ýörär (Alla mynasyp şükür etmeýän adam bolar). Emma bigadyr kapyrlar biziň aýatlarymyzy inkär ederler.

33. Eý, adamlar! Perwerdigäriňizden gorkuň! Atanyň perzendini, perzendiň bolsa atasyny gorap bilmejek (biri-birlerine peýdalary degmejek) gününden gorkuň! Allanyň wadasynyň hakykatdygyna şek-şübhe ýokdur. Şonuň üçin ägä boluň! Hergiz dünýä ýaşaýşy sizi aldamasyn! Hergiz ol ýalançy şeýtan sizi Alla (ähli günäleri geçýändir diýmek) bilen aldamasyn!

34. Elbetde, kyýamatyň haçan gopjakdygy hakdaky maglumat diňe Allanyň ýanyndadyr. Ol ýagşy ýagdyrýar we enäniň göwresindäkini bilýär. Hiç kim ertir näme gazanjagyny bilmez we hiç kim nirede öljekdigini hem bilmez. Takyk, Alla (ähli zady) bilýändir, (ähli zatdan) habardardyr.



32-nji süre: Sežde

«Sežde» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 30 aýatdan ybaratdyr. Bu süräniň 15-nji aýatynyň sežde aýatydygy sebäpli, oňa bu at berlipdir. Sürede möminlere ahyretde beriljek belent derejeler barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Elif, Läm, Mim.

2. Bu kitabyň älemleriň Perwerdigäri tarapyndan iberilendigine hiç hili şek-şübhe ýokdur.

3. Olar Kurany «(Muhammediň) özi toslap tapdy» diýýärlermi? Ýok, beýle däl! Ol (Kuran) «Dogry ýola gelerler» diýen umyt bilen öň nesihatçy (pygamber) gelmedik bir milleti habardar etmek üçin saňa Perwerdigäriň tarapyndan iberilen hakykatdyr.

4. Alla asmanlary, ýeri we olaryň arasyndaky ähli zatlary alty günde ýaratdy, soň bolsa (özüne mahsus görmüşde) Arşa istiwa etdi (hökmürowanlyk bilen älemi dolandyrdy). Size Ondan başga hiç hili dost we şepagatçy (penakär) ýokdur. Heý, pikir etmeýärsiňizmi?

5. Ol asmandan ýere çenli ähli işleri dolandyrýar. Soň bu işler, siziň ulanýan hasabyňyza görä, müň aý mukdarynda bolan bir günde onuň huzuryna çykar.

6. Ol (Alla) gaýyby (görünmeýäni) hem-de görünýäni bilýän Gudraty güýçlüdir, Rehim-şepagatlydyr.

7. Ol ýaradan zadyny kämil görnüşde ýaradan Alladyr. Ol adamy ilkibaşda palçykdan ýaratdy.

8. Soň bolsa onuň neslini ýönekeý bir damja suwdan ýaratdy.

9. Soň oňa surat berip, oňa Öz ruhundan üfledi we siziň üçin gulaklar, gözler we ýürekler ýaratdy. Şonda-da siz gaty az şükür edýärsiňiz.

10. Olar: «Toprakda ýitip ýok bolup gidenimizden soň, heý, biz täzeden ýaradylarysmy?» diýerler. Şeýle diýmek bilen olar, aslynda, özleriniň Perwerdigärine gowuşjakdyklaryny inkär edýärler.

11. (Eý, Muhammet!) Olara: «Bellenilen ölüm perişdesi siziň janyňyzy alar we soň siz Perwerdigäriňize getirilersiňiz» diýip aýt.

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلْمُجْرِمُونَ نَاكِسُوا۟ رُءُوسِهِمْ عِندَ رَبِّهِمْ رَبَّنَآ
أَبْصَرْنَا وَسَمِعْنَا فَٱرْجِعْنَا نَعْمَلْ صَـٰلِحًا إِنَّا مُوقِنُونَ ﴿١٢﴾ وَلَوْ
شِئْنَا لَـَٔاتَيْنَا كُلَّ نَفْسٍ هُدَىٰهَا وَلَـٰكِنْ حَقَّ ٱلْقَوْلُ مِنِّى
لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنَ ٱلْجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ أَجْمَعِينَ ﴿١٣﴾ فَذُوقُوا۟ بِمَا
نَسِيتُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هَـٰذَآ إِنَّا نَسِينَـٰكُمْ ۖ وَذُوقُوا۟ عَذَابَ
ٱلْخُلْدِ بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٤﴾ إِنَّمَا يُؤْمِنُ بِـَٔايَـٰتِنَا ٱلَّذِينَ

إِذَا ذُكِّرُوا۟ بِهَا خَرُّوا۟ سُجَّدًا وَسَبَّحُوا۟ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَهُمْ
لَا يَسْتَكْبِرُونَ ۩ ﴿١٥﴾ تَتَجَافَىٰ جُنُوبُهُمْ عَنِ ٱلْمَضَاجِعِ يَدْعُونَ
رَبَّهُمْ خَوْفًا وَطَمَعًا وَمِمَّا رَزَقْنَـٰهُمْ يُنفِقُونَ ﴿١٦﴾ فَلَا تَعْلَمُ
نَفْسٌ مَّآ أُخْفِىَ لَهُم مِّن قُرَّةِ أَعْيُنٍ جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ
﴿١٧﴾ أَفَمَن كَانَ مُؤْمِنًا كَمَن كَانَ فَاسِقًا ۚ لَّا يَسْتَوُۥنَ
﴿١٨﴾ أَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ فَلَهُمْ جَنَّـٰتُ
ٱلْمَأْوَىٰ نُزُلًۢا بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ فَسَقُوا۟
فَمَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ ۖ كُلَّمَآ أَرَادُوٓا۟ أَن يَخْرُجُوا۟ مِنْهَآ أُعِيدُوا۟ فِيهَا
وَقِيلَ لَهُمْ ذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلنَّارِ ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ﴿٢٠﴾

12. Günäkärleriň özleriniň Perwerdigäriniň öňünde boýunlaryny egip: «Eý, Perwerdigärimiz! Indi biz gördük, eşitdik we doly ynandyk. Bizi salyh amallar etmegimiz üçin gaýtadan dünýä iber» diýişlerini bir görsediň!

13. Biz islesek, her bir adamyň dogry ýola gelmegini miýesser ederdik. Emma Menden: «Dowzahy jynlaryň we adamlaryň bir topary bilen dolduraryn» diýen gutarnykly söz çykandyr.

14. Ine, indi bu güne gowuşjakdygyňyzy unudandygyňyz üçin azabyňyzy çekiň! Takyk, Biz hem sizi unutdyk. (Dünýäde) eden erbet işleriňiz sebäpli, ebedi azaby dadyň!

15. Biziň aýatlarymyza diňe bular bilen öwüt-nesihat edilende, men-menlik etmezden sežde edýänler we özleriniň Perwerdigärini Oňa laýyk hamdy-sena bilen tesbih edýänler ynanarlar.

16. Olaryň bedenleri düşeklerden daşda bolar (köp ýatmazlar, tagat-ybadat bilen bolarlar), öz Perwerdigärine gorky we umyt bilen dileg ederler. Biziň beren rysgalymyzdan (Alla ýolunda) sarp ederler.

17. Hiç kim olaryň eden ýagşy işlerini sylaglamak üçin (jennetde) gözleri nurlandyrjak niçeme nygmatlaryň gizlenendigini bilýän däldir.

18. Heý, mömin adam bilen pasyk adam deň bolarmy? Olar düýbünden deň däldirler.

19. Iman getirip, ýagşy işleri eden kişilere bolsa, eden ýagşylyklarynyň miwesi hökmünde, jennet ýaşar ýaly mesgen edilip berler.

20. Emma pasyklaryň barjak ýeri dowzah odudyr. Ondan haçan çykjak bolsalar, yzyna gaýtarylarlar we olara: «Ine, indi ýalan hasaplan oduňyzyň azabyny dadyň!» diýler.


وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنَ الْعَذَابِ الْأَدْنَىٰ دُونَ الْعَذَابِ الْأَكْبَرِ
لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٢١﴾ وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِآيَاتِ رَبِّهِ ثُمَّ
أَعْرَضَ عَنْهَا ۚ إِنَّا مِنَ الْمُجْرِمِينَ مُنتَقِمُونَ ﴿٢٢﴾ وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى
الْكِتَابَ فَلَا تَكُن فِي مِرْيَةٍ مِّن لِّقَائِهِ ۖ وَجَعَلْنَاهُ هُدًى لِّبَنِي
إِسْرَائِيلَ ﴿٢٣﴾ وَجَعَلْنَا مِنْهُمْ أَئِمَّةً يَهْدُونَ بِأَمْرِنَا لَمَّا صَبَرُوا ۖ
وَكَانُوا بِآيَاتِنَا يُوقِنُونَ ﴿٢٤﴾ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَفْصِلُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ
فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٢٥﴾ أَوَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ أَهْلَكْنَا
مِن قَبْلِهِم مِّنَ الْقُرُونِ يَمْشُونَ فِي مَسَاكِنِهِمْ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ ۖ
أَفَلَا يَسْمَعُونَ ﴿٢٦﴾ أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا نَسُوقُ الْمَاءَ إِلَى الْأَرْضِ الْجُرُزِ
فَنُخْرِجُ بِهِ زَرْعًا تَأْكُلُ مِنْهُ أَنْعَامُهُمْ وَأَنفُسُهُمْ ۖ أَفَلَا يُبْصِرُونَ
﴿٢٧﴾ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْفَتْحُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٢٨﴾
قُلْ يَوْمَ الْفَتْحِ لَا يَنفَعُ الَّذِينَ كَفَرُوا إِيمَانُهُمْ وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ
﴿٢٩﴾ فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَانتَظِرْ إِنَّهُم مُّنتَظِرُونَ ﴿٣٠﴾

سُورَةُ الْأَحْزَابِ مَدَنِيَّةٌ وَهِيَ
ثَلَاثٌ وَسَبْعُونَ آيَةً

بِسْمِ اللَّهِ

21. (Hak ýola) gelerler diýen umyt bilen, olara, uly azapdan (dowzah odundan) öň dünýä azabyny dadyrarys.

22. Perwerdigäriniň aýatlary bilen wagyz-nesihat edilenden soň olardan ýüz öwürýän kişiden has zalym kim bolup biler! Takyk, Biz ýoldan çykan günäkärleri jezalandyrarys.

23. Takyk, Biz Musa kitap berdik. Sen (mygraçda) onuň bilen duşuşjakdygyňa şübhe etme. Biz ony ysraýyl ogullaryna dogry ýoly görkeziji edip belledik.

Düşündiriş: Bu ýerde pygamberimiziň mygraç gijesinde Musa pygamber bilen duşuşjakdygy barada aýdylýar.

24. Olar sabyr eden we biziň aýatlarymyza doly ynanan kişiler bolansoň, olaryň içinden biziň emrimiz bilen dogry ýoly görkezýän baştutanlar belledik.

25. Takyk, Perwerdigäriň kyýamat gününde olaryň öňe sürýän zatlary hakda öz hökümini berer.

26. Olardan öň öz ýurtlarynda gezip ýören ençeme nesli ýok edendigimiz olara dogry ýoly görkezmeýärmi? Takyk, bularda ybrat bardyr. Heý, eşitmeýärsiňizmi?

27. Biziň gurak ýerlere suw ýetirip, şol ýerden mallarynyň we özleriniň iýmekleri üçin, ekin ýetişdirýändigimizi görmeýärlermi? Heý, muny görmezlermikä?

28. Olar: «Eger dogruçyl bolsaňyz, onda bu ýeňiş (azap) haçan geler?» diýerler.

29. Olara: «Ýeňiş» (azap) güni inkär edenleriň iman getirmekleri olara hiç hili peýda bermez we olara (toba etmekleri üçin) wagt hem berilmez» diýip aýt.

30. Şonuň üçin sen hem olardan ýüz öwür we garaş. Barybir olar hem garaşýarlar.

## 33-nji süre: «Ahzab» («Taýpalar»)

«Ahzab» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 73 aýatdan ýbaratdyr. Bu sürede musulmanlara garşy söweşmek üçin jemlenen arap tire-taýpalary hakda gürrüň gozgalýandygy üçin, süre şu at bilen atlandyrylypdyr. «Ahzab» sözi «tireler, taýpalar» diýen manylary aňladýar.





Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Eý, pygamber! Alladan gork! Kapyrlara we mynapyklara boýun egme! Takyk, Alla (ähli zady) bilýändir, hikmet eýesidir.

2. Perwerdigäriňden saňa iberilen zada eýer! Elbetde, Alla olaryň edýän işlerinden habardardyr.

3. Alla bil bagla! Hemaýatkär hökmünde Alla saňa ýeterlikdir.

4. Alla bir adamda iki ýürek ýaradan däldir. (Şeýle hem) Ol «zyhar» eden aýallaryňyzy ejeleriňiz hökmünde, ogullyklaryňyzy hem öz ogluňyz hökmünde kabul etmedi. Bular siziň öz toslan, aýdan zatlaryňyzdyr. Alla bolsa, hakykaty aýdýar we dogry ýoly görkezýär.

Düşündiriş: Yslamdan öň araplaryň arasynda eger bir erkek aýalyna: «Seniň teniň meniň ejemiň teni ýaly» diýse, soň ol aýal oňa ejesi hökmünde bolup, erkek hem oňa ýanaşyp bilmez eken. Muňa «zyhar» diýlipdir. Bu aýatda hem bir aýalyň bir erkege hem eje, hem-de aýal bolup bilmejekdigi barada aýdylýar. Şeýle hem araplaryň arasyndan käbir akylly, dana adamlarda iki kalp bolup bilýär diýen ynanç bar eken.

5. Ogullyklaryňyza (öz adyňyz bilen däl-de) öz kakalarynyň ady bilen ýüzleniň! Bu Allanyň ýanynda iň dogrusydyr. Eger kakalarynyň kimdigini bilmeýän bolsaňyz, onda olary din doganlaryňyz we ekläp, saklaýan adamlaryňyz hökmünde kabul ediň! Ýalňyşyp eden zatlaryňyzyň size zyýany ýokdur. Emma bilip edýän erbet işleriňiziň günäsi bardyr. Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

6. Pygamber möminlere özlerinden hem ýakyndyr. Onuň aýallary bolsa olaryň (möminleriň) eneleridir. Allanyň kitabyna görä, dogan-garyndaşlar biri-birlerine möminlerden we muhajyrlardan (miras taýdan) has ýakyndyrlar. Emma dostlaryňyza (maddy taýdan) ýagşylyk etmegiňiz muňa degişli däldir. Bu zatlar kitapda ýazylgydyr.

Düşündiriş: Yslamyýetiň ilkinji ýyllarynda möminler bir maşgalanyň agzalary ýaly biri-birlerine mirasdüşer bolýardylar. Bu aýat inderilenden soň bolsa, mirasda dogan-garyndaşlyk ileri tutulyp başlanýar.

وَإِذْ أَخَذْنَا مِنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مِيثَٰقَهُمْ وَمِنكَ وَمِن نُّوحٍ وَإِبْرَٰهِيمَ
وَمُوسَىٰ وَعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ ۖ وَأَخَذْنَا مِنْهُم مِّيثَٰقًا غَلِيظًا ﴿٧﴾
لِّيَسْـَٔلَ ٱلصَّٰدِقِينَ عَن صِدْقِهِمْ ۚ وَأَعَدَّ لِلْكَٰفِرِينَ عَذَابًا أَلِيمًا
﴿٨﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَةَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ جَآءَتْكُمْ جُنُودٌ
فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا وَجُنُودًا لَّمْ تَرَوْهَا ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ
بَصِيرًا ﴿٩﴾ إِذْ جَآءُوكُم مِّن فَوْقِكُمْ وَمِنْ أَسْفَلَ مِنكُمْ وَإِذْ زَاغَتِ
ٱلْأَبْصَٰرُ وَبَلَغَتِ ٱلْقُلُوبُ ٱلْحَنَاجِرَ وَتَظُنُّونَ بِٱللَّهِ ٱلظُّنُونَا۠
﴿١٠﴾ هُنَالِكَ ٱبْتُلِىَ ٱلْمُؤْمِنُونَ وَزُلْزِلُوا۟ زِلْزَالًا شَدِيدًا ﴿١١﴾ وَإِذْ
يَقُولُ ٱلْمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ مَّا وَعَدَنَا ٱللَّهُ
وَرَسُولُهُۥٓ إِلَّا غُرُورًا ﴿١٢﴾ وَإِذْ قَالَت طَّآئِفَةٌ مِّنْهُمْ يَٰٓأَهْلَ
يَثْرِبَ لَا مُقَامَ لَكُمْ فَٱرْجِعُوا۟ ۚ وَيَسْتَـْٔذِنُ فَرِيقٌ مِّنْهُمُ ٱلنَّبِىَّ
يَقُولُونَ إِنَّ بُيُوتَنَا عَوْرَةٌ وَمَا هِىَ بِعَوْرَةٍ ۖ إِن يُرِيدُونَ إِلَّا
فِرَارًا ﴿١٣﴾ وَلَوْ دُخِلَتْ عَلَيْهِم مِّنْ أَقْطَارِهَا ثُمَّ سُئِلُوا۟ ٱلْفِتْنَةَ
لَءَاتَوْهَا وَمَا تَلَبَّثُوا۟ بِهَآ إِلَّا يَسِيرًا ﴿١٤﴾ وَلَقَدْ كَانُوا۟ عَٰهَدُوا۟ ٱللَّهَ
مِن قَبْلُ لَا يُوَلُّونَ ٱلْأَدْبَٰرَ ۚ وَكَانَ عَهْدُ ٱللَّهِ مَسْـُٔولًا ﴿١٥﴾

قُلْ

7. Pygamberlerden we senden, Nuhdan, Ybraýymdan, Musadan we Merýem ogly Isadan ähti-peýman aldyk. Hawa, Biz olardan örän berk söz aldyk.

8. (Alla bu sözi) dogruçyllardan dogruçyllyklaryny soramak üçin aldy. Kapyrlar üçin bolsa ezýet beriji azap taýýarlady.

9. Eý, iman getirenler! Allanyň size beren nygmatlaryny ýada salyň! Siziň üstüňize leşgerler çozupdy. Şonda Biz olaryň garşysyna şemaly we siziň görmeýän leşgerleriňizi (perişdeleri) iberdik. Alla siziň edýän işleriňizi görüp durandyr.

10, 11. (Duşmanlar) siziň üstüňizden hem-de aşak tarapyňyzdan gelenlerinde, siziň hem (olary görüp) gözleriňiz peträp, ýürekleriňiz agyzlara gelip, Alla hakda dürli zatlar pikir eden wagtyňyzda, ine, şol wagt (hakyky) möminler synag edildiler we örän erbet howsala düşdüler.

12. Şonda mynapyklar we köňüllerinde hassalyk bolanlar: «Alla we Onuň ilçisi bize diňe ýalan wadalar beren eken» diýdiler.

13. Olaryň bir topary bolsa: «Eý, Ýesrib (Medine) halky! Indi size bu ýerde durarlyk galmady. Hany, yzyňyza dolanyň!» diýdiler we bir topar hem: «Biziň öýlerimiz howp astynda» diýip, pygamberden rugsat soraýardylar. Aslynda bolsa, olaryň öýleri howp astynda däldi. Olar diňe gaçmak isleýärdiler.

14. Eger Medinäniň dürli tarapyndan olaryň (mynapyklaryň) üstüne (kapyrlar tarapyndan) hüjüm edilse we olardan gozgalaň çykarmaklary (yslamdan dänmekleri) islense, olar muny gysga wagtyň içinde ýerine ýetirerdiler.

15. Elbetde, olar mundan öň yza öwrülip gaçmajakdyklaryna Alla söz beripdiler. Alla üçin berlen wada örän jogapkärlidir.

قُل لَّن يَنفَعَكُمُ الْفِرَارُ إِن فَرَرْتُم مِّنَ الْمَوْتِ أَوِ الْقَتْلِ وَإِذًا لَّا تُمَتَّعُونَ
إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٦﴾ قُلْ مَن ذَا الَّذِي يَعْصِمُكُم مِّنَ اللَّهِ إِنْ أَرَادَ
بِكُمْ سُوءًا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ رَحْمَةً وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ
اللَّهِ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿١٧﴾ قَدْ يَعْلَمُ اللَّهُ الْمُعَوِّقِينَ مِنكُمْ
وَالْقَائِلِينَ لِإِخْوَانِهِمْ هَلُمَّ إِلَيْنَا وَلَا يَأْتُونَ الْبَأْسَ إِلَّا قَلِيلًا
﴿١٨﴾ أَشِحَّةً عَلَيْكُمْ فَإِذَا جَاءَ الْخَوْفُ رَأَيْتَهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ
تَدُورُ أَعْيُنُهُمْ كَالَّذِي يُغْشَىٰ عَلَيْهِ مِنَ الْمَوْتِ فَإِذَا ذَهَبَ
الْخَوْفُ سَلَقُوكُم بِأَلْسِنَةٍ حِدَادٍ أَشِحَّةً عَلَى الْخَيْرِ أُولَٰئِكَ لَمْ
يُؤْمِنُوا فَأَحْبَطَ اللَّهُ أَعْمَالَهُمْ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرًا ﴿١٩﴾
يَحْسَبُونَ الْأَحْزَابَ لَمْ يَذْهَبُوا وَإِن يَأْتِ الْأَحْزَابُ يَوَدُّوا لَوْ أَنَّهُم
بَادُونَ فِي الْأَعْرَابِ يَسْأَلُونَ عَنْ أَنبَائِكُمْ وَلَوْ كَانُوا
فِيكُم مَّا قَاتَلُوا إِلَّا قَلِيلًا ﴿٢٠﴾ لَّقَدْ كَانَ لَكُمْ فِي رَسُولِ اللَّهِ
أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِّمَن كَانَ يَرْجُو اللَّهَ وَالْيَوْمَ الْآخِرَ وَذَكَرَ اللَّهَ
كَثِيرًا ﴿٢١﴾ وَلَمَّا رَأَى الْمُؤْمِنُونَ الْأَحْزَابَ قَالُوا هَٰذَا مَا وَعَدَنَا اللَّهُ
وَرَسُولُهُ وَصَدَقَ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَمَا زَادَهُمْ إِلَّا إِيمَانًا وَتَسْلِيمًا ﴿٢٢﴾

16. Olara aýt: «Eger ölümden ýa-da öldürilmekden gaçýan bolsaňyz, gaçyşyňyz size hiç hili peýda bermez. (Gaçaýanyňyzda-da) size örän az ömür berler.

17. Olara: «Alla size bir zyýan ýetirmek islese ýa-da size rehim etmek islese, oňa kim päsgel berip biler öýdýärsiňiz?» diýip aýt. Olar özlerine Alladan başga ne dost, ne kömekçi taparlar.

18. Alla siziň araňyzdan (haka) böwet bolýanlary we özleriniň tarapdarlaryna: «Hany, bize geliň» diýýänleri örän gowy bilýändir. Aslynda, olaryň örän az topary (duşmanlara garşy söweşe) gatnaşarlar.

19. Olar size örän husytdyrlar. Olara howp abananda, ölüm gorkusyndan huşuny ýitirýän adam ýaly, gözlerini mölerdip, saňa seredýändiklerini görersiň! Emma howp aýrylandan soň bolsa, oljalara bahyllyk edip, sizi awuly dilleri bilen ynjydarlar. Olar iman getiren kişiler däldir. Şonuň üçin Alla olaryň amallaryny köýdürendir. Bu Alla üçin örän ýeňildir.

20. Olar (özleriniň ýaranlary bolan) goşunlaryň gitmedigini güman edýärdiler. Eger şol goşunlar täzeden gelse, onda olar çölde ýaşap ýören çarwalaryň ýanyna gidip, size degişli habarlary şol ýerden eşitmek islärler. Aslynda, olar araňyzda bolsalar-da, olaryň örän az bölegi söweşe gatnaşarlar.

21. (Eý, möminler) elbetde, siz üçin, Alla we ahyret gününden umydygär bolanlar hem-de Allany köp yat edenler üçin Allanyň pygamberinde gözel görelde bardyr.

22. Möminler (duşman) toparlaryny görende: «Ine, bu Allanyň we ilçisiniň bize wada beren zadydyr. Alla we Onuň ilçisi dogry aýdypdyr» diýdiler. (Bu goşunlaryň gelşi) olaryň (Alla bolan) imanlaryny we wepalylyklaryny güýçlendirdi.

مِنَ الْمُؤْمِنِينَ رِجَالٌ صَدَقُوا مَا عَاهَدُوا اللَّهَ عَلَيْهِ فَمِنْهُم مَّن
قَضَىٰ نَحْبَهُ وَمِنْهُم مَّن يَنتَظِرُ وَمَا بَدَّلُوا تَبْدِيلًا ٢٣ لِّيَجْزِيَ
اللَّهُ الصَّادِقِينَ بِصِدْقِهِمْ وَيُعَذِّبَ الْمُنَافِقِينَ إِن شَاءَ
أَوْ يَتُوبَ عَلَيْهِمْ إِنَّ اللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ٢٤ وَرَدَّ
اللَّهُ الَّذِينَ كَفَرُوا بِغَيْظِهِمْ لَمْ يَنَالُوا خَيْرًا وَكَفَى اللَّهُ الْمُؤْمِنِينَ
الْقِتَالَ وَكَانَ اللَّهُ قَوِيًّا عَزِيزًا ٢٥ وَأَنزَلَ الَّذِينَ ظَاهَرُوهُم
مِّنْ أَهْلِ الْكِتَابِ مِن صَيَاصِيهِمْ وَقَذَفَ فِي قُلُوبِهِمُ الرُّعْبَ
فَرِيقًا تَقْتُلُونَ وَتَأْسِرُونَ فَرِيقًا ٢٦ وَأَوْرَثَكُمْ أَرْضَهُمْ
وَدِيَارَهُمْ وَأَمْوَالَهُمْ وَأَرْضًا لَّمْ تَطَئُوهَا وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ
كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرًا ٢٧ يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ قُل لِّأَزْوَاجِكَ إِن كُنتُنَّ
تُرِدْنَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا وَزِينَتَهَا فَتَعَالَيْنَ أُمَتِّعْكُنَّ وَأُسَرِّحْكُنَّ
سَرَاحًا جَمِيلًا ٢٨ وَإِن كُنتُنَّ تُرِدْنَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَالدَّارَ
الْآخِرَةَ فَإِنَّ اللَّهَ أَعَدَّ لِلْمُحْسِنَاتِ مِنكُنَّ أَجْرًا عَظِيمًا
٢٩ يَا نِسَاءَ النَّبِيِّ مَن يَأْتِ مِنكُنَّ بِفَاحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ يُضَاعَفْ
لَهَا الْعَذَابُ ضِعْفَيْنِ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرًا ٣٠

وَمَن

23. Möminleriň arasynda Alla beren wadalarynda duran ençeme mert ýigitler bardyr. Olaryň bir topary bu ýolda şehit boldy, bir topary bolsa (oňa) garaşýarlar. Emma olar beren sözlerini hiç haçan üýtgetmediler.

24. Çünki Alla (imanyna) wepaly kişileri dogruçyllyklary sebäpli, sylaglar, mynapyklara bolsa, islese azap berer, (eger toba etseler welin) tobalaryny kabul eder. Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

25. Alla inkär edenleri öz kineleri bilen yzlaryna gaýtardy we olar hiç hili peýda gazanyp bilmediler. Alla söweşde möminler üçin ýeterlik (hemaýatkärdir). Takyk, Alla Kuwwatlydyr, Gudraty güýçlüdir.

26. Alla ol (kapyrlara) ýardam beren ähli-kitaplary galalaryndan çykardy we olaryň ýüreklerine gorky saldy. Siz olaryň käbirlerini öldürdiňiz, käbirlerini bolsa ýesir aldyňyz.

27. Alla sizi olaryň ýerlerine, ýurtlaryna, mal-mülklerine we aýak basmadyk topraklaryňyza mirasdüşer etdi. Takyk, Allanyň ähli zada güýji ýetýändir.

28. Eý, pygamber! Sen aýallaryňa: «Eger siz (bu) pany dünýäni we onuň bezeg-zynatyny isleýän bolsaňyz, onda geliň, men size (bu dünýäde bar zadymdan) bereýin we sizi ýagşylyk bilen nikamdan aýraýyn» diýip aýt.

29. Eger Allany, Onuň ilçisini we ahyret ýurduny isleýän bolsaňyz, takyk, Alla siziň araňyzdan ýagşy işleri edýänleri örän uly sylag bilen sylaglar.

30. Eý, pygamberiň aýallary! Sizden kim bir erbetlik etse, oňa beriljek azap iki esse artdyrylar. Bu Alla üçin örän aňsatdyr.



وَمَن يَقْنُتْ مِنكُنَّ لِلَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتَعْمَلْ صَٰلِحًا نُّؤْتِهَآ أَجْرَهَا
مَرَّتَيْنِ وَأَعْتَدْنَا لَهَا رِزْقًا كَرِيمًا ٣١ يَٰنِسَآءَ ٱلنَّبِىِّ لَسْتُنَّ
كَأَحَدٍ مِّنَ ٱلنِّسَآءِ إِنِ ٱتَّقَيْتُنَّ فَلَا تَخْضَعْنَ بِٱلْقَوْلِ
فَيَطْمَعَ ٱلَّذِى فِى قَلْبِهِۦ مَرَضٌ وَقُلْنَ قَوْلًا مَّعْرُوفًا ٣٢ وَقَرْنَ فِى
بُيُوتِكُنَّ وَلَا تَبَرَّجْنَ تَبَرُّجَ ٱلْجَٰهِلِيَّةِ ٱلْأُولَىٰ وَأَقِمْنَ ٱلصَّلَوٰةَ
وَءَاتِينَ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِعْنَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُذْهِبَ
عَنكُمُ ٱلرِّجْسَ أَهْلَ ٱلْبَيْتِ وَيُطَهِّرَكُمْ تَطْهِيرًا ٣٣
وَٱذْكُرْنَ مَا يُتْلَىٰ فِى بُيُوتِكُنَّ مِنْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ
وَٱلْحِكْمَةِ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ لَطِيفًا خَبِيرًا ٣٤ إِنَّ ٱلْمُسْلِمِينَ
وَٱلْمُسْلِمَٰتِ وَٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ وَٱلْقَٰنِتِينَ
وَٱلْقَٰنِتَٰتِ وَٱلصَّٰدِقِينَ وَٱلصَّٰدِقَٰتِ وَٱلصَّٰبِرِينَ
وَٱلصَّٰبِرَٰتِ وَٱلْخَٰشِعِينَ وَٱلْخَٰشِعَٰتِ وَٱلْمُتَصَدِّقِينَ
وَٱلْمُتَصَدِّقَٰتِ وَٱلصَّٰٓئِمِينَ وَٱلصَّٰٓئِمَٰتِ وَٱلْحَٰفِظِينَ
فُرُوجَهُمْ وَٱلْحَٰفِظَٰتِ وَٱلذَّٰكِرِينَ ٱللَّهَ كَثِيرًا
وَٱلذَّٰكِرَٰتِ أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُم مَّغْفِرَةً وَأَجْرًا عَظِيمًا ٣٥

31. Emma sizden kim Alla we Onuň ilçisine tabyn bolup, gowy işler etse, onuň sylagyny hem iki esse bereris we Biz oňa (jennetde) bol rysgal, nygmat taýýarladyk.

32. Eý, pygamberiň aýallary! Siz (Allanyň ýanyndaky mertebede) beýleki zenanlar ýaly dälsiňiz. Eger Alladan gorkýan bolsaňyz, (nämährem erkeklere) näz bilen seslenmäň! Çünki ýüreginde hassalyk bolan kişi (aýallara bolan höwese) tamakin bolar. Elmydama ýagşy sözläň!

33. (Mertebäňizi saklap), öýleriňizde oturyň we (bir iş bilen çykanyňyzda bolsa, yslamdan) öňki döwürdäki ýaly (ýarym-ýalaňaç) bezenmäň! Namazy doly berjaý ediň, zekat beriň! Alla we Onuň ilçisine tabyn boluň! Eý, ähli-beýt (pygamberiň maşgalasy)! Alla (bu zatlary aýtmak bilen) diňe (siziň abraýyňyza şikes ýetirip biljek) zeperi arassalamak we sizi günälerden päklemek isleýär.

34. Siz öz öýleriňizde okalýan Allanyň aýatlaryny we paýhasly sözleri (pygamberiň hadyslaryny) ýadyňyza salyň! Takyk, Alla pazly-kerem eýesidir, (ähli zatdan) habardardyr.

35. Takyk, Alla musulman erkeklere we zenanlara, mömin erkeklere we zenanlara, yhlas bilen Alla ybadat edýän erkeklere we zenanlara, Allanyň sadyk gullary bolan erkeklere we zenanlara, sabyrly erkeklere we zenanlara, Alladan gorkýan we çekinýän erkeklere we zenanlara, sadaka berýän erkeklere we zenanlara, oraza tutýan erkeklere we zenanlara, namyslaryny goraýan (zyna etmeýän) erkeklere we zenanlara, Allany köp zikir edýän (ýatlaýan) erkeklere we zenanlara ýalkaw we uly sylag taýýarlady.

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ وَلَا مُؤْمِنَةٍ إِذَا قَضَى ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ أَمْرًا
أَن يَكُونَ لَهُمُ ٱلْخِيَرَةُ مِنْ أَمْرِهِمْ ۗ وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ
فَقَدْ ضَلَّ ضَلَٰلًا مُّبِينًا ﴿٣٦﴾ وَإِذْ تَقُولُ لِلَّذِىٓ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ
وَأَنْعَمْتَ عَلَيْهِ أَمْسِكْ عَلَيْكَ زَوْجَكَ وَٱتَّقِ ٱللَّهَ وَتُخْفِى فِى نَفْسِكَ
مَا ٱللَّهُ مُبْدِيهِ وَتَخْشَى ٱلنَّاسَ وَٱللَّهُ أَحَقُّ أَن تَخْشَىٰهُ ۖ فَلَمَّا قَضَىٰ زَيْدٌ
مِّنْهَا وَطَرًا زَوَّجْنَٰكَهَا لِكَىْ لَا يَكُونَ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ
حَرَجٌ فِىٓ أَزْوَٰجِ أَدْعِيَآئِهِمْ إِذَا قَضَوْا۟ مِنْهُنَّ وَطَرًا ۚ وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ
مَفْعُولًا ﴿٣٧﴾ مَّا كَانَ عَلَى ٱلنَّبِىِّ مِنْ حَرَجٍ فِيمَا فَرَضَ ٱللَّهُ لَهُۥ ۖ سُنَّةَ
ٱللَّهِ فِى ٱلَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلُ ۚ وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ قَدَرًا مَّقْدُورًا ﴿٣٨﴾
ٱلَّذِينَ يُبَلِّغُونَ رِسَٰلَٰتِ ٱللَّهِ وَيَخْشَوْنَهُۥ وَلَا يَخْشَوْنَ أَحَدًا إِلَّا ٱللَّهَ ۗ
وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ حَسِيبًا ﴿٣٩﴾ مَّا كَانَ مُحَمَّدٌ أَبَآ أَحَدٍ مِّن رِّجَالِكُمْ
وَلَٰكِن رَّسُولَ ٱللَّهِ وَخَاتَمَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ
عَلِيمًا ﴿٤٠﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ ذِكْرًا كَثِيرًا ﴿٤١﴾
وَسَبِّحُوهُ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٤٢﴾ هُوَ ٱلَّذِى يُصَلِّى عَلَيْكُمْ وَمَلَٰٓئِكَتُهُۥ
لِيُخْرِجَكُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ ۚ وَكَانَ بِٱلْمُؤْمِنِينَ رَحِيمًا ﴿٤٣﴾

تَحِيَّتُهُمْ

36. Alla we Onuň pygamberi bir zat hakda höküm çykaranyndan soň, hiç bir mömin erkegiň we zenanyň ony öz isleglerine görä saýlamak haklary ýokdur. Kim Alla we Onuň ilçisine garşy gelse, ol dogry ýoldan çykmakdyr.

37. Allanyň nygmat beren we seniň köp ýagşylyk eden adamyňa: «Alladan gork we aýalyňy ýanyňda sakla!» diýýärdiň we adamlardan çekinip, Allanyň ýüze çykarjak syryny gizleýärdiň. Aslynda bolsa, gorkmagyňa iň laýyk bolan Alladyr. Ogullyklary aýallarynyň talagyny berensoňlar, (ol aýallara öýlenmek isleseler) möminlere kynçylyk döremesin diýip, Zeýt ol aýal bilen aragatnaşygy kesenden (aýrylyşandan) soň, biz ony saňa nikaladyk. Allanyň emri ýerine ýetirilendir.

Düşündiriş: Zeýt pygamberimiziň ogullygydy. Pygamberimiz ony gowy görýärdi. Oňa kakasynyň aýal doganynyň gyzy Zeýnep binti Jahşy nikalap berdi. Emma Zeýnep atly-abraýly maşgaladan gelensoň, asly gul bolan Zeýt bilen ysnyşyp bilmedi we olar aýrylyşmaly boldular. Mundan soň Zeýnep pygamberimiz bilen nikalaşdy.

38. Allanyň parz eden zadyny ýerine ýetirmekde pygamber üçin hiç hili kynçylyk ýokdur. Mundan öň gelip-geçenler üçin hem Allanyň kanuny şeýledi. Allanyň emri amala aşjakdygyna şek-şübhe bolmaýan ýazgytdyr.

39. Olar (pygamberler) Allanyň iberen zatlaryny halka ýetirerler, Alladan gorkarlar we Ondan başga hiç kimden gorkmazlar. Hasap soraýjy hökmünde Alla (hemmelere) ýeterlikdir.

40. Muhammet siziň araňyzdaky erkekleriň hiç haýsynyň atasy däldir. Ol Allanyň ilçisidir we iň soňky pygamberdir. Alla ähli zady bilýändir.

41. Eý, iman getirenler! Allany örän köp zikir ediň!

42. Ony ertir-agşam tesbih ediň!

43. Sizi (nadanlyk we dinsizlik) tümlüklerinden ýagtylyga çykarmak üçin perişdeleri bilen üstüňize rahmet ýagdyran Oldur. Ol möminlere Rehim-şepagatlydyr.

تَحِيَّتُهُمْ يَوْمَ يَلْقَوْنَهُ سَلَامٌ وَأَعَدَّ لَهُمْ أَجْرًا كَرِيمًا ﴿٤٤﴾
يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ شَاهِدًا وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٤٥﴾ وَدَاعِيًا
إِلَى اللَّهِ بِإِذْنِهِ وَسِرَاجًا مُنِيرًا ﴿٤٦﴾ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ بِأَنَّ لَهُمْ
مِنَ اللَّهِ فَضْلًا كَبِيرًا ﴿٤٧﴾ وَلَا تُطِعِ الْكَافِرِينَ وَالْمُنَافِقِينَ
وَدَعْ أَذَاهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ وَكِيلًا ﴿٤٨﴾
يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا نَكَحْتُمُ الْمُؤْمِنَاتِ ثُمَّ طَلَّقْتُمُوهُنَّ
مِنْ قَبْلِ أَنْ تَمَسُّوهُنَّ فَمَا لَكُمْ عَلَيْهِنَّ مِنْ عِدَّةٍ تَعْتَدُّونَهَا
فَمَتِّعُوهُنَّ وَسَرِّحُوهُنَّ سَرَاحًا جَمِيلًا ﴿٤٩﴾ يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ إِنَّا
أَحْلَلْنَا لَكَ أَزْوَاجَكَ اللَّاتِي آتَيْتَ أُجُورَهُنَّ وَمَا مَلَكَتْ
يَمِينُكَ مِمَّا أَفَاءَ اللَّهُ عَلَيْكَ وَبَنَاتِ عَمِّكَ وَبَنَاتِ عَمَّاتِكَ
وَبَنَاتِ خَالِكَ وَبَنَاتِ خَالَاتِكَ اللَّاتِي هَاجَرْنَ مَعَكَ وَامْرَأَةً
مُؤْمِنَةً إِنْ وَهَبَتْ نَفْسَهَا لِلنَّبِيِّ إِنْ أَرَادَ النَّبِيُّ أَنْ يَسْتَنْكِحَهَا
خَالِصَةً لَكَ مِنْ دُونِ الْمُؤْمِنِينَ قَدْ عَلِمْنَا مَا فَرَضْنَا
عَلَيْهِمْ فِي أَزْوَاجِهِمْ وَمَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُمْ لِكَيْلَا
يَكُونَ عَلَيْكَ حَرَجٌ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَحِيمًا ﴿٥٠﴾

44. Olar Alla gowşan gününde salam bilen garşylanarlar. Alla olara örän uly sylag taýýarlandyr.

45. Eý, pygamber! Elbetde, Biz seni şaýat, buşlukçy we duýduryjy edip iberdik.

46. (Seni) Allanyň rugsady bilen (dogry ýola) çagyryjy we nur saçýan çyrag edip iberdik.

47. Takyk, (sen) möminlere Alla tarapyndan örän uly pazly-keremiň beriljekdigini buşla.

48. Kapyrlara we mynapyklara boýun egme! Olaryň ezýetlerine üns berme we Alla bil bagla! Hemaýatkär hökmünde Alla ýeterlikdir.

49. Eý, iman getirenler! Mömin zenanlary nikalanyňyzdan soň, olara el degirmezden (ýanaşmazdan) talagyny berseňiz, olar üçin sanaljak yddat-möhlet ýokdur. Şonuň üçin olara (kynçylyk çekmezden gün-güzeranlaryny aýlamaklary üçin) galyň bermek bilen, olary razy ediň we ýagşylyk bilen ugradyň.

50. Eý, pygamber! Takyk, Biz haklaryny (galyňlaryny) berip alan aýallaryňy, Allanyň saňa olja edip beren gol astyňdaky gyrnaklaryňy, siziň bilen hijret eden (Mekgeden Medinä göçen) kakaň erkek we aýal doganlarynyň gyzlaryny, daýylaryň we daýzalaryň gyzlaryny saňa halal etdik. Eger pygamber nikalamak islese, özüni pygambere bagyşlan mömin zenany hem saňa halal etdik. Ol (özüni bagyşlan zenan bilen galyňyny bermezden nikalaşmak) ähli möminlere däl, diňe saňa mahsusdyr. Biz olara (möminlere) aýallary bilen we gol astyndaky gyrnaklary bilen baglanyşykly parz eden zatlarymyzy bilýändiris. (Bu zatlar geljekde) saňa kynçylyk döremezligi üçindir. Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

تُرۡجِي مَن تَشَآءُ مِنۡهُنَّ وَتُـٔۡوِيٓ إِلَيۡكَ مَن تَشَآءُۖ وَمَنِ ٱبۡتَغَيۡتَ
مِمَّنۡ عَزَلۡتَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكَۚ ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ أَن تَقَرَّ
أَعۡيُنُهُنَّ وَلَا يَحۡزَنَّ وَيَرۡضَيۡنَ بِمَآ ءَاتَيۡتَهُنَّ كُلُّهُنَّۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ
مَا فِي قُلُوبِكُمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَلِيمٗا ٥١ لَّا يَحِلُّ لَكَ
ٱلنِّسَآءُ مِنۢ بَعۡدُ وَلَآ أَن تَبَدَّلَ بِهِنَّ مِنۡ أَزۡوَٰجٖ وَلَوۡ أَعۡجَبَكَ
حُسۡنُهُنَّ إِلَّا مَا مَلَكَتۡ يَمِينُكَۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ
رَّقِيبٗا ٥٢ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَدۡخُلُواْ بُيُوتَ ٱلنَّبِيِّ إِلَّآ أَن يُؤۡذَنَ
لَكُمۡ إِلَىٰ طَعَامٍ غَيۡرَ نَٰظِرِينَ إِنَىٰهُ وَلَٰكِنۡ إِذَا دُعِيتُمۡ
فَٱدۡخُلُواْ فَإِذَا طَعِمۡتُمۡ فَٱنتَشِرُواْ وَلَا مُسۡتَـٔۡنِسِينَ لِحَدِيثٍۚ إِنَّ
ذَٰلِكُمۡ كَانَ يُؤۡذِي ٱلنَّبِيَّ فَيَسۡتَحۡيِۦ مِنكُمۡۖ وَٱللَّهُ
لَا يَسۡتَحۡيِۦ مِنَ ٱلۡحَقِّۚ وَإِذَا سَأَلۡتُمُوهُنَّ مَتَٰعٗا فَسۡـَٔلُوهُنَّ مِن وَرَآءِ
حِجَابٖۚ ذَٰلِكُمۡ أَطۡهَرُ لِقُلُوبِكُمۡ وَقُلُوبِهِنَّۚ وَمَا كَانَ
لَكُمۡ أَن تُؤۡذُواْ رَسُولَ ٱللَّهِ وَلَآ أَن تَنكِحُوٓاْ أَزۡوَٰجَهُۥ مِنۢ
بَعۡدِهِۦٓ أَبَدًاۚ إِنَّ ذَٰلِكُمۡ كَانَ عِندَ ٱللَّهِ عَظِيمًا ٥٣ إِن
تُبۡدُواْ شَيۡـًٔا أَوۡ تُخۡفُوهُ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٗا ٥٤

لَا جُنَاحَ

51. Olardan (aýallaryňdan) isläniňi ýanyňdan aýryp, (ýanyna barmagy gijikdirip) isläniňi bolsa ýanyňa alarsyň. Wagtlaýyn (ýanyňdan) aýran aýallaryň birini täzeden ýanyňa almagyňda saňa hiç hili günä ýokdur. Bu olaryň bagtly bolmaklaryna, gynanmazlygyna we seniň beren zatlaryňa razy bolmaklaryna iň laýyk bolanydyr. Alla siziň ýürekleriňizdäki zatlary bilýändir. Takyk, Alla (ähli zady) bilýändir, Halymdyr (howlugýan däldir).

52. Mundan soň saňa başga zenanlar (bilen nikalaşmak), görmegeýlikleri göwnüňe ýarasa-da, (öňki) aýallaryň ýerine gyrnaklaryňdan başgalary almak halal däldir. Alla ähli zada gözegçidir.

53. Eý, iman getirenler! Pygamberiň öýlerine wagta seretmezden we nahara çagyrylmazdan girmäň! Çagyrylan wagtyňyzda baryň! Nahar iýeniňizden soň bolsa, gep-gürrüňe gyzykman dargaň! Çünki bu (gepe-gürrüňe gyzygyp, köp oturmagyňyz) pygambere ejir çekdirýän hem bolsa, ol (muny size aýtmakdan) utanar. Alla bolsa hakykaty aýtmakdan çekinmez. Eger pygamberiň aýallaryndan bir zat sorajak bolsaňyz, perdäniň aňyrsyndan soraň! Bu siziň hem-de olaryň ýürekleri üçin iňňän arassa we päk ýoldur. Siziň pygambere ezýet etmeklige we onuň yzyndan aýallary bilen nikalaşmaga hiç hili hakyňyz ýokdur. Takyk, bu (hereketleriňiz) Allanyň ýanynda örän uly günädir.

54. Bir zady her näçe gizleseňiz hem, äşgär etseňiz hem, barybir Alla ähli zady bilýändir.



لَا جُنَاحَ عَلَيْهِنَّ فِيٓ ءَابَآئِهِنَّ وَلَآ أَبْنَآئِهِنَّ وَلَآ إِخْوَٰنِهِنَّ وَلَآ أَبْنَآءِ
إِخْوَٰنِهِنَّ وَلَآ أَبْنَآءِ أَخَوَٰتِهِنَّ وَلَا نِسَآئِهِنَّ وَلَا مَا مَلَكَتْ
أَيْمَٰنُهُنَّ ۗ وَٱتَّقِينَ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدًا
﴿٥٥﴾ إِنَّ ٱللَّهَ وَمَلَٰٓئِكَتَهُۥ يُصَلُّونَ عَلَى ٱلنَّبِيِّ ۚ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ صَلُّوا۟ عَلَيْهِ وَسَلِّمُوا۟ تَسْلِيمًا ﴿٥٦﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ يُؤْذُونَ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْـَٔاخِرَةِ وَأَعَدَّ لَهُمْ عَذَابًا
مُّهِينًا ﴿٥٧﴾ وَٱلَّذِينَ يُؤْذُونَ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ بِغَيْرِ
مَا ٱكْتَسَبُوا۟ فَقَدِ ٱحْتَمَلُوا۟ بُهْتَٰنًا وَإِثْمًا مُّبِينًا ﴿٥٨﴾ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلنَّبِيُّ قُل لِّأَزْوَٰجِكَ وَبَنَاتِكَ وَنِسَآءِ ٱلْمُؤْمِنِينَ يُدْنِينَ عَلَيْهِنَّ
مِن جَلَٰبِيبِهِنَّ ۚ ذَٰلِكَ أَدْنَىٰٓ أَن يُعْرَفْنَ فَلَا يُؤْذَيْنَ ۗ وَكَانَ
ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٥٩﴾ لَّئِن لَّمْ يَنتَهِ ٱلْمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ
فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَٱلْمُرْجِفُونَ فِى ٱلْمَدِينَةِ لَنُغْرِيَنَّكَ بِهِمْ
ثُمَّ لَا يُجَاوِرُونَكَ فِيهَآ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٦٠﴾ مَّلْعُونِينَ ۖ
أَيْنَمَا ثُقِفُوٓا۟ أُخِذُوا۟ وَقُتِّلُوا۟ تَقْتِيلًا ﴿٦١﴾ سُنَّةَ ٱللَّهِ فِى
ٱلَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلُ ۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّةِ ٱللَّهِ تَبْدِيلًا ﴿٦٢﴾

55. Olara (pygamberiň aýallaryna) öz ata-babalary, ogullary, doganlary, erkek we aýal doganlarynyň ogullary, musulman aýallar we gol astyndaky gyrnaklary bilen baglanyşykly (hyjaplaryny doly saklamazlykda) hiç hili günä ýokdur. (Eý, pygamberiň aýallary!) Alladan gorkuň! Takyk, Alla ähli zady görüp durandyr.

56. Takyk, Alla we Onuň perişdeleri pygambere salawat aýdýarlar. Eý, iman getirenler! Siz hem oňa salawat aýdyň we oňa ýürekden salam bermek bilen salamatlyk diläň!

57. Allany we Onuň ilçisini ynjydan kişileri Alla dünýäde we ahyretde näletledi we olara jebir-jepaly azap taýýarlady.

58. Mömin erkeklere we mömin aýallara etmedik zatlary sebäpli, ezýet edýänler, takyk, örän uly töhmeti we äşgär günäni öz üstlerine ýükleýärler.

59. Eý, pygamber! Aýallaryňa, gyzlaryňa we möminleriň aýallaryna (daşary çykanlarynda) üstki örtgülerini örtünmeklerini aýt. Bu olaryň tanalmaklary we ynjydylmazlyklary üçin iň dogrusydyr. Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

60. Eger mynapyklar (ikiýüzlüler), ýüreklerinde hassalyk bolanlar we Medinede erbet gep-gürrüň ýaýradýan kişiler bu gylyklaryny goýmasalar, Biz seni olara musallat ederis. Şondan soň olar seniň ýanyňda uzak wagtlap durup bilmezler.

61. Olaryň hemmesi näletlenen ýagdaýda görlen ýerlerinde tutularlar we ýok edilerler.

62. Bu Allanyň öň ötüp-geçenler hakdaky kanunydyr we Allanyň kanunyny üýtgetmäge hiç hili mümkinçilik tapmarsyň.

يَسْـَٔلُكَ ٱلنَّاسُ عَنِ ٱلسَّاعَةِ ۖ قُلْ إِنَّمَا عِلْمُهَا عِندَ ٱللَّهِ ۚ وَمَا يُدْرِيكَ
لَعَلَّ ٱلسَّاعَةَ تَكُونُ قَرِيبًا ﴿٦٣﴾ إِنَّ ٱللَّهَ لَعَنَ ٱلْكَٰفِرِينَ
وَأَعَدَّ لَهُمْ سَعِيرًا ﴿٦٤﴾ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۖ لَّا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَلَا
نَصِيرًا ﴿٦٥﴾ يَوْمَ تُقَلَّبُ وُجُوهُهُمْ فِى ٱلنَّارِ يَقُولُونَ يَٰلَيْتَنَآ
أَطَعْنَا ٱللَّهَ وَأَطَعْنَا ٱلرَّسُولَا ﴿٦٦﴾ وَقَالُوا۟ رَبَّنَآ إِنَّآ أَطَعْنَا سَادَتَنَا
وَكُبَرَآءَنَا فَأَضَلُّونَا ٱلسَّبِيلَا ﴿٦٧﴾ رَبَّنَآ ءَاتِهِمْ ضِعْفَيْنِ مِنَ
ٱلْعَذَابِ وَٱلْعَنْهُمْ لَعْنًا كَبِيرًا ﴿٦٨﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
لَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ ءَاذَوْا۟ مُوسَىٰ فَبَرَّأَهُ ٱللَّهُ مِمَّا قَالُوا۟ ۚ وَكَانَ عِندَ ٱللَّهِ
وَجِيهًا ﴿٦٩﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَقُولُوا۟ قَوْلًا سَدِيدًا
﴿٧٠﴾ يُصْلِحْ لَكُمْ أَعْمَٰلَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ ۗ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ
فَقَدْ فَازَ فَوْزًا عَظِيمًا ﴿٧١﴾ إِنَّا عَرَضْنَا ٱلْأَمَانَةَ عَلَى ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ وَٱلْجِبَالِ فَأَبَيْنَ أَن يَحْمِلْنَهَا وَأَشْفَقْنَ مِنْهَا وَحَمَلَهَا
ٱلْإِنسَٰنُ ۖ إِنَّهُۥ كَانَ ظَلُومًا جَهُولًا ﴿٧٢﴾ لِّيُعَذِّبَ ٱللَّهُ ٱلْمُنَٰفِقِينَ
وَٱلْمُنَٰفِقَٰتِ وَٱلْمُشْرِكِينَ وَٱلْمُشْرِكَٰتِ وَيَتُوبَ ٱللَّهُ عَلَى
ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًۢا ﴿٧٣﴾

سُورَةُ سَبَإٍ

63. Adamlar senden kyýamatyň haçan boljakdygyny sorarlar. Sen (olara): «Ol hakdaky maglumat diňe Allanyň ýanyndadyr» diýip aýt. Sen ony nädip biljek, ahyrzaman, belki, tiz wagtda bolar.

64. Takyk, Alla inkär edenleri näletledi we olara ýalynly ot taýýarlady.

65. Olar ol ýerde ebedi galarlar. Şeýle hem olar özlerine ne bir hemaýatkär, ne-de bir kömekçi taparlar.

66. Olar ýüzleri oda aýlandyrylan güni: «Käşgä, biz Alla we Onuň ilçisine tabyn bolsadyk.

67. Eý, Perwerdigärimiz! Takyk, Biz baştutanlarymyza we kethudalarymyza eýerdik. Olar bolsa bizi ýoldan çykardylar.

68. Eý, Perwerdigärimiz! Şonuň üçin olara iki esse azap ber we olary örän uly nälet bilen näletle!» diýerler.

69. Eý, iman getirenler! Siz Musa ezýet edenler ýaly bolmaň! Alla ony olaryň atýan şyltaklaryndan päkledi. Ol Allanyň nazarynda örän abraýly (pygamberdir).

70. Eý, iman getirenler! Alladan gorkuň we dogry sözläň!

71. (Bu sebäpli) Alla siziň işleriňizi ugruna eder we günäleriňizi geçer. Kim Alla we Onuň ilçisine tabyn bolsa, ol örän uly üstünlige ýeter.

72. Biz amanaty (Allanyň dinini) asmanlara, ýere we daglara teklip etdik, emma olar muny götermekden boýun towladylar we (onyň jogapkärçiliginden) gorkdular. Ony ynsan boýnuna aldy. Takyk, ol örän zalymdyr we nadandyr.

73. Şonuň üçin Alla ikiýüzli erkekleri we ikiýüzli zenanlary, Alla şärik goşan erkekleri we şärik goşan zenanlary jezalandyrar. Iman getiren erkekleriň we iman getiren zenanlaryň tobalaryny bolsa kabul eder. Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.



34-nji süre: Sebe

«Sebe» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 54 aýatdan ybaratdyr. Bu süräniň ady 15-nji aýatda agzalýan we Yemende bir milletiň ady bolan sebe sözünden gelip çykýar. Bu sürede Dawut pygambere berlen zatlar we jynlaryň Süleýman pygamberiň hyzmatynda bolandyklary barada gürrüň berilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Hamdy-sena asmanlardaky we ýerdäki ähli zadyň eýesi bolan Alla mahsusdyr. Şeýle hem ahyretde-de öwgi Oňa mahsusdyr. Ol hikmet eýesidir, (ähli zatdan) habardardyr.

2. Ol ýeriň içine girýän zady we ýerden çykýan zady, asmandan inýän zady we asmana çykýan zady bilýändir. Alla Rehim-şepagatlydyr, Bagyşlaýjydyr.

3. Inkär edýänler: «Kyýamat hiç haçan gelmez» diýerler. Sen olara: «Ýok, gaýyby bilýän Perwerdigärimden kasam edýärin! Kyýamat size hökman geler» diýip aýt. Asmanlarda we ýerde zerre ýalyjak zatlar hem Ondan gizlin galyp bilmez. Ondan kiçi bolsun, uly bolsun, hemmesi äşgär kitapda ýazylandyr.

4. (Bu sebäpli) Alla iman getirenleri we ýagşy işleri edýänleri sylaglandyrar. Olara bagyşlanma, örän mübärek rysgal bardyr.

5. Aýatlarymyzyň ündewlerini ýok etmek üçin jan edip urunýanlara bolsa iňňän erbet we ezýet beriji azap bardyr.

6. Özlerine ylym berlenler Perwerdigäriňden saňa inderileniň hakykatdygyny we onuň Gudraty güýçli we hakyky öwgä mynasyp bolan (Allanyň) ýoluna gönükdirýändigini görýärler.

7. Inkär edýänler: «Size, bölek-bölek bolup pytrap gideniňizden soň, täzeden ýaradyljakdygyňyzy habar berýän kişini görkezelimi?

أَفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَم بِهِۦ جِنَّةٌۢ ۗ بَلِ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ
بِٱلْـَٔاخِرَةِ فِى ٱلْعَذَابِ وَٱلضَّلَـٰلِ ٱلْبَعِيدِ ﴿٨﴾ أَفَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَىٰ مَا بَيْنَ
أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۚ إِن نَّشَأْ نَخْسِفْ
بِهِمُ ٱلْأَرْضَ أَوْ نُسْقِطْ عَلَيْهِمْ كِسَفًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ۚ إِنَّ فِى
ذَٰلِكَ لَـَٔايَةً لِّكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيبٍ ﴿٩﴾ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ مِنَّا
فَضْلًا ۖ يَـٰجِبَالُ أَوِّبِى مَعَهُۥ وَٱلطَّيْرَ ۖ وَأَلَنَّا لَهُ ٱلْحَدِيدَ ﴿١٠﴾ أَنِ ٱعْمَلْ
سَـٰبِغَـٰتٍ وَقَدِّرْ فِى ٱلسَّرْدِ ۖ وَٱعْمَلُوا۟ صَـٰلِحًا ۖ إِنِّى بِمَا تَعْمَلُونَ
بَصِيرٌ ﴿١١﴾ وَلِسُلَيْمَـٰنَ ٱلرِّيحَ غُدُوُّهَا شَهْرٌ وَرَوَاحُهَا شَهْرٌ ۖ
وَأَسَلْنَا لَهُۥ عَيْنَ ٱلْقِطْرِ ۖ وَمِنَ ٱلْجِنِّ مَن يَعْمَلُ بَيْنَ يَدَيْهِ بِإِذْنِ رَبِّهِۦ ۖ
وَمَن يَزِغْ مِنْهُمْ عَنْ أَمْرِنَا نُذِقْهُ مِنْ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ﴿١٢﴾ يَعْمَلُونَ
لَهُۥ مَا يَشَآءُ مِن مَّحَـٰرِيبَ وَتَمَـٰثِيلَ وَجِفَانٍ كَٱلْجَوَابِ وَقُدُورٍ
رَّاسِيَـٰتٍ ۚ ٱعْمَلُوٓا۟ ءَالَ دَاوُۥدَ شُكْرًا ۚ وَقَلِيلٌ مِّنْ عِبَادِىَ
ٱلشَّكُورُ ﴿١٣﴾ فَلَمَّا قَضَيْنَا عَلَيْهِ ٱلْمَوْتَ مَا دَلَّهُمْ عَلَىٰ مَوْتِهِۦٓ إِلَّا
دَآبَّةُ ٱلْأَرْضِ تَأْكُلُ مِنسَأَتَهُۥ ۖ فَلَمَّا خَرَّ تَبَيَّنَتِ ٱلْجِنُّ أَن
لَّوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ٱلْغَيْبَ مَا لَبِثُوا۟ فِى ٱلْعَذَابِ ٱلْمُهِينِ ﴿١٤﴾

لَقَدْ

8. Ol ýa Alla töhmet atýar ýa-da ol däli» diýerler. Ýok, ahyrete ynanmaýanlar azabyň we çuň azgynlygyň içindedirler.

9. Olar asmandan we ýerden öňlerine we yzlaryna (özlerini ähli tarapdan gurşap alan) asmana we ýere seretmeýärlermi? Eger islesek, Biz olary ýere sokarys ýa-da üstlerine asmandan bölekler (ýagyş, ýyldyrym) ýagdyrarys. Elbetde, bu zatlarda her bir Alla ýönelen bende üçin ybratlar bardyr.

10, 11. Takyk, Biz Dawuda beýik mertebe berip: «Eý, daglar we guşlar! Onuň bilen bilelikde tesbih ediň» diýdik. Şeýle hem oňa «(Demirden) giň we gowy edip sowut ör» diýip demri ýumşadyp berdik. (Eý, Dawudyň neberesi!) Ýagşy işleri ediň! Çünki Men siziň edýän işleriňizi görýändirin.

12. Irden gidende bir aýlyk, agşam gaýdyp gelende bir aýlyk ýol geçýän şemaly Süleýmana tabyn etdik we onuň üçin misi çeşme ýaly eredip akdyrdyk. Perwerdigäriň ygtyýary (rugsady) bilen birnäçe jyn onuň elinde işleýärdi. Olardan haýsysy buýrugymyzdan çyksa, oňa ýalynly azap bererdik.

13. Olar Süleýman üçin ybadathanalar, heýkeller, howuzlar, giň okaralar, berkidilen gazanlar ýaly onuň islän zatlaryny ýasaýardylar. Eý, Dawudyň neberesi! Şükür ediň! Bendelerimiň arasynda şükür edýäni gaty azdyr.

14. Onuň (Süleýmanyň) ajalyny ýetirenimizde, onuň ölendigini (ýaplanyp duran) hasasyny iýen garynjadan başga görkezip bilen bolmady. Süleýman ýykylanda, (onuň ölendigi) jynlara aýan boldy. Eger jynlar gaýyby bilsediler, onda olar onuň (öli halda diri ýaly bolup hasa ýaplanan wagty) kemsidiji ezýetlerini çekmezdiler.

لَقَدْ كَانَ لِسَبَإٍ فِي مَسْكَنِهِمْ ءَايَةٌ جَنَّتَانِ عَن يَمِينٍ وَشِمَالٍ
كُلُوا مِن رِّزْقِ رَبِّكُمْ وَاشْكُرُوا لَهُ بَلْدَةٌ طَيِّبَةٌ وَرَبٌّ
غَفُورٌ ﴿١٥﴾ فَأَعْرَضُوا فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ سَيْلَ الْعَرِمِ وَبَدَّلْنَاهُم
بِجَنَّتَيْهِمْ جَنَّتَيْنِ ذَوَاتَيْ أُكُلٍ خَمْطٍ وَأَثْلٍ وَشَيْءٍ مِّن سِدْرٍ قَلِيلٍ
﴿١٦﴾ ذَٰلِكَ جَزَيْنَاهُم بِمَا كَفَرُوا وَهَلْ نُجَازِي إِلَّا الْكَفُورَ ﴿١٧﴾
وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ الْقُرَى الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا قُرًى ظَاهِرَةً
وَقَدَّرْنَا فِيهَا السَّيْرَ سِيرُوا فِيهَا لَيَالِيَ وَأَيَّامًا ءَامِنِينَ ﴿١٨﴾ فَقَالُوا
رَبَّنَا بَاعِدْ بَيْنَ أَسْفَارِنَا وَظَلَمُوا أَنفُسَهُمْ فَجَعَلْنَاهُمْ أَحَادِيثَ
وَمَزَّقْنَاهُمْ كُلَّ مُمَزَّقٍ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَءَايَاتٍ لِّكُلِّ
صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿١٩﴾ وَلَقَدْ صَدَّقَ عَلَيْهِمْ إِبْلِيسُ ظَنَّهُ فَاتَّبَعُوهُ
إِلَّا فَرِيقًا مِّنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٠﴾ وَمَا كَانَ لَهُ عَلَيْهِم مِّن
سُلْطَانٍ إِلَّا لِنَعْلَمَ مَن يُؤْمِنُ بِالْءَاخِرَةِ مِمَّنْ هُوَ مِنْهَا فِي
شَكٍّ وَرَبُّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ حَفِيظٌ ﴿٢١﴾ قُلِ ادْعُوا الَّذِينَ
زَعَمْتُم مِّن دُونِ اللَّهِ لَا يَمْلِكُونَ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ فِي السَّمَاوَاتِ وَلَا
فِي الْأَرْضِ وَمَا لَهُمْ فِيهِمَا مِن شِرْكٍ وَمَا لَهُ مِنْهُم مِّن ظَهِيرٍ ﴿٢٢﴾

15. Takyk, sebe halky üçin ýaşaýan ýerlerinde ybratlar bardy. Olaryň sag hem-de çep taraplarynda iki sany bagy-bossanlyk bardy. (Olara): «Perwerdigäriňiziň beren rysgalyndan iýiň-içiň we Oňa şükür ediň! Ine, size ajaýyp şäher we günäleriňizi bagyşlap duran Perwerdigär!» diýildi.

16. Emma olar (hakdan) ýüz öwürdiler. Şonuň üçin olaryň üstüne gazaply sili iberdik we olaryň owadan iki bag-bossanyny turşy ir-iýmişli, ajy ýylgynly we az-owlak sedir agajy bolan bir baga öwürdik.

17. Biz bu jezany olara gadyr bilmezlikleri üçin berdik. Heý, bizem bir gadyr bilmez inkär edijilerden başga kişini jezalandyrarysmy?

18. Biz olar bilen bereket beren sebitlerimiziň arasynda äşgär görnüp duran obadyr (şäherler) emele getirdik we olaryň arasynda gatnawy ýola goýup: «Ol ýerlerde gije-gündiz arkaýyn gatnaň!» (diýdik).

19. Emma olar (bu nygmatlaryň gadyryny bilmän bilgeşleýin): «Eý, Perwerdigärimiz! Biziň ýolagçylyk etjek ýerlerimiziň arasyny daşlaşdyr» diýdiler we özlerine zulum etdiler. Biz hem olary ertekä öwrüp, derbi-dagyn edip goýberdik. Elbetde, bu zatlarda köp sabyr edýän we köp şükür edýän kişiler üçin ybratlar bardyr.

20. Takyk, Iblis olar hakdaky gümanyny (niýetini) durmuşa geçirdi. Şonuň üçin iman getiren bir topardan galany oňa tabyn boldular.

21. Aslynda bolsa, Iblisiň olaryň üstünden agalygy ýokdy. Emma Biz ahyrete ynanýan bilen oňa şek-şübhe edýäni tapawutlandyryp bilmek üçin (Iblise bu mümkinçiligi berdik). Takyk, Alla ähli zady gorap durandyr.

22. Olara aýt: «Alladan başga (Alla şärik) hasaplaýanlaryňyzy çagyryň! Olar ne asmanlarda, ne-de ýerde zerre ýalyjak zada hem eýeçilik edýän däldirler. Olaryň bu ýerlere (asmanlara we ýere) hiç hili şärikligi ýokdur. Şeýle hem (Allanyň) olar bilen (bular ýaly zatlarda) hiç hili kömekçisi ýokdur».

وَلَا تَنفَعُ ٱلشَّفَٰعَةُ عِندَهُۥٓ إِلَّا لِمَنۡ أَذِنَ لَهُۥۚ حَتَّىٰٓ إِذَا فُزِّعَ عَن
قُلُوبِهِمۡ قَالُواْ مَاذَا قَالَ رَبُّكُمۡۖ قَالُواْ ٱلۡحَقَّۖ وَهُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡكَبِيرُ
﴿٢٣﴾ قُلۡ مَن يَرۡزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ قُلِ ٱللَّهُۖ
وَإِنَّآ أَوۡ إِيَّاكُمۡ لَعَلَىٰ هُدًى أَوۡ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ﴿٢٤﴾
قُل لَّا تُسۡـَٔلُونَ عَمَّآ أَجۡرَمۡنَا وَلَا نُسۡـَٔلُ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ﴿٢٥﴾ قُلۡ
يَجۡمَعُ بَيۡنَنَا رَبُّنَا ثُمَّ يَفۡتَحُ بَيۡنَنَا بِٱلۡحَقِّ وَهُوَ ٱلۡفَتَّاحُ ٱلۡعَلِيمُ ﴿٢٦﴾
قُلۡ أَرُونِيَ ٱلَّذِينَ أَلۡحَقۡتُم بِهِۦ شُرَكَآءَۖ كَلَّاۚ بَلۡ هُوَ ٱللَّهُ
ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿٢٧﴾ وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا كَآفَّةٗ لِّلنَّاسِ بَشِيرٗا
وَنَذِيرٗا وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ﴿٢٨﴾ وَيَقُولُونَ
مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ﴿٢٩﴾ قُل لَّكُم
مِّيعَادُ يَوۡمٖ لَّا تَسۡتَـٔۡخِرُونَ عَنۡهُ سَاعَةٗ وَلَا تَسۡتَقۡدِمُونَ ﴿٣٠﴾
وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن نُّؤۡمِنَ بِهَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ وَلَا بِٱلَّذِي
بَيۡنَ يَدَيۡهِۗ وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلظَّٰلِمُونَ مَوۡقُوفُونَ عِندَ رَبِّهِمۡ
يَرۡجِعُ بَعۡضُهُمۡ إِلَىٰ بَعۡضٍ ٱلۡقَوۡلَ يَقُولُ ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ
لِلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ لَوۡلَآ أَنتُمۡ لَكُنَّا مُؤۡمِنِينَ ﴿٣١﴾

قَالَ

23. Allanyň huzurynda diňe Özüniň rugsat berenleriniň şepagaty peýda berer. Ýüreklerinden gorky çykarylanda, olar: «Perwerdigäriňiz näme diýdi?» diýerler. (Beýlekiler bolsa): «Hakykaty aýtdy» diýerler. Ol örän Beýikdir, Belentdir.

24. Olara aýt: «Size asmanlardan we ýerden kim rysgal berýär?». (Olara ýene-de): «Alla» diýip aýt. (Şeýle-de): «Takyk, ýa biz ýa-da siz (haýsy-da bolsa birimiz) dogry ýolda ýa-da aç-açan azgynlyk içinde» (diý).

25. Olara aýt: «Siz biziň eden günälerimiz üçin jogapkär dälsiňiz. Bizden hem siziň edýän işleriňiz sebäpli, hasap soraljak däldir».

26. Olara aýt: «Perwerdigärimiz biziň hemmämizi (bir ýere) jemläp, soň bolsa, aramyzda hak (adalat) bilen höküm eder. Takyk, Ol Ýeňijidir, (ähli zady) bilýändir».

27. Olara aýt: «Maňa Alla goşýan şärikleriňizi görkeziň! Ýok (görkezip bilmersiňiz)! Çünki Gudraty güýçli we hikmet eýesi bolan diňe Alladyr».

28. Biz seni ähli adamzada diňe buşlukçy we duýduryjy hökmünde iberdik. Ýöne köp adamlar muny bilmezler.

29. (Şonuň üçin olar): «Eger siz dogruçyl bolsaňyz, siziň wada beren zadyňyz (kyýamat) haçan?» diýerler.

30. (Sen hem olara) aýt: «Size wada berlen şeýle gün bardyr welin, ondan ne bir salym yza galyp bilersiňiz, ne-de bir salym öňe geçip bilersiňiz».

31. Inkär edýänler: «Biz bu Kurana-da, ondan öňki kitaplara-da hiç haçan ynanmarys» diýdiler. Emma sen ol zalymlaryň özleriniň Perwerdigäriniň huzurynda durup, biri-birlerine söz gatyşlaryny bir görsediň. Şonda ejiz hasaplananlar ulumsylyk edenlere: «Siz bolmadyk bolsaňyz, biz mömin bolardyk» diýerler.

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتُضْعِفُوٓا۟ أَنَحْنُ صَدَدْنَٰكُمْ
عَنِ ٱلْهُدَىٰ بَعْدَ إِذْ جَآءَكُم بَلْ كُنتُم مُّجْرِمِينَ ٣٢
وَقَالَ ٱلَّذِينَ ٱسْتُضْعِفُوا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوا۟ بَلْ مَكْرُ ٱلَّيْلِ
وَٱلنَّهَارِ إِذْ تَأْمُرُونَنَآ أَن نَّكْفُرَ بِٱللَّهِ وَنَجْعَلَ لَهُۥٓ أَندَادًا وَأَسَرُّوا۟
ٱلنَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُا۟ ٱلْعَذَابَ وَجَعَلْنَا ٱلْأَغْلَٰلَ فِىٓ أَعْنَاقِ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ هَلْ يُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٣٣ وَمَآ أَرْسَلْنَا فِى
قَرْيَةٍ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتْرَفُوهَآ إِنَّا بِمَآ أُرْسِلْتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ٣٤
وَقَالُوا۟ نَحْنُ أَكْثَرُ أَمْوَٰلًا وَأَوْلَٰدًا وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ٣٥ قُلْ
إِنَّ رَبِّى يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقْدِرُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ
لَا يَعْلَمُونَ ٣٦ وَمَآ أَمْوَٰلُكُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُكُم بِٱلَّتِى تُقَرِّبُكُمْ
عِندَنَا زُلْفَىٰٓ إِلَّا مَنْ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ جَزَآءُ
ٱلضِّعْفِ بِمَا عَمِلُوا۟ وَهُمْ فِى ٱلْغُرُفَٰتِ ءَامِنُونَ ٣٧ وَٱلَّذِينَ
يَسْعَوْنَ فِىٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ أُو۟لَٰٓئِكَ فِى ٱلْعَذَابِ مُحْضَرُونَ
٣٨ قُلْ إِنَّ رَبِّى يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ وَيَقْدِرُ لَهُۥ
وَمَآ أَنفَقْتُم مِّن شَىْءٍ فَهُوَ يُخْلِفُهُۥ وَهُوَ خَيْرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ٣٩

32. Ulumsylyk edenler ejiz görlenlere: «Size dogry ýol geleninden soň, ondan sizi biz gaýtardykmy? Ýok! Tersine, siz günä edýärdiňiz» diýerler.

33. Ejiz görlenler ulumsylyk edenlere: «Gije-gündiz siziň işiňiz hile gurmakdy. Çünki, siz hemişe bize Allany inkär etmegimizi we Oňa şärik goşmagymyzy buýurýardyňyz» diýerler. (Olar iki topar hem) azaby görenlerinde bolsa, ökünçlerini gizlediler. Biz hem ol inkär edenleriň boýunlaryna demir halkalar dakdyk. Olar diňe eden işleriniň jezasyny çekerler.

34. Biz haýsy sebite bir duýduryjy (pygamber) ibersek, şol ýeriň azgyn gurplulary: «Biz siziň iberen zadyňyzy inkär edýäris» diýdiler.

35. Ýene olar: «Biz baýlyk we perzent taýdan sizden has köp. Şonuň üçin bize azap berilmez» diýdiler.

36. Sen-de olara aýt: «Takyk, Perwerdigärim islänine rysgaly bol berer, (islänine bolsa) kem berer. Emma köp adamlar muny bilmezler.

37. Biziň huzurymyza sizi ne baýlygyňyz ne-de perzentleriňiz ýakynlaşdyryp biler. (Bize) diňe iman getirip, ýagşy işleri edýänler ýakynlaşyp biler. Ine, şolaryň eden ýagşy işleri üçin sylaglary esse-esse artdyrylar we olar jennetiň köşklerinde asudalyk içinde bolarlar.

38. Aýatlarymyzyň öwüt-ündewlerini ýok etmek üçin, jan edip urunýanlar bolsa, azaba duçar edilerler.

39. Olara aýt: «Takyk, Perwerdigärim bendelerinden islänine bol rysgal berer, islänini bolsa kemrysgal eder. Siz haýyr-sahawat hökmünde näme sarp etseňiz, Alla onuň deregine başga rysgal ýetirer. Ol rysgal-döwlet berýänleriň iň haýyrlysydyr.

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ يَقُولُ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ أَهَٰٓؤُلَآءِ إِيَّاكُمْ
كَانُوا۟ يَعْبُدُونَ ﴿٤٠﴾ قَالُوا۟ سُبْحَٰنَكَ أَنتَ وَلِيُّنَا مِن دُونِهِم
بَلْ كَانُوا۟ يَعْبُدُونَ ٱلْجِنَّ أَكْثَرُهُم بِهِم مُّؤْمِنُونَ ﴿٤١﴾ فَٱلْيَوْمَ
لَا يَمْلِكُ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ نَّفْعًا وَلَا ضَرًّا وَنَقُولُ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ ذُوقُوا۟
عَذَابَ ٱلنَّارِ ٱلَّتِى كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ﴿٤٢﴾ وَإِذَا تُتْلَىٰ
عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ قَالُوا۟ مَا هَٰذَآ إِلَّا رَجُلٌ يُرِيدُ أَن يَصُدَّكُمْ
عَمَّا كَانَ يَعْبُدُ ءَابَآؤُكُمْ وَقَالُوا۟ مَا هَٰذَآ إِلَّآ إِفْكٌ مُّفْتَرًى وَقَالَ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٤٣﴾ وَمَآ
ءَاتَيْنَٰهُم مِّن كُتُبٍ يَدْرُسُونَهَا وَمَآ أَرْسَلْنَآ إِلَيْهِمْ قَبْلَكَ مِن نَّذِيرٍ
﴿٤٤﴾ وَكَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَمَا بَلَغُوا۟ مِعْشَارَ مَآ ءَاتَيْنَٰهُمْ
فَكَذَّبُوا۟ رُسُلِى فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٤٥﴾ قُلْ إِنَّمَآ أَعِظُكُم
بِوَٰحِدَةٍ أَن تَقُومُوا۟ لِلَّهِ مَثْنَىٰ وَفُرَٰدَىٰ ثُمَّ تَتَفَكَّرُوا۟ مَا بِصَاحِبِكُم
مِّن جِنَّةٍ إِنْ هُوَ إِلَّا نَذِيرٌ لَّكُم بَيْنَ يَدَىْ عَذَابٍ شَدِيدٍ ﴿٤٦﴾ قُلْ
مَا سَأَلْتُكُم مِّنْ أَجْرٍ فَهُوَ لَكُمْ إِنْ أَجْرِىَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ
شَىْءٍ شَهِيدٌ ﴿٤٧﴾ قُلْ إِنَّ رَبِّى يَقْذِفُ بِٱلْحَقِّ عَلَّٰمُ ٱلْغُيُوبِ ﴿٤٨﴾

قُلْ

40. Alla şol gün olaryň hemmesini üýşürer, soň bolsa perişdelere: «Size ybadat edýänler şularmy?» diýer.

41. (Perişdeler bolsa): «Sen ähli kemçiliklerden päksiň! Biziň dostumyz olar däldir, Sensiň! Olar jynlara ybadat edýärdiler. Olaryň köpüsi jynlara ynanýardylar» diýerler.

42. Ol günde hiç haýsyňyz başga birine ne peýda, ne-de zyýan berip bilersiňiz. Biz zulum edenlere: «Inkär eden oduňyzyň azabyny dadyň» diýeris.

43. Olara biziň aýatlarymyz aç-açan okalanda: «Onuň niýeti diňe sizi ata-baba ybadat edip gelýän zatlaryňyzdan döndermekdir. Bu (Kuran) bolsa toslanyp tapylan zatdyr» diýdiler. Olara hakykat gelende hem: «Bu aç-açan jadygöýlikden başga zat däldir» diýdiler.

44. Aslynda bolsa, biz olara okar ýaly kitaplar bermändik we senden öň olara hiç bir duýduryjy hem ibermändik.

45. Olardan öňki ymmatlar hem (pygamberlerini) ýalan hasapladylar. Bular öňkülere beren zatlarymyzyň ondan birine hem ýetip bilmändiler. Şonda-da olar pygamberlerini inkär etdiler. Emma (seret) Meniň inkärim nähili boldy (olary nähili heläk etdim).

46. (Eý, Muhammet! Sen) olara aýt: «Men size diňe ýekeje öwüt-nesihat berjek. Alla (boýun sunmak) üçin iki-ikiden we bir-birden ýeriňizden turuň (maňa serediň) we pikirleniň! Siziň dostuňyzda (pygamberiňizde) mejnunlykdan hiç hili alamat ýokdur. Ol diňe sizi öňüňizdäki ýowuz azapdan habardar ediji (pygamberdir)».

47. (Eý, Muhammet! Sen) olara aýt: «Men sizden hak (töleg) soran bolsam, ol siziňki bolsun. Çünki meniň sylagym diňe Alla degişlidir. Ol, ähli zada şaýatdyr».

48. (Eý, Muhammet! Sen) olara aýt: «Elbetde, Perwerdigärim hakykaty ýüze çykarar. Sebäbi, Ol gaýyby örän gowy bilýändir».




49. (Eý, Muhammet! Sen) olara aýt: «Hakykat geldi we mundan soň batyl ne bir zady ýüze çykaryp biler, ne-de yzyna gaýtaryp biler».

50. (Eý, Muhammet! Sen) olara aýt: «Eger ýoldan çyksam, öz zyýanyma ýoldan çykaryn. Emma eger dogry ýoly tapsam, bu maňa Perwerdigärimiň wahyý eden zady (Kurany) sebäplidir. Takyk, Ol (ähli zady) eşidýändir, (bize) ýakyndyr».

51. (Eý, Muhammet!) Sen olary gorkup aljyran wagtlary bir görsediň! Olara indi hiç hili çykalga ýokdur we olar ýakyn ýerde tutulandyrlar.

52. Olar (boljak iş bolandan soň): «Oňa ynandyk» diýdiler. Indi olar daş ýerden (dünýädäki durmuş geçip gidenden soň) nädip imana ýetsinler?

53. Aslynda bolsa, olar öň hakykaty inkär edipdiler we uzak ýerden gaýyby (gürrüňleri bilmek üçin) çaklamalary hödürleýärdiler.

54. Indi mundan öň ýaranlaryna hem edilişi ýaly, olaryň özleri bilen arzuw edýän zatlarynyň arasyna böwet çekildi. Takyk, olar gaýgylandyryjy şübhäniň astyndadyrlar.

35-nji süre: «Fatyr» («Dörediji»)

«Fatyr» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 45 aýatdan ybaratdyr. Bu süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan «Dörediji» manysyny aňladýan «Fatyr» sözünden gelip çykýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Ähli hamdy-sena asmanlary we ýeri ýokdan dörediji, iki, üç we dört ganatly perişdeleri ilçiler eden Alla mahsusdyr. Ol ýaratmagyny isleýşi ýaly artdyrar. Takyk, Allanyň ähli zada güýji ýetýändir.

2. Alla ynsanlara, haýsy-da bolsa, bir rahmet gapysyny açsa, oňa hiç kim böwet bolup bilmez. Allanyň tutan (saklan) zadyny, ondan soň boşadyp bilen bolmaz. Ol Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

3. Eý, adamlar! Allanyň size beren nygmatlaryny ýada salyň! Alladan başga size asmandan we ýerden rysgal berip biljek ýaradyjy barmy? Ondan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Bu ýagdaýda näme üçin (küpüre) gaýdyp gelýärsiňiz?

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ
الْأُمُورُ ﴿٤﴾ يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ
الْحَيَاةُ الدُّنْيَا وَلَا يَغُرَّنَّكُم بِاللَّهِ الْغَرُورُ ﴿٥﴾ إِنَّ الشَّيْطَانَ
لَكُمْ عَدُوٌّ فَاتَّخِذُوهُ عَدُوًّا إِنَّمَا يَدْعُو حِزْبَهُ لِيَكُونُوا
مِنْ أَصْحَابِ السَّعِيرِ ﴿٦﴾ الَّذِينَ كَفَرُوا لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ
وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿٧﴾ أَفَمَن زُيِّنَ
لَهُ سُوءُ عَمَلِهِ فَرَآهُ حَسَنًا فَإِنَّ اللَّهَ يُضِلُّ مَن يَشَاءُ وَيَهْدِي مَن يَشَاءُ
فَلَا تَذْهَبْ نَفْسُكَ عَلَيْهِمْ حَسَرَاتٍ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِمَا يَصْنَعُونَ ﴿٨﴾
وَاللَّهُ الَّذِي أَرْسَلَ الرِّيَاحَ فَتُثِيرُ سَحَابًا فَسُقْنَاهُ إِلَى بَلَدٍ مَّيِّتٍ
فَأَحْيَيْنَا بِهِ الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا كَذَٰلِكَ النُّشُورُ ﴿٩﴾ مَن كَانَ يُرِيدُ
الْعِزَّةَ فَلِلَّهِ الْعِزَّةُ جَمِيعًا إِلَيْهِ يَصْعَدُ الْكَلِمُ الطَّيِّبُ وَالْعَمَلُ الصَّالِحُ
يَرْفَعُهُ وَالَّذِينَ يَمْكُرُونَ السَّيِّئَاتِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ وَمَكْرُ
أُولَٰئِكَ هُوَ يَبُورُ ﴿١٠﴾ وَاللَّهُ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ جَعَلَكُمْ
أَزْوَاجًا وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِ وَمَا يُعَمَّرُ مِن مُّعَمَّرٍ
وَلَا يُنقَصُ مِنْ عُمُرِهِ إِلَّا فِي كِتَابٍ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٌ ﴿١١﴾

وَمَا

4. Eger seni ýalan hasaplaýan bolsalar (gynanma). Çünki senden öňki pygamberleri hem ýalan hasaplapdylar. Ähli işler Alla dolanyp barar.

5. Eý, ynsanlar! Elbetde, Allanyň beren wadasy hakykatdyr. Ägä boluň! Dünýä ýaşaýşy sizi aldamasyn! Ol ýalançy (şeýtan) sizi Alla hakda («Alla günäleri geçer» diýip) aldawa düşürmesin!

6. Takyk, şeýtan siziň duşmanyňyzdyr. Şonuň üçin siz hem ony özüňize duşman biliň! Ol tarapdarlaryny diňe oda laýyk kişiler bolmaklary üçin çagyrýar.

7. Inkär edenlere bolsa örän ýowuz azap bardyr. Emma iman getirenlere we ýagşylyk edýänlere ýalkaw we uly sylag-sogap bardyr.

8. Edýän ýaramaz işleri özüne gowy görkezilen we olary gowy gören kişi (heý-de erbetlik etmeýän kişi ýaly bolarmy?). Takyk, Alla Öz islänini ýoldan çykarar, islänini bolsa dogry ýola gönükdirer. Şol sebäpli, olar üçin göwnüň ynjamasyn. Elbetde, Alla olaryň edýän zatlaryny bilýändir.

9. Ýelleri iberip, bulutlary hereketlendirýän Alladyr. Soň Biz ony bir öli ýurda ýollarys we şonuň bilen ölüminden soň ýeri janlandyrarys. (Ölen adamlaryň) täzeden direlmegi hem şonuň ýaly bolar.

10. Kim yzzat we at-abraý isleýän bolsa, ähli şan-şöhrat Alla degişlidir. Oňa (Alla) diňe gowy sözler baryp ýeter (Allanyň huzurynda gymmatlydyr). Olary bolsa ýagşy işler ýokary çykarar. Erbet işler bilen dürli duzaklar gurýanlara bolsa örän ýowuz azap bardyr. Olaryň guran duzaklary hökman bozular.

11. Alla sizi ilki toprakdan, soň bir damja suwdan ýaratdy. Soň bolsa jübüt taýlara böldi. Hiç bir aýal (maşgala) Allanyň eradasy (ygtyýary) bolmazdan, ne hamyla galyp biler, ne-de dogrup biler. Ömrüniň uzaldylmasy ýa-da gysgaldylmasy anyk kitapda (Lowhy-mahfuzda) ýazylmadyk hiç bir ýaşaýjy ýokdur. Elbetde, bu Alla üçin örän aňsatdyr.

وَمَا يَسْتَوِي الْبَحْرَانِ هَٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ سَائِغٌ شَرَابُهُ وَهَٰذَا
مِلْحٌ أُجَاجٌ وَمِن كُلٍّ تَأْكُلُونَ لَحْمًا طَرِيًّا وَتَسْتَخْرِجُونَ
حِلْيَةً تَلْبَسُونَهَا وَتَرَى الْفُلْكَ فِيهِ مَوَاخِرَ لِتَبْتَغُوا مِن فَضْلِهِ
وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٢﴾ يُولِجُ اللَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَيُولِجُ النَّهَارَ
فِي اللَّيْلِ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ كُلٌّ يَجْرِي لِأَجَلٍ مُّسَمًّى
ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمْ لَهُ الْمُلْكُ وَالَّذِينَ تَدْعُونَ مِن
دُونِهِ مَا يَمْلِكُونَ مِن قِطْمِيرٍ ﴿١٣﴾ إِن تَدْعُوهُمْ لَا يَسْمَعُوا
دُعَاءَكُمْ وَلَوْ سَمِعُوا مَا اسْتَجَابُوا لَكُمْ وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ
يَكْفُرُونَ بِشِرْكِكُمْ وَلَا يُنَبِّئُكَ مِثْلُ خَبِيرٍ ﴿١٤﴾ يَا أَيُّهَا
النَّاسُ أَنتُمُ الْفُقَرَاءُ إِلَى اللَّهِ وَاللَّهُ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿١٥﴾
إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَيَأْتِ بِخَلْقٍ جَدِيدٍ ﴿١٦﴾ وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ
بِعَزِيزٍ ﴿١٧﴾ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ وَإِن تَدْعُ مُثْقَلَةٌ
إِلَىٰ حِمْلِهَا لَا يُحْمَلْ مِنْهُ شَيْءٌ وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ إِنَّمَا تُنذِرُ
الَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِالْغَيْبِ وَأَقَامُوا الصَّلَاةَ وَمَن
تَزَكَّىٰ فَإِنَّمَا يَتَزَكَّىٰ لِنَفْسِهِ وَإِلَى اللَّهِ الْمَصِيرُ ﴿١٨﴾



12. Iki deňiz biri-biri bilen deň däldir. Olaryň biri süýji, içmäge ýakymly bolup, beýlekisi duzly we ajydyr. Emma olaryň ikisinden hem täze et iýýärsiňiz we dakynýan bezegleriňizi çykarýarsyňyz. Sen, Allanyň rysgalyny gözlemegiňiz we Oňa şükür etmegiňiz üçin, deňzi hem böwsüp-böwsüp gidýän gämiler bilen görersiň.

13. Alla gijäni gündize, gündizi bolsa gijä girizendir, Güni we Aýy (Özüne) tabyn edendir. Olaryň hemmesi bellenilen wagta çenli hereket eder. Ine, (şeýle zatlary ýaradan) Alla siziň Perwerdigäriňizdir. Mülk (hökümdarlyk) Oňa mahsusdyr. Alladan başga dileg edýänleriňiz gabyk ýalyjak zadyň hem eýesi däldirler.

14. Eger olary (kömege) çagyrsaňyz hem, olar sizi eşitmezler. Eşitseler-de, size jogap berip bilmezler we kyýamat gününde-de siziň şärik tutunmagyňyzy inkär ederler. Hiç kim saňa (bu zatlary) ähli zatdan habarly (Alla) ýaly ýetirip bilmez.

15. Eý, adamlar! Siz Alla mätäçsiňiz. Emma Alla baýdyr (hiç zada mätäç däldir) we hamdy-sena edilmäge mynasypdyr.

16, 17. Eger Ol, islese, sizi düýbünden ýok edip, siziň ýeriňize bir täze halky getirip biler. Bu bolsa Alla üçin müşgil däldir.

18. Günäkärleriň hiç haýsysy başga biriniň günäsini götermez. Ýüki (günäsi) agyr bolan adam (ony göterişmegi üçin başga birini kömege) çagyrsa, çagyrylan adam onuň ýakyn garyndaşy bolsa-da, onuň ýüküNden hiç zat göterip bilmez. Sen (bu zatlary) diňe gözleri bilen görmezden özleriniň Perwerdigärinden gorkýanlara we namaz okaýanlara duýduryp bilersiň. Kim (günäden) päklense, diňe özi üçin päklenýändir. Gaýdyş diňe Alla tarapdyr.

وَمَا يَسْتَوِي الْأَعْمَىٰ وَالْبَصِيرُ ﴿١٩﴾ وَلَا الظُّلُمَاتُ وَلَا النُّورُ ﴿٢٠﴾
وَلَا الظِّلُّ وَلَا الْحَرُورُ ﴿٢١﴾ وَمَا يَسْتَوِي الْأَحْيَاءُ وَلَا الْأَمْوَاتُ ۚ
إِنَّ اللَّهَ يُسْمِعُ مَن يَشَاءُ ۖ وَمَا أَنتَ بِمُسْمِعٍ مَّن فِي الْقُبُورِ ﴿٢٢﴾
إِنْ أَنتَ إِلَّا نَذِيرٌ ﴿٢٣﴾ إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ بِالْحَقِّ بَشِيرًا وَنَذِيرًا ۚ وَإِن
مِّنْ أُمَّةٍ إِلَّا خَلَا فِيهَا نَذِيرٌ ﴿٢٤﴾ وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَ
الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ وَبِالزُّبُرِ
وَبِالْكِتَابِ الْمُنِيرِ ﴿٢٥﴾ ثُمَّ أَخَذْتُ الَّذِينَ كَفَرُوا ۖ فَكَيْفَ
كَانَ نَكِيرِ ﴿٢٦﴾ أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ أَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَخْرَجْنَا
بِهِ ثَمَرَاتٍ مُّخْتَلِفًا أَلْوَانُهَا ۚ وَمِنَ الْجِبَالِ جُدَدٌ بِيضٌ وَحُمْرٌ
مُّخْتَلِفٌ أَلْوَانُهَا وَغَرَابِيبُ سُودٌ ﴿٢٧﴾ وَمِنَ النَّاسِ وَالدَّوَابِّ
وَالْأَنْعَامِ مُخْتَلِفٌ أَلْوَانُهُ كَذَٰلِكَ ۗ إِنَّمَا يَخْشَى اللَّهَ مِنْ
عِبَادِهِ الْعُلَمَاءُ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ غَفُورٌ ﴿٢٨﴾ إِنَّ الَّذِينَ يَتْلُونَ
كِتَابَ اللَّهِ وَأَقَامُوا الصَّلَاةَ وَأَنفَقُوا مِمَّا رَزَقْنَاهُمْ
سِرًّا وَعَلَانِيَةً يَرْجُونَ تِجَارَةً لَّن تَبُورَ ﴿٢٩﴾ لِيُوَفِّيَهُمْ أُجُورَهُمْ
وَيَزِيدَهُم مِّن فَضْلِهِ ۚ إِنَّهُ غَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٣٠﴾

وَالَّذِي

19. Heý, kör bilen görýän (adam) deň bolarmy?!

20. Heý, zulmat (tümlük) bilen ýagtylyk deň bolarmy?!

21. Heý, kölege bilen yssy (jöwza) deň bolarmy?!

22. Heý, diriler bilen ölüler deň bolarmy?! Elbetde, Alla Öz islänine eşitdirer. Sen guburdakylara eşitdirip bilmersiň.

23. Sen diňe bir duýduryjysyň.

24. Biz seni, hak (we hikmet) bilen buşlukçy we duýduryjy edip iberdik. Aslynda, arasynda duýduryjy bolmadyk hiç bir millet ýokdur.

25. Seni ýalan hasaplasalar (gynanma), senden öňküler hem ýalan hasaplanylypdy. Pygamberleri olara aýdyň deliller (mugjyzalar), sahypalar we aýdyňlaşdyryjy kitap getiripdiler.

26. Soň bolsa biz inkär edenleri garbap tutduk. Gör, Meniň jezam nähili boldy?!

27. Sen Allanyň asmandan suw inderýändigini, soň onuň bilen dürlü-dürli reňkdäki miweleri çykarýandygyny görmediňmi? Daglardan bolsa ak, gyzyl, al-elwan reňklerde ýollary we şargara daglary (döretdik).

28. Şonuň ýaly dürli reňkde adamlary, mallary we haýwanlary (ýaratdyk). Onuň bendeleriniň arasynda diňe (hakyky) alymlar Alladan çyn ýürekden gorkýandyrlar. Takyk, Alla Gudraty güýçlüdir, Bagyşlaýjydyr.

29. Takyk, Allanyň kitabyny (Kurany) okaýanlar, namazy birkemsiz berjaý edýänler we biziň beren rysgalymyzdan (Allanyň razylygyny gazanmak üçin) gizlin we äşgär sarp edýänler hiç hili ýitgisi bolmajak söwdadan umydygär bolarlar.

30. Sebäbi Alla olaryň sylaglaryny doly ýetirer we Öz pazly-kereminden olara has artdyryp berer. Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, şükür edýäniň sylagyny artykmajy bilen berýändir.

وَالَّذِي أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ مِنَ الْكِتَابِ هُوَ الْحَقُّ مُصَدِّقًا لِمَا بَيْنَ
يَدَيْهِ إِنَّ اللَّهَ بِعِبَادِهِ لَخَبِيرٌ بَصِيرٌ ٣١ ثُمَّ أَوْرَثْنَا الْكِتَابَ
الَّذِينَ اصْطَفَيْنَا مِنْ عِبَادِنَا فَمِنْهُمْ ظَالِمٌ لِنَفْسِهِ وَمِنْهُمْ
مُقْتَصِدٌ وَمِنْهُمْ سَابِقٌ بِالْخَيْرَاتِ بِإِذْنِ اللَّهِ ذَلِكَ هُوَ الْفَضْلُ
الْكَبِيرُ ٣٢ جَنَّاتُ عَدْنٍ يَدْخُلُونَهَا يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ
أَسَاوِرَ مِنْ ذَهَبٍ وَلُؤْلُؤًا وَلِبَاسُهُمْ فِيهَا حَرِيرٌ ٣٣ وَقَالُوا
الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي أَذْهَبَ عَنَّا الْحَزَنَ إِنَّ رَبَّنَا لَغَفُورٌ
شَكُورٌ ٣٤ الَّذِي أَحَلَّنَا دَارَ الْمُقَامَةِ مِنْ فَضْلِهِ لَا يَمَسُّنَا
فِيهَا نَصَبٌ وَلَا يَمَسُّنَا فِيهَا لُغُوبٌ ٣٥ وَالَّذِينَ كَفَرُوا
لَهُمْ نَارُ جَهَنَّمَ لَا يُقْضَى عَلَيْهِمْ فَيَمُوتُوا وَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمْ
مِنْ عَذَابِهَا كَذَلِكَ نَجْزِي كُلَّ كَفُورٍ ٣٦ وَهُمْ
يَصْطَرِخُونَ فِيهَا رَبَّنَا أَخْرِجْنَا نَعْمَلْ صَالِحًا غَيْرَ الَّذِي كُنَّا
نَعْمَلُ أَوَلَمْ نُعَمِّرْكُمْ مَا يَتَذَكَّرُ فِيهِ مَنْ تَذَكَّرَ
وَجَاءَكُمُ النَّذِيرُ فَذُوقُوا فَمَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ نَصِيرٍ ٣٧ إِنَّ اللَّهَ
عَالِمُ غَيْبِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ٣٨

31. Saňa wahyý eden (inderen) bu kitabymyz senden öňki (inderilen mukaddes) kitaplary tassyklaýjy hakykatdyr. Takyk, Alla bendelerinden habardardyr we (olary) görýändir.

32. Soň bolsa Biz kitaby bendelerimiziň arasyndan saýlap-seçenlerimize berdik. Olardan özlerine zulum edenler (käbir günä işlere bulaşanlar), ortaça bolanlar (parz amallary ýerine ýetirip, haram işlerden gaça duranlar) we Allanyň ygtyýar bermegi bilen haýyrly işlerde öňe geçmek üçin ýaryşýanlar hem bardyr. Ine, bu bolsa örän uly pazly-keremdir (artykmaçlykdyr).

33. Olara girerleri ýaly «Adn» jennetleri bardyr. Şol ýerde olar altyn bilezikler we dürler bilen bezenerler. Olaryň jennetdäki egin-eşikleri ýüpekdendir.

34. (Olar jennetde): «Bizden gam-gussamyzy aýran Alla hamdy-senalar bolsun! Takyk, Perwerdigärimiz Bagyşlaýjydyr, şükür edýäniň sylagyny artykmajy bilen berýändir.

35. Ol şeýle bir Perwerdigär bolup, bizi Öz pazly-keremi bilen (esasy) ýaşanyljak ýurda (jennete) ýerleşdirdi. Ol ýerde bize ne ýadawlyk geler ne-de bizarlyk» diýerler.

36. Inkär edenlere bolsa dowzah ody bardyr. Olara ölerleri ýaly ölüm hem berilmez, dowzah azaby hem ýeňilleşdirilmez. Iňňän inkär ediji bolan kişilere Biz, ine, şeýle jeza berýändiris.

37. Olar ol ýerde: «Eý, Perwerdigärimiz! Öňki eden işlerimizden başga ýagşy işleri etmegimiz üçin bizi (dowzahdan) çykar» diýip, dady-perýat ederler. Biz size (dünýäde), pikirlenjek kişiniň pikirlenip bilmegi üçin ýeterlik ömür bermedikmi? Size duýduryjy hem gelipdi. Indi bolsa azaby dadyň! Zalymlaryň hiç hili kömekçisi boljak däldir.

38. Takyk, Alla asmanlaryň we ýeriň gaýyby habarlaryny (gizlinliklerini) bilýändir. Takyk, Ol gursaklardakyny (ýüreklerdäkini) hem bilýändir.

هُوَ الَّذِي جَعَلَكُمْ خَلَائِفَ فِي الْأَرْضِ فَمَنْ كَفَرَ فَعَلَيْهِ
كُفْرُهُ وَلَا يَزِيدُ الْكَافِرِينَ كُفْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ إِلَّا مَقْتًا
وَلَا يَزِيدُ الْكَافِرِينَ كُفْرُهُمْ إِلَّا خَسَارًا ﴿٣٩﴾ قُلْ أَرَأَيْتُمْ
شُرَكَاءَكُمُ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ أَرُونِي مَاذَا خَلَقُوا مِنَ
الْأَرْضِ أَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِي السَّمَاوَاتِ أَمْ آتَيْنَاهُمْ كِتَابًا فَهُمْ عَلَىٰ
بَيِّنَتٍ مِنْهُ بَلْ إِنْ يَعِدُ الظَّالِمُونَ بَعْضُهُمْ بَعْضًا إِلَّا غُرُورًا ﴿٤٠﴾
إِنَّ اللَّهَ يُمْسِكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ أَنْ تَزُولَا وَلَئِنْ زَالَتَا إِنْ
أَمْسَكَهُمَا مِنْ أَحَدٍ مِنْ بَعْدِهِ إِنَّهُ كَانَ حَلِيمًا غَفُورًا ﴿٤١﴾ وَأَقْسَمُوا
بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ لَئِنْ جَاءَهُمْ نَذِيرٌ لَيَكُونُنَّ أَهْدَىٰ مِنْ إِحْدَى
الْأُمَمِ فَلَمَّا جَاءَهُمْ نَذِيرٌ مَا زَادَهُمْ إِلَّا نُفُورًا ﴿٤٢﴾ اسْتِكْبَارًا فِي الْأَرْضِ
وَمَكْرَ السَّيِّئِ وَلَا يَحِيقُ الْمَكْرُ السَّيِّئُ إِلَّا بِأَهْلِهِ فَهَلْ يَنْظُرُونَ
إِلَّا سُنَّتَ الْأَوَّلِينَ فَلَنْ تَجِدَ لِسُنَّتِ اللَّهِ تَبْدِيلًا وَلَنْ تَجِدَ لِسُنَّتِ
اللَّهِ تَحْوِيلًا ﴿٤٣﴾ أَوَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنْظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ
الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ وَكَانُوا أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُعْجِزَهُ
مِنْ شَيْءٍ فِي السَّمَاوَاتِ وَلَا فِي الْأَرْضِ إِنَّهُ كَانَ عَلِيمًا قَدِيرًا ﴿٤٤﴾

وَلَوْ

39. Sizi ýer ýüzüne oruntutar eden Ol (Alladyr). Kim inkär etse, onuň inkär etmegi özüniň zyýanynadyr. Kapyrlaryň inkär etmegi Perwerdigäriňiziň huzurynda diňe gahar-gazaby artdyrar. Kapyrlaryň inkär etmegi diňe özlerine bolan zeperi artdyrar.

40. (Eý, Muhammet! Sen) olara aýt: «Alladan başga (kömege) çagyrýan şärikleriňizi gördüňizmi? Maňa olaryň ýer ýüzünde näme ýaradandygyny görkeziň! Ýa-da olaryň asmanlaryň (ýaradylmagynda) goşan goşantlary barmy? Ýa bolmasa olar biziň özlerine inderen bir kitabymyzdan bir tutaryga daýanýarlarmy? Ýok! Zalymlar biri-birlerlerine diňe aldawy wada berýärler.

41. Alla asmanlary we ýeri ýitip ýok bolmagyndan goraýar. Eger olar ýitip ýok boljak bolsa, Alladan başga ony saklap biljek hiç kim ýokdur. Takyk, Ol Halymdyr (howlugýan däldir), Bagyşlaýjydyr.

42. Olar özlerine bir duýdyryjy gelse, beýleki milletleriň her haýsyndan has köpräk dogry ýola girjekdikleri barada Alladan berk kasam etdiler. Olara bir duýduryjy gelende, bu olaryň diňe (hakdan) daş düşmeklerine sebäp boldy.

43. Sebäbi olar ýer ýüzünde tekepbirlik edýärdiler we örän erbet hileler gurýardylar. Elbetde, gurlan hileler diňe eýelerine zyýan ýetirer. Dogrusy, olar öňki ýaşanlaryňkydan başga kanuna (ýazgyda) garaşýardylar. Emma Allanyň kanunynda hiç hili üýtgeşiklik tapmarsyň. Elbetde, Allanyň kanunynda hiç hili özgerme tapmarsyň.

44. Olar ýer ýüzüne aýlanyp, özlerinden öňki milletleriň ahyrky netijeleriniň nähili bolandygyny görmeýärlermi? Aslynda, öňki milletler olardan has güýçlüdiler. Ne asmanlarda, ne-de ýerde Allany ejizledip biljek (Allanyň azabyndan halas boljak) hiç zat ýokdur. Takyk, Ol (ähli zady) bilýändir, (ähli zada) güýji ýetýändir.

45. Eger Alla ynsanlary edýän işleri sebäpli, jezalandyrsady, onda Ol ýer ýüzünde hiç bir janly-jandar goýmazdy. Ýöne (Alla) olary belli bir wagta çenli jezalandyrmaýar (gijikdirýär). Emma olaryň wagty gelende, Allanyň öz bendelerini görüp durandygy äşgär (hakykatdyr, olara eden işlerine görä jeza berer).

36-njy süre: Ýäsin

«Ýäsin» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 83 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda gelýän elipbiý harplary bolan «ýä» we «sin» harplarynyň guşulyp gelýändigi sebäpli, bu at bilen atlandyrylypdyr. Käbir alymlaryň garaýşyna görä, «Eý, ynsan!» manysyny aňladýan «Ýäsin» diýmek bilen Muhammet aleýhissalama ýüzlenilýär. «Ýäsin» süresinde Haky ykrar edýänler bilen etmeýänleriň ahwalaty, kyýamatda boljak zatlar we Allanyň gudratynyň beýany getirilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1, 2. Ýäsin. Hikmetli Kurana kasam bolsun!

3. Takyk, sen iberilen (pygamberlerdensiň).

4. Sen dogry ýoldan barýarsyň.

5, 6. Bu (Kuran) Gudraty güýçli we Rehim-şepagatly (Alla) tarapyndan ata-babalaryna duýduryş berilmedik, (şonuň üçin hem) gapyl galan kowuma duýdurmagyň üçin inderilendir.

7. Kasam bolsun! Olaryň köpüsine (jeza bermek) söz hakykat boldy! Bes, olar iman getirmezler.

8. Biz olaryň boýunlaryna eňeklerine çenli ýetip duran halkalar geçirdik. (Şol halkalar sebäpli) kelleleri ýokaryk bakyp durandyr.

9. Biz olaryň öňlerinden bir bent, yzlaryndan hem bir bent etdik. (Şeýdip), olary gabap goýduk. Indi olar (hakykaty) görüp bilmezler.



10. Sen olary (azap bilen) gorkuzsaň-da, gorkuzmasaň-da, (olar üçin) tapawudy ýok, (bary bir) ynanmazlar.

11. Sen diňe Kurana eýerýän görmese hem, Rahmandan (Alladan) gorkýan (adama) duýduryp bilersiň! Ine, ony (Allanyň) ýalkawy we ýagşy sylagy bilen söýünjile.

12. Takyk, Biz ölüleri hökman direlderis we olaryň öň eden (hemme işlerini) hem-de (soňky galdyrjak) yzlaryny (işlerini) ýazyp goýarys. Biz ähli zady aýdyň ýol görkezijide (Lowhy-mahfuzda) ýazyp goýduk.

وَاضْرِبْ لَهُمْ مَثَلًا أَصْحَابَ الْقَرْيَةِ إِذْ جَاءَهَا الْمُرْسَلُونَ ﴿١٣﴾
إِذْ أَرْسَلْنَا إِلَيْهِمُ اثْنَيْنِ فَكَذَّبُوهُمَا فَعَزَّزْنَا بِثَالِثٍ فَقَالُوا إِنَّا
إِلَيْكُمْ مُرْسَلُونَ ﴿١٤﴾ قَالُوا مَا أَنْتُمْ إِلَّا بَشَرٌ مِثْلُنَا وَمَا
أَنْزَلَ الرَّحْمَٰنُ مِنْ شَيْءٍ إِنْ أَنْتُمْ إِلَّا تَكْذِبُونَ ﴿١٥﴾ قَالُوا رَبُّنَا
يَعْلَمُ إِنَّا إِلَيْكُمْ لَمُرْسَلُونَ ﴿١٦﴾ وَمَا عَلَيْنَا إِلَّا الْبَلَاغُ الْمُبِينُ
﴿١٧﴾ قَالُوا إِنَّا تَطَيَّرْنَا بِكُمْ لَئِنْ لَمْ تَنْتَهُوا لَنَرْجُمَنَّكُمْ
وَلَيَمَسَّنَّكُمْ مِنَّا عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٨﴾ قَالُوا طَائِرُكُمْ مَعَكُمْ
أَئِنْ ذُكِّرْتُمْ بَلْ أَنْتُمْ قَوْمٌ مُسْرِفُونَ ﴿١٩﴾ وَجَاءَ مِنْ أَقْصَا
الْمَدِينَةِ رَجُلٌ يَسْعَىٰ قَالَ يَا قَوْمِ اتَّبِعُوا الْمُرْسَلِينَ ﴿٢٠﴾ اتَّبِعُوا مَنْ
لَا يَسْأَلُكُمْ أَجْرًا وَهُمْ مُهْتَدُونَ ﴿٢١﴾ وَمَا لِيَ لَا أَعْبُدُ
الَّذِي فَطَرَنِي وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٢﴾ أَأَتَّخِذُ مِنْ دُونِهِ آلِهَةً
إِنْ يُرِدْنِ الرَّحْمَٰنُ بِضُرٍّ لَا تُغْنِ عَنِّي شَفَاعَتُهُمْ شَيْئًا
وَلَا يُنْقِذُونِ ﴿٢٣﴾ إِنِّي إِذًا لَفِي ضَلَالٍ مُبِينٍ ﴿٢٤﴾ إِنِّي آمَنْتُ
بِرَبِّكُمْ فَاسْمَعُونِ ﴿٢٥﴾ قِيلَ ادْخُلِ الْجَنَّةَ قَالَ يَا لَيْتَ
قَوْمِي يَعْلَمُونَ ﴿٢٦﴾ بِمَا غَفَرَ لِي رَبِّي وَجَعَلَنِي مِنَ الْمُكْرَمِينَ ﴿٢٧﴾

وَمَا

13. (Eý, Muhammet!) Sen olara ilçiler gelen (iberilen) obanyň (şäheriň) halkyny mysal getir.

14. (Haçanda) Biz olara iki sany ilçini iberenimizde (olar) ol ikisini ýalançy hasap etdiler. Soň üçünji ilçi bilen goldaw berdik. (Ilçiler): «Dogrusy biz (Allanyň) size iberen ilçileridiris» diýdiler.

15. Olar (ilçilere): «Siz biz ýaly (adaty) ynsanlar (ahyry). Rahman (Alla) hiç zady indermedi. Siz diňe ýalan sözleýärsiňiz» diýdiler.

16. (Ilçiler bolsa olara): «Perwerdigärimiz, takyk, biziň size iberilen ilçilerdigimizi bilýändir.

17. Biziň wezipämiz diňe size (Allanyň buýruklaryny) açykdan-açyk ýetirmekdir» diýdiler.

18. (Soň olar): «Dogrusy, siziň bilen bize şumluk gelýär. Eger-de siz (bu päliňizden) dänmeseňiz, kasam edýäris, biz sizi daşlarys. Biziň tarapymyzdan size juda ýowuz azap gelip ýeter» diýdiler.

19. (Ilçiler) olara: «Siziň şumlugyňyz özüňize bolsun! Eger-de size nesihat berilýän bolsa (munuň nämesi şumluk bolsun)? Tersine, siz hetden aşan kowumsyňyz» diýdiler.

20. (Şol wagt) şäheriň çetki (künjeginden) bir adam ylgap geldi. Ol: «Eý, kowumym! Bu ilçilere boýun boluň!

21. Sizden hak (tölemegiňizi) islemeýän bu adamlara eýeriň, (sebäbi) olar dogry ýola tabyn bolan (kişilerdir).

22. Men näme üçin özümi Ýaradana ybadat etmeli däl?! Siziň (hemmäňiz) Oňa dolanyp bararsyňyz.

23. Men, Alladan başga hudaýlary tututunaýynmy? Eger Rahman (Alla) maňa (haýsydyr) bir zyýan ýetirmek islese, onda olaryň (Alladan özge hudaý hasaplaýanlaryňyzyň) şepagaty maňa hiç hili peýda bermez. Olar meni halas hem edip bilmez.

24. Beýle ýagdaýda men äşgär (görünip duran) ters ýolda bolaryn.

25. Takyk, men siziň Perwerdigäriňize iman getirdim, maňa gulak asyň!» (diýdi).

Düşündiriş: Ol adamyň bu sözlerinden soň kapyrlar: «Diýmek, sen hem onuň dininden ekeniň» diýip, ony daşlap başlaýarlar. Ol adam hem şol ýerde jan berýär.

26, 27. (Ol adama: «Eý, bendäm: «Gel), jennete gir!» diýildi. Şonda ol: «Käşgä, kowumym hem Perwerdigärimiň meniň günälerimi geçendigini we meni hormatly kişilerden edendigini bilsediler» diýdi.



وَمَٓا اَنْزَلْنَا عَلٰى قَوْمِه۪ مِنْ بَعْدِه۪ مِنْ جُنْدٍ مِنَ السَّمَٓاءِ وَمَا كُنَّا
مُنْزِل۪ينَ ﴿٢٨﴾ اِنْ كَانَتْ اِلَّا صَيْحَةً وَاحِدَةً فَاِذَا هُمْ خَامِدُونَ
﴿٢٩﴾ يَا حَسْرَةً عَلَى الْعِبَادِ مَا يَأْت۪يهِمْ مِنْ رَسُولٍ اِلَّا كَانُوا
بِه۪ يَسْتَهْزِؤُ۫نَ ﴿٣٠﴾ اَلَمْ يَرَوْا كَمْ اَهْلَكْنَا قَبْلَهُمْ مِنَ الْقُرُونِ
اَنَّهُمْ اِلَيْهِمْ لَا يَرْجِعُونَ ﴿٣١﴾ وَاِنْ كُلٌّ لَمَّا جَم۪يعٌ لَدَيْنَا
مُحْضَرُونَ ﴿٣٢﴾ وَاٰيَةٌ لَهُمُ الْاَرْضُ الْمَيْتَةُ اَحْيَيْنَاهَا وَاَخْرَجْنَا
مِنْهَا حَبًّا فَمِنْهُ يَأْكُلُونَ ﴿٣٣﴾ وَجَعَلْنَا ف۪يهَا جَنَّاتٍ مِنْ نَخ۪يلٍ
وَاَعْنَابٍ وَفَجَّرْنَا ف۪يهَا مِنَ الْعُيُونِ ﴿٣٤﴾ لِيَأْكُلُوا مِنْ ثَمَرِه۪
وَمَا عَمِلَتْهُ اَيْد۪يهِمْ اَفَلَا يَشْكُرُونَ ﴿٣٥﴾ سُبْحَانَ
الَّذ۪ي خَلَقَ الْاَزْوَاجَ كُلَّهَا مِمَّا تُنْبِتُ الْاَرْضُ وَمِنْ اَنْفُسِهِمْ
وَمِمَّا لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٦﴾ وَاٰيَةٌ لَهُمُ الَّيْلُ نَسْلَخُ مِنْهُ النَّهَارَ
فَاِذَا هُمْ مُظْلِمُونَ ﴿٣٧﴾ وَالشَّمْسُ تَجْر۪ي لِمُسْتَقَرٍّ لَهَا ذٰلِكَ
تَقْد۪يرُ الْعَز۪يزِ الْعَل۪يمِ ﴿٣٨﴾ وَالْقَمَرَ قَدَّرْنَاهُ مَنَازِلَ حَتّٰى
عَادَ كَالْعُرْجُونِ الْقَد۪يمِ ﴿٣٩﴾ لَا الشَّمْسُ يَنْبَغ۪ي لَهَٓا اَنْ تُدْرِكَ الْقَمَرَ
وَلَا الَّيْلُ سَابِقُ النَّهَارِ وَكُلٌّ ف۪ي فَلَكٍ يَسْبَحُونَ ﴿٤٠﴾

28. Biz ondan soň, onuň kowumynyň üstüne (olary heläk etmek üçin) asmandan goşun indermedik. Indermekçi hem däldik.

29. Diňe elhenç bir ses boldy. Olar dessine (duran ýerlerinde doňup) sönüp galdylar.

30. Özlerine bir pygamber gelende , onuň üstünden gülüp ýaňsylaýan ol bendelere haýp bolsun!

31. Olar (Alla şärik goşanlar) özlerinden öň öten ençe kowumlary heläk edendigimizi görmeýärlermi eýsem? Olar gaýtadan dolanyp, olaryň ýanlaryna gelip bilmezler.

32. Elbetde, olaryň hemmesi jemlenip (kyýamat gününde) biziň huzurymyza getiriler.

33. (Bu meselede) öli toprak olar üçin bir ybrat nyşanydyr. (Biz topraga ýagyş bilen) jan berdik we ýerden dänesini (gögerdip) çykardyk. Ine, olar (ynsanlar) şondan iýýärler.

34, 35. Biz ýeriň ýüzünde (ençe-ençe) hurma bossanlaryny, üzüm baglaryny döretdik. (Ynsanlaryň) şol (bossanlaryň) miwesini hem-de öz elleri bilen öndüren zatlaryny iýmekleri üçin, ol ýerlerde (ençe) çeşmeleri akdyryp goýduk. Eýsem, olar (şonda-da) şükür etmeýärlermi?

36. Ýeriň öndürip-ösdüren zatlaryndan, ynsanlaryň özlerinden hem-de entek bilmeýän zatlaryndan barça jübütleri ýaradan Alla (ähli kemçiliklerden) päkdir.

37. Gije (hem) olar üçin ybrat nyşanydyr. Biz ondan gündizi çekip aýyrýarys, olar şonda dessine tümlükde galýarlar.

38. Gün özüne görkezilen (kesgitli) ýere tarap akar. (Ine), bu Gudraty güýçli hem-de (ähli zady) bilýän (Allanyň) takdyrydyr (ýola goýan düzgün-nyzamydyr).

39. Aý üçin hem birnäçe menzilleri (ýollary) kesgitläp goýduk. Ahyrynda Aý hem egrelen hurma şahasy dek (ýaý şekilli Aý halyna) gaýdyp geler.

40. Ne Gün Aýyň (yzyndan) ýetip biler ne-de gije gündüziň öňüne geçip biler. Olaryň hersi bir pelekde (orbitasynda) ýüzerler (aýlanarlar).

وَءَايَةٌ لَّهُمْ أَنَّا حَمَلْنَا ذُرِّيَّتَهُمْ فِي ٱلْفُلْكِ ٱلْمَشْحُونِ ﴿٤١﴾ وَخَلَقْنَا
لَهُم مِّن مِّثْلِهِۦ مَا يَرْكَبُونَ ﴿٤٢﴾ وَإِن نَّشَأْ نُغْرِقْهُمْ فَلَا صَرِيخَ لَهُمْ
وَلَا هُمْ يُنقَذُونَ ﴿٤٣﴾ إِلَّا رَحْمَةً مِّنَّا وَمَتَٰعًا إِلَىٰ حِينٍ ﴿٤٤﴾ وَإِذَا
قِيلَ لَهُمُ ٱتَّقُواْ مَا بَيْنَ أَيْدِيكُمْ وَمَا خَلْفَكُمْ لَعَلَّكُمْ
تُرْحَمُونَ ﴿٤٥﴾ وَمَا تَأْتِيهِم مِّنْ ءَايَةٍ مِّنْ ءَايَٰتِ رَبِّهِمْ إِلَّا كَانُواْ
عَنْهَا مُعْرِضِينَ ﴿٤٦﴾ وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ أَنفِقُواْ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ
قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَنُطْعِمُ مَن لَّوْ يَشَآءُ ٱللَّهُ
أَطْعَمَهُۥٓ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا فِي ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٤٧﴾ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ
إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٤٨﴾ مَا يَنظُرُونَ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً
تَأْخُذُهُمْ وَهُمْ يَخِصِّمُونَ ﴿٤٩﴾ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ تَوْصِيَةً وَلَآ إِلَىٰٓ
أَهْلِهِمْ يَرْجِعُونَ ﴿٥٠﴾ وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَإِذَا هُم مِّنَ ٱلْأَجْدَاثِ
إِلَىٰ رَبِّهِمْ يَنسِلُونَ ﴿٥١﴾ قَالُواْ يَٰوَيْلَنَا مَنۢ بَعَثَنَا مِن مَّرْقَدِنَاۜ هَٰذَا
مَا وَعَدَ ٱلرَّحْمَٰنُ وَصَدَقَ ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿٥٢﴾ إِن كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً
وَٰحِدَةً فَإِذَا هُمْ جَمِيعٌ لَّدَيْنَا مُحْضَرُونَ ﴿٥٣﴾ فَٱلْيَوْمَ لَا تُظْلَمُ
نَفْسٌ شَيْـًٔا وَلَا تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٥٤﴾

إِنَّ

41. Olaryň (Adam atanyň we How enäniň) zürýatlaryny üsti doly (Nuhuň) gämisinde daşamagymyz hem olar üçin (uly) ybratdyr.

42. Biz olar üçin şoňa meňzeş münülýän (başga) zatlary hem döredip berdik.

43. Islesek, olary suwda gark edip hem bileris. Şonda ne olaryň (dadyna) ýetişenler (tapylar), ne-de olar (gazapdan) halas edilerler.

44. Emma biz olara merhemet ederis hem-de belli bir wagta çenli (dünýä ýaşaýşyndan) peýdalanmaga (rugsat bereris).

45. Olara: «Merhemet edilmegiňiz üçin siziň indiki etjek işleriňiz zerarly Alladan gorkuň!» diýlende, olar (muňa düýbünden gulak gabartmazlar).

46. Olara özleriniň Perwerdigäriniň aýatlaryndan bir aýat gelende, ondan ýüz öwürýärler.

47. Olara «Allanyň size rysgal edip beren zadyndan (Alla ýolunda) sarp ediň!» diýlende, kapyrlar möminlere: «Allanyň islese tagam berjek kişisine biz tagam berelimi? Takyk, siz göz-görtele ters ýoldasyňyz» diýdiler.

48. Olar: «Eger siz dogruçyl bolsaňyz, ol wada (azap) haçan bolar?» diýýärler.

49. Olar diňe biri-birleri bilen çekeleşip durkalar, (duýdansyz ýagdaýda) özlerini tutjak elhenç bir sese garaşýarlar.

50. Ine, şol wagt olar ne biri-birlerine wesýet edip ýetişerler, ne-de maşgalalaryna gaýdyp baryp bilerler.

51. (Ahyry hem) sura üflener. Şol wagt olar guburlaryndan turarlar we ylgaşyp özleriniň Perwerdigärine giderler.

52. (Şonda) olar: «Bize haýp bolsun! Bizi guburlarymyzdan kim turuzdy (çykardy)? Bu Rahmanyň (Allanyň) wadasydyr. Pygamberler dogry aýdypdyrlar» diýerler.

53. (Şol wagt) diňe elhenç bir ses bolar. Şonda olaryň hemmesi dessine biziň huzurymyzda häzir bolarlar.

54. Şol gün hiç kime hiç hili zulum (adalatsyzlyk) edilmez. Siz (ol ýerde) diňe eden işleriňiziň sylagyny alarsyňyz.

55. (Kyýamat) güni jennetiler, elbetde, nygmatlaryň hözirini görerler.

إِنَّ أَصْحَابَ الْجَنَّةِ الْيَوْمَ فِي شُغُلٍ فَاكِهُونَ ﴿٥٥﴾ هُمْ
وَأَزْوَاجُهُمْ فِي ظِلَالٍ عَلَى الْأَرَائِكِ مُتَّكِئُونَ ﴿٥٦﴾ لَهُمْ فِيهَا
فَاكِهَةٌ وَلَهُمْ مَا يَدَّعُونَ ﴿٥٧﴾ سَلَامٌ قَوْلًا مِنْ رَبٍّ رَحِيمٍ ﴿٥٨﴾
وَامْتَازُوا الْيَوْمَ أَيُّهَا الْمُجْرِمُونَ ﴿٥٩﴾ أَلَمْ أَعْهَدْ إِلَيْكُمْ يَا بَنِي
آدَمَ أَنْ لَا تَعْبُدُوا الشَّيْطَانَ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ مُبِينٌ ﴿٦٠﴾
وَأَنِ اعْبُدُونِي هَذَا صِرَاطٌ مُسْتَقِيمٌ ﴿٦١﴾ وَلَقَدْ أَضَلَّ مِنْكُمْ
جِبِلًّا كَثِيرًا أَفَلَمْ تَكُونُوا تَعْقِلُونَ ﴿٦٢﴾ هَذِهِ جَهَنَّمُ
الَّتِي كُنْتُمْ تُوعَدُونَ ﴿٦٣﴾ اصْلَوْهَا الْيَوْمَ بِمَا كُنْتُمْ
تَكْفُرُونَ ﴿٦٤﴾ الْيَوْمَ نَخْتِمُ عَلَى أَفْوَاهِهِمْ وَتُكَلِّمُنَا أَيْدِيهِمْ
وَتَشْهَدُ أَرْجُلُهُمْ بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٦٥﴾ وَلَوْ نَشَاءُ
لَطَمَسْنَا عَلَى أَعْيُنِهِمْ فَاسْتَبَقُوا الصِّرَاطَ فَأَنَّى يُبْصِرُونَ ﴿٦٦﴾
وَلَوْ نَشَاءُ لَمَسَخْنَاهُمْ عَلَى مَكَانَتِهِمْ فَمَا اسْتَطَاعُوا مُضِيًّا
وَلَا يَرْجِعُونَ ﴿٦٧﴾ وَمَنْ نُعَمِّرْهُ نُنَكِّسْهُ فِي الْخَلْقِ أَفَلَا يَعْقِلُونَ ﴿٦٨﴾
وَمَا عَلَّمْنَاهُ الشِّعْرَ وَمَا يَنْبَغِي لَهُ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ وَقُرْآنٌ مُبِينٌ
﴿٦٩﴾ لِيُنْذِرَ مَنْ كَانَ حَيًّا وَيَحِقَّ الْقَوْلُ عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٧٠﴾

56. Olar we jübütleri kölegeli ýerlerde sekilere ýaplanyp oturarlar.

57. Ol ýerde olar üçin (dürli-dümen) iriýmişler bardyr. Olar üçin ol ýerde islän zady bolar.

58. Olara rehim-şepagatly Perwerdigär tarapyndan salam sözi (aýdylar).

59. (Olara): «Eý, günäkärler! Hany, bu gün (ýagşylardan) saýlanyň!» diýler.

60, 61. Eý, Adam perzentleri! Size: «Şeýtana ybadat etmäň (boýun bolmaň), çünki ol size göz-görtele duşmandyr. Maňa ybadat ediň, sebäbi dogry ýol budur» diýip äht edip aýtmadymmy?

62. Şeýtan siziň (araňyzdan) nesilleriň köpüsini azdyryp aldawa saldy. (Henizem) akylyňyzy ulanyp pikirlenjek dälmisiňiz?!

63. Ine, bu size wada berlen dowzahdyr.

64. Inkär edip, kapyr bolandygyňyz sebäpli, bu gün oňa (dowzaha) giriň!

65. Bu gün olaryň agyzlaryny möhürläp goýarys, olaryň eden işlerini Bize öz elleri gürrüň berer, aýaklary hem şaýatlyk eder.

66. Eger Biz islesedik, olaryň gözlerini bütinleý kör edip goýardyk. Şonda olar dogry ýoly tapmak üçin ylgaşardylar, emma olar (hakykaty) nädip görüp bilsinler!

67. Eger Biz islesedik, duran ýerlerinde olaryň durkuny (sypatyny) üýtgederdik. Olar öňe-de gidip bilmezler, yza-da gaýdyp bilmezler.

68. Biz kime uzak ömür bersek, onuň (ýagdaýyny) tersine öwreris. (Ynsan gartaşansoň tapdan düşüp çaga ýaly, akyl we beden taýdan ejizlemek bilen bolar. Heý), akyllaryny ulanyp pikirlenmeýärlermi?

69. Biz oňa (pygambere) şygyr-goşgy öwretmedik. Bu oňa (pygamberligine) gelişmez. (Onuň aýdýanlary) diňe Alladan gelen nesihatdyr we aýdyň Kurandyr.

70. (Ol) dirilere duýduryş berýän, kapyrlara bolsa sözüň (azabyň) laýyk boljakdygyny (habar berýän Kurandyr).

hyzmat edýän) taýýar esgerlerdir.

76. (Eý, pygamber!) Olaryň aýdýan sözleri seni gynandyrmasyn! Takyk, biz olaryň gizlin zatlaryny hem, äşgär zatlaryny hem bilýäris.
Düşündiriş: Ölümden soňky direlmegi inkär edýän Ubeý ibn Halef atly bir kapyr eline çüýräp giden bir süňki alyp, ony owradýar. Soň bolsa pygamberimize ýüzlenip: «Sen Allanyň çüýräp giden bu süňkleri täzeden direltjegine ynanýarsyňmy?» diýýär. Pygamberimiz hem oňa: «Hawa, ol direlder, seni hem dowzaha salar» diýýär. Bu wakadan soň hem aşakdaky aýatlar inýär.

77. Eýsem, (ol kapyr) adam (Biziň) özüni bir damja erkeklik suwundan ýaradandygymyzy görmeýärmi? Ol Bize göz-görtele duşmançylyk edýär.

78. Ol öz ýaradylyşyny ýatdan çykaryp, Bize garşy mysal getirmäge (akyl öwretmäge) synanyşýar. Ol: «Çüýräp giden bu süňkleri kim direldip biler?» diýýär.

79. Oňa: «(Olary) ilkibaşda kim ýaradan bolsa, şol hem (täzeden) direlder. Çünki Ol ähli görnüşdäki ýaratmagy bilýändir» diýip aýt.

80. Ol ýaşyl (öl) agaçdan siziň üçin ot çykarýan hem (Alladyr). Siziň özüňiz hem (ondan) ot ýakýarsyňyz.
Düşündiriş: Çarwa araplar «Merh» we «Ufar» diýilýän agaçlary biri-birine süýkäp, ondan ot çykarar ekenler. Bu aýatda hem ýaşyl (öl) agaçlardan ot çykarmaga güýji ýeten Allanyň, çüýrän süňkleri direltmäge hem güýjüniň ýetjekdigi aýdylmak islenýär.

81. Asmanlary we ýeri ýaradanyň, (heý-de) ýene-de şonçasyny ýaratmaga güýji ýetmezmi? Elbetde (ýeter)! Ol ähli zady ýaradyjydyr we (ýaratmagy we ähli zady gowy) bilýändir.

82. Ol bir zady (ýaratmak) islän wagty Onuň işi oňa diňe «Bol!» diýmekdir. Ol (zat) dessine (peýda) bolar.

83. Ähli zadyň mülki (hökmürowanlygy) elinde bolan Alla ähli kemçiliklerden päkdir! Siz hem Oňa dolanyp bararsyňyz.



71. Olar biziň ellerimiz (gudratymyz) bilen özleri üçin ýaradan ençe mallarymyza-haýwanlarymyza eýe bolýandyklaryny görmeýärlermi eýsem?

72. Bu haýwanlary olaryň ygtyýarlaryna berdik. Olaryň käbirlerini münmek üçin, käbirlerini bolsa iýmek üçin (ulanýarlar).

73. Bu haýwanlarda olar üçin ençe peýdalar hem-de içmekleri üçin (süýt) bardyr. (Eýsem) henizem şükür etmeýärlermi?

74. Olar özlerine kömek eder öýdüp (gümanlary bilen) Alladan özge hudaýlar tutundýlar.

75. Ýöne (hudaýlaryň) olara kömek etmäge güýçleri ýetmez. (Gaýtam tersine) olaryň özleri ol (toslama hudaýlara

37-nji süre: «Saffät»
(«Hatar-hatar bolup duranlar»)

«Saffät» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 182 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan «hatar-hatar bolup duranlar» manysyny aňladýan «Saffät» sözünden gelip çykýar. Bu süräniň başky üç aýatynda hatar bolup duran perişdelere, bulutlary aýlaýan güýje, Allany zikir edýän dile kasam edilip, Allanyň ýeke-täk Hudaýdygy subut edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1, 2, 3, 4. Hatar-hatar bolup durýan, (bulutlary) gohlap sürüp alyp gidýän, zikir okaýan (perişdelere) kasam bolsun! Takyk siziň hudaýyňyz ýeke-täk (Alladyr).
5. Ol asmanlaryň, ýeriň we ikisiniň arasyndakylaryň Perwerdigäridr. (Ol) gündogarlaryň hem Perwerdigäridir.
6. Biz (ýere iň) ýakyn asmany bezegli ýyldyzlar bilen bezedik.
7. (Biz asmany) boýun egmeýän asy her bir şeýtandan gorap sakladyk.
8. Olar «Beýik toplumyň» (perişdeleriň mejlisini) diňläp bilmezler. Olara hemme ýerden (alawly daş) zyňlar.
9. (Olar) kowlarlar. Sebäbi olara hemişelik azap bardyr.
10. Ýöne (perişdeleriň gürrüňlerinden) bir sözi alyp gaçmagy başaran (şeýtan) tapylsa, onuň yzyndan böwsüp geçýän otly yşyk (ýyldyz) kowup ýeter (we heläk eder).
11. (Eý, Muhammet!) Indi olardan sora hany! Olary (özlerini) ýaratmak has kynmy ýa-da Biziň ýaradanlarymyzy ýaratmak has kynmy? Elbetde, biz ol (ynsanlary) ýelmeşip duran palçykdan ýaratdyk.
12. Sen (Allanyň gudratyna we olaryň muny inkär etmegine) geň galýarsyň, ýöne olar (hakykaty) ýaňsa alýarlar.
13. (Olar özlerine) öwüt-ündew edilen wagty öwüt-ündew almaýarlar.
14. Olar eger mugjyza görseler hem ýaňsa alýarlar.
15. (Üstesine-de): «Bu diňe äşgär jadydyr.
16. Takyk, biz ölenimizden, topraga we süňke öwrülenimizden soň gaýtadan direldilerismi?
17. Öňki ata-babalarymyz hem (direlmelimi?» diýerler).



بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ
وَالصَّافَّاتِ صَفًّا ﴿١﴾ فَالزَّاجِرَاتِ زَجْرًا ﴿٢﴾ فَالتَّالِيَاتِ ذِكْرًا ﴿٣﴾
إِنَّ إِلَٰهَكُمْ لَوَاحِدٌ ﴿٤﴾ رَبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَرَبُّ
الْمَشَارِقِ ﴿٥﴾ إِنَّا زَيَّنَّا السَّمَاءَ الدُّنْيَا بِزِينَةٍ الْكَوَاكِبِ ﴿٦﴾ وَحِفْظًا
مِنْ كُلِّ شَيْطَانٍ مَارِدٍ ﴿٧﴾ لَا يَسَّمَّعُونَ إِلَى الْمَلَإِ الْأَعْلَىٰ وَيُقْذَفُونَ
مِنْ كُلِّ جَانِبٍ ﴿٨﴾ دُحُورًا وَلَهُمْ عَذَابٌ وَاصِبٌ ﴿٩﴾ إِلَّا مَنْ خَطِفَ
الْخَطْفَةَ فَأَتْبَعَهُ شِهَابٌ ثَاقِبٌ ﴿١٠﴾ فَاسْتَفْتِهِمْ أَهُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمْ
مَنْ خَلَقْنَا إِنَّا خَلَقْنَاهُمْ مِنْ طِينٍ لَازِبٍ ﴿١١﴾ بَلْ عَجِبْتَ وَيَسْخَرُونَ ﴿١٢﴾
وَإِذَا ذُكِّرُوا لَا يَذْكُرُونَ ﴿١٣﴾ وَإِذَا رَأَوْا آيَةً يَسْتَسْخِرُونَ ﴿١٤﴾
وَقَالُوا إِنْ هَٰذَا إِلَّا سِحْرٌ مُبِينٌ ﴿١٥﴾ أَإِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَامًا
أَإِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ﴿١٦﴾ أَوَآبَاؤُنَا الْأَوَّلُونَ ﴿١٧﴾ قُلْ نَعَمْ وَأَنْتُمْ دَاخِرُونَ ﴿١٨﴾
فَإِنَّمَا هِيَ زَجْرَةٌ وَاحِدَةٌ فَإِذَا هُمْ يَنْظُرُونَ ﴿١٩﴾ وَقَالُوا يَا وَيْلَنَا هَٰذَا
يَوْمُ الدِّينِ ﴿٢٠﴾ هَٰذَا يَوْمُ الْفَصْلِ الَّذِي كُنْتُمْ بِهِ تُكَذِّبُونَ ﴿٢١﴾
احْشُرُوا الَّذِينَ ظَلَمُوا وَأَزْوَاجَهُمْ وَمَا كَانُوا يَعْبُدُونَ ﴿٢٢﴾ مِنْ دُونِ
اللَّهِ فَاهْدُوهُمْ إِلَىٰ صِرَاطِ الْجَحِيمِ ﴿٢٣﴾ وَقِفُوهُمْ إِنَّهُمْ مَسْئُولُونَ ﴿٢٤﴾



18. (Sen) olara aýt: «Elbetde siz, har we zar bolup (direldilersiňiz)!
19. (Gaýtadan direlme) elhenç bir ses (bilen) bolar. Olar şol wagt dessine direlip gözlerini elek-çelek edip, töwerek-daşa serederler».
20. (Muny gören kapyrlar): «Biziň halymyz harap! Bu gün jeza berilýän (kyýamat güni) ahyry» diýerler.
21. Ine, bu siziň ýalan hasaplap ýören höküm günüňizdir.
22, 23. (Alla perişdelerine buýruk berer): «Zalymlary, olaryň ýaranlaryny we Alladan özge ybadat eden (hudaýlaryny) bir ýere jemläň! Olara dowzahyň ýoluny görkeziň!
24. Olary dessine saklaň (tussag ediň), sebäbi olar soraga çekilmeli!».

25. Size näme boldy beýle, birek-biri

مَا لَكُمْ لَا تَنَاصَرُونَ ﴿٢٥﴾ بَلْ هُمُ الْيَوْمَ مُسْتَسْلِمُونَ ﴿٢٦﴾ وَأَقْبَلَ
بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَاءَلُونَ ﴿٢٧﴾ قَالُوا إِنَّكُمْ كُنتُمْ تَأْتُونَنَا عَنِ
الْيَمِينِ ﴿٢٨﴾ قَالُوا بَل لَّمْ تَكُونُوا مُؤْمِنِينَ ﴿٢٩﴾ وَمَا كَانَ لَنَا عَلَيْكُم
مِّن سُلْطَانٍ بَلْ كُنتُمْ قَوْمًا طَاغِينَ ﴿٣٠﴾ فَحَقَّ عَلَيْنَا قَوْلُ رَبِّنَا إِنَّا
لَذَائِقُونَ ﴿٣١﴾ فَأَغْوَيْنَاكُمْ إِنَّا كُنَّا غَاوِينَ ﴿٣٢﴾ فَإِنَّهُمْ يَوْمَئِذٍ فِي
الْعَذَابِ مُشْتَرِكُونَ ﴿٣٣﴾ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَفْعَلُ بِالْمُجْرِمِينَ ﴿٣٤﴾ إِنَّهُمْ كَانُوا
إِذَا قِيلَ لَهُمْ لَا إِلَٰهَ إِلَّا اللَّهُ يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٣٥﴾ وَيَقُولُونَ أَئِنَّا لَتَارِكُوا
آلِهَتِنَا لِشَاعِرٍ مَّجْنُونٍ ﴿٣٦﴾ بَلْ جَاءَ بِالْحَقِّ وَصَدَّقَ الْمُرْسَلِينَ ﴿٣٧﴾ إِنَّكُمْ
لَذَائِقُو الْعَذَابِ الْأَلِيمِ ﴿٣٨﴾ وَمَا تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٣٩﴾
إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿٤٠﴾ أُولَٰئِكَ لَهُمْ رِزْقٌ مَّعْلُومٌ ﴿٤١﴾ فَوَاكِهُ
وَهُم مُّكْرَمُونَ ﴿٤٢﴾ فِي جَنَّاتِ النَّعِيمِ ﴿٤٣﴾ عَلَىٰ سُرُرٍ مُّتَقَابِلِينَ ﴿٤٤﴾
يُطَافُ عَلَيْهِم بِكَأْسٍ مِّن مَّعِينٍ ﴿٤٥﴾ بَيْضَاءَ لَذَّةٍ لِّلشَّارِبِينَ ﴿٤٦﴾
لَا فِيهَا غَوْلٌ وَلَا هُمْ عَنْهَا يُنزَفُونَ ﴿٤٧﴾ وَعِندَهُمْ قَاصِرَاتُ
الطَّرْفِ عِينٌ ﴿٤٨﴾ كَأَنَّهُنَّ بَيْضٌ مَّكْنُونٌ ﴿٤٩﴾ فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ
بَعْضٍ يَتَسَاءَلُونَ ﴿٥٠﴾ قَالَ قَائِلٌ مِّنْهُمْ إِنِّي كَانَ لِي قَرِينٌ ﴿٥١﴾

يَقُولُ

kömek hem etmeýärsiňiz?
26. Ýok, olar şol gün (boýunlaryny sallaşyp) tabyn bolarlar.
27. (Ynha, şol ýagdaýa sezewar bolan wagtlary) olaryň bir bölegi beýleki bir bölegine bakyp, biri-birlerini jogapkärçilige çekmäge çalşarlar.
28. (Eýerenler öz emeldarlaryna): «Siz bize sagdan gelýärdiňiz-le (bize hakyň tarapyndadygyňyzy aýdýardyňyz-la)!» diýerler.
29, 30, 31, 32. (Beýlekiler bolsa): «Aslynda, siziň özüňiz (haka) iman getirmän ýördüňiz. Biziň siziň üstüňizden höküm edip biljek güýjümiz ýokdy ahyryn. Emma siziň özüňiz azan kowumdyňyz. Şol sebäpden Perwerdigärimiziň biz baradaky (azap) hökümi hakykata öwrüldi. Biz (özümize beriljek jezany) hökman datmaly bolarys. Biz sizi azdyrdyk. (Sebäbi) özümiz hem azypdyk» diýerler.
33. Olar kyýamat güni azap meselesinde şärik bolarlar.
34. Takyk, Biz günäkärleri ine, şeýle (azaba) duçar ederis.
35. Sebäbi olara: «Alladan özge hudaý ýokdur!» diýlende, tekepbirlik bilen (muňa garşy çykýardylar).
36. Olar: «Biz däli şahyr üçin öz hudaýlarymyzy näme diýip taşlaly?» diýýärdiler.
37. Ýok, gaýtam Ol hakykaty getirdi we (öňki) pygamberleri hem tassyk etdi.
38. Takyk, siz ýowuz azaby hökman dadarsyňyz.
39. Siz diňe eden işleriňiz sebäpli jezalandyrylarsyňyz.
40. (Bu azapdan) diňe Allanyň yhlasly (Alla şärik goşmadyk) bendeleri (halas bolup bilerler).
41, 42. Ol (yhlasly bendeler) üçin rysgal, (dürli) ir-iýmişler bardyr. Olara hödür-kerem ediler.
43, 44. Olar «Nagym» (nygmatlardan doly) jennetlerde, sekileriň üstünde biri-birlerine seredişip oturarlar.
45. Olara akar çeşmeden doldurylan bulgurlar hödür ediler.
46. Ol ap-ak (dup-durudyr), içenlere lezzet berer.
47. Ol içgilerde serhoş edýän zat hem, akyldan azaşdyrýan zat hem ýokdur.
48. Olaryň ýanlarynda nazarlary başgalara aýlamaýan iri (owadan) gözlüler (hüýrler) bardyr.
49. Olar ýaşyryp goýlan (gün görmedik) ýumurtga ýaly (päkizedir, akdyr).
50. Ine, şonda olar birek-birege bakyp, (dünýädäki ýagdaýlaryny) soraşarlar.
51. Olaryň içinden biri: «Meniň bir dostum bardy» diýdi.

يَقُولُ أَئِنَّكَ لَمِنَ الْمُصَدِّقِينَ ﴿٥٢﴾ أَإِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَامًا
أَإِنَّا لَمَدِينُونَ ﴿٥٣﴾ قَالَ هَلْ أَنْتُمْ مُطَّلِعُونَ ﴿٥٤﴾ فَاطَّلَعَ فَرَآهُ فِي
سَوَاءِ الْجَحِيمِ ﴿٥٥﴾ قَالَ تَاللَّهِ إِنْ كِدْتَ لَتُرْدِينِ ﴿٥٦﴾ وَلَوْلَا
نِعْمَةُ رَبِّي لَكُنْتُ مِنَ الْمُحْضَرِينَ ﴿٥٧﴾ أَفَمَا نَحْنُ بِمَيِّتِينَ ﴿٥٨﴾ إِلَّا
مَوْتَتَنَا الْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿٥٩﴾ إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ الْفَوْزُ
الْعَظِيمُ ﴿٦٠﴾ لِمِثْلِ هَٰذَا فَلْيَعْمَلِ الْعَامِلُونَ ﴿٦١﴾ أَذَٰلِكَ خَيْرٌ نُزُلًا أَمْ
شَجَرَةُ الزَّقُّومِ ﴿٦٢﴾ إِنَّا جَعَلْنَاهَا فِتْنَةً لِلظَّالِمِينَ ﴿٦٣﴾ إِنَّهَا شَجَرَةٌ
تَخْرُجُ فِي أَصْلِ الْجَحِيمِ ﴿٦٤﴾ طَلْعُهَا كَأَنَّهُ رُءُوسُ الشَّيَاطِينِ
﴿٦٥﴾ فَإِنَّهُمْ لَآكِلُونَ مِنْهَا فَمَالِئُونَ مِنْهَا الْبُطُونَ ﴿٦٦﴾ ثُمَّ إِنَّ لَهُمْ
عَلَيْهَا لَشَوْبًا مِنْ حَمِيمٍ ﴿٦٧﴾ ثُمَّ إِنَّ مَرْجِعَهُمْ لَإِلَى الْجَحِيمِ ﴿٦٨﴾
إِنَّهُمْ أَلْفَوْا آبَاءَهُمْ ضَالِّينَ ﴿٦٩﴾ فَهُمْ عَلَىٰ آثَارِهِمْ يُهْرَعُونَ
﴿٧٠﴾ وَلَقَدْ ضَلَّ قَبْلَهُمْ أَكْثَرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٧١﴾ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا
فِيهِمْ مُنْذِرِينَ ﴿٧٢﴾ فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ
الْمُنْذَرِينَ ﴿٧٣﴾ إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿٧٤﴾ وَلَقَدْ نَادَانَا نُوحٌ
فَلَنِعْمَ الْمُجِيبُونَ ﴿٧٥﴾ وَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ مِنَ الْكَرْبِ الْعَظِيمِ ﴿٧٦﴾

52. Ol: «Sen hem (gaýtadan direlmäge) iman getirenlerdenmi?
53. Biz ölüp, topraga we süňke öwrülenimizde, (gaýtadan direldilip, jezalandyrylyp), temmimiz berlermi?» diýerdi.
54. (Ol adam dünýä ýaşaýşynda geçip giden ýaňky hadysany gürrüň berip bolandan soň, şol ýerdäkilere ýüzlenip:) «Siz hakykatda näme bolandygyny bilýärsiňizmi?» diýdi.
55. Ol seredip durşuna, (dostunyň) dowzaýň ortasyndadygyny gördi.
56. (Ol azap çekýän dostuna): «Kasam bolsun! Sen (ýalan dünýäde haka garşy aýdan sözleriň bilen) meni hem tas heläk edipdiň.
57. Eger-de Perwerdigärimiň nygmaty bolmadyk bolsa, şu wagt men hem dowzaha eltiljekleriň biri bolardym» diýdi.
58. Biz indi (jennetde) ölmeli dälmi eýsem?
59. Ilkinji ölümden başga ölüm bolmaz. Bize azap hem edilmez.
60. Ine, bu (iň) uly üstünlikdir.
61. Amal edýänler, ine, şeýle zat (hak) üçin amal etsinler!
62. Düşlemek (ornaşmak) üçin bu (nygmatlar) has haýyrlymy ýa-da zakgun agajy?
63. Takyk, biz şol (zakgun agajyny) zalymlar üçin synag edip goýduk.
64. Çünki ol dowzahyň düýbünde ösüp ýetişýän agaçdyr.
65. (Agajyň) miweleri bolsa şeýtanlaryň kelleleri ýalydyr.
66. (Dowzahdakylar) şolardan iýerler hem-de garynlaryny şol (miwelerden) doldurarlar.
67. Soňra (zakgun miwesiniň) üstüne olar üçin gaýnag suw garylan içgi bardyr.
68. Yzyndan bolsa olar ýene-de dowzah oduna gaýtarylyp eltiler.
69. Olar ata-babalaryny ters ýoldakalar gördüler.
70. Olar hem ata-babalarynyň yzlaryna (düşüp ters ýolda) ýüwürdiler.
71. Kasam bolsun! Olardan öňki (milletleriň-de) köpüsi ters ýolda boldular.
72. Takyk, biz olara hem duýduryjylary (pygamberleri) iberipdik.
73. Özlerine duýduryş berlenleriň ahyrlarynyň nähili bolandygyna seredip gör!
74. Diňe Allanyň yhlasly bendeleri (halas boldular).
75. Kasam bolsun! Nuh Bize ýalbaryp ýüzlendi. Biz doga-dilegleri nähili gowy kabul edýäris!
76. (Nuhuň) özüni we maşgalasyny iň uly gamdan halas etdik.

وَجَعَلْنَا ذُرِّيَّتَهُۥ هُمُ ٱلْبَاقِينَ ﴿٧٧﴾ وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلْـَٔاخِرِينَ
﴿٧٨﴾ سَلَٰمٌ عَلَىٰ نُوحٍ فِى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٧٩﴾ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ
﴿٨٠﴾ إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨١﴾ ثُمَّ أَغْرَقْنَا ٱلْـَٔاخَرِينَ ﴿٨٢﴾
وَإِنَّ مِن شِيعَتِهِۦ لَإِبْرَٰهِيمَ ﴿٨٣﴾ إِذْ جَآءَ رَبَّهُۥ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ﴿٨٤﴾ إِذْ قَالَ
لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦ مَاذَا تَعْبُدُونَ ﴿٨٥﴾ أَئِفْكًا ءَالِهَةً دُونَ ٱللَّهِ تُرِيدُونَ
﴿٨٦﴾ فَمَا ظَنُّكُم بِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٧﴾ فَنَظَرَ نَظْرَةً فِى ٱلنُّجُومِ ﴿٨٨﴾
فَقَالَ إِنِّى سَقِيمٌ ﴿٨٩﴾ فَتَوَلَّوْا۟ عَنْهُ مُدْبِرِينَ ﴿٩٠﴾ فَرَاغَ إِلَىٰٓ ءَالِهَتِهِمْ
فَقَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ﴿٩١﴾ مَا لَكُمْ لَا تَنطِقُونَ ﴿٩٢﴾ فَرَاغَ عَلَيْهِمْ
ضَرْبًۢا بِٱلْيَمِينِ ﴿٩٣﴾ فَأَقْبَلُوٓا۟ إِلَيْهِ يَزِفُّونَ ﴿٩٤﴾ قَالَ أَتَعْبُدُونَ مَا تَنْحِتُونَ
﴿٩٥﴾ وَٱللَّهُ خَلَقَكُمْ وَمَا تَعْمَلُونَ ﴿٩٦﴾ قَالُوا۟ ٱبْنُوا۟ لَهُۥ بُنْيَٰنًا
فَأَلْقُوهُ فِى ٱلْجَحِيمِ ﴿٩٧﴾ فَأَرَادُوا۟ بِهِۦ كَيْدًا فَجَعَلْنَٰهُمُ ٱلْأَسْفَلِينَ ﴿٩٨﴾
وَقَالَ إِنِّى ذَاهِبٌ إِلَىٰ رَبِّى سَيَهْدِينِ ﴿٩٩﴾ رَبِّ هَبْ لِى مِنَ
ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٠٠﴾ فَبَشَّرْنَٰهُ بِغُلَٰمٍ حَلِيمٍ ﴿١٠١﴾ فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ ٱلسَّعْىَ
قَالَ يَٰبُنَىَّ إِنِّىٓ أَرَىٰ فِى ٱلْمَنَامِ أَنِّىٓ أَذْبَحُكَ فَٱنظُرْ مَاذَا تَرَىٰ قَالَ
يَٰٓأَبَتِ ٱفْعَلْ مَا تُؤْمَرُ سَتَجِدُنِىٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿١٠٢﴾

فَلَمَّا

77. Biz onuň (Nuhuň) zürýadyny (tä kyýamata çenli) dowamatly etdik.
78. Soň dörän (nesilleriň) arasynda ondan (ýagşy at) galdyrdyk.
79. (Ähli) älemlerde Nuha salam bolsun!
80. Biz, şeýdip, ýagşylary (sogap bilen) sylaglarys.
81. Takyk, Ol Biziň iman getiren bendelerimizden bolupdy.
82. Soň beýleki (iman getirmedikleri bolsa suwda) gark etdik.
83. Takyk, Ybraýym hem Nuhuň nesillerindendi.
84. Sebäbi ol hem Perwerdigärine päk ýüregi bilen gelipdi.
85. Bir wagt Ybraýym atasyna we kowumyna (ýüzlenip): «Siz nämä ybadat edýärsiňiz?
86. Alladan özge toslama hudaýlara (ybadat etmek) isleýärsiňizmi?
87. Beýle bolsa älemleriň Perwerdigäri barada näme pikir edýärsiňiz?» diýipdi.
88. Şondan soň Ybraýym ýyldyzlara göz aýlady.
89. (Ybraýym, ýyldyzlara seredip pal atýan nadan kowum bilen olaryň boş-biderek toslama zatlardan doly baýramçylyklaryna gatnaşmajak bolup): «Men hassa bolupdyryn» diýdi.
90. Olar dessine yzlaryna öwrülip gitdiler.
91, 92. (Ybraýym) bukulyp, olaryň hudaýlarynyň (butlaryň) ýanyna bardy. (Ol ýerdäki naharlary görende): «Siz iýmeýärsiňizmi näme? Näme üçin gürlemeýärsiňiz?» diýdi.
93. Şondan soň ýanlaryna baryp, sag eli bilen urup (butlary döwüp taşlady).
94. (Butparazlar) Ybraýymyň ýanyna ylgaşyp geldiler.
95. (Ybraýym olara): «Ýonup ýasan zatlaryňyza ybadat edýärsiňizmi?
96. Sizi we siziň edýän zatlaryňyzy Alla ýaratdy ahyryn» diýdi.
97. Olar: «(Ybraýymy ýakar ýaly) bir bina guruň, dessine ony oda taşlaň!» diýdiler.
98. Şeýdip, olar Ybraýyma hile etjek boldular, emma biz olary zelil etdik.
99. (Otdan halas bolan Ybraýym): «Men Perwerdigärime (tarap) gidýärin. Onuň Özi maňa dogry ýol görkezer.
100. Eý, Perwerdigärim! Maňa salyhlaryň hatarynda bolup biljek (perzent) miýesser et!» diýdi.
101. Şonda biz Ybraýyma akylly-ýumşak häsiýetli (Ysmaýyly berjekdigimizi) buşladyk.
102. (Ysmaýyl kakasy Ybraýymyň) ýanynda ylgap (işe ýarap) biljek ýaşa gelende, (kakasy): «Eý, oglum! Takyk, düýşümde seni gurban edýändigimi görýärin. Pikirlenip gör, sen näme diýýärsiň?!» diýdi. Onda ogly atasyna: «Eý, atam! Saňa näme tabşyrylan bolsa şony hem et! Alla halasa, sen meniň sabyrly kişilerden boljakdygymy görersiň» diýdi.

فَلَمَّآ أَسۡلَمَا وَتَلَّهُۥ لِلۡجَبِينِ ﴿١٠٣﴾ وَنَٰدَيۡنَٰهُ أَن يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُ ﴿١٠٤﴾ قَدۡ
صَدَّقۡتَ ٱلرُّءۡيَآۚ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ﴿١٠٥﴾ إِنَّ هَٰذَا
لَهُوَ ٱلۡبَلَٰٓؤُاْ ٱلۡمُبِينُ ﴿١٠٦﴾ وَفَدَيۡنَٰهُ بِذِبۡحٍ عَظِيمٖ ﴿١٠٧﴾ وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِ
فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ﴿١٠٨﴾ سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ ﴿١٠٩﴾ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي
ٱلۡمُحۡسِنِينَ ﴿١١٠﴾ إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿١١١﴾ وَبَشَّرۡنَٰهُ بِإِسۡحَٰقَ نَبِيّٗا
مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١١٢﴾ وَبَٰرَكۡنَا عَلَيۡهِ وَعَلَىٰٓ إِسۡحَٰقَۚ وَمِن ذُرِّيَّتِهِمَا
مُحۡسِنٞ وَظَالِمٞ لِّنَفۡسِهِۦ مُبِينٞ ﴿١١٣﴾ وَلَقَدۡ مَنَنَّا عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ
﴿١١٤﴾ وَنَجَّيۡنَٰهُمَا وَقَوۡمَهُمَا مِنَ ٱلۡكَرۡبِ ٱلۡعَظِيمِ ﴿١١٥﴾ وَنَصَرۡنَٰهُمۡ
فَكَانُواْ هُمُ ٱلۡغَٰلِبِينَ ﴿١١٦﴾ وَءَاتَيۡنَٰهُمَا ٱلۡكِتَٰبَ
ٱلۡمُسۡتَبِينَ ﴿١١٧﴾ وَهَدَيۡنَٰهُمَا ٱلصِّرَٰطَ ٱلۡمُسۡتَقِيمَ ﴿١١٨﴾
وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِمَا فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ﴿١١٩﴾ سَلَٰمٌ عَلَىٰ
مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ﴿١٢٠﴾ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ﴿١٢١﴾
إِنَّهُمَا مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿١٢٢﴾ وَإِنَّ إِلۡيَاسَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ
﴿١٢٣﴾ إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِۦٓ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٢٤﴾ أَتَدۡعُونَ بَعۡلٗا وَتَذَرُونَ
أَحۡسَنَ ٱلۡخَٰلِقِينَ ﴿١٢٥﴾ ٱللَّهَ رَبَّكُمۡ وَرَبَّ ءَابَآئِكُمُ ٱلۡأَوَّلِينَ ﴿١٢٦﴾

103, 104, 105, 106. Olaryň ikisi hem (Hakyň emrine) boýun bolup, onuň (Ysmaýylyň) maňlaýyny ýere goýanda, Biz: «Eý, Ybraýym! Sen düýşüňdäki (emri) berjaý etdiň! Biz ýagşylary şeýdip sylaglarys. Takyk, bu görnüp duran synagdyr» diýip ýüzlendik.

107. Biz onuň oglunyň deregine ullakan gurbanlyk berdik.

108. Yzyndan dörejek (nesiller) üçin (Ybraýym) barada (ýagşy ýatlama) galdyrdyk.

109. Ybraýyma salam bolsun!

110. Biz ýagşylary şeýdip sylaglarys.

111. Sebäbi ol biziň iman getiren bendelerimizdendi.

112. Biz oňa salyhlardan bolan bir pygamber hökmünde oňa Yshagyň hoş habaryny berdik.

113. Ybraýymy we Yshagy mübärekledik. Ýöne ikisiniň nesilleriniň arasyndan ýagşy iş etjegi hem, özlerine äşgär erbetlik etjegi hem bolar.

114. Kasam bolsun! Biz Musa hem-de Haruna (pygamberlik) nygmatymyzy berdik.

115. Olary we kowumlaryny uly kynçylykdan halas etdik.

116. Olara goldaw berdik, şeýdip, olar üstün çykdylar.

117. Ikisine-de (hakykaty) äşgär beýan edýän kitaby (Töwraty) berdik.

118. Ikisini hem dogry ýola gönükdirdik.

119. Soňky (nesilleriň) arasynda ikisi barada-da ýagşy ýatlama galdyrdyk.

120. Musa we Haruna salam bolsun!

121. Takyk, Biz ýagşylary şeýdip sylaglarys.

122. Takyk, ikisi hem iman getiren bendelerimizdendi.

123. Elbetde, Ylýas hem pygamberlerdendi.

124. Ol (Ylýas) kowumyna ýüzlenip: «(Allanyň buýruklaryna ters hereket etmekden) gorkmaýarsyňyzmy?

125. Siz ýaradyjylaryň iň ýagşysyny taşlap, Bagl (atly buta) ýalbarýarsyňyzmy?

Düşündiriş: Bagl – Siriýada Bek şäheriniň ilatynyň ybadat eden butunyň ady. Soň ol şäheriň ady «Bekleriň buty» manysynda Baglbek bolup galypdyr.

126. Alla siziň hem Perwerdigäriňizdir, siziň owalky (ötüp geçen) ata-babalaryňyzyň hem Perwerdigäridir» diýdi.

فَكَذَّبُوهُ فَإِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ﴿١٢٧﴾ إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ
﴿١٢٨﴾ وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْآخِرِينَ ﴿١٢٩﴾ سَلَامٌ عَلَىٰ إِلْ يَاسِينَ
﴿١٣٠﴾ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١٣١﴾ إِنَّهُ مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِينَ
﴿١٣٢﴾ وَإِنَّ لُوطًا لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٣٣﴾ إِذْ نَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ أَجْمَعِينَ ﴿١٣٤﴾
إِلَّا عَجُوزًا فِي الْغَابِرِينَ ﴿١٣٥﴾ ثُمَّ دَمَّرْنَا الْآخَرِينَ ﴿١٣٦﴾ وَإِنَّكُمْ
لَتَمُرُّونَ عَلَيْهِمْ مُصْبِحِينَ ﴿١٣٧﴾ وَبِاللَّيْلِ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٣٨﴾ وَإِنَّ
يُونُسَ لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٣٩﴾ إِذْ أَبَقَ إِلَى الْفُلْكِ الْمَشْحُونِ ﴿١٤٠﴾
فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ الْمُدْحَضِينَ ﴿١٤١﴾ فَالْتَقَمَهُ الْحُوتُ وَهُوَ مُلِيمٌ
﴿١٤٢﴾ فَلَوْلَا أَنَّهُ كَانَ مِنَ الْمُسَبِّحِينَ ﴿١٤٣﴾ لَلَبِثَ فِي بَطْنِهِ إِلَىٰ يَوْمِ
يُبْعَثُونَ ﴿١٤٤﴾ فَنَبَذْنَاهُ بِالْعَرَاءِ وَهُوَ سَقِيمٌ ﴿١٤٥﴾ وَأَنْبَتْنَا عَلَيْهِ
شَجَرَةً مِنْ يَقْطِينٍ ﴿١٤٦﴾ وَأَرْسَلْنَاهُ إِلَىٰ مِائَةِ أَلْفٍ أَوْ يَزِيدُونَ
﴿١٤٧﴾ فَآمَنُوا فَمَتَّعْنَاهُمْ إِلَىٰ حِينٍ ﴿١٤٨﴾ فَاسْتَفْتِهِمْ أَلِرَبِّكَ
الْبَنَاتُ وَلَهُمُ الْبَنُونَ ﴿١٤٩﴾ أَمْ خَلَقْنَا الْمَلَائِكَةَ إِنَاثًا
وَهُمْ شَاهِدُونَ ﴿١٥٠﴾ أَلَا إِنَّهُمْ مِنْ إِفْكِهِمْ لَيَقُولُونَ ﴿١٥١﴾
وَلَدَ اللَّهُ وَإِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿١٥٢﴾ أَصْطَفَى الْبَنَاتِ عَلَى الْبَنِينَ ﴿١٥٣﴾

مَا لَكُمْ

127. Olar (Ylýasy) ýalançy hasapladylar. Şu sebäpli olaryň hemmesi gümansyz (dowzah oduna) eltilerler.
128. Diňe, Allanyň yhlasly bendeleri halas bolarlar.
129. Soňky (nesilleriň) arasynda Ylýas barada (ýagşy ýatlama) galdyrdyk.
130. Ylýasa hem salam bolsun!
131. Elbetde, Biz ýagşylary şeýdip sylaglarys.
132. Sebäbi ol Biziň iman getiren bendelerimizdendi.
133. Takyk, Lut hem pygamberlerdendi.
134. Biz Luty we onuň maşgalasynyň hemmesini halas etdik.
135. Yzda galanlaryň arasyndan diňe garry aýaly (Allanyň gazaby inenleriň tarapynda bolanlygy üçin) halas etmedik.
136. Soň bolsa beýlekileriň hemmesini heläk etdik.
137. (Eý, ynsanlar!) Elbetde, siz säher bilen olaryň üstünden geçip gidýärsiňiz.



138. Agşam hem (olar bilen bile bolýarsyňyz, olaryň weýran edilen obalarynyň deňinden geçýärsiňiz). Henizem akylyňyzy ulanyp pikirlenmeýärsiňizmi?
139. Elbetde, Yunus hem iberilen pygamberleriň biridi.
140. Ol üsti doly gämä münüp gaçyp gidipdi.
Düşündiriş: Ýunus pygamber özüni ýalançy hasaplan kowumyna gaharlanyp, olaryň üstüne basym uly belanyň geljekdigini duýdurýar we Allatagalanyň rugsady, buýrugy bolmasa-da kowumynyň arasyndan çykyp gidip, bir deňziň kenarynda duran agyr ýükli gämä münýär. Gämi esli ýol alandan soň gaý turup ýa-da başga bir sebäpden howp astynda galýar. Şonda ýüki agdyklyk edýän gämiden bije atyp, ýolagçylaryň birini deňze taşlamaly bolýarlar. Bije Ýunus pygamberiň paýyna düşýär we ol deňze taşlanýar.
141. (Gämidäkiler bilen) bije atyşypdy. Emma ol ýeňlişe sezewar bolupdy.
142. (Ýunus özüne) käýinip durka, ony bir balyk ýuwdup goýberdi.
143, 144. Egerde ol (Allany ýatlap), tesbih etmedik bolsady, gaýtadan direldiljek günlerine çenli balygyň garnynda bolardy.
145. Ony takrap ýatan ýere çykaranymyzda, ol tapdan düşüpdi.
146. Onuň üstüne (kölege bermek üçin) kädi pisint giň ýaprakly ösümligi gögerdip çykardyk.
147. Ony ýüz müň, hatda ondan-da köpräk ynsana pygamber edip ugratdyk.
148. Soň oňa iman getirdiler. Biz hem olara belli döwre çenli (dünýä nygmatlaryndan peýdalandyryp) ömür berdik.
149. (Alla şärik goşýanlardan) sora hany: «Gyzlar Perwerdigäriňki bolup, oglanlar olaryňkymy?
150. Ýa-da biz perişdeleri olaryň gözleriniň öňünde gyz edip ýaradypdyrysmy?».
151, 152. Ägä boluň! Takyk, olar ýalan toslap: «Alla perzent dünýä inderdi» diýýärler. Takyk, olar baryp ýatan ýalançydyrlar.
153. (Eýsem) Alla oglanlara derek gyzlary saýlapmy?

154. Size näme bolýar? Siz nähili höküm berýärsiňiz?
155. Siz akylyňyzy ulanyp pikirlenmeýärsiňizmi?
156. Ýa-da siziň (eliňizde Allanyň perzendiniň barlygy hakynda) äşgär deliliňiz barmy?
157. Eger-de dogryňyzy aýdýan bolsaňyz, kitabyňyzy getiriň?
158. Alla bilen jynlaryň arasynda hem nesil baglanyşygyny oýlap tapdylar. Kasam bolsun! Jynlar hem özleriniň (hasap soraljak ýere) alnyp baryljakdyklaryny (anyk) bilýärler.
159. Alla olaryň ýöňkeýän (ýalanlaryndan) päkdir.
160. Diňe Allanyň yhlasly bendeleri (azaba duçar edilmezler).
161, 162. (Eý, kapyrlar) Siz we ybadat edýän zatlaryňyz, hiç haýsyňyz ony (ynsany Allanyň garşysyna) pitne çykarmaga iterip bilmersiňiz.
163. Diňe dowzaha girjek kişini (azdyryp bilersiňiz).
164. (Perişdeler): «Biziň her haýsymyz üçin belli derejeler bardyr.
165. Elbetde, biz ol ýerde hatar-hatar bolup durarys.
166. Elbetde, biz (Allany päkläp) tesbih edýäris» (diýerler).
167, 168, 169. (Butparazlar) bolsa: «Eger-de bizde hem öňkülere berlen (kitap bolsady), biz hem Allanyň yhlasly bendelerinden biri bolardyk» diýip aýdarlar.
170. Indi bolsa ony (haky) inkär etdiler. Emma olar tiz wagtda (hakykata) göz ýetirerler.
171. Kasam bolsun! Biz pygamber edip iberen bendelerimize söz beripdik.
172. Olara hökman goldaw beriler.
173. Takyk, Biziň goşunymyz hökman üstün çykar!
174. Şol sebäpden sen olardan belli bir wagta çenli ýüz dönder (üns berme)!



175. Olar tiz wagtda (başlaryna injek azaby) görerler.
176. Biziň (berjek) azabymyza howlukmaçlyk edýärlermi?
177. Haçan-da (azap) olaryň ýurtlarynyň (üstünden inende), duýduryş berlenleriň (emma ýola gelmän ötenleriň) säherleri nähili erbet bolar!
178. Sen belli bir wagta çenli olardan ýüz dönder (üns berme!)
179. Eserdeň bolup, olara seredip dur!
180. Seniň gudraty güýçli, yzzat eýesi bolan Perwerdigäriň olaryň ýöňkeýän toslamalaryndan päkdir!
181. Pygamber edilip ugradylan pygamberleriň hemmesine salam bolsun!
182. Älemleriň Perwerdigäri bolan Alla hamdy-senalar bolsun!



38-nji süre: Sad

«Sad» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 88 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýat we elipbiý harplaryndan bolan «Sad» harpy bilen başlanýandygy üçin, bu at bilen atlandyrylypdyr. Bu sürede Dawut, Süleýman we Eýýup pygamberleriň kyssalary, möminlere öwüt-ündewler, möminler bilen kapyrlaryň ahyretdäki ýagdaýlary, jennet we dowzah, Iblisiň jennetden kowulmagy ýaly wakalar beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Sad. Öwüt-nesihat berýän Kurana kasam bolsun!
2. (Iman getirmän) kapyr bolanlar (aýdýan zatlarynyň) tersine, tekepbirlik edip (Alla we pygambere garşy gidip), aýralyga düşýärler.
3. Biz olardan öň ençe nesilleri heläk edipdik. Şonda olar dady-peýat edipdiler. Emma halas bolmak üçin wagt geçip gidipdi.
4. Olar (Alla şärik goşanlar) öz aralaryndan duýduryş berýän pygamberiň gelmegine geň galdylar we ol kapyrlar: «Bu bir ýalançy jadygöýdir.
5. Ol hudaýlary ýeke-täk hudaýa öwrüpmi? Bu juda geň galdyryjy zat» diýdiler.
6. Olaryň (Alla şärik goşanlaryň) ýolbaşçylardan bir bölegi okdurylyp: «Gidiň, hudaýlaryňyza eýe çykmak üçin sabyr edip (berk duruň)! Çünki sizden şeýle etmek garaşylýar!
7. Biz başga dinde hem beýle zady eşitmedik. Bu ýatan toslamadan başga zat däldir.
8. Bu Kuran biziň aramyzdan oňa (Muhammede) inderilmelimi eýsem?!» diýdiler. Belki, olar Meniň (bu) ýatlatmam (Kuranym) barada şübhe edýändirler. Ýok! Olar heniz meniň azabymy datmadylar.
9. Ýa-da güýçli we keremli Perwerdigäriň rahmet hazynalary olaryň ýanyndamyka?
10. Ýa-da asmanlaryň, ýeriň we ikisiniň arasyndakylaryň hökümdarlygy olaryň ellerindemikä? (Şeýle bolsa) hany esbaplar bilen (asmana) çykyp (älemi dolandyrsynlar-da?).
11. (Eý, Muhammet!) Olar (Alla şärik goşanlar) dürli toparlardan emele gelen goşun bolup, şol ýerde ýeňlişe sezewar bolarlar.
12. Olardan öň Nuh kowumy, ad (kowumy) we gazyklaryň (berk we belent ymaratlaryň) eýesi Fyrgawnyň kowumy hem (pygamberlerini ýalan hasapladylar).
13. Semud, Lut kowumy we eýke halky hem (pygamberlerini ýalan hasapladylar). Ine, bular hem (pygamberlere garşy çykan) toparlardyr.
14. Olaryň barysy (özlerine iberilen) pygamberleri ýalan hasapladylar, şol sebäpden hem olar (Meniň) azabyma duçar boldular.
15. Bular diňe yza gaýtmaýan gorkunç bir sesiň gelmegine garaşýarlar.
16. (Alla şärik goşanlar ýaňsa alyp): «Eý, Perwerdigärimiz! Biziň paýymyzy hasap güni gelmezden öň ber» diýdiler.

اِصْبِرْ عَلٰى مَا يَقُولُونَ وَاذْكُرْ عَبْدَنَا دَاوُدَ ذَا الْاَيْدِۚ اِنَّهُ اَوَّابٌ
﴿١٧﴾ اِنَّا سَخَّرْنَا الْجِبَالَ مَعَهُ يُسَبِّحْنَ بِالْعَشِيِّ وَالْاِشْرَاقِۙ ﴿١٨﴾ وَالطَّيْرَ
مَحْشُورَةًۜ كُلٌّ لَهُ اَوَّابٌ ﴿١٩﴾ وَشَدَدْنَا مُلْكَهُ وَاٰتَيْنَاهُ الْحِكْمَةَ
وَفَصْلَ الْخِطَابِ ﴿٢٠﴾ وَهَلْ اَتٰيكَ نَبَؤُا الْخَصْمِۢ اِذْ تَسَوَّرُوا الْمِحْرَابَۙ
﴿٢١﴾ اِذْ دَخَلُوا عَلٰى دَاوُدَ فَفَزِعَ مِنْهُمْ قَالُوا لَا تَخَفْۚ خَصْمَانِ بَغٰى
بَعْضُنَا عَلٰى بَعْضٍ فَاحْكُمْ بَيْنَنَا بِالْحَقِّ وَلَا تُشْطِطْ وَاهْدِنَا اِلٰى سَوَاءِ
الصِّرَاطِ ﴿٢٢﴾ اِنَّ هٰذَا اَخ۪ي لَهُ تِسْعٌ وَتِسْعُونَ نَعْجَةً وَلِيَ نَعْجَةٌ
وَاحِدَةٌ فَقَالَ اَكْفِلْنِيهَا وَعَزَّنِي فِي الْخِطَابِ ﴿٢٣﴾ قَالَ لَقَدْ
ظَلَمَكَ بِسُؤَالِ نَعْجَتِكَ اِلٰى نِعَاجِه۪ۜ وَاِنَّ كَث۪يرًا مِنَ الْخُلَطَاءِ لَيَبْغ۪ي
بَعْضُهُمْ عَلٰى بَعْضٍ اِلَّا الَّذ۪ينَ اٰمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَقَل۪يلٌ
مَا هُمْۜ وَظَنَّ دَاوُدُ اَنَّمَا فَتَنَّاهُ فَاسْتَغْفَرَ رَبَّهُ وَخَرَّ رَاكِعًا وَاَنَابَ
﴿٢٤﴾ فَغَفَرْنَا لَهُ ذٰلِكَۜ وَاِنَّ لَهُ عِنْدَنَا لَزُلْفٰى وَحُسْنَ مَاٰبٍ ﴿٢٥﴾ يَا دَاوُدُ
اِنَّا جَعَلْنَاكَ خَل۪يفَةً فِي الْاَرْضِ فَاحْكُمْ بَيْنَ النَّاسِ بِالْحَقِّ
وَلَا تَتَّبِعِ الْهَوٰى فَيُضِلَّكَ عَنْ سَب۪يلِ اللّٰهِۜ اِنَّ الَّذ۪ينَ يَضِلُّونَ
عَنْ سَب۪يلِ اللّٰهِ لَهُمْ عَذَابٌ شَد۪يدٌ بِمَا نَسُوا يَوْمَ الْحِسَابِ ﴿٢٦﴾



17. (Eý, Muhammet!) Olaryň aýdýan zatlaryna sabyr et, bu barada gujur-gaýratly bendämiz Dawudy ýadyňa sal! Takyk, ol elmydama Perwerdigärine ýüzlenerdi.
18, 19. Takyk, Biz ertir-agşam onuň bilen bilelikde zikir edýän daglary we topar-topar guşlary (Dawudyň) buýrugyna boýun egdirdik. Olaryň hemmesi Oňa (Alla) nyýaz edýärdiler (ýüzlenýärdiler).
20. Biz onuň hökmürowanlygyny hem güýçlendiripdik we oňa hikmet (hak bilen nähaky) aýyryjy suhangöýlik beripdik.
21. (Eý, Muhammet!) Saňa dawagärleriň habary gelip ýetdimi? Şonda olar (ybadathananyň diwaryndan dyrmaşyp) mähraba giripdiler.
22. Olar Dawudyň ýanyna girenlerinde, (Dawut) olardan gorkupdy. Olar: «Gorkma! Biz biri-birimiz bilen dawalaşyp ýören dawagär, aramyzdaky (meselede) hakykata görä hüküm ber, adalatsyzlyk etme, (gaýtam) bize dogry ýoly görkez» diýdiler.
23. (Olaryň biri): «Bu meniň doganym. Onuň togsan dokuz sany goýny bar. Meniň bolsa ýekeje goýnum bar. (Ol): «Beýle bolsa, ony hem maňa ber» diýdi we meni dawada ýeňdi» diýdi.
24. (Dawut): «Kasam bolsun! Seniň goýnuňy öz goýunlarynyň (arasyna goşmagy) talap etmek bilen ol saňa adalatsyz çemeleşipdir. Dogrusy, şärikdeşleriň köpüsi birek-biregiň haklaryny depgilär. Ýöne iman getirip, ýagşy işleri edýänler (beýle däldir). Olar (ýaly adam) juda azdyr» diýdi. Dawut özüni synaýandyrys öýtdi we dessine Perwerdigärinden günäsiniň geçilmegini diläp, sežda gitdi hem-de (toba edip, ýalkaw diläp Alla) ýüzlendi.
25. Bes, Biz onuň ötünjini kabul etdik. Elbetde, biziň ýanymyzda onuň üçin aňsat ýakynlyk (derejesi) hem-de dolanyp baryljak gözel ýer (bagtyýar geljek) bardyr.
26. Eý, Dawut! Elbetde, Biz seni ýerde oruntutarymyz edip belledik (hökümdarlyk berdik). Bes, ynsanlaryň arasynda adalatlylyk bilen hüküm et! Haý-höwesiňe uýma, ol seni Allanyň ýolundan azaşdyrar. Takyk, Allanyň ýolundan azaşanlara, (olar) hasap gününi ýatdan çykarandyklary sebäpli ýowuz azap bardyr.

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا بَٰطِلًا ۚ ذَٰلِكَ ظَنُّ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ ۚ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنَ ٱلنَّارِ ﴿٢٧﴾ أَمْ نَجْعَلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ كَٱلْمُفْسِدِينَ فِى ٱلْأَرْضِ أَمْ نَجْعَلُ ٱلْمُتَّقِينَ
كَٱلْفُجَّارِ ﴿٢٨﴾ كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ إِلَيْكَ مُبَٰرَكٌ لِّيَدَّبَّرُوٓا۟ ءَايَٰتِهِۦ وَلِيَتَذَكَّرَ
أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٢٩﴾ وَوَهَبْنَا لِدَاوُۥدَ سُلَيْمَٰنَ ۚ نِعْمَ ٱلْعَبْدُ ۖ إِنَّهُۥٓ
أَوَّابٌ ﴿٣٠﴾ إِذْ عُرِضَ عَلَيْهِ بِٱلْعَشِىِّ ٱلصَّٰفِنَٰتُ ٱلْجِيَادُ ﴿٣١﴾ فَقَالَ
إِنِّىٓ أَحْبَبْتُ حُبَّ ٱلْخَيْرِ عَن ذِكْرِ رَبِّى حَتَّىٰ تَوَارَتْ بِٱلْحِجَابِ ﴿٣٢﴾ رُدُّوهَا
عَلَىَّ ۖ فَطَفِقَ مَسْحًۢا بِٱلسُّوقِ وَٱلْأَعْنَاقِ ﴿٣٣﴾ وَلَقَدْ فَتَنَّا سُلَيْمَٰنَ وَأَلْقَيْنَا
عَلَىٰ كُرْسِيِّهِۦ جَسَدًا ثُمَّ أَنَابَ ﴿٣٤﴾ قَالَ رَبِّ ٱغْفِرْ لِى وَهَبْ لِى
مُلْكًا لَّا يَنۢبَغِى لِأَحَدٍ مِّنۢ بَعْدِىٓ ۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْوَهَّابُ ﴿٣٥﴾ فَسَخَّرْنَا لَهُ
ٱلرِّيحَ تَجْرِى بِأَمْرِهِۦ رُخَآءً حَيْثُ أَصَابَ ﴿٣٦﴾ وَٱلشَّيَٰطِينَ كُلَّ بَنَّآءٍ
وَغَوَّاصٍ ﴿٣٧﴾ وَءَاخَرِينَ مُقَرَّنِينَ فِى ٱلْأَصْفَادِ ﴿٣٨﴾ هَٰذَا عَطَآؤُنَا فَٱمْنُنْ
أَوْ أَمْسِكْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٣٩﴾ وَإِنَّ لَهُۥ عِندَنَا لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ مَـَٔابٍ ﴿٤٠﴾
وَٱذْكُرْ عَبْدَنَآ أَيُّوبَ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّى مَسَّنِىَ ٱلشَّيْطَٰنُ بِنُصْبٍ
وَعَذَابٍ ﴿٤١﴾ ٱرْكُضْ بِرِجْلِكَ ۖ هَٰذَا مُغْتَسَلٌۢ بَارِدٌ وَشَرَابٌ ﴿٤٢﴾

وَوَهَبْنَا

27. Biz asmanlary, ýeri we ikisiniň arasyndakylary (maksatsyz) boş ýere ýaratmadyk. Bu inkär edip, kapyr bolanlaryň gümanlarydyr. (Dowzah) odundan ýaňa, inkär edenleriň dat gününe!
28. Eýsem, Biz, iman getirip, ýagşy işleri edýänleri ýeriň ýüzünde pitne-pisat çykarýanlar bilen deň tutalymy? Ýa-da (Alladan gorkup) takwa bolanlar bilen günäkärleri deň tutalymy?
29. (Eý, Muhammet!) Saňa bu mübärek kitaby onuň aýatlary hakda pikirlensinler hem-de akylly adamlar pent-nesihat alsynlar diýip inderdik.
30. Biz Dawuda Süleýmany berdik. Süleýman nähili ýagşy bendedi. Ol hemişe (Perwerdigärine) ýüzlenerdi.
31. (Bir gün) agşamara oňa owadan, ýyldam atlar görkezildi.
32. Şonda (Süleýman): «Takyk, men (dünýäniň) haýyrly zatlaryny (aty) Perwerdigärimi ýatlamaga sebäp bolýandygy üçin haladym» diýdi. Ahyry (gün ýaşdy we ol atlar) perde bilen gizlendi (gözden ýitip gitdi).
33. (Şol wagt ol): «Olary (atlary) ýene maňa gaýtaryp getiriň!» diýdi we olaryň aýaklaryny hem-de boýunlaryny sypalamaga başlady.
34. Kasam bolsun! Biz Süleýmany (hassalyk bilen) synag etdik. Ony (hassalykdan ýaňa) tagtynyň üstüne bir jeset ýaly (ysgynsyz ýagdaýda) taşladyk. Soň ol (Süleýman) toba edip, Alla) ýöneldi.
Düşündiriş: Allatagala Süleýman pygamberi agyr hassalyga duçar edýär. Ol bu hassalyk zerarly, tapdan düşüp, tagtynyň üstünde jansyz jeset ýaly ýaraman ýatýar.
35. (Süleýman): «Eý, Perwerdigärim! Meniň günälerimi öt! Maňa menden soň hiç kimiň ýetip bilmejek hökümdarlygyny nesip et! Takyk, Sen (ýagşylyklary) örän bol edip berýärsiň» diýdi.
36. Şondan soň biz oňa, emir edende islän ýerine aňsat gidip bilýän şemaly oňa boýun egdirdik (berdik).
37. Ymaratdyr bina dikeldýän, suwuň düýbüne çümmegi başarýan her bir şeýtany (jynlary, onuň emrine boýun egdirdik).
38. Demir zynjyrlara daňlyp goýlan beýleki (jandarlary) hem onuň emrine boýun egdirdik.
39. (Oňa: «Eý, Süleýman)! Ine, bu Biziň saňa beren zatlarymyz. (Isle) ber ýa-da berme, (öz işiň, saňa) hasap ýokdur» diýdik.
40. Takyk, onuň üçin Biziň ýanymyzda iň golaý ýakynlyk (derejesi) hem-de dolanyp baryljak gözel ýer (bagtyýar geljek) bardyr.
41. (Eý, Muhammet!) Bendämiz Eýýuby ýadyňa sal! Ol Perwerdigärine: «Takyk, şeýtan meni ýadatdy we maňa ezýet etdi» diýip ýüzlenipdi.
42. «(Şonda Oňa): «Aýagyňy (ýere) ur! Ine, bu ýuwunmak hem-de içmek üçin sowuk suw!» (diýip aýtdyk).

43. Biz oňa maşgalasyny hem-de olar bilen bilelikde ýene şonça (nesli) Öz tarapymyzdan rahmet hökmünde we akyl eýelerine pent-nesihat bolmagy üçin bagyş etdik.
44. (Eýýuba): «Eliňe bir desse çybyk al-da, olar bilen ur, (şeýdip) içen kasamyňdan dänme!» (diýdik). Takyk, Biz ony (Eýýuby) sabyrly (bende) hökmünde gördük. Ol nähili gowy bendedi! Ol hemişe (Perwerdigärine) ýüzlenýärdi.
45. (Eý, Muhammet!) Gujur-gaýratly we akyl-paýhasly bendelerimiz bolan Ybraýymy, Yshagy we Ýakuby ýadyňa sal!
46. Biz olary ýöriteläp, (ahyret) diýaryny ýatlap ýören yhlasly (bendelerimiz) etdik.
47. Takyk, olar Biziň ýanymzyda artykmaç ýagşy bendelerdendir.
48. Ysmaýyly, Ylýasy we Zülkifli hem ýatla! Hemmesi haýyrly, ýagşy kişilerdendir.
49. Ine, bu pent-nesihatdyr (ýatlamadyr). Takyk, Alladan gorkup, takwa bolanlar üçin dolanyp baryljak gözel ýer (bagtyýar geljek) bardyr.
50. Olar üçin (ähli) gapylary açyk «Adn» jennetleri bardyr.
51. Olar ol ýerde (tagtlaryň üstünde) ýaplanyp oturan ýerlerinden (özlerine) bol (mukdarda) dürli ir-iýmişleri we şerbetleri islärler.
52. Olaryň ýanlarynda jübütlerinden başgalaryna seretmeýän, (özleri bilen) deň-duş dilberler bardyr.
53. Ine, hasap güni üçin size wada berlen zatlar şulardyr.
54. Takyk, bu Biziň (jennetilere berjek) rysgalymyz bolup, oňa gutarma ýokdur.
55. Bu (bagt jennetilere) miýesser eder. (Emma) azanlara dolanyp baryljak erbet ýer (betbagtçylykly geljek) bardyr.
56. Olar dowzaha girerler. Olaryň barjak ýeri nähili erbetdir!
57. Ine, bu gaýnap duran suw we iriň! Şondan datsynlar!



وَوَهَبْنَا لَهُۥٓ أَهْلَهُۥ وَمِثْلَهُم مَّعَهُمْ رَحْمَةً مِّنَّا وَذِكْرَىٰ لِأُو۟لِى
ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٤٣﴾ وَخُذْ بِيَدِكَ ضِغْثًا فَٱضْرِب بِّهِۦ وَلَا تَحْنَثْ إِنَّا
وَجَدْنَٰهُ صَابِرًا نِّعْمَ ٱلْعَبْدُ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ﴿٤٤﴾ وَٱذْكُرْ عِبَٰدَنَآ
إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ أُو۟لِى ٱلْأَيْدِى وَٱلْأَبْصَٰرِ ﴿٤٥﴾ إِنَّآ أَخْلَصْنَٰهُم
بِخَالِصَةٍ ذِكْرَى ٱلدَّارِ ﴿٤٦﴾ وَإِنَّهُمْ عِندَنَا لَمِنَ ٱلْمُصْطَفَيْنَ
ٱلْأَخْيَارِ ﴿٤٧﴾ وَٱذْكُرْ إِسْمَٰعِيلَ وَٱلْيَسَعَ وَذَا ٱلْكِفْلِ
وَكُلٌّ مِّنَ ٱلْأَخْيَارِ ﴿٤٨﴾ هَٰذَا ذِكْرٌ وَإِنَّ لِلْمُتَّقِينَ لَحُسْنَ مَـَٔابٍ ﴿٤٩﴾
جَنَّٰتِ عَدْنٍ مُّفَتَّحَةً لَّهُمُ ٱلْأَبْوَٰبُ ﴿٥٠﴾ مُتَّكِـِٔينَ فِيهَا يَدْعُونَ فِيهَا
بِفَٰكِهَةٍ كَثِيرَةٍ وَشَرَابٍ ﴿٥١﴾ وَعِندَهُمْ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ
أَتْرَابٌ ﴿٥٢﴾ هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِيَوْمِ ٱلْحِسَابِ ﴿٥٣﴾ إِنَّ هَٰذَا لَرِزْقُنَا مَا لَهُۥ
مِن نَّفَادٍ ﴿٥٤﴾ هَٰذَا وَإِنَّ لِلطَّٰغِينَ لَشَرَّ مَـَٔابٍ ﴿٥٥﴾ جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَا
فَبِئْسَ ٱلْمِهَادُ ﴿٥٦﴾ هَٰذَا فَلْيَذُوقُوهُ حَمِيمٌ وَغَسَّاقٌ ﴿٥٧﴾ وَءَاخَرُ مِن شَكْلِهِۦٓ
أَزْوَٰجٌ ﴿٥٨﴾ هَٰذَا فَوْجٌ مُّقْتَحِمٌ مَّعَكُمْ لَا مَرْحَبًۢا بِهِمْ إِنَّهُمْ صَالُوا۟ ٱلنَّارِ ﴿٥٩﴾
قَالُوا۟ بَلْ أَنتُمْ لَا مَرْحَبًۢا بِكُمْ أَنتُمْ قَدَّمْتُمُوهُ لَنَا فَبِئْسَ ٱلْقَرَارُ
﴿٦٠﴾ قَالُوا۟ رَبَّنَا مَن قَدَّمَ لَنَا هَٰذَا فَزِدْهُ عَذَابًا ضِعْفًا فِى ٱلنَّارِ ﴿٦١﴾

58. Şoňa meňzeş başga-da goşa-goşadan (azap) bardyr.
59. (Dowzahyň sakçylary kapyrlaryň baştutanlaryna): «Ine, bu siz bilen bilelikde dowzaha girmeli toparlar» (diýlen wagty baştutanlary): «Olar hem ynjalyk tapmasynlar! Elbetde, olar (dowzah) oduna girerler» (diýerler).
60. (Baştutanlara eýerenler bolsa): «Gaýtam siz ynjalyk tapmaň! Ony (azaby) siziň özüňiz bize getirdiňiz. Nähili erbet ýer ekeni (bu dowzah)» diýerler.
61. Ýene-de olar: «Eý, Perwerdigärimiz! Bu azaba bizi kim uçradan bolsa, şonuň (dowzah) odundaky azabyny iki esse edip (gaýtaryp) ber!» diýerler.

وَقَالُوا مَا لَنَا لَا نَرَىٰ رِجَالًا كُنَّا نَعُدُّهُم مِّنَ الْأَشْرَارِ ﴿٦٢﴾
أَتَّخَذْنَاهُمْ سِخْرِيًّا أَمْ زَاغَتْ عَنْهُمُ الْأَبْصَارُ ﴿٦٣﴾ إِنَّ ذَٰلِكَ
لَحَقٌّ تَخَاصُمُ أَهْلِ النَّارِ ﴿٦٤﴾ قُلْ إِنَّمَا أَنَا مُنذِرٌ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّا اللَّهُ
الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ﴿٦٥﴾ رَبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا الْعَزِيزُ
الْغَفَّارُ ﴿٦٦﴾ قُلْ هُوَ نَبَأٌ عَظِيمٌ ﴿٦٧﴾ أَنتُمْ عَنْهُ مُعْرِضُونَ ﴿٦٨﴾ مَا كَانَ
لِيَ مِنْ عِلْمٍ بِالْمَلَإِ الْأَعْلَىٰ إِذْ يَخْتَصِمُونَ ﴿٦٩﴾ إِن يُوحَىٰ إِلَيَّ إِلَّا أَنَّمَا أَنَا
نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٧٠﴾ إِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَائِكَةِ إِنِّي خَالِقٌ بَشَرًا مِّن طِينٍ
﴿٧١﴾ فَإِذَا سَوَّيْتُهُ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِي فَقَعُوا لَهُ سَاجِدِينَ ﴿٧٢﴾
فَسَجَدَ الْمَلَائِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ﴿٧٣﴾ إِلَّا إِبْلِيسَ اسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ
الْكَافِرِينَ ﴿٧٤﴾ قَالَ يَا إِبْلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَن تَسْجُدَ لِمَا خَلَقْتُ
بِيَدَيَّ أَسْتَكْبَرْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ الْعَالِينَ ﴿٧٥﴾ قَالَ أَنَا خَيْرٌ مِّنْهُ
خَلَقْتَنِي مِن نَّارٍ وَخَلَقْتَهُ مِن طِينٍ ﴿٧٦﴾ قَالَ فَاخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ
﴿٧٧﴾ وَإِنَّ عَلَيْكَ لَعْنَتِي إِلَىٰ يَوْمِ الدِّينِ ﴿٧٨﴾ قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِي إِلَىٰ يَوْمِ
يُبْعَثُونَ ﴿٧٩﴾ قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ الْمُنظَرِينَ ﴿٨٠﴾ إِلَىٰ يَوْمِ الْوَقْتِ الْمَعْلُومِ ﴿٨١﴾
قَالَ فَبِعِزَّتِكَ لَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٨٢﴾ إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ الْمُخْلَصِينَ ﴿٨٣﴾

قَالَ

62. (Kapyrlar: «Pany dünýädeküler) erbet diýip bilýän adamlarymyzy (haka tabyn bolanlary) bu ýerde näme sebäpden göremizok-la?
63. Biz olary ýaňsylardyk. Ýa-da olar (bu ýerde bar hem bolsalar) biziň gözümize ilenoklarmy?» diýerler.
64. Dowzah oduna ýanjaklaryň öz aralaryndaky çekeleşikleri, elbetde, hakykatdyr.
65. (Eý, Muhammet! Sen olara) aýt: «Men diňe habar berip duýduryaryn! Ýeke-täk we ähli zatdan üstün Alladan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur».
66. Asmanlaryň, ýeriň we ikisiniň arasyndaky bar zatlaryň Perwerdigäri bolan Alla Gudraty güýçlüdir, Bagyşlaýjydyr.
67. (Eý, Muhammet!) Sen aýt: «Bu (Kuran) juda uly habardyr.
68. (Emma) siz ondan ýüz öwürýärsiňiz.
69. (Perişdelerden ybarat) uly topar şol ýerde çekeleşip durkalar, meniň olaryň (mejlisinden) habarym ýokdy.
Düşündiriş: Uly topar – Allatagalnyň mejlis geçirmek üçin perişdelerden jemlän uly topary.
70. Men diňe äşgär duýduryjy bolandygym sebäpli, (bular) maňa wahyý (arkaly habar) berilýär».
71. Perwerdigäriň perişdelere (ýüzlenip): «Elbetde, Men palçykdan bir adam ýaratjak.
72. Oňa şekil berip, içine ruhumdan üflän (jan beren) wagtym, siz oňa sežde ediň!» diýipdi.
73. Şonda perişdeleriň hemmesi jem bolup sežde etdiler.
74. Diňe Iblis (sežde etmedi). Ol tekepbirlik etdi we inkär edenlerden boldy.
75. (Alla): «Eý, Iblis! Iki elim bilen ýaradanyma seniň sežde etmegiňe päsgelçilik döredýän sebäp näme? Sen tekepbirlendiňmi ýa-da özüňi beýiklerden hasap edýärsiňmi?» diýdi.
76. (Iblis bolsa): «Men ondan has artyk (ýaradylan). Meni otdan ýaratdyň, ony bolsa palçykdan ýaratdyň» diýdi.
77. (Alla oňa): «Çyk, ol ýerden (jennetden)! Çünki sen mundan beýläk kowuldyň!
78. Elbetde, kyýamat gününe çenli saňa Meniň näletim bolar» diýdi.
79. (Iblis bolsa): «Eý, Perwerdigärim! Beýle bolsa maňa (olaryň) gaýtadan direldiljek gününe çenli möhlet ber» diýdi.
80. (Alla: «Bar) sen möhlet berlenlerden bolduň!
81. Saňa şol kesgitlenen wagta (kyýamata) çenli möhlet berildi» diýdi.
82. (Iblis bolsa): «Seniň çäksiz gudratyňa kasam bolsun! Men hökman olaryň hemmesini azdyryp, ýoldan çykararyn.
83. Olardan diňe Seniň (Saňa gulluk etmekde) yhlasly bendeleriň (dogry ýoldan azaşmazlar)» diýdi.

84. (Alla): «Ine, bu hakykatdyr we Men hakykaty aýdýaryn.

85. Elbetde, Men dowzahy seniň bilen hem-de saňa eýerenleriň hemmesi bilen dolduraryn» diýdi.

86. (Eý, Muhammet!) Sen aýt: «Men muny (hak ýoly) düşündirendigim üçin sizden hak soramaýaryn. Men öz (keýpime) görä (toslama pygamberligi) teklip edýänlerden däldirin.

87. Bu (Kuran) diňe älemler üçin (iberilen) nesihatdan ybaratdyr.

88. Elbetde, siz onuň berýän habarynyň (dogry bolup çykjakdygyna) gysga wagtyň içinde göz ýetirersiňiz!».

39-njy süre: «Zümer» («Toparlar»)

«Zümer» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 75 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady 71-nji we 73-nji aýatlarda agzalýan «Toparlar» manysyny aňladýan «Zümer» sözünden gelip çykýar. Bu sürede mömin we kapyr toparlaryň ýagdaýlary barada gürrüň edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Bu kitap Gudraty güýçli, hikmet eýesi bolan Alla tarapyndan inderilendir.

2. (Eý, Muhammet!) Elbetde, Biz saňa bu kitaby hak (we hikmet) bilen inderdik. Sen dini ýalňyz Oňa (Alla) degişli edip, yhlasyň bilen Alla ybadat et!

3. Habardar bol, hakyky din diňe Allanyňkydyr. Ondan (Alladan) özge özlerine dostlar edinenler: «Biz olara bizi diňe Alla has-da ýakynlaşdyrmaklary üçin ybadat edýäris» (diýerler). Elbetde, Alla çekeleşip ýören meselelerinde olaryň arasynda höküm berer. Takyk,



Alla ýalançy, inkär edýän (näşükür ynsany) dogry ýola gönükdirmez.

4. Eger-de Alla perzent edinmek islän bolsady, elbetde, ýaradanlarynyň arasyndan islän birini saýlardy. Ol (perzent edinmekden) päkdir (daşdyr)! Ol Alla ýeke-täkdir, ähli zatdan üstündir!

5. Alla asmanlary we ýeri (boş ýere däl-de) hak (we hikmet) bilen ýaratdy. Ol gijäni gündiziň üstüne örtýär, gündizi hem gijäniň üstüne örtýär. Güni we Aýy (Öz) emri bilen dolandyrýar. Olaryň her haýsy belli bir döwre çenli akar durar (hereket eder). Bilip goý, Ol Gudraty güýçlüdir, Bagyşlaýjydyr.

خَلَقَكُمْ مِنْ نَفْسٍ وَاحِدَةٍ ثُمَّ جَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا وَأَنْزَلَ
لَكُمْ مِنَ الْأَنْعَامِ ثَمَانِيَةَ أَزْوَاجٍ يَخْلُقُكُمْ فِي بُطُونِ
أُمَّهَاتِكُمْ خَلْقًا مِنْ بَعْدِ خَلْقٍ فِي ظُلُمَاتٍ ثَلَاثٍ ذَٰلِكُمُ اللَّهُ
رَبُّكُمْ لَهُ الْمُلْكُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَأَنَّىٰ تُصْرَفُونَ ﴿٦﴾ إِنْ تَكْفُرُوا
فَإِنَّ اللَّهَ غَنِيٌّ عَنْكُمْ وَلَا يَرْضَىٰ لِعِبَادِهِ الْكُفْرَ وَإِنْ تَشْكُرُوا
يَرْضَهُ لَكُمْ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ مَرْجِعُكُمْ
فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٧﴾ وَإِذَا
مَسَّ الْإِنْسَانَ ضُرٌّ دَعَا رَبَّهُ مُنِيبًا إِلَيْهِ ثُمَّ إِذَا خَوَّلَهُ نِعْمَةً مِنْهُ
نَسِيَ مَا كَانَ يَدْعُو إِلَيْهِ مِنْ قَبْلُ وَجَعَلَ لِلَّهِ أَنْدَادًا لِيُضِلَّ
عَنْ سَبِيلِهِ قُلْ تَمَتَّعْ بِكُفْرِكَ قَلِيلًا إِنَّكَ مِنْ أَصْحَابِ النَّارِ
﴿٨﴾ أَمَّنْ هُوَ قَانِتٌ آنَاءَ اللَّيْلِ سَاجِدًا وَقَائِمًا يَحْذَرُ الْآخِرَةَ
وَيَرْجُو رَحْمَةَ رَبِّهِ قُلْ هَلْ يَسْتَوِي الَّذِينَ يَعْلَمُونَ وَالَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ
إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿٩﴾ قُلْ يَا عِبَادِ الَّذِينَ آمَنُوا
اتَّقُوا رَبَّكُمْ لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةٌ وَأَرْضُ اللَّهِ
وَاسِعَةٌ إِنَّمَا يُوَفَّى الصَّابِرُونَ أَجْرَهُمْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿١٠﴾

قُلْ

6. Alla sizi ýeke-täk jandan (Adamdan) ýaratdy. Soň ondan bolsa jübütini (How enäni) ýaratdy. Siziň üçin haýwanlardan sekiz jübüt inderdi (döretdi). Ol (Alla) sizi eneleriňiziň göwresindekäňiz üç (tapgyrdan ybarat) tümlükde ýaratmagyň (bir görnüşinden) soňky ýaratmagyň (beýleki bir görnüşine geçirip) ýaradýar. Ine, bu siziň Perwerdigäriňiz Alladyr. Mülk (hökmürowanlyk) Onuňkydyr. Ondan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Bes, siz (Alla ybadat etmän) nirä tarap öwrülýärsiňiz?

7. Eger inkär etseňiz, takyk, Allanyň size mätäçligi ýokdur! Şeýle-de bolsa Ol bendeleriniň kapyr bolmagyna razy däldir. Eger şükür etseňiz, (peýdaňyz) üçin oňa (şükranalagyňyza) razy bolar! Hiç bir günäkär başgasynyň günäsini götermez. Siz soň diňe Perwerdigäriňize dolanyp bararyňyz. Şonda (Ol) size eden işleriňizi habar berer. Çünki Ol ýürekleriň özenini bilýändir.

8. Ynsana bir kynçylyk duçar bolanda, özleriniň Perwerdigärine ýüzlenip ýalbarar. Soň (Alla) oňa Öz tarapyndan nygmat berse, Oňa öňki ýalbaranlaryny ýadyndan çykarar. (Başgalary) Allanyň ýolundan azdyrmak üçin Oňa (bir topar) şärik goşar. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Sen kapyrlyk edip, sähel (bu ötegçi dünýäniň) sapasyny gör! Takyk, sen dowzahylardansyň».

9. Ýa-da gijesine sežde edip we dik durup ybadat edýän, ahyretden gorkýan hem-de Perwerdigäriniň rahmetini umyt edýän kişi (bilen ol inkär edýän ikisi heý, deň bolarmy)? Aýt: «Eýsem bilýänler bilen bilmeýänler deň bolup bilermi?». Dogrusy, (bu zatlar barada) diňe akyl eýeleri pent-nesihat alarlar.

10. Aýt: «Eý, iman getiren bendelerim! Perwerdigäriňizden gorkuň! Bu dünýäde gowulyk edenlere gowulyk bardyr. Allanyň (ýaradan) zemini giňdir. Elbetde, sabyr edenleriň sylaglary bimöçber berler».

قُلْ إِنِّي أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ اللَّهَ مُخْلِصًا لَهُ الدِّينَ ﴿١١﴾ وَأُمِرْتُ لِأَنْ
أَكُونَ أَوَّلَ الْمُسْلِمِينَ ﴿١٢﴾ قُلْ إِنِّي أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي
عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٣﴾ قُلِ اللَّهَ أَعْبُدُ مُخْلِصًا لَهُ دِينِي ﴿١٤﴾ فَاعْبُدُوا
مَا شِئْتُمْ مِنْ دُونِهِ قُلْ إِنَّ الْخَاسِرِينَ الَّذِينَ خَسِرُوا أَنْفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ
يَوْمَ الْقِيَامَةِ أَلَا ذَٰلِكَ هُوَ الْخُسْرَانُ الْمُبِينُ ﴿١٥﴾ لَهُمْ مِنْ فَوْقِهِمْ ظُلَلٌ
مِنَ النَّارِ وَمِنْ تَحْتِهِمْ ظُلَلٌ ذَٰلِكَ يُخَوِّفُ اللَّهُ بِهِ عِبَادَهُ يَا عِبَادِ
فَاتَّقُونِ ﴿١٦﴾ وَالَّذِينَ اجْتَنَبُوا الطَّاغُوتَ أَنْ يَعْبُدُوهَا وَأَنَابُوا إِلَى
اللَّهِ لَهُمُ الْبُشْرَىٰ فَبَشِّرْ عِبَادِ ﴿١٧﴾ الَّذِينَ يَسْتَمِعُونَ الْقَوْلَ
فَيَتَّبِعُونَ أَحْسَنَهُ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ هَدَاهُمُ اللَّهُ وَأُولَٰئِكَ هُمْ أُولُو
الْأَلْبَابِ ﴿١٨﴾ أَفَمَنْ حَقَّ عَلَيْهِ كَلِمَةُ الْعَذَابِ أَفَأَنْتَ تُنْقِذُ مَنْ فِي
النَّارِ ﴿١٩﴾ لَٰكِنِ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ لَهُمْ غُرَفٌ مِنْ فَوْقِهَا غُرَفٌ مَبْنِيَّةٌ
تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ وَعْدَ اللَّهِ لَا يُخْلِفُ اللَّهُ الْمِيعَادَ ﴿٢٠﴾
أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ أَنْزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَسَلَكَهُ يَنَابِيعَ فِي الْأَرْضِ ثُمَّ
يُخْرِجُ بِهِ زَرْعًا مُخْتَلِفًا أَلْوَانُهُ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَاهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَجْعَلُهُ
حُطَامًا إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِأُولِي الْأَلْبَابِ ﴿٢١﴾

11. Aýt: «Maňa dini ýalňyz Oňa degişli bilip, yhlas bilen (çyn ýürekden) ybadat etmeklik emir edildi.

12. Maňa musulmanlaryň ilkinjisi bolmagym emir edildi».

13. Aýt: «Perwerdigärime garşy gidip, asy bolsam, takyk, men beýik günüň azabyna (duçar bolmakdan) gorkýaryn».

14. Aýt: «Men dinimi diňe Alla baglap, yhlas bilen ybadat edýärin».

15. (Eý, Alla şärik goşýanlar!) Siz (Alladan) özge isläniňize ybadat ediň! Olara aýt: «Kyýamat gününde özlerini hem, maşgalalaryny hem zyýana duçar edenler hakyky manyda zyýana sezewar bolanlardyr. Habardar boluň! Bu äşgär zyýandyr».

16. Olaryň ýokarylarynda (otdan bolan) saýawanlar, aşaklarynda hem (otdan bolan) saýawanlar bardyr. Ine, Alla öz bendelerini şeýdip gorkuzýar. Eý, bendelerim! (Siz) diňe Menden gorkuň!

17. Taguta (Alladan özgä) ybadat etmekden (we şeýtana uýmakdan) saklanyp, (çyn ýürekden) Alla ýönelenler üçin hoş habar bardyr. Onda (sen ol) bendelerimi hoş habar bilen söýünjile!

18. Olar (möminler) özlerine aýdylan söze gulak asarlar we iň ýagşysyna eýererler. Ine, Allanyň dogry ýoluna gönükdiren adamlary şolardyr. Hakyky manyda akyllaryny ulanyp bilýänler hem şolardyr.

19. (Eý, Muhammet!) Eýsem, azap sözi hak bolany we dowzah (odundaky) kişini halas edip biljek senmi?

20. Emma Perwerdigärinden gorkan takwalar üçin gat-gat edip gurlan (köşkler), aşagyndan akýan derýalar bardyr. (Bu) Allanyň (beren) wadasydyr. Alla (beren) wadasyndan dänmez.

21. Görmediňmi? Alla asmandan suw (ýagyş) ýagdyrdy, ony ýerdäki çeşmelere akdyrdy, soň bolsa şol (suwuň) saýasynda reňbe-reň ösümlikleri (gögerdip) çykardy. Emma soň ol (ösümlikleriň gurasyp), saralyp solandygyny görersiň. Soň bolsa (Alla) ol (ösümlikleri) haşal ota öwrer. Takyk, munda akyl eýeleri üçin öwüt-ündewler bardyr.

أَفَمَن شَرَحَ ٱللَّهُ صَدْرَهُۥ لِلْإِسْلَٰمِ فَهُوَ عَلَىٰ نُورٍ مِّن رَّبِّهِۦ ۚ فَوَيْلٌ
لِّلْقَٰسِيَةِ قُلُوبُهُم مِّن ذِكْرِ ٱللَّهِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٢﴾
ٱللَّهُ نَزَّلَ أَحْسَنَ ٱلْحَدِيثِ كِتَٰبًا مُّتَشَٰبِهًا مَّثَانِىَ تَقْشَعِرُّ
مِنْهُ جُلُودُ ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ ثُمَّ تَلِينُ جُلُودُهُمْ وَقُلُوبُهُمْ
إِلَىٰ ذِكْرِ ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهْدِى بِهِۦ مَن يَشَآءُ ۚ وَمَن
يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٢٣﴾ أَفَمَن يَتَّقِى بِوَجْهِهِۦ سُوٓءَ ٱلْعَذَابِ
يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ وَقِيلَ لِلظَّٰلِمِينَ ذُوقُوا۟ مَا كُنتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٢٤﴾
كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَأَتَىٰهُمُ ٱلْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ
لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٥﴾ فَأَذَاقَهُمُ ٱللَّهُ ٱلْخِزْىَ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَعَذَابُ
ٱلْءَاخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ﴿٢٦﴾ وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِى
هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٧﴾ قُرْءَانًا
عَرَبِيًّا غَيْرَ ذِى عِوَجٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٢٨﴾ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا رَّجُلًا
فِيهِ شُرَكَآءُ مُتَشَٰكِسُونَ وَرَجُلًا سَلَمًا لِّرَجُلٍ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًا ۚ
ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٩﴾ إِنَّكَ مَيِّتٌ وَإِنَّهُم مَّيِّتُونَ
﴿٣٠﴾ ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ عِندَ رَبِّكُمْ تَخْتَصِمُونَ ﴿٣١﴾

فَمَنْ

22. Allanyň ýüregini yslama (musulmançylyga) açan ol kişisi Perwerdigärinden gelen nur bilen ýagtylmazmy?! Allany ýatlamakdan (gapyl galyp), ýürekleri gatan (kişileriň) dat gününe! Olar göz-görtele ters ýoldadyr.

23. Alla sözüň iň ýagşysyny (aýatlary), biri-birine (sazlaşykly ýagdaýda bolup) meňzeýän kitap (Kuran) görnüşinde inderdi. Perwerdigärinden çekinip heder edýänleriň ondan (bu kitabyň täsirinden ýaňa) endam-jany jümşüldäp, tiken-tiken bolar. Soň olaryň bedenleri we ýürekleri Allanyň (adynyň) zikir edilmegine (maýyl bolup ýumşar). Ine, bu Allanyň dogry ýola gönükdiriji (kitabydyr). Onuň bilen islän kişisini dogry ýola gönükdirer. Alla kimi azaşdyran bolsa, ony dogry ýola gönükdirjek ýokdur.

24. Kyýamat gününde (elleri bagly bolandygy üçin ol) erbet azapdan ýüzi bilen goranmaga çalşan (kişi) bilen ol azapdan halas bolan (kişi) deň bolarmy? (Ol gün) zalymlara: «Gazanan zadyňyzy dadyň!» diýler.

25. Olardan öň ötenler (pygamberlerini) ýalan hasapladylar. Şonuň üçin hem olara garaşmaýan taraplaryndan azap geldi.

26. Alla dünýä ýaşaýşynda wagty olara ryswalygy datdyrdy. Ahyret azaby has gazaplydyr. Käşgä, olar (bu ýagdaýy) bilsediler!

27. Kasam bolsun! Biz bu Kuranda ynsanlar, öwüt-ündew almaklary üçin dürli mysallar getirdik.

28. Biz ony (Alladana) gorksunlar diýip, (özünde hiç hili) egrilik bolmadyk arap dilinde Kuran edip (inderdik).

29. Alla biri-birleri bilen dawalaşýan ortaklaryň (eýeçiliginde) bolan bir adam (gul) bilen diňe bir kişiniň eýeçiligine degişli bolan adamy mysal hökmünde berýär. Bu iki adam deň bolarmy? (Elbetde, deň bolmaz. Bularyň deň bolmaýşy ýaly, diňe ýeke-täk Alla ybadat edýän ynsan bilen Ondan özge ýa-da Onuň bilen bile birnäçe hudaýlara gulluk edýän ynsan hem hiç haçan deň bolmaz). Hamdy-sen (ähli öwgüler) Alla mahsusdyr. Emma olaryň köpüsi (muny) bilmeýärler.

30. (Eý, Muhammet!) Elbetde, sen hem ölersiň, olar hem ölerler (bu hakykatdyr).

31. Soň, elbetde, siz kyýamat gününde Perwerdigäriňiziň huzurynda (biri-biriňiz) bilen dawalaşarsyňyz.



فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن كَذَبَ عَلَى ٱللَّهِ وَكَذَّبَ بِٱلصِّدْقِ إِذْ جَآءَهُۥٓ
أَلَيْسَ فِى جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْكَٰفِرِينَ ٣٢ وَٱلَّذِى جَآءَ بِٱلصِّدْقِ
وَصَدَّقَ بِهِۦٓ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُتَّقُونَ ٣٣ لَهُم مَّا يَشَآءُونَ
عِندَ رَبِّهِمْ ذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلْمُحْسِنِينَ ٣٤ لِيُكَفِّرَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ
أَسْوَأَ ٱلَّذِى عَمِلُوا۟ وَيَجْزِيَهُمْ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ
ٱلَّذِى كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٣٥ أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِكَافٍ
عَبْدَهُۥ وَيُخَوِّفُونَكَ بِٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ
مِنْ هَادٍ ٣٦ وَمَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن مُّضِلٍّ أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِعَزِيزٍ
ذِى ٱنتِقَامٍ ٣٧ وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ
لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ قُلْ أَفَرَءَيْتُم مَّا تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ إِنْ
أَرَادَنِىَ ٱللَّهُ بِضُرٍّ هَلْ هُنَّ كَٰشِفَٰتُ ضُرِّهِۦٓ أَوْ أَرَادَنِى
بِرَحْمَةٍ هَلْ هُنَّ مُمْسِكَٰتُ رَحْمَتِهِۦ قُلْ حَسْبِىَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ
يَتَوَكَّلُ ٱلْمُتَوَكِّلُونَ ٣٨ قُلْ يَٰقَوْمِ ٱعْمَلُوا۟ عَلَىٰ
مَكَانَتِكُمْ إِنِّى عَٰمِلٌ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ٣٩ مَن يَأْتِيهِ
عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ٤٠

32. Alla barada ýalan sözleýän hem-de özüne gelen hakykaty (Kurany) ýalan hasaplaýan adamdan has zalym kim bolup biler? Kapyrlaryň orunlary dowzahda dälmi eýsem?

33. Hakykaty getirip, ony tassyklanlar, ine, şolar (Alladan gorkýan) takwalardyr.

34. Olara özleriniň Perwerdigäriniň huzurynda islän zatlary bardyr. Ine, bu ýagşylyk edenleriň sylaglarydyr.

35. Bes, Alla olaryň (öňki) eden iň erbet etmişlerini gizlär (bagyşlar) we bitiren iň ýagşy işlerine görä sylaglaryny berer.

36. Bendesine Allanyň Özi ýeterlik dälmi eýsem? (Eý, Muhammet!) Seni ondan (Alladan) özge zatlar (hudaýlar) bilen gorkuzarlar. Alla kimi (dogry ýoldan) azaşdyrsa, onda ony dogry ýola gönükdirjek ýokdur.

37. Alla kimi dogry ýola ugrukdyrsa, onda ony (ýolundan) azaşdyrjak-da ýokdur. Eýsem, Alla güýç eýesi, ar alyjy dälmi?

38. Kasam bolsun! Olara: «Asmanlary we ýeri kim ýaratdy?» diýip sorasaň, «Elbetde, Alla» diýip aýdarlar. Sen (olara) aýt: «Hany aýdyň! Alladan başga çagyran zatlaryňyz, eger-de Alla maňa zyýan bermek islese, Onuň berýän zyýanyny aradan aýryp bilerlermi?». Ýa-da (Alla) maňa rahmet nazaryny aýlamak islese, olar Allanyň rahmetini saklap bilerlermi? (Eý, Muhammet! Sen olara) aýt: «Maňa Alla (goldaýjy hökmünde) ýeterlikdir. Bil baglamak isleýänler diňe Oňa bil baglarlar».

39, 40. (Eý, Muhammet!) Sen (olara) aýt: «Eý, kowumym! Eliňizden gelenini ediň, dogrusy, men hem (elimden gelýäni) edýärin. Ryswa ediji azabyň kime ýolukjakdygyny we hemişelik azabyň kime duçar boljakdygyny tiz wagtda bilersiňiz».

إِنَّآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَـٰبَ لِلنَّاسِ بِٱلْحَقِّ ۖ فَمَنِ ٱهْتَدَىٰ
فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۖ وَمَآ أَنتَ
عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ﴿٤١﴾ ٱللَّهُ يَتَوَفَّى ٱلْأَنفُسَ حِينَ مَوْتِهَا وَٱلَّتِى
لَمْ تَمُتْ فِى مَنَامِهَا ۖ فَيُمْسِكُ ٱلَّتِى قَضَىٰ عَلَيْهَا ٱلْمَوْتَ
وَيُرْسِلُ ٱلْأُخْرَىٰٓ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَـٰتٍ
لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٤٢﴾ أَمِ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ شُفَعَآءَ ۚ قُلْ
أَوَلَوْ كَانُوا۟ لَا يَمْلِكُونَ شَيْـًٔا وَلَا يَعْقِلُونَ ﴿٤٣﴾ قُل لِّلَّهِ
ٱلشَّفَـٰعَةُ جَمِيعًا ۖ لَّهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ ثُمَّ إِلَيْهِ
تُرْجَعُونَ ﴿٤٤﴾ وَإِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَحْدَهُ ٱشْمَأَزَّتْ قُلُوبُ
ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْـَٔاخِرَةِ ۖ وَإِذَا ذُكِرَ ٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦٓ
إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٤٥﴾ قُلِ ٱللَّهُمَّ فَاطِرَ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
عَـٰلِمَ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَـٰدَةِ أَنتَ تَحْكُمُ بَيْنَ عِبَادِكَ
فِى مَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٤٦﴾ وَلَوْ أَنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مَا فِى
ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا وَمِثْلَهُۥ مَعَهُۥ لَٱفْتَدَوْا۟ بِهِۦ مِن سُوٓءِ ٱلْعَذَابِ يَوْمَ
ٱلْقِيَـٰمَةِ ۚ وَبَدَا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مَا لَمْ يَكُونُوا۟ يَحْتَسِبُونَ ﴿٤٧﴾

وَبَدَا لَهُم

41. (Eý, Muhammet!) Takyk, Biz saňa bu kitaby (Kurany) ynsanlaryň (halas bolmagy üçin) hak edip inderdik. Şuňa görä, kim dogry ýoly saýlap alsa, öz peýdasyna, kim (dogry ýoldan) azaşsa, diňe öz zyýanyna azaşar. Sen olara (jogapkär) wekil dälsiň.

42. Alla (ajaly ýeteniň) janlaryny ölüm pursatynda alar, (entek ajaly ýetmän) ölmedik (dirileriň janlaryny) bolsa uklap ýatyrka alar. (Alla) janyny almak üçin hüküm berenleriniň janlaryny saklar, beýleki (ajaly ýetmedikleriň) janlaryny bolsa bellenilen wagta (ölüme) çenli goýberer. Takyk, bu barada pikirlenip bilýänler üçin ybratlar bardyr.

43. Ýa-da olar (özlerine) Alladan başga şepagatçylar tutundylarmy? Sen (olara) aýt: «Olary hiç zada güýçleriniň ýetmeýändiklerine we akylsyz-huşsuzdyklaryna garamazdan (şepagatçy edinmek isleýärsiňizmi?)».

44. (Olara) : «Barça şepagat (etmek) Alla degişlidir. Asmanlaryň we ýeriň hökmürowanlygy hem Allanyňkydyr! Ahyrynda hemmäňiz Oňa gaýdyp getirilersiňiz» diýip aýt.

45. Allanyň birligi (ýeke-täkligi) dile getirilen wagty ahyrete iman getirmeýänleriň gursaklarynda (ýüreklerinde) ýigrenç (gahar) dörär. Emma Alladan özgeleriň (atlary) dile getirilen wagty (ýüzlerinde) şatlyk-gülki peýda bolar.

46. Aýt: «Eý, asmanlary we ýeri ýaradan, gizlin we äşgär (zatlary) bilýän Allam! Bendeleriniň arasyndaky düşünişmezligi (aradan aýyrýan) hökümi diňe Sen berip bilersiň!».

47. Eger-de ýerde bar bolan zatlaryň hemmesi we onuň bilen birlikde (ýene) şonçasy şol zulum edenleriňki bolan bolsady, şol zatlary kyýamat günündäki erbet azapdan (halas bolmak üçin), şübhesiz, gurban ederdiler. Ýöne ol gün Alla tarapyndan olar üçin göz öňlerinde tutmadyk zatlary ýüze çykarylar.

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّئَاتُ مَا كَسَبُوا وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا بِهِ
يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٤٨﴾ فَإِذَا مَسَّ الْإِنسَانَ ضُرٌّ دَعَانَا ثُمَّ إِذَا خَوَّلْنَاهُ
نِعْمَةً مِّنَّا قَالَ إِنَّمَا أُوتِيتُهُ عَلَىٰ عِلْمٍ ۚ بَلْ هِيَ فِتْنَةٌ وَلَٰكِنَّ
أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٩﴾ قَدْ قَالَهَا الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ
فَمَا أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٥٠﴾ فَأَصَابَهُمْ
سَيِّئَاتُ مَا كَسَبُوا ۚ وَالَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْ هَٰؤُلَاءِ سَيُصِيبُهُمْ
سَيِّئَاتُ مَا كَسَبُوا وَمَا هُم بِمُعْجِزِينَ ﴿٥١﴾ أَوَلَمْ يَعْلَمُوا
أَنَّ اللَّهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَن يَشَاءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ
لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٢﴾ قُلْ يَا عِبَادِيَ الَّذِينَ أَسْرَفُوا عَلَىٰ أَنفُسِهِمْ
لَا تَقْنَطُوا مِن رَّحْمَةِ اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ يَغْفِرُ الذُّنُوبَ جَمِيعًا ۚ إِنَّهُ
هُوَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ﴿٥٣﴾ وَأَنِيبُوا إِلَىٰ رَبِّكُمْ وَأَسْلِمُوا
لَهُ مِن قَبْلِ أَن يَأْتِيَكُمُ الْعَذَابُ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ﴿٥٤﴾ وَاتَّبِعُوا
أَحْسَنَ مَا أُنزِلَ إِلَيْكُم مِّن رَّبِّكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِيَكُمُ
الْعَذَابُ بَغْتَةً وَأَنتُمْ لَا تَشْعُرُونَ ﴿٥٥﴾ أَن تَقُولَ نَفْسٌ يَا حَسْرَتَىٰ
عَلَىٰ مَا فَرَّطتُ فِي جَنبِ اللَّهِ وَإِن كُنتُ لَمِنَ السَّاخِرِينَ ﴿٥٦﴾

48. Ol gün olara eden etmişleriniň erbetlikleri äşgär bolar hem-de olary ýaňsa alyp ýören zatlary gurşap alar.

49. Ynsanlara bir zyýan ýetende, Bizi çagyrarlar. Soň oňa Biz Öz tarapymyzdan nygmat berenimizde: «Bu (zatlar) maňa diňe meniň (danalygym) saýasynda berildi» diýer. Ýok, bu (zatlar, bir) synagdyr, emma olaryň köpüsi (muny) bilmezler.

50. Olardan öňki ötenler hem Allanyň pazly-keremi bilen däl-de, öz güýçleridir başarnyklary bilen amala aşandygyny) aýdyp geçdi, ýöne gazanan zatlary olara peýda bermedi.

51. Bes, eden etmişleriniň erbet (netijesi) olaryň başlaryna ýetdi. Bularyň arasyndan zulum edenleriň eden etmişleriniň ýamanlyklary başlaryna geler. (Bu babatda) Allany welin ejizledip (Allanyň gazabyndan gutulyp) bilmezler.

52. Allanyň rysgaly islänine bol (mukdarda, islänine bolsa) az mukdarda berýändigini bilmeýärlermi eýsem? Takyk, munda iman getiren kowum üçin ybratlar bardyr.

53. (Eý, Muhammet!) Sen (olara) aýt: «Eý, özlerine zyýan edip, hetden aşan bendelerim! Allanyň rahmetinden umydyňyzy üzmäň! Çünki Alla (islese) bütin günäleri bagyşlar! Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr».

54. Size azap gelmezden öň (toba edip) Perwerdigäriňize ýöneliň we Oňa boýun boluň! (Ýogsa) soň size goldaw berilmez.

55. Siz garaşman durkaňyz, duýdansyz başyňyza azap gelmänkä Perwerdigäriňizden size inderileniň iň ýagşysyna (Kurana) eýeriň!

56. (Günäkär) kişiniň: «Allanyň ýanynda eden kemçiliklerim sebäpli, waý meniň halyma! Takyk, men (Allanyň dinini) ýaňsa alanlardandym» (diýjek gününden heder ediň!).

أَوْ تَقُولَ لَوْ أَنَّ ٱللَّهَ هَدَىٰنِى لَكُنتُ مِنَ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٥٧﴾ أَوْ تَقُولَ
حِينَ تَرَى ٱلْعَذَابَ لَوْ أَنَّ لِى كَرَّةً فَأَكُونَ مِنَ ٱلْمُحْسِنِينَ
﴿٥٨﴾ بَلَىٰ قَدْ جَآءَتْكَ ءَايَٰتِى فَكَذَّبْتَ بِهَا وَٱسْتَكْبَرْتَ
وَكُنتَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٥٩﴾ وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ تَرَى ٱلَّذِينَ
كَذَبُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ وُجُوهُهُم مُّسْوَدَّةٌ ۚ أَلَيْسَ فِى جَهَنَّمَ
مَثْوًى لِّلْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٦٠﴾ وَيُنَجِّى ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ بِمَفَازَتِهِمْ
لَا يَمَسُّهُمُ ٱلسُّوٓءُ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦١﴾ ٱللَّهُ خَٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ
وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ وَكِيلٌ ﴿٦٢﴾ لَّهُۥ مَقَالِيدُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ
﴿٦٣﴾ قُلْ أَفَغَيْرَ ٱللَّهِ تَأْمُرُوٓنِّىٓ أَعْبُدُ أَيُّهَا ٱلْجَٰهِلُونَ ﴿٦٤﴾
وَلَقَدْ أُوحِىَ إِلَيْكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكَ لَئِنْ أَشْرَكْتَ
لَيَحْبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٦٥﴾ بَلِ ٱللَّهَ فَٱعْبُدْ
وَكُن مِّنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿٦٦﴾ وَمَا قَدَرُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِۦ
وَٱلْأَرْضُ جَمِيعًا قَبْضَتُهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَٱلسَّمَٰوَٰتُ
مَطْوِيَّٰتٌۢ بِيَمِينِهِۦ ۚ سُبْحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٦٧﴾

وَنُفِخَ

57, 58, 59. Ýa-da: «Alla maňa dogry ýoly görkezen bolsady, elbetde, men hem takwalardan bolardym» (diýip aýtjak) ýa-da azaby görende: «Käşgä, maňa ýene-de bir gezek (pany dünýä dolanyp barmak üçin pursat berilse), men hem ýagşylardan bolsam» diýip (ökünjek gününden heder ediň)! Ýok (dolanyp barmarsyňyz)! Aýatlarym saňa gelipdi welin, sen olary ýalan hasaplapdyň, tekepbirlik edip, inkär edenlerden bolupdyň.

60. Kyýamat gününde Alla babatda ýalan sözlänleriň ýüzleriniň gara ört bolandygyny görersiň. Eýsem, tekepbirlik edýänlere dowzahda ýer ýokmudyr?

61. Alla takwalary (eden ýagşy işleriniň saýasynda ýeten) üstünlikleri sebäpli, halas eder. Olara hiç hili erbetlik ýetmez hem-de gamgyn hem bolmazlar.

62. Alla barça zatlaryň ýaradyjysydyr. Ol ähli zadyň gözegçisidir.

63. Asmanlaryň we ýeriň açarlary (hökmürowanlygy) Onuňkydyr. Allanyň aýatlaryny inkär edenler (barada aýdylanda), ine, olar zyýana galanlardyr.

64. (Olara) aýt: «Eý, nadanlar! Maňa Alladan başgasyna ybadat etmegimi emir edýärsiňizmi?».

65. (Eý, Muhammet!) Takyk, saňa we senden öňki ötenlere: «Kasam bolsun! Alla şärik goşsaň, eden amalyň biderek bolar we zyýan çekenlerden bolarsyň» diýip wahyý edilipdi.

66. Ýok, sen diňe Alla gulluk et we (şeýdip) şükür edenlerden bol!

67. Olar (Alla şärik goşanlar) Allany doly manyda tanap bilmediler. Kyýamat gününde ýer dolulygyna Onuň gysymynda bolar. Asmanlar hem Onuň elinde düýrlener. (Alla) şärik goşýan zatlaryndan päkdir, beýikdir.

وَنُفِخَ فِي الصُّورِ فَصَعِقَ مَن فِي السَّمَاوَاتِ وَمَن فِي الْأَرْضِ
إِلَّا مَن شَاءَ اللَّهُ ثُمَّ نُفِخَ فِيهِ أُخْرَىٰ فَإِذَا هُمْ قِيَامٌ يَنظُرُونَ
﴿٦٨﴾ وَأَشْرَقَتِ الْأَرْضُ بِنُورِ رَبِّهَا وَوُضِعَ الْكِتَابُ وَجِيءَ
بِالنَّبِيِّينَ وَالشُّهَدَاءِ وَقُضِيَ بَيْنَهُم بِالْحَقِّ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٦٩﴾
وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ وَهُوَ أَعْلَمُ بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٧٠﴾
وَسِيقَ الَّذِينَ كَفَرُوا إِلَىٰ جَهَنَّمَ زُمَرًا حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوهَا
فُتِحَتْ أَبْوَابُهَا وَقَالَ لَهُمْ خَزَنَتُهَا أَلَمْ يَأْتِكُمْ رُسُلٌ مِّنكُمْ
يَتْلُونَ عَلَيْكُمْ آيَاتِ رَبِّكُمْ وَيُنذِرُونَكُمْ لِقَاءَ
يَوْمِكُمْ هَٰذَا قَالُوا بَلَىٰ وَلَٰكِنْ حَقَّتْ كَلِمَةُ الْعَذَابِ
عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٧١﴾ قِيلَ ادْخُلُوا أَبْوَابَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ
فِيهَا فَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٧٢﴾ وَسِيقَ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ
إِلَى الْجَنَّةِ زُمَرًا حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوهَا وَفُتِحَتْ أَبْوَابُهَا وَقَالَ لَهُمْ
خَزَنَتُهَا سَلَامٌ عَلَيْكُمْ طِبْتُمْ فَادْخُلُوهَا خَالِدِينَ ﴿٧٣﴾
وَقَالُوا الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي صَدَقَنَا وَعْدَهُ وَأَوْرَثَنَا الْأَرْضَ نَتَبَوَّأُ
مِنَ الْجَنَّةِ حَيْثُ نَشَاءُ فَنِعْمَ أَجْرُ الْعَامِلِينَ ﴿٧٤﴾

68. (Kyýamat güni) sura üflenilen wagty Allanyň (diri galmagyny) islän kişisinden başga, asmanlarda we ýerde kim bar bolsa, güýçli urga sezewar bolup, jan berer. Soň sura ýene-de bir gezek üflenen wagty olar ör-boýuna galyp (dumly-duşa) seredişip durarlar.

69. Ýeriň ýüzi Perwerdigäriň nury bilen ýagtylar, kitap (amal depderleri orta) goýlar. Pygamberler we şaýatlar getiriler hem-de olaryň arasynda adalat bilen höküm berler. Olara hiç hili zulum edilmez.

70. Kim näme eden bolsa, (sylagy) doly berler. Ol (Alla) olaryň (ynsanlaryň) edýän işlerini gowy bilýändir.

71. Inkär edip kapyr bolanlar, topar-topar (edilip) dowzaha sürlerler. Ahyrynda ol ýere baranlarynda (dowzahyň) gapylary açylar, onuň sakçylary olara: «Size öz araňyzdan Perwerdigäriňiziň aýatlaryny okap beren we bu güne gelip ýetjekdigiňizi duýduran pygamberler gelmedimi eýsem?» diýerler. Olar: «Hawa, (geldi)» diýerler. Emma (hemme zadyň boljagy bolansoň) azap hökümi kapyrlar üçin hakykata öwrüler.

72. Olara: «Içinde ebedilik galmak üçin dowzahyň gapylaryndan giriň, tekepbirlenenleriň barjak ýeri nähili elhençdir!» diýler.

73. Özleriniň Perwerdigärinden gorkup takwa bolanlar bolsa topar-topar edilip jennete eltilerler. Ol ýere baranlarynda, jennetiň gapylary açylar we onuň sakçylary olara: «Size salam bolsun, siz päklik bilen geldiňiz! Ebedilik galmak üçin ol (ýere) giriň!» diýerler.

74. Olar bolsa: «Bize beren wadasynda dogryny aýdandygy we islän ýerimizde orun tapyp oturyp bilmegimiz üçin jennet ýurduna mirasçy edendigi sebäpli, Alla hamdy-senalar bolsun! Ýagşy işleri edenleriň sylaglary nähili gowudyr!» diýerler.



75. Sen (ol gün) perişdeleriň Arşyň töweregini gurşap alyp, özleriniň Perwerdigärini hamdy-senalar bilen ýatlaýandyklaryny görersiň. Barça ynsanlaryň arasynda hakykat bilen höküm edildi hem-de «Ähli öwgüler älemleriň Perwerdigäri Allanyňkydyr» diýildi.

40-njy süre: «Mömin» («Iman getiren»)

«Mömin» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 85 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady 28-nji aýatda agzalýan «Iman getiren» manysyny aňladýan «Mömin» sözünden gelip çykýar. Bu sürede Fyrgawnyň maşgalasyndan bir adamyň Allanyň birligini kabul edip, musulman bolandygy barada gürrüň edilýär. Bu sürä başgaça «Gafir» («Günä geçiji (Alla)») hem diýilýär. Bu süreden başlap, tä 46-njy sürä çenli, hemme süreleriň başy «Ha, Mim» diýip, elipbiý harplary bilen başlanýar we olar «Hawamim» süreler topary» diýlip atlandyrylypdyr.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen



1. Ha, Mim.
2. Bu kitap Gudraty güýçli we ähli zady bilýän Alla tarapyndan inderildi.
3. (Ol) günäleri bagyşlaýjy, tobalary kabul ediji, (çyn toba etmedik günäkärleri) ýowuz daraýjy we (vagşylara) haýyr-yhsan ediji (Alladyr). Ondan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Dolanyp baryljak ýer Onuň ýanydyr.
4. Allanyň aýatlary barada diňe kapyr bolanlar jedel ederler. Olaryň (kapyrlaryň) şäherlerde (asuda ýagdaýda) gezip ýörmekleri seni aldawa salmasyn (bir gün olaryň başyna azap iner).
5. Olardan öň Nuhuň kowumy we olardan soňky milletler (hem pygamberlerini) ýalançy hasapladylar. Her bir ymmat öz pygamberiniň (synasyndan) ýapyşyp, (kynçylyk çykarmaga) çalyşdylar. (Üstesine-de) ýalan bilen hakykatyň ornuny çalşyrmak üçin elinden geleni aýamadylar. Men olary doly ele saldym. Indi Meniň jezamyň nähili bolýandygyny (bir gör)!
6. Inkär edip, kapyr bolanlara Perwerdigäriň «Elbetde, olar dowzahdadyrlar» diýen sözi hakykata öwrüldi.
7. Arşy göterýän we onuň töwereginde (gezýän perişdeler) özleriniň Perwerdigärine hamdy-senalar aýdyp, Ony tesbih edýärler we Oňa iman getirýärler. (Perişdeler) möminleriň günäleriniň bagyşlanmagyny diläp: «Eý, Perwerdigärimiz! Seniň rahmetiň we ylmyň ähli zady gurşap alýar. Beýle bolsa toba edip, Seniň görkezen ýoluňy tutýanlaryň günäsini geç hem-de olary dowzah azabyndan gora!

8. Eý, Perwerdigärimiz! Ol (möminleri), olaryň ata-babalarynyň, aýallarynyň, nesilleriniň içinden salyh kişilerini Seniň wada beren «Adn» jennetleriňe ýerleşdir! Takyk, Gudraty güýçli we hikmet eýesi bolan Alla Özüňsiň!

9. Sen ol (möminleri her hili) erbet işlerden gorap sakla! Ol (kyýamat) güni Sen kimi erbet işlerden gorap saklasaň, elbetde, ol rahmetiňe gowşan (nesibeli bende bolar). Ine, bu (iň) uly üstünlikdir!

10. Inkär eden kapyrlara: «Elbetde, Allanyň gazaby siziň öz-özüňize edýän gazabyňyzdan (erbetlikleriňizden) has ýowuzdyr. Sebäbi, siz iman getirmäge çagyrylyp durkaňyz hem, (kabul etmän) inkär edýärsiňiz» diýler.

11. Ol (kapyrlar): «Eý, Perwerdigärimiz! Biziň iki gezek (enemiziň göwresinde nutfa (suw) bolup, heniz jan gelmezden öň we pany dünýäde ajalymyz ýetende) janymyzy aldyň, iki gezek (pany dünýäde doglanymyzda we magşarda direlenimizde) jan berdiň! Biz eden günälerimizi boýun aldyk. (Mundan soň bu dowzah odundan) çykalga barmyka?» diýerler.

12. (Olara: Dowzah oduna taşlanmagyňyzyň düýp) sebäbi siz ýeke-täk Alla (ybadat etmäge) çagyrylan wagtyňyz Ony inkär edýärdiňiz, Oňa şärik toslanyp ýöňkelende bolsa ynanýardyňyz. Indi hököm bermek beýikleriň beýigi Allanyňkydyr» (diýler).

13. Size aýatlaryny (alamatlaryny) görkezýän, siziň üçin asmandan (ygal bilen) rysgal inderýän Alladyr. Allanyň (ýoluna) ýönelýänlerden başga adamlar pent-nesihat almaýarlar.

14. Kapyrlar halamasa hem, hakyky

رَبَّنَا وَأَدْخِلْهُمْ جَنَّاتِ عَدْنٍ الَّتِي وَعَدْتَهُمْ وَمَنْ صَلَحَ
مِنْ آبَائِهِمْ وَأَزْوَاجِهِمْ وَذُرِّيَّاتِهِمْ إِنَّكَ أَنْتَ الْعَزِيزُ
الْحَكِيمُ ﴿٨﴾ وَقِهِمُ السَّيِّئَاتِ وَمَنْ تَقِ السَّيِّئَاتِ يَوْمَئِذٍ
فَقَدْ رَحِمْتَهُ وَذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٩﴾ إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا
يُنَادَوْنَ لَمَقْتُ اللَّهِ أَكْبَرُ مِنْ مَقْتِكُمْ أَنْفُسَكُمْ إِذْ تُدْعَوْنَ
إِلَى الْإِيمَانِ فَتَكْفُرُونَ ﴿١٠﴾ قَالُوا رَبَّنَا أَمَتَّنَا اثْنَتَيْنِ وَأَحْيَيْتَنَا
اثْنَتَيْنِ فَاعْتَرَفْنَا بِذُنُوبِنَا فَهَلْ إِلَىٰ خُرُوجٍ مِنْ سَبِيلٍ ﴿١١﴾
ذَٰلِكُمْ بِأَنَّهُ إِذَا دُعِيَ اللَّهُ وَحْدَهُ كَفَرْتُمْ وَإِنْ يُشْرَكْ بِهِ
تُؤْمِنُوا فَالْحُكْمُ لِلَّهِ الْعَلِيِّ الْكَبِيرِ ﴿١٢﴾ هُوَ الَّذِي
يُرِيكُمْ آيَاتِهِ وَيُنَزِّلُ لَكُمْ مِنَ السَّمَاءِ رِزْقًا
وَمَا يَتَذَكَّرُ إِلَّا مَنْ يُنِيبُ ﴿١٣﴾ فَادْعُوا اللَّهَ مُخْلِصِينَ
لَهُ الدِّينَ وَلَوْ كَرِهَ الْكَافِرُونَ ﴿١٤﴾ رَفِيعُ الدَّرَجَاتِ
ذُو الْعَرْشِ يُلْقِي الرُّوحَ مِنْ أَمْرِهِ عَلَىٰ مَنْ يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ
لِيُنْذِرَ يَوْمَ التَّلَاقِ ﴿١٥﴾ يَوْمَ هُمْ بَارِزُونَ لَا يَخْفَىٰ عَلَى اللَّهِ
مِنْهُمْ شَيْءٌ لِمَنِ الْمُلْكُ الْيَوْمَ لِلَّهِ الْوَاحِدِ الْقَهَّارِ ﴿١٦﴾

yhlasly bolup, dini ýalňyz özüne degişli edip, Alla doga-dileg ediň!

15. Derejeleri beýgeldýän Arşyň eýesi (Alladyr). Ol duşuşyk (kyýamat) gününiň (boljakdygyny) duýdurmak üçin bendeleriniň arasyndan islänine (pygamberlere) Öz emrindäki ruhy (eradasyna degişli wahyý) inderer.

16. Kyýamat güni ol (ynsanlar guburlaryndan) daşyna çykarylar. Olaryň Alladan gizläp biljek hiç hili zatlary ýokdur. Bu (kyýamat) güni hökmürowanlyk kimiňkikä? Elbetde, hemme zadyň hötdesinden gelmegi başarýan ýeke-täk Allanyňkydyr.

ٱلْيَوْمَ تُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ ۚ لَا ظُلْمَ ٱلْيَوْمَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿١٧﴾ وَأَنذِرْهُمْ يَوْمَ ٱلْـَٔازِفَةِ إِذِ ٱلْقُلُوبُ لَدَى
ٱلْحَنَاجِرِ كَـٰظِمِينَ ۚ مَا لِلظَّـٰلِمِينَ مِنْ حَمِيمٍ وَلَا شَفِيعٍ يُطَاعُ
﴿١٨﴾ يَعْلَمُ خَآئِنَةَ ٱلْأَعْيُنِ وَمَا تُخْفِى ٱلصُّدُورُ ﴿١٩﴾ وَٱللَّهُ يَقْضِى
بِٱلْحَقِّ ۖ وَٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَقْضُونَ بِشَىْءٍ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ
هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ﴿٢٠﴾ أَوَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟
كَيْفَ كَانَ عَـٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ كَانُوا۟ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوا۟ هُمْ
أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَءَاثَارًا فِى ٱلْأَرْضِ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ
بِذُنُوبِهِمْ وَمَا كَانَ لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن وَاقٍ ﴿٢١﴾ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ
كَانَت تَّأْتِيهِمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَـٰتِ فَكَفَرُوا۟ فَأَخَذَهُمُ
ٱللَّهُ ۚ إِنَّهُۥ قَوِىٌّ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٢٢﴾ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ
بِـَٔايَـٰتِنَا وَسُلْطَـٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٢٣﴾ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَهَـٰمَـٰنَ وَقَـٰرُونَ
فَقَالُوا۟ سَـٰحِرٌ كَذَّابٌ ﴿٢٤﴾ فَلَمَّا جَآءَهُم بِٱلْحَقِّ مِنْ
عِندِنَا قَالُوا۟ ٱقْتُلُوٓا۟ أَبْنَآءَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ وَٱسْتَحْيُوا۟
نِسَآءَهُمْ ۚ وَمَا كَيْدُ ٱلْكَـٰفِرِينَ إِلَّا فِى ضَلَـٰلٍ ﴿٢٥﴾

وَقَالَ

17. Bu gün her bir kişä eden işleriniň sylagy berler. Bu gün (adalatsyzlyk) edilmez. Elbetde Alla (örän) tiz hasaba çeker.

18. Ýetip gelýän (kyýamat) gününi olara habar ber! Çünki ol gün ýürekler gorkudan ýaňa bokurdaklaryna gelip (agyzlardan çykaýjak bolar). Zalymlar (ol gün) özlerine ne dost, ne-de sözi geçýän şepagat etjek birini tapyp bilerler.

19. (Alla) gözleriň hyýanatçylykly seredişini we ýürekleriň pynhan işlerini biler.

20. Alla hak (adalat) bilen höküm berýär. Alladan özge çagyrýanlary (ybadat edýänleri) ol (kapyrlaryň) hiç hili (dilegini) bitirip bilmezler. Takyk, Alla eşidýändir, görýändir.

21. Eýsem ol (kapyrlar) ýeriň ýüzünde aýlanyp özlerinden öň ötenleriň ahyrky netijeleriniň nähili bolandygyny görmedilermi? Olar güýçleri we ýeriň ýüzünde galdyran yzlary taýdan bulardan has belentdi. Alla günäkärçilikli işleri zerarly olary ele salyp (jezalandyrdy). Olary Allanyň gazabyndan halas eden hem bolmady.

22. Sebäbi olara gelen pygamberler (hemmä) äşgär mugjyzalary getirendiklerine (garamazdan), olar inkär edip kapyr bolupdylar. Alla bolsa (bu etmişleri zerarly) olary jezalandyrdy. Takyk, Ol güýçlüdir we azaby juda ýowuzdyr.

23. Kasam bolsun! Biz Musany aýat-mugjyzalarymyz we aç-açan delillerimiz bilen iberdik.

24. (Ony) Fyrgawnyň, Hamanyň we Karunyň (ýanyna ugratdyk). Olar bolsa: «Bu äşgär ýalançy jadygöýdir» diýdiler.

25. Şeýdip, Musa Biziň beren hakykatlarymyzy olara ýetirende, olar: «Musa bilen bilelikde iman getirenleriň ogullaryny öldüriň, aýal-gyzlaryny bolsa (hyzmat etdirer ýaly) diri goýuň!» diýdiler. Emma kapyrlaryň guran duzaklary, elbetde, şowsuzlyk bilen tamamlanar».

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ذَرُونِيٓ أَقْتُلْ مُوسَىٰ وَلْيَدْعُ رَبَّهُۥٓ إِنِّيٓ أَخَافُ
أَن يُبَدِّلَ دِينَكُمْ أَوْ أَن يُظْهِرَ فِي ٱلْأَرْضِ ٱلْفَسَادَ ٢٦
وَقَالَ مُوسَىٰٓ إِنِّي عُذْتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُم مِّن كُلِّ مُتَكَبِّرٖ
لَّا يُؤْمِنُ بِيَوْمِ ٱلْحِسَابِ ٢٧ وَقَالَ رَجُلٞ مُّؤْمِنٞ مِّنْ ءَالِ فِرْعَوْنَ
يَكْتُمُ إِيمَٰنَهُۥٓ أَتَقْتُلُونَ رَجُلًا أَن يَقُولَ رَبِّيَ ٱللَّهُ وَقَدْ
جَآءَكُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ مِن رَّبِّكُمْ وَإِن يَكُ كَٰذِبٗا
فَعَلَيْهِ كَذِبُهُۥ وَإِن يَكُ صَادِقٗا يُصِبْكُم بَعْضُ ٱلَّذِي يَعِدُكُمْ
إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِي مَنْ هُوَ مُسْرِفٞ كَذَّابٞ ٢٨ يَٰقَوْمِ لَكُمُ
ٱلْمُلْكُ ٱلْيَوْمَ ظَٰهِرِينَ فِي ٱلْأَرْضِ فَمَن يَنصُرُنَا مِنۢ بَأْسِ ٱللَّهِ
إِن جَآءَنَا قَالَ فِرْعَوْنُ مَآ أُرِيكُمْ إِلَّا مَآ أَرَىٰ وَمَآ
أَهْدِيكُمْ إِلَّا سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ٢٩ وَقَالَ ٱلَّذِيٓ ءَامَنَ يَٰقَوْمِ
إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيْكُم مِّثْلَ يَوْمِ ٱلْأَحْزَابِ ٣٠ مِثْلَ دَأْبِ قَوْمِ نُوحٖ
وَعَادٖ وَثَمُودَ وَٱلَّذِينَ مِنۢ بَعْدِهِمْ وَمَا ٱللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمٗا لِّلْعِبَادِ ٣١
وَيَٰقَوْمِ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ يَوْمَ ٱلتَّنَادِ ٣٢ يَوْمَ تُوَلُّونَ مُدْبِرِينَ
مَا لَكُم مِّنَ ٱللَّهِ مِنْ عَاصِمٖ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٖ ٣٣

26. Fyrgawn: «Goýberiň meni! Musany öldüreýin. (Goý), ol Perwerdigärine doga edip ýalbarsyn. Sebäbi men onuň diniňizi üýtgetmeginden ýa-da ýeriň ýüzünde pitne-pisat çykarmagyndan gorkýaryn» diýdi.

27. Musa (bolsa): «Elbetde, men özümiň we siziň Perwerdigäriňiz bolan (Alla ýalbaryp), hasap gününe iman getirmeýän her bir tekepbirden pena soraýaryn!» diýdi.

28. Fyrgawnyň maşgalasyndan bolup, iman getirendigini gizläp ýören bir mömin adam (bolsa): «Siz «Perwerdigärim Alladyr» diýýän adamy öldürmekçi bolýarsyňyzmy? (Emma) ol size Perwerdigäriňizden äşgär mugjyzalar getiripdi. Eger ol ýalan sözleýän bolsa, ýalanyň (jogapkärçiligi) öz boýnunda galar. Eger-de dogrusyny aýdýan bolsa, size geler diýip gorkuzýan (azabynyň) bir bölegi başyňyzdan iner (sizi heläk eder). Elbetde, Alla hetden aşyp, ýalan sözleýän adamy dogry ýol gönükdirmez» diýdi.

29. (Iman getiren adam): «Eý, kowumym! Bu gün ýeriň ýüzünde (hojaýyn hökmünde) hökmürowanlyk siziňkidir. Eger Allanyň azaby biziň başymyza gelse, bize kim kömek edip biler?» diýdi. Fyrgawn bolsa: «Men size öz pikirimi beýan edýärin we diňe dogry ýoly görkezýärin» diýdi.

30. Iman getiren bolsa: «Eý, kowumym! Dogrusy, men (pygamberlerini ýalançy hasaplan) milletleriň düşen gününe düşmegiňizden (azabyň) siziň başyňyza-da gelmeginden gorkýaryn.

31. Nuh kowumynyň ad, semud we olardan soň gelenleriň ahwalaty ýaly (bolmagyndan gorkýaryn). Alla bendelerine zulum (adalatsyzlyk) etmegi islemeýär.

32. Eý, kowumym! Takyk, men siziň üçin şol dady-peryat edilip (aglanjak) günden gorkýaryn.

33. Ol gün yzyňyza öwrülip gaçarsyňyz. Sizi Alladan (geljek azapdan) halas etjek hiç kim ýokdur. Alla kimi (dogry) ýoldan azaşdyrsa, oňa dogry ýoly görkezjek ýokdur» diýdi.

وَلَقَدْ جَآءَكُمْ يُوسُفُ مِن قَبْلُ بِٱلْبَيِّنَٰتِ
فَمَا زِلْتُمْ فِى شَكٍّ مِّمَّا جَآءَكُم بِهِۦ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا هَلَكَ
قُلْتُمْ لَن يَبْعَثَ ٱللَّهُ مِنۢ بَعْدِهِۦ رَسُولًا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ
مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ مُّرْتَابٌ ﴿٣٤﴾ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بِغَيْرِ
سُلْطَٰنٍ أَتَىٰهُمْ ۖ كَبُرَ مَقْتًا عِندَ ٱللَّهِ وَعِندَ ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ ۚ كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ قَلْبِ مُتَكَبِّرٍ
جَبَّارٍ ﴿٣٥﴾ وَقَالَ فِرْعَوْنُ يَٰهَٰمَٰنُ ٱبْنِ لِى صَرْحًا لَّعَلِّىٓ أَبْلُغُ
ٱلْأَسْبَٰبَ ﴿٣٦﴾ أَسْبَٰبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ فَأَطَّلِعَ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ مُوسَىٰ
وَإِنِّى لَأَظُنُّهُۥ كَٰذِبًا ۚ وَكَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِفِرْعَوْنَ سُوٓءُ
عَمَلِهِۦ وَصُدَّ عَنِ ٱلسَّبِيلِ ۚ وَمَا كَيْدُ فِرْعَوْنَ إِلَّا فِى تَبَابٍ
﴿٣٧﴾ وَقَالَ ٱلَّذِىٓ ءَامَنَ يَٰقَوْمِ ٱتَّبِعُونِ أَهْدِكُمْ سَبِيلَ
ٱلرَّشَادِ ﴿٣٨﴾ يَٰقَوْمِ إِنَّمَا هَٰذِهِ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا مَتَٰعٌ وَإِنَّ
ٱلْءَاخِرَةَ هِىَ دَارُ ٱلْقَرَارِ ﴿٣٩﴾ مَنْ عَمِلَ سَيِّئَةً فَلَا يُجْزَىٰٓ إِلَّا
مِثْلَهَا ۖ وَمَنْ عَمِلَ صَٰلِحًا مِّن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤْمِنٌ
فَأُو۟لَٰٓئِكَ يَدْخُلُونَ ٱلْجَنَّةَ يُرْزَقُونَ فِيهَا بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٤٠﴾

وَيَا قَوْمِ

34. Kasam bolsun! (Musadan) öň Ýusup hem size äşgär deliller getiripdi. Onuň size getiren zatlary babatynda şübhelenýärdiňiz. Ahyrynda ol dünýäden ötende: «Alla indi ondan soň pygamber ibermez» diýipdiňiz. Ine, Alla çendenaşa şübhe edip ýörenleri, şeýdip (dogry) ýolundan azaşdyrar.

35. Özlerine gelen hiç hili anyk deliliň ýokdugyna garamazdan, Allanyň aýatlary hakda çekeleşýänler Allanyň hem-de iman getirenleriň ýanynda uly ýigrenç bilen kabul edilerler. Alla tekepbirlik edýän her bir sütemkäriň ýüregini, ine, şeýdip möhürleýär.

36. Fyrgawn: «Eý, Haman! Meniň (gerekli) sebäplere ýetip bilmegim üçin maňa beýik bir diň bina et!

37. Asmanlara ýetirýän ýollara çykyp, (belki), Musanyň Hudaýyny hem görerin. Dogrusyny aýtsam, men ony ýalançy hasaplaýaryn» diýdi. Fyrgawna eden ýaman işi gözel görkezildi we şeýdip, (ol dogry) ýoldan azaşdyryldy. Fyrgawnyň guran duzagy doly puja çykdy.

38. Iman getiren kişi: «Eý, kowumym! Siz maňa eýeriň! Size dogry ýoly salgy bereýin.

39. Eý, kowumym! Takyk, bu dünýä ýaşaýşy geldi-geçer güýmenjeden (tomaşadan) ybaratdyr. Emma ahyret baky ýaşaljak ýerdir.

40. Kim erbet iş etse, eden etmişi ýaly jezasyny alar. Kim zenan ýa-da erkek mömin bolup peýdaly iş etse, ine, şolar jennete girerler. Olara jennetde bihasap rysgal berler.



وَيَا قَوْمِ مَا لِيٓ أَدْعُوكُمْ إِلَى ٱلنَّجَوٰةِ وَتَدْعُونَنِيٓ إِلَى ٱلنَّارِ ٤١
تَدْعُونَنِي لِأَكْفُرَ بِٱللَّهِ وَأُشْرِكَ بِهِۦ مَا لَيْسَ لِي بِهِۦ عِلْمٌ وَأَنَا۠
أَدْعُوكُمْ إِلَى ٱلْعَزِيزِ ٱلْغَفَّٰرِ ٤٢ لَا جَرَمَ أَنَّمَا تَدْعُونَنِيٓ
إِلَيْهِ لَيْسَ لَهُۥ دَعْوَةٌ فِي ٱلدُّنْيَا وَلَا فِي ٱلْآخِرَةِ وَأَنَّ
مَرَدَّنَآ إِلَى ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱلْمُسْرِفِينَ هُمْ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ٤٣
فَسَتَذْكُرُونَ مَآ أَقُولُ لَكُمْ وَأُفَوِّضُ أَمْرِيٓ إِلَى
ٱللَّهِ إِنَّ ٱللَّهَ بَصِيرٌۢ بِٱلْعِبَادِ ٤٤ فَوَقَىٰهُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِ
مَا مَكَرُوا۟ وَحَاقَ بِـَٔالِ فِرْعَوْنَ سُوٓءُ ٱلْعَذَابِ ٤٥ ٱلنَّارُ
يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا غُدُوًّا وَعَشِيًّا وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ أَدْخِلُوٓا۟
ءَالَ فِرْعَوْنَ أَشَدَّ ٱلْعَذَابِ ٤٦ وَإِذْ يَتَحَآجُّونَ فِي ٱلنَّارِ
فَيَقُولُ ٱلضُّعَفَٰٓؤُا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا كُنَّا لَكُمْ
تَبَعًا فَهَلْ أَنتُم مُّغْنُونَ عَنَّا نَصِيبًا مِّنَ ٱلنَّارِ ٤٧ قَالَ
ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا كُلٌّ فِيهَآ إِنَّ ٱللَّهَ قَدْ حَكَمَ
بَيْنَ ٱلْعِبَادِ ٤٨ وَقَالَ ٱلَّذِينَ فِي ٱلنَّارِ لِخَزَنَةِ جَهَنَّمَ
ٱدْعُوا۟ رَبَّكُمْ يُخَفِّفْ عَنَّا يَوْمًا مِّنَ ٱلْعَذَابِ ٤٩

41. Eý, kowumym! Bu nä boluş? Men-ä sizi halas bolmaga çagyrýaryn, siz bolsa meni dowzah oduna çagyrýarsyňyz.

42. Siz meni Allany inkär etmäge we meniň bilmeýan zatlarymy Oňa şärik goşmagyza çagyrýarsyňyz. Men bolsa sizi Gudraty güýçli, Bagyşlaýjy Alla çagyrýaryn.

43. Hakykaty aýtmak gerek bolsa, siziň meni (ybadat etmäge) çagyrýan zadyňyzda dünýäde-de, ahyretde-de çakylyga deger (hiç hili mynasyp tarapy) ýokdur. Biz (ahyry) Alla dolanyp bararys. Çenden aşanlar bolsa dowzah oduna girmeli adamlardyr.

44. Size aýdanlarymy tiz wagtda ýatlarsyňyz! Men öz işimi Alla tabşyrýaryn. Elbetde, Alla bendelerini görüp durandyr» diýdi.

45. Ahyrynda Alla ony olaryň gurnan ýaman hilelerinden gorap saklady. Fyrgawnyň kowum-garyndaşyny bolsa ýowuz azap gurşap aldy.

46. Olar (kyýamata çenli) ertir-agşam dowzah oduna salnarlar. Kyýamat gopan güni bolsa: «Fyrgawnyň maşgalasyny (yzyna eýerýänlerini) iň gazaply azaba duçar ediň» (diýler).

47. (Kapyrlar) dowzah odunda biri-birleri bilen çekeleşip durkalar, olaryň (aralaryndan) ejizräkleri şol (ýalançy dünýäde) tekepbirlik edenlere: «Biz size eýeripdik. Indi dowzah odunyň (azabyndan) bir bölegini hem bolsa bizden aýryp bilersiňizmi?» diýerler.

48. Şol tekepbirlik edenler bolsa: «Dogrusyny aýtsak, biziň hemmämiz (eýýäm) oduň içinde. Takyk, Alla bendeleriniň arasynda bermeli (adalatly) hökümi berdi» diýerler.

49. Dowzah oduna ýanýanlar (dowzahyň) sakçylaryna: «Perwerdigärimize doga-dileg edip ýalbaryň! Iň bolmanda, bir gün hem bolsa, bize azabyň sütemini ýeňilleşdirsin» diýerler.

قَالُوٓا أَوَلَمْ تَكُ تَأْتِيكُمْ رُسُلُكُم بِالْبَيِّنَاتِ
قَالُوا بَلَىٰ قَالُوا فَادْعُوا وَمَا دُعَٰٓؤُا الْكَافِرِينَ إِلَّا فِي ضَلَالٍ
﴿٥٠﴾ إِنَّا لَنَنصُرُ رُسُلَنَا وَالَّذِينَ آمَنُوا فِي الْحَيَوٰةِ الدُّنْيَا وَيَوْمَ
يَقُومُ الْأَشْهَادُ ﴿٥١﴾ يَوْمَ لَا يَنفَعُ الظَّالِمِينَ مَعْذِرَتُهُمْ وَلَهُمُ
اللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوٓءُ الدَّارِ ﴿٥٢﴾ وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى
الْهُدَىٰ وَأَوْرَثْنَا بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ الْكِتَابَ ﴿٥٣﴾ هُدًى
وَذِكْرَىٰ لِأُولِي الْأَلْبَابِ ﴿٥٤﴾ فَاصْبِرْ إِنَّ
وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ وَاسْتَغْفِرْ لِذَنبِكَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ
بِالْعَشِيِّ وَالْإِبْكَارِ ﴿٥٥﴾ إِنَّ الَّذِينَ يُجَادِلُونَ فِيٓ آيَاتِ
اللَّهِ بِغَيْرِ سُلْطَانٍ أَتَاهُمْ إِن فِي صُدُورِهِمْ إِلَّا كِبْرٌ
مَّا هُم بِبَالِغِيهِ فَاسْتَعِذْ بِاللَّهِ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ
الْبَصِيرُ ﴿٥٦﴾ لَخَلْقُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ أَكْبَرُ مِنْ
خَلْقِ النَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ
﴿٥٧﴾ وَمَا يَسْتَوِي الْأَعْمَىٰ وَالْبَصِيرُ وَالَّذِينَ آمَنُوا
وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَلَا الْمُسِيٓءُ قَلِيلًا مَّا تَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٨﴾

إِنَّ

50. (Sakçylar) «Eýsem size pygamberleriňiz aç-açan deliller getirmedilermi?» diýerler. Olar: «Hawa (getirdiler)» diýip jogap bererler. (Sakçylar) «Beýle bolsa siz ýalbaryberiň» diýerler. Ýöne kapyrlaryň ýalbaryp-ýakarmaklary biderek, puç bolar.

51. Elbetde, pygamberlerimize we iman getirenlere dünýä ýaşaýşynda hem-de şaýatlaryň güwälik etjek gününde Özümiz goltgy bereris.

52. Ol gün zalymlaryň soran ötünçleriniň (hiç hili) nepi degmez. Olara nälet ediler. Olar üçin iň ýaramaz ýer (dowzah) bolar.

53. Kasam bolsun! Biz Musa dogry ýoly salgy berdik we ysraýyl ogullaryna kitaby (Töwraty) miras goýduk.

54. (Şol kitap) akyl eýeleri üçin dogry ýoluň çeşmesi we öwüt-ündewdir.

55. (Eý, Muhammet!) Indi sen sabyrly bol! Çünki Allanyň wadasy hakykatdyr. Günäň geçilmegini sora! Ertir-agşam Perwerdigäriňi hamdy-senalar bilen ýatla!

56. Özlerine gelen hiç hili anyk deliliň ýokdugyna garamazdan, Allanyň aýatlary hakda çekeleşýänleriň ýüreklerinde ulaşmaklary asla mümkin bolmaýan tekepbirlikden başga zat ýokdur. Sen Alladan pena sora! Takyk, Ol eşidýändir, görýändir.

57. Elbetde, asmanlaryň we ýeriň ýaradylmagy ynsanlaryň ýaradylmagyndan has uly (işdir). Emma ynsanlaryň köpüsi muny bilmeýärler.

58. Kör bilen (gözi) görýän, iman getirip ýagşy işleri edýän bilen günä işleri edýän (ikisi) deň bolmaz. Siz (neneňsi) az pikirlenýärsiňiz?!

إن الساعة لآتية لا ريب فيها ولكن أكثر الناس
لا يؤمنون ﴿٥٩﴾ وقال ربكم ادعوني أستجب لكم
إن الذين يستكبرون عن عبادتي سيدخلون جهنم
داخرين ﴿٦٠﴾ الله الذي جعل لكم الليل لتسكنوا
فيه والنهار مبصرا إن الله لذو فضل على الناس ولكن
أكثر الناس لا يشكرون ﴿٦١﴾ ذلكم الله ربكم
خالق كل شيء لا إله إلا هو فأنى تؤفكون ﴿٦٢﴾
كذلك يؤفك الذين كانوا بآيات الله
يجحدون ﴿٦٣﴾ الله الذي جعل لكم الأرض قرارا
والسماء بناء وصوركم فأحسن صوركم
ورزقكم من الطيبات ذلكم الله ربكم فتبارك الله
رب العالمين ﴿٦٤﴾ هو الحي لا إله إلا هو فادعوه مخلصين
له الدين الحمد لله رب العالمين ﴿٦٥﴾ قل إني نهيت أن
أعبد الذين تدعون من دون الله لما جاءني البينات
من ربي وأمرت أن أسلم لرب العالمين ﴿٦٦﴾

59. (Kyýamat) güni hökman geler, ol barada şek-şübhe ýokdur. Ýöne ynsanlaryň köpüsi muňa iman getirmeýärler.

60. Perwerdigäriňiz (Alla): «Meni çagyryň, (Menden diläň, şonda Men siziň doga-dilegleriňizi) kabul edeýin! (Menden özgelere ýüzlenip, ýalbaryp çagyrmak bilen) Maňa ybadat etmegi taşlap, ulumsylyk edýänler zelil ýagdaýda dowzaha girerler» diýdi.

61. Alla siziň dynç almagyňyz üçin gijäni, görüp (işlemegiňiz) üçin bolsa gündizi ýaratdy. Allanyň ynsanlara keremlidigine şek-şübhe ýokdur. Emma ynsanlaryň köpüsi şükür etmeýärler.

62. Ine, Ol ähli zadyň Ýaradyjysy, siziň Perwerdigäriňiz bolan Alladyr. Ondan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur! Onda näme üçin (hakykatdan) dänip dursuňyz?

63. Allanyň aýatlaryny inkär edenler, ine, şeýdip, (hakykatdan) daş düşýärler.

64. Ýeri siziň üçin ýaşaýşyň mekanyna öwren, asmany bolsa bina edip (beýgelden), size şekil berip, syratyňyzy görmegeý eden we sizi päkize-halal rysgal bilen üpjün eden hem Alladyr. Ine, şu Alla siziň Perwerdigäriňizdir. Älemleriň Perwerdigäri Alla beýikleriň beýigidir.

65. Ol hemişe Diridir. Ondan özge hiç hili (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Beýle bolsa dini ýalňyz Alla baglap yhlas bilen, diňe Oňa ýalbaryň! Ähli öwgüler älemleriň Perwerdigäri Allanyňkydyr.

66. (Eý, Muhammet! Sen olara) aýt: «Perwerdigärimden äşgär deliller gelen wagty, siziň Alladan özge (kömege) çagyrýanlaryňyza ybadat etmek maňa gadagan edildi. Maňa älemleriň Perwerdigärine boýun egmek tabşyryldy.

هُوَ الَّذِي خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ
عَلَقَةٍ ثُمَّ يُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوا أَشُدَّكُمْ ثُمَّ
لِتَكُونُوا شُيُوخًا وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ مِن قَبْلُ وَلِتَبْلُغُوا
أَجَلًا مُّسَمًّى وَلَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ٦٧ هُوَ الَّذِي يُحْيِي وَيُمِيتُ
فَإِذَا قَضَىٰ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُن فَيَكُونُ ٦٨ أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ
يُجَادِلُونَ فِي آيَاتِ اللَّهِ أَنَّىٰ يُصْرَفُونَ ٦٩ الَّذِينَ كَذَّبُوا
بِالْكِتَابِ وَبِمَا أَرْسَلْنَا بِهِ رُسُلَنَا فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ٧٠
إِذِ الْأَغْلَالُ فِي أَعْنَاقِهِمْ وَالسَّلَاسِلُ يُسْحَبُونَ ٧١ فِي الْحَمِيمِ
ثُمَّ فِي النَّارِ يُسْجَرُونَ ٧٢ ثُمَّ قِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ
تُشْرِكُونَ ٧٣ مِن دُونِ اللَّهِ قَالُوا ضَلُّوا عَنَّا بَل لَّمْ نَكُن
نَّدْعُو مِن قَبْلُ شَيْئًا كَذَٰلِكَ يُضِلُّ اللَّهُ الْكَافِرِينَ
٧٤ ذَٰلِكُم بِمَا كُنتُمْ تَفْرَحُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ
الْحَقِّ وَبِمَا كُنتُمْ تَمْرَحُونَ ٧٥ ادْخُلُوا أَبْوَابَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ
فِيهَا فَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِينَ ٧٦ فَاصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ فَإِمَّا
نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ٧٧

وَلَقَدْ

67. Sizi (ilki) toprakdan, soň damjadan, soň gan lagtasyndan ýaradan, soň bolsa sizi çaga halyňyzda (ene garnyndan ýagty dünýä) çykaran, soň gujur-gaýratly müçä ýetmegiňizi, soň garrylyk döwrüne ýetmegiňizi (ýazgyt eden Oldur) Özüdir. Siziň araňyzdan käbirleriňiz (dünýäden has) ir öterler. Belli bir döwre (ýaşa) ýetmegiňiz we akylyňyzy ulanmagyňyz üçin (Alla size ömür berýär.)

68. Alla hem direldýändir, hem-de öldürýändir. Ol bir işiň bolmagyny erada etse, oňa diňe: «Bol!» diýer. Ol hem dessine bolar.

69. Allanyň aýatlary hakda çekeleşýänleri görmediňmi? (Hak din aýan edilenden soň) olar nirä barýarlarka?!

70. Olar kitaby we pygamberlerimize iberen zatlarymyzy ýalan hasapladylar. Olar tiz wagtda hakykata göz ýetirerler.

71. Boýunlaryndaky demir halkalary we zynjyrlary bilen süýrelerler.

72. Soň gaýnan suwda (süýrelerler) we yzyndan otda ýakylarlar.

73, 74. Soň olara: «Alladan başga şärik goşanlaryňyz nirede?» diýler. Olar bolsa: «Olar bizden (daşlaşyp) ýitip gitdiler. Ýok (dogrusy), biz mundan öň hiç bir zada ybadat etmeýän ekenimiz» diýerler. Ine, Alla kapyrlary, şeýdip, azaşdylar.

75. (Olara): «Bu ýagdaý siziň ýeriň ýüzünde adalatsyzlyk bilen başyňyza gitmegiňiz we aşa köp şatlanyp, tekepbirlik etmegiňiz zerarly emele geldi.

76. Müdimilik ýaşamagyňyz üçin dowzahyň gapysyndan giriň! Tekepbirlik edýänleriň dolanyp barjak ýerleri nähili erbet!» (diýler).

77. Şonuň üçin (eý, Muhammet!). Sen sabyrly bol! Elbetde, Allanyň beren wadasy hakykatdyr. Olara wada beren azabymyzyň bir bölegini ýa saňa görkezeris, ýa-da seniň janyňy (olara azap berilmezden) öň alarys. Nähili bolanda-da, olar bize gaýdyp gelerler.

78. Kasam bolsun! Biz senden öň hem

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلًا مِّن قَبْلِكَ مِنْهُم مَّن قَصَصْنَا عَلَيْكَ
وَمِنْهُم مَّن لَّمْ نَقْصُصْ عَلَيْكَ ۗ وَمَا كَانَ لِرَسُولٍ أَن يَأْتِيَ بِآيَةٍ
إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ فَإِذَا جَاءَ أَمْرُ اللَّهِ قُضِيَ بِالْحَقِّ وَخَسِرَ هُنَالِكَ
الْمُبْطِلُونَ ﴿٧٨﴾ اللَّهُ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَنْعَامَ لِتَرْكَبُوا
مِنْهَا وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٧٩﴾ وَلَكُمْ فِيهَا مَنَافِعُ
وَلِتَبْلُغُوا عَلَيْهَا حَاجَةً فِي صُدُورِكُمْ وَعَلَيْهَا وَعَلَى الْفُلْكِ
تُحْمَلُونَ ﴿٨٠﴾ وَيُرِيكُمْ آيَاتِهِ فَأَيَّ آيَاتِ اللَّهِ تُنكِرُونَ
﴿٨١﴾ أَفَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ كَانَ
عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوا أَكْثَرَ مِنْهُمْ وَأَشَدَّ قُوَّةً
وَآثَارًا فِي الْأَرْضِ فَمَا أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٨٢﴾
فَلَمَّا جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ فَرِحُوا بِمَا عِندَهُم مِّنَ
الْعِلْمِ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٨٣﴾ فَلَمَّا رَأَوْا بَأْسَنَا
قَالُوا آمَنَّا بِاللَّهِ وَحْدَهُ وَكَفَرْنَا بِمَا كُنَّا بِهِ مُشْرِكِينَ ﴿٨٤﴾
فَلَمْ يَكُ يَنفَعُهُمْ إِيمَانُهُمْ لَمَّا رَأَوْا بَأْسَنَا ۖ سُنَّتَ اللَّهِ
الَّتِي قَدْ خَلَتْ فِي عِبَادِهِ ۖ وَخَسِرَ هُنَالِكَ الْكَافِرُونَ ﴿٨٥﴾

pygamberler ugratdyk. Olaryň arasynda saňa kyssalaryny gürrüň berenlerimiziň bolşy ýaly, saňa gürrüň bermediklerimiz hem bar. Alladan rugsat bolmazdan hiç bir pygamber (öz-özünden) bir aýaty hem getirip bilmez. Alladan buýruk gelenden soň bolsa, hakykat amala aşar we şondan soň ýalany öňe sürýänler zyýana sezewar bolarlar.

79. Alla käbirlerini münmegiňiz üçin, käbirlerini bolsa iýmegiňiz üçin size haýwanlary ýaradyp, (ygtyýaryňyza) berdi.

80. Ol (haýwanlarda) siziň üçin ençeme peýdalar bardyr. Köňülleriňizde (beslän) maksadyňyza ýetmegiňiz üçin olaryň üstüne (goş-golamlaryňyz bilen syýahat edersiňiz). Şol (haýwanlaryň) we gämileriň üstüne (münüp) aýlanarsyňyz.

81. Alla (şeýdip) size aýatlaryny (alamatlaryny) görkezýär. Indi siz Allanyň haýsy aýatlaryny (alamatlaryny) inkär edýärsiňiz?

82. Olar ýeriň ýüzünde gezip, seýil etmedilermi eýsem? Olar özlerinden öň ötenleriň ahyrky netijesiniň näme bilen gutarandygyny bir görsünler! (Öňki ötenler san taýdan) bulardan has kändi, güýçleri artykdy we ýeriň ýüzündäki (bina eden) ymaratlary (has mäkäm we kaşaňdy).

83. Pygamberleri olara aç-açan deliller getirende, olar özleriniň ylymlaryna (göwünleri ýetip) şatlandylar daýandylar (we aýatlary ýaňsa aldylar). Ýaňsa alan zatlary (ahyrynda azap) bolup, olary gurşap aldy.

84. Olar biziň ýowuz azabymyzy görenlerinde: «Ýeke-täk Alla iman getirdik hem-de oňa şärik goşanlarymyzy inkär etdik» diýerler.

85. Emma azabymyzy görenlerinden soň, olara imanlary hiç hili peýda bermez. Allanyň öňden bäri Öz bendeleri hakda ýöredýän (hakykat) ýoly şeýledir. Ine, şonda kapyrlar zyýana duçar bolarlar.



41-nji süre: «Fussylet»
(«Doly beýan edilen»)

«Fussylet» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 54 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady 3-nji aýatda agzalýan «Doly beýan edilen» manysyny aňladýan «Fussylet» sözünden gelip çykýar. Sürede pygamberleriň ymmatlaryny hak ýola çagyrandyklary, Kurany Kerimiň Allanyň sözüdigi we Allanyň birligi barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Ha, Mim.
2. (Bu) Kuran (Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Alla (tarapyndan) inderilendir.
3. Bilyän kowum üçin aýatlary arapça okalmak arkaly doly beýan edilen kitapdyr.
Düşündiriş: Bu aýatda agzalýan «Fussylet» («Doly beýan edilen») sözüniň manysy aşakdaky görnüşlerde düşündirilýär: 1. Kuranyň hökümleri, kyssalary, nesihatlary aç-açan mälim edilen. 2. Süreleriň başlanýan ýerleri we gutarýan ýerleri beýan edilen. 3. Wadalar, kyssalar, hökümler, mysallar aýratynlykda beýan edilen.
4. Bu kitap (jenneti) buşlaýjy we (dowzahy) duýduryjy kitapdyr. Emma olaryň (kapyrlaryň) köpüsi (mundan) ýüz öwürdiler. Indi olar (hak söze) gulak asmazlar.
5. Olar: «Seniň bizi çagyrýan zatlaryňa ýüreklerimiz ýapyk, gulaklarymyzda bolsa agyrlyk bar. Biziň we siziň aramyza perde çekildi. Şoňa görä sen (islän) zadyňy et, biz hem (islän) zadymyzy edýäris» diýdiler.
6. (Olara) aýt: «Men hem siziň ýaly bir ynsan. Maňa hudaýyňyzyň ýeke-täk (Alladygy) habar berilýär. Indi Oňa ýüzleniň hem-de Ondan günäňiziň geçilmegini diläň!». (Alla) şärik goşanlaryň hallary harap bolsun!
7. Olar zekat bermeýärler. Ahyreti inkär edýänler hem şolardyr.
8. Takyk, iman getirip, ýagşy işleri edenler üçin (jennet içre) tükeniksiz ýagşylyklar bardyr.
9. Olara aýt: «Takyk, siz ýeri iki günde ýaradany inkär edip, Oňa şärik goşýarsyňyzmy?» Ol (Alla) älemleriň Perwerdigäridir.
10. Alla ýerde berk, äpet daglary ýerleşdirdi. Ol ýerde (daglarda) bereketi hasyl etdi we (ýene-de) Ol, takyk, dört günüň içinde (iki gün ýeri ýaratdy, iki gün hem ýeriň berk durmagy üçin gazyklar bolan daglary ýaratdy) ýerde isleýänler üçin deň hatarda nygmatlar taýýar etdi.
11. Soň duman bolup duran asmana (tarap) ýöneldi. Oňa (asmana) we ýer (togalagyna: «Öz islegiňiz bilen ýa-da mejbury (ýagdaýda) geliň» diýdi. Ikisi hem: «Öz islegimiz bilen (Saňa tabyn bolup) geldik» diýdiler.



12. Şeýdip, olary iki günde ýedi gat asman edip ýaratdy we her bir asmana (berlen) wezipesini habar berdi. Biz golaýdaky asmany ýagtyldyjy çyralar (ýyldyzlar) bilen bezedik. (Olary hatardan çykmakdan gorag bolsun diýdik. Ine, bu Gudraty güýçli we ähli zady bilýän Allanyň ýola goýan işidir.

13. Eger olar ýüz öwürseler, olara aýt: «Size ad we semud (kowumynyň) başyna gelen tüweleýe meňzeş tüweleýiň bardygyny duýdurýaryn!».

14. Pygamberler olara öňlerinden we yzlaryndan gelip: «Alladan özgä gulluk (ybadat) etmäň!» diýenlerinde, olar: «Perwerdigärimiz islän bolsady, elbetde, perişdeleri ugradardy. (Perişdeleri ugratmandygy) üçin biz sizden iberilen zatlary inkär edýäris» diýip aýdypdylar.

15. Ad kowumy bolsa ýeriň ýüzünde nähak ýere tekepbirlik etdiler. Olar: «Bizden has güýçli kim barka?» diýdiler. (Ýöne) olar özlerini ýaradan Allanyň özlerinden has güýçlüdigini (eýsem) görmedilermi? Olar Biziň aýatlarymyzy (mugjyzalarymyzy) inkär edýärdiler.

16. Şonuň üçin Biz hem olara, pany dünýäde ryswalyk azabyny dadyrmak üçin, (özleriniň) şum (diýip hasap edýän) günlerinde sowuk şemal öwüsdirdik. Ahyret azaby, elbetde, has ýowuzdyr. Olara goldaw-hemaýat hem edilmez.

17. Semud kowumyna bolsa dogry ýoly görkezdik, emma olar dogry ýoluň deregine körlügi saýladylar. Olary, edýän erbetlikleri sebäpli, ryswa ediji azap ýyldyrymy çakdy.

18. Biz iman getirenleri Alladan gorkýandyklary sebäpli, halas etdik.

19. Allanyň duşmanlarynyň dowzah oduna ýakylmak üçin jemlenjek günleri olaryň hemmesi bölünerler.

20. Ahyr soňunda ol ýere gelenlerinde, gulaklary, gözleri we derileri (tenleri), eden etmişlerine görä, olaryň garşysyna şaýatlyk ederler.

وَقَالُوا لِجُلُودِهِمْ لِمَ شَهِدتُّمْ عَلَيْنَا ۖ قَالُوا أَنطَقَنَا اللَّهُ الَّذِي أَنطَقَ
كُلَّ شَيْءٍ وَهُوَ خَلَقَكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢١﴾ وَمَا كُنتُمْ
تَسْتَتِرُونَ أَن يَشْهَدَ عَلَيْكُمْ سَمْعُكُمْ وَلَا أَبْصَارُكُمْ وَلَا جُلُودُكُمْ
وَلَٰكِن ظَنَنتُمْ أَنَّ اللَّهَ لَا يَعْلَمُ كَثِيرًا مِّمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٢٢﴾ وَذَٰلِكُمْ ظَنُّكُمُ
الَّذِي ظَنَنتُم بِرَبِّكُمْ أَرْدَاكُمْ فَأَصْبَحْتُم مِّنَ الْخَاسِرِينَ
﴿٢٣﴾ فَإِن يَصْبِرُوا فَالنَّارُ مَثْوًى لَّهُمْ ۖ وَإِن يَسْتَعْتِبُوا فَمَا هُم مِّنَ
الْمُعْتَبِينَ ﴿٢٤﴾ وَقَيَّضْنَا لَهُمْ قُرَنَاءَ فَزَيَّنُوا لَهُم مَّا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا
خَلْفَهُمْ وَحَقَّ عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ فِي أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِم مِّنَ
الْجِنِّ وَالْإِنسِ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا خَاسِرِينَ ﴿٢٥﴾ وَقَالَ الَّذِينَ
كَفَرُوا لَا تَسْمَعُوا لِهَٰذَا الْقُرْآنِ وَالْغَوْا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَغْلِبُونَ
﴿٢٦﴾ فَلَنُذِيقَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا عَذَابًا شَدِيدًا وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَسْوَأَ
الَّذِي كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٢٧﴾ ذَٰلِكَ جَزَاءُ أَعْدَاءِ اللَّهِ النَّارُ ۖ
لَهُمْ فِيهَا دَارُ الْخُلْدِ ۖ جَزَاءً بِمَا كَانُوا بِآيَاتِنَا يَجْحَدُونَ
﴿٢٨﴾ وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا رَبَّنَا أَرِنَا اللَّذَيْنِ أَضَلَّانَا مِنَ الْجِنِّ
وَالْإِنسِ نَجْعَلْهُمَا تَحْتَ أَقْدَامِنَا لِيَكُونَا مِنَ الْأَسْفَلِينَ ﴿٢٩﴾

إِنَّ

21. Olar derilerine: «Näme üçin garşymyza şaýatlyk etdiňiz?!» diýerler. Derileri bolsa: «Her bir zady gürledýän Alla bizi hem gürledýär. Ilkibaşda sizi Alla ýaratdy. Soň ýene-de Oňa dolanyp bararsyňyz» diýerler.

22. Siz gulaklaryňyzyň, gözleriňiziň, derileriňiziň öz garşyňyza şaýatlyk etmeginden çekinmeýärdiňiz, gaýtam edýän işleriňiziň köpüsini Alla bilmez öýtdüňiz.

23. Perwerdigäriňiz barada edýän gümanyňyz sizi ýoldan azdyrdy we şeýdip, zyýana duçar bolduňyz.

24. Eger-de indi çydam edip bilseler, olaryň ýeri dowzah ody bolar. Eger-de (gaýtadan dünýä gaýdyp gelip Allany) hoşal etmek isleseler hem, olaryň islegleri kanagatlandyrylmaz.

25. Biz olaryň başlaryna birnäçe ýaranlary musallat etdik. Bular hem, öňlerinde we yzlarynda näme bar bolsa, hemmesini olara bezäp görkezdiler. Özlerinden öň ötüp geçen jyn we ynsan ymmatlaryna berlen azap, olar üçin hem hakykata öwrüldi. Elbetde, olar zyýana duçar bolanlardyr.

26. Inkär edip, kapyr bolanlar: «Olaryň hötdesinden gelmegiňiz üçin bu Kurany diňlemäň, okalýan wagty galmagal ediň!» diýdiler.

27. Biz ol inkär edýänlere gazaply azaby dadyrarys we olara eden işleri sebäpli, iň ýowuz jezany bereris.

28. Ine, bu Allanyň duşmanlarynyň jezasy bolan dowzah odudyr. Aýatlarymyzy inkär edendikleri sebäpli, olara hemişelik mekanlary (dowzah) bardyr.

29. Kapyrlar dowzahda: «Eý, Perwerdigärimiz! Bizi azdyran jynlary we ynsanlary bize-de görkez! Olary aýaklarymyzyň astyna salaly, goý, olar hem abraýdan gaçanlar bilen deň bolsun» diýerler.

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُوا۟ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسْتَقَٰمُوا۟ تَتَنَزَّلُ عَلَيْهِمُ
ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ أَلَّا تَخَافُوا۟ وَلَا تَحْزَنُوا۟ وَأَبْشِرُوا۟ بِٱلْجَنَّةِ ٱلَّتِى
كُنتُمْ تُوعَدُونَ ٣٠ نَحْنُ أَوْلِيَآؤُكُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ
ٱلدُّنْيَا وَفِى ٱلْءَاخِرَةِ وَلَكُمْ فِيهَا مَا تَشْتَهِىٓ أَنفُسُكُمْ
وَلَكُمْ فِيهَا مَا تَدَّعُونَ ٣١ نُزُلًا مِّنْ غَفُورٍ رَّحِيمٍ ٣٢
وَمَنْ أَحْسَنُ قَوْلًا مِّمَّن دَعَآ إِلَى ٱللَّهِ وَعَمِلَ صَٰلِحًا وَقَالَ إِنَّنِى مِنَ
ٱلْمُسْلِمِينَ ٣٣ وَلَا تَسْتَوِى ٱلْحَسَنَةُ وَلَا ٱلسَّيِّئَةُ ٱدْفَعْ بِٱلَّتِى
هِىَ أَحْسَنُ فَإِذَا ٱلَّذِى بَيْنَكَ وَبَيْنَهُۥ عَدَٰوَةٌ كَأَنَّهُۥ وَلِىٌّ
حَمِيمٌ ٣٤ وَمَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلَّذِينَ صَبَرُوا۟ وَمَا يُلَقَّىٰهَآ
إِلَّا ذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ٣٥ وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ نَزْغٌ
فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ٣٦ وَمِنْ ءَايَٰتِهِ
ٱلَّيْلُ وَٱلنَّهَارُ وَٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ لَا تَسْجُدُوا۟ لِلشَّمْسِ
وَلَا لِلْقَمَرِ وَٱسْجُدُوا۟ لِلَّهِ ٱلَّذِى خَلَقَهُنَّ إِن كُنتُمْ إِيَّاهُ
تَعْبُدُونَ ٣٧ فَإِنِ ٱسْتَكْبَرُوا۟ فَٱلَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ
يُسَبِّحُونَ لَهُۥ بِٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ وَهُمْ لَا يَسْـَٔمُونَ ٣٨



30. Takyk, «Perwerdigärimiz Alladyr!» diýenlerinden soň, dogry ýoly (dini, şerigaty) tutanlaryň ýanlaryna perişdeler gelerler. Olara: «Gorkmaň, gamgyn hem bolmaň, siz wada berlen jennetiň hoş habary bilen şatlanyň.

31, 32. Biz dünýäde hem, ahyretde hem siziň dostlaryňyzdyrys. (Günäleri) Bagyşlaýjy we Rehim-şepagatly Allanyň pazly-keremi bilen ol ýerde siziň göwnüňiziň küýsän ähli zady bardyr hem-de ol ýerde islän zadyňyz taýýardyr» diýerler.

33. Ynsanlary Allanyň ýoluna çagyrýan, ýagşy işleri edip: «Elbetde, men musulmanlardandyryn» diýýän kişiniň sözünden kimiň sözi has gowy bolup biler?

34. Ýagşylyk bilen ýamanlyk (hiç haçan) deň bolmaz. Sen iň ýagşy ýol bilen (ýamanlygyň) öňüni al! Öz araňyzda duşmançylygyňyz bolan bir kişi, (ýamana ýagşylyk bilen jogap berendigiň üçin) belki, seniň bilen ýakyn dost bolar.

35. Oňa (ýagşylyk häsiýetine) diňe sabyrly kişiler we diňe uly nesibä (iki dünýä bagtyna) eýe bolanlar ýeter.

36. Eger şeýtandan gelýän (erbet bir duýgy) seni dürtýän (aldawa salýan) bolsa, dessine Alla sygyn! Takyk, Ol (ähli zady) eşidýändir, bilýändir.

37. Gije bilen gündiz, Gün bilen Aý Onuň aýatlaryndandyr (barlygynyň alamatlaryndandyr). Eger-de diňe Alla ybadat etmek isleýän bolsaňyz, Güne-de, Aýa-da sežde etmäň! Olary ýaradyp, bar eden Alla sežde ediň!

38. Eger-de (kapyrlar Alla sežde etmezlik bilen) tekepbirlik etseler, (bilip goýsunlar) Perwerdigäriň ýanyndaky (perişdeler) gije-gündiz irginsiz ýagdaýda Oňa hamdy-sena aýdýarlar.

وَمِنْ آيَاتِهِ أَنَّكَ تَرَى الْأَرْضَ خَاشِعَةً فَإِذَا أَنزَلْنَا عَلَيْهَا
الْمَاءَ اهْتَزَّتْ وَرَبَتْ إِنَّ الَّذِي أَحْيَاهَا لَمُحْيِي الْمَوْتَىٰ إِنَّهُ عَلَىٰ
كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ٣٩ إِنَّ الَّذِينَ يُلْحِدُونَ فِي آيَاتِنَا لَا يَخْفَوْنَ
عَلَيْنَا أَفَمَن يُلْقَىٰ فِي النَّارِ خَيْرٌ أَم مَّن يَأْتِي آمِنًا يَوْمَ الْقِيَامَةِ اعْمَلُوا
مَا شِئْتُمْ إِنَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ٤٠ إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بِالذِّكْرِ
لَمَّا جَاءَهُمْ وَإِنَّهُ لَكِتَابٌ عَزِيزٌ ٤١ لَّا يَأْتِيهِ الْبَاطِلُ مِن بَيْنِ
يَدَيْهِ وَلَا مِنْ خَلْفِهِ تَنزِيلٌ مِّنْ حَكِيمٍ حَمِيدٍ ٤٢ مَّا يُقَالُ لَكَ
إِلَّا مَا قَدْ قِيلَ لِلرُّسُلِ مِن قَبْلِكَ إِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغْفِرَةٍ
وَذُو عِقَابٍ أَلِيمٍ ٤٣ وَلَوْ جَعَلْنَاهُ قُرْآنًا أَعْجَمِيًّا لَّقَالُوا
لَوْلَا فُصِّلَتْ آيَاتُهُ أَأَعْجَمِيٌّ وَعَرَبِيٌّ قُلْ هُوَ لِلَّذِينَ آمَنُوا هُدًى
وَشِفَاءٌ وَالَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ فِي آذَانِهِمْ وَقْرٌ وَهُوَ عَلَيْهِمْ
عَمًى أُولَٰئِكَ يُنَادَوْنَ مِن مَّكَانٍ بَعِيدٍ ٤٤ وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى
الْكِتَابَ فَاخْتُلِفَ فِيهِ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ
لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ وَإِنَّهُمْ لَفِي شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ٤٥ مَّنْ عَمِلَ صَالِحًا
فَلِنَفْسِهِ وَمَنْ أَسَاءَ فَعَلَيْهَا وَمَا رَبُّكَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ ٤٦

إِلَيْهِ

39. Seniň ýeri gurap ýatan ýagdaýda görmegiň hem Allanyň aýatlaryndandyr (alamatlaryndandyr). (Sebäbi) Biz ýere suwy (ygaly) ýagdyranymyzda, (ösümlikler) gymyldaşyp, gögerip çykýar. Oňa (guran ýere) jan berýän, elbetde, ölüleri hem direlder. Ol ähli zada güýç ýetirýändir.

40. Aýatlarymyz hakda dogrulykdan daşlaşyp, ýalňyş ýola girenler bize gizlin däldir (olardan habardardyrys). Dowzah oduna taşlanjak has gowumy, ýa-da kyýamat güni (dowzah odundan halas bolup) ynamly ýagdaýda geljek gowumy? Siz isläniňizi ediň?! Elbetde, Ol siziň edýän işleriňizi görüp durandyr.

41. Özlerine kitap iberilen wagty ony inkär edenler heläk bolarlar, azaba duçar bolarlar. Ol (Kuran) mübärek bir kitapdyr.

42. Onuň öňünden hem, yzyndan hem batyl (ýalan) gelmez. Ol hikmet eýesi we aşa köp öwgä mynasyp Alla tarapyndan iberilen kitapdyr.

43. (Eý, Muhammet!) Saňa aýdylanlar senden öň ýaşap geçen pygamberlere aýdylanlardan başga zat däldir. Takyk, seniň Perwerdigäriň ýalkaw eýesi, hem-de (günäkärlere) biçak azap berer.

44. Eger biz Kurany (arap dilinden) başga dil (bilen beýan) etsedik, onda olar: «Kuran aýatlary jikme-jik beýan edilmeli dälmi (näme), özge dildäki kitaba araplar nädip (düşünsinler)?» diýerdiler. Sen (olara): «Onuň ynsanlara dogry ýoly görkezýän (kitapdygyny) we şypadygyny» aýt. Iman getirmedikleriň gulaklarynda agyrlyk (kerlik) bolup, Kuran olara ýapykdyr. Göýä, olara daşdan gygyrylýan ýaly (Kuranda näme diýilýänine düşünmezler).

45. Kasam bolsun! Biz Musa kitap (Töwraty) berdik. Ol hakda hem düşünişmezlik (gapma-garşylyk) edildi. Eger Perwerdigäriň tarapyndan söz aýdylmadyk bolup (hasap kyýamata goýulmadyk bolsady), onda olaryň aralarynda hüküm edilerdi (temmileri berlerdi). Olar Kuran barada hem şek-şübhe edýärler.

46. Kim ýagşy iş etse, öz peýdasynadyr. Kim erbet iş etse, öz zyýanynadyr. Perwerdigäriňiz bendelere zalymlyk (adalatsyzlyk) etmez!

إِلَيْهِ يُرَدُّ عِلْمُ السَّاعَةِ وَمَا تَخْرُجُ مِن ثَمَرَاتٍ مِّنْ أَكْمَامِهَا
وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِ وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ أَيْنَ
شُرَكَائِي قَالُوا آذَنَّاكَ مَا مِنَّا مِن شَهِيدٍ ٤٧ وَضَلَّ
عَنْهُم مَّا كَانُوا يَدْعُونَ مِن قَبْلُ وَظَنُّوا مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ٤٨
لَّا يَسْأَمُ الْإِنسَانُ مِن دُعَاءِ الْخَيْرِ وَإِن مَّسَّهُ الشَّرُّ فَيَئُوسٌ قَنُوطٌ
٤٩ وَلَئِنْ أَذَقْنَاهُ رَحْمَةً مِّنَّا مِن بَعْدِ ضَرَّاءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ
هَٰذَا لِي وَمَا أَظُنُّ السَّاعَةَ قَائِمَةً وَلَئِن رُّجِعْتُ إِلَىٰ رَبِّي
إِنَّ لِي عِندَهُ لَلْحُسْنَىٰ فَلَنُنَبِّئَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بِمَا عَمِلُوا
وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ٥٠ وَإِذَا أَنْعَمْنَا عَلَى الْإِنسَانِ
أَعْرَضَ وَنَأَىٰ بِجَانِبِهِ وَإِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ فَذُو دُعَاءٍ عَرِيضٍ ٥١ قُلْ
أَرَأَيْتُمْ إِن كَانَ مِنْ عِندِ اللَّهِ ثُمَّ كَفَرْتُم بِهِ مَنْ
أَضَلُّ مِمَّنْ هُوَ فِي شِقَاقٍ بَعِيدٍ ٥٢ سَنُرِيهِمْ آيَاتِنَا فِي الْآفَاقِ
وَفِي أَنفُسِهِمْ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُ الْحَقُّ أَوَلَمْ
يَكْفِ بِرَبِّكَ أَنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ٥٣ أَلَا إِنَّهُمْ فِي
مِرْيَةٍ مِّن لِّقَاءِ رَبِّهِمْ أَلَا إِنَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ مُّحِيطٌ ٥٤

47. (Kyýamat) sagady (güni) hakyndaky ylym diňe Alla mahsusdyr! Hiç bir miwäniň tohumy Ondan bidin şine ýaryp bilmez! Hiç bir aýal hem Ondan bidin hamyla bolup, (göwresindäkini) dünýä inderip bilmez! Alla (şärik goşanlara: «Hany, siziň Maňa goşan) şärikleriňiz nirede?» diýip ýüzlenen güni: «Bu barada hiç hili şaýadymyzyň ýokdugyny Saňa habar berýäris» diýerler.

48. Öňki ýalbaryp, zat isleýän (hudaýlary) olardan daşdadyr. Ýöne ol (Alla şärik goşanlar) gaçybatalgalarynyň ýokdugyny anyk bilerler.

49. Ynsan haýyrly zady islemekden (hiç-haçan) bizar bolmaz. Emma betbagtçylyga duçar bolsa (welin), dessine umydyny ýitirip gynanar.

50. Kasam bolsun! Eger-de (bir kişiniň) başyna betbagtçylyk inenden soň, Biz oňa rahmeti dadyrsak, ol: «Bu meniň hakymdy, kyýamatyň gopjakdygyna ynanmaýaryn, Perwerdigärime dolanyp barsam hem, Onuň ýanynda meniň üçin ýagşylyklar bardyr» diýer. Biz inkär edenlere eden zatlaryny hökman habar bereris we olara agyr azaby dadyrarys.

51. Ynsana nygmat beren wagtymyz ol (Bizden) ýüz öwrüp, gaçmak bilen bolar. Emma oňa betbagtçylyk gelip ýetse welin, ýalbarmak bilen bolar.

52. Olara aýt: «Eger-de siziň aýdara sözüňiz bar bolsa aýdyň! (Kuranyň) Alla tarapyndan iberilendigine garamazdan, siz ony inkär edýän bolsaňyz, onda (hakykatdan) daşlaşandan beter has azaşan kim bolup biler?».

53. Kuranyň hakdygy mälim bolar ýaly, ynsanlara älemdäki hem-de öz beden-agzalaryndaky aýatlarymyzy (alamatlarymyzy) görkezeris. Perwerdigäriň hemme zada şaýat hökmünde ýeterlik dälmi?

54. Ägä boluň! Olar özleriniň Perwerdigärine gowuşjakdyklaryna şek-şübhe edýärler. Ýöne Onuň ähli zady Öz ylmy bilen gurşap alandygyndan habaryňyz bolsun!



42-nji süre: «Şura» («Geňeş»)

«Şura» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 53 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady 38-nji aýatda agzalýan «Geňeş, maslahat» manylaryny aňladýan «Şura» sözünden gelip çykýar. Bu sürede musulmanlaryň işlerini öz aralarynda maslahat bilen berjaý etmelidikleri barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1, 2. Ha, Mim, Aýn, Sin, Kaf.

3. Gudraty güýçli (we) hikmet eýesi Alla saňa we senden öňki (ötenlere), ine, şeýle wahy edýär (habar berýär).

4. Asmandaky we ýerdäki her bir zadyň eýeçiligi Oňa degişlidir. Ol Beýikdir, Belentdir.

5. Asmanlar (Allanyň gudratyndan ýa-da müşrikleriň şärik goşmalaryndan ýaňa) depelerinden ýarylaýjak bolýar. Perişdeler bolsa özleriniň Perwerdigärini hamdy-sena bilen tesbih edýärler hem-de ýerdäkileriň (ynsanlaryň) günäleriniň geçmegini dileýärler. Unutmaň! Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

6. Alla özünden özgäni dost tutunanlary Alla görüp durandyr. (Şonuň üçin) sen olara goragçy (hemaýatkär) dälsiň!

7. Şäherleriň merkezi (bolan Mekgede) we onuň daş-töweregindäki (ýerlerde adamlary) habardar etmegiň hem-de (boljagyna) hiç hili şek-şübhe bolmadyk jemlenişik (kyýamat) güni barada olary gorkuzmagyň üçin saňa arap dilinde bolan Kurany ýolladyk. (Ynsanlaryň) bir bölegi (iman getirip) jennete girse, ýene bir bölegi (inkär edip) dowzaha girerler.

8. Alla islesedi, olary ýeke-täk ymmat hem ederdi. Emma Ol islänini (iman getirendikleri üçin) rahmetine gowşar ýaly eder. Zalymlaryň bolsa (hakykaty inkär edendikleri sebäpli) hiç hili dosty we goldawçysy bolmaz.

9. Ýa-da olar Alladan özgäni dost tutundylarmyka? Ýöne hakyky dost diňe Alladyr. Ol ölülere jan berýändir, Onuň ähli zada güýji ýetýändir.

10. Siziň ylalaşman ýören islendik meseläňizde höküm bermek Allanyň işidir. Ine, şu Alla meniň Perwerdigärimdir. Men diňe Oňa bil baglaýaryn we (her babatda) ýönelýärin (sygynýaryn).

فاطر السماوات والأرض جعل لكم من أنفسكم
أزواجا ومن الأنعام أزواجا يذرؤكم فيه ليس كمثله شيء
وهو السميع البصير ﴿١١﴾ له مقاليد السماوات والأرض يبسط
الرزق لمن يشاء ويقدر إنه بكل شيء عليم ﴿١٢﴾ شرع
لكم من الدين ما وصى به نوحا والذي أوحينا إليك
وما وصينا به إبراهيم وموسى وعيسى أن أقيموا الدين
ولا تتفرقوا فيه كبر على المشركين ما تدعوهم إليه الله
يجتبي إليه من يشاء ويهدي إليه من ينيب ﴿١٣﴾ وما تفرقوا
إلا من بعد ما جاءهم العلم بغيا بينهم ولولا كلمة
سبقت من ربك إلى أجل مسمى لقضي بينهم وإن الذين
أورثوا الكتاب من بعدهم لفي شك منه مريب
﴿١٤﴾ فلذلك فادع واستقم كما أمرت ولا تتبع أهواءهم
وقل آمنت بما أنزل الله من كتاب وأمرت لأعدل بينكم
الله ربنا وربكم لنا أعمالنا ولكم أعمالكم
لا حجة بيننا وبينكم الله يجمع بيننا وإليه المصير ﴿١٥﴾

11. Alla asmanlary we ýeri ýokdan bar etdi. Ol siziň üçin özüňizden bolan jübütleriňizi (taýyňyzy) haýwanlardan hem jübütlerini ýaratdy. Şeýdip, sizi köpeler ýaly etdi. Onuň (Allanyň) hiç hili meňzeşi ýokdur. Ol (ähli zady) eşidýändir (we) görýändir.
12. Asmanlaryň we ýeriň açarlary Onuň (elindedir). Ol isläniniň rysgalyny köp etse, isläniniň rysgalyny az eder. Elbetde, Ol her bir zady bilýändir.

13. Biziň: «Dini dogry saklaň we topar-topar bolup bölünişmäň!» diýip, Nuha ündew eden zadymyzy, saňa wahyý eden zatlarymyzy, Ybraýyma, Musa we Isa ündänlerimizi Alla size din (hökmünde) berdi. (Emma) olara (öwüt edip) çagyran zadyň (Yslam dini) Alla şärik goşanlara agyr düşdi. Alla islänini (pygamber edip) saýlar we özüne tarap ýönelýäni dogry ýola gönükdirer.

14. Olar özlerine ylym (delil) gelenden soň, öz aralaryndaky göripçilik (we adalatsyzlyk) sebäpli, düşünişmezlige sezewar boldular. Eger kesgitlenilen wagta çenli Perwerdigäriň tarapyndan (geçirimlilik etmek üçin) söz berilmedik bolsady, elbetde, olaryň aralarynda (şu dünýäde) höküm edilerdi (jezalary berlerdi). Olardan soň kitaba (Töwrata we Injile) mirasdüşer edilenler (ýagny Muhammet aleýhissalam döwürdeş bolan ýahudy we nasranylar) hem ondan (öz kitaplaryndan) şek-şübhe edýändirler.

15. Ine, şonuň üçin sen (olary Allanyň birligine) çagyr we (Allanyň buýruklaryny) özüňe emir edilişi ýaly dog-dogry ýerine ýetir! Olaryň haý-höweslerine eýerme! Sen (olara şeýle diýip) aýt: «Men Allanyň iberen her bir kitabyna iman getirdim we maňa siziň araňyzda adalaty ýola goýmak emir edildi. Biziň Perwerdigärimiz bolan Alla siziň hem Perwerdigäriňizdir. Biziň amallarymyz özümiz üçin, siziň amallaryňyz hem özüňiz üçindir. Biziň aramyzda (hakykat äşgär bolandan soň) jedelleşilip (anygyna ýetiljek) hiç-hili mesele ýokdur. Alla hemmämizi bir ýere jemlär. (Hemmeler) Oňa dolanyp bararlar».

وَالَّذِينَ يُحَاجُّونَ فِي اللَّهِ مِن بَعْدِ مَا اسْتُجِيبَ لَهُ حُجَّتُهُمْ
دَاحِضَةٌ عِندَ رَبِّهِمْ وَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ وَلَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ
﴿١٦﴾ اللَّهُ الَّذِي أَنزَلَ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ وَالْمِيزَانَ وَمَا يُدْرِيكَ
لَعَلَّ السَّاعَةَ قَرِيبٌ ﴿١٧﴾ يَسْتَعْجِلُ بِهَا الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِهَا
وَالَّذِينَ آمَنُوا مُشْفِقُونَ مِنْهَا وَيَعْلَمُونَ أَنَّهَا الْحَقُّ أَلَا إِنَّ
الَّذِينَ يُمَارُونَ فِي السَّاعَةِ لَفِي ضَلَالٍ بَعِيدٍ ﴿١٨﴾ اللَّهُ لَطِيفٌ
بِعِبَادِهِ يَرْزُقُ مَن يَشَاءُ وَهُوَ الْقَوِيُّ الْعَزِيزُ ﴿١٩﴾ مَن كَانَ
يُرِيدُ حَرْثَ الْآخِرَةِ نَزِدْ لَهُ فِي حَرْثِهِ وَمَن كَانَ يُرِيدُ حَرْثَ
الدُّنْيَا نُؤْتِهِ مِنْهَا وَمَا لَهُ فِي الْآخِرَةِ مِن نَّصِيبٍ ﴿٢٠﴾
أَمْ لَهُمْ شُرَكَاءُ شَرَعُوا لَهُم مِّنَ الدِّينِ مَا لَمْ يَأْذَن
بِهِ اللَّهُ وَلَوْلَا كَلِمَةُ الْفَصْلِ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ وَإِنَّ الظَّالِمِينَ
لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢١﴾ تَرَى الظَّالِمِينَ مُشْفِقِينَ مِمَّا
كَسَبُوا وَهُوَ وَاقِعٌ بِهِمْ وَالَّذِينَ آمَنُوا
وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فِي رَوْضَاتِ الْجَنَّاتِ لَهُم مَّا
يَشَاءُونَ عِندَ رَبِّهِمْ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَضْلُ الْكَبِيرُ ﴿٢٢﴾

ذَٰلِكَ

16. (Yslam dini) kabul edilenden soň, Alla barada jedelleşýänleriň delilleri özleriniň Perwerdigäriniň ýanynda ýerliksizdir. Olar üçin (Allanyň) gazaby we ejir çekdirjek azaby bardyr.

17. Kitaby we (adalat ölçegini) hakykat edip iberen Alladyr. Biler bolsaňyz, belki, kyýamatyň wagty ýakyn gelendir.

18. Oňa (kyýamata) ynanmaýanlar ol (kyýamatyň) tizräk gopmagyny isleýärler. Iman getirenler bolsa ondan (kyýamatdan) gorkarýlar we onuň takyk (gopjakdygyny) bilýärler. Unutmaň! Kyýamat güni barada (şek-şübhe bilen) jedel edýänler çendenaşa azgynçylykda (gümradyrlar)

19. (Ýöne) Alla bendelerine Keremlidir (Mähribandyr), islänine rysgal-döwlet berer. Ol Kuwwatlydyr, Gudraty güýçlüdir.

20. Kim (edýan amaly bilen) ahyret hasylyny (sogabyny) gazanmakçy bolsa onuň (sogabyny) zyýada ederis. Kim dünýä hasylyny gazanmak islese oňa-da dünýäde (kä zatlary) nesip ederis! (Emma) onuň ahyretde hiç hili nesibesi bolmaz.

21. Ýa-da, olaryň Allanyň rugsat etmedik (başga bir) dinini getiren şärikdeşleri barmy. Eger-de Allanyň (kyýamata goýan) aýralyk sözi bolmadyk bolsady, onda olaryň aralarynda hökman höküm edilip (şu dünýäde temmileri berlerdi). Elbetde, (hakykata boýun egmeýän) zalymlar üçin (çydap bolmajak ýagdaýda ) yzaly azap bardyr.

22. Zalymlaryň eden etmişleriniň (netijesi) öz başlaryna gelen wagty, olaryň gorkudan sandyrap duranyny (görersiň). Iman getirip, ýagşy işleri edenleri bolsa jennet baglarynda (görersiň). Özleriniň Perwerdigäriniň ýanynda olar üçin (göwünleriniň) küýsän zatlary bardyr. Ine, bu (olar üçin Allanyň) iň uly pazly-keremidir.

ذلك الذي يبشر الله عباده الذين آمنوا وعملوا الصالحات
قل لا أسألكم عليه أجرا إلا المودة في القربى ومن يقترف
حسنة نزد له فيها حسنا إن الله غفور شكور ٢٣
أم يقولون افترى على الله كذبا فإن يشإ الله يختم على
قلبك ويمح الله الباطل ويحق الحق بكلماته إنه عليم بذات
الصدور ٢٤ وهو الذي يقبل التوبة عن عباده ويعفو عن
السيئات ويعلم ما تفعلون ٢٥ ويستجيب الذين آمنوا
وعملوا الصالحات ويزيدهم من فضله والكافرون لهم
عذاب شديد ٢٦ ولو بسط الله الرزق لعباده لبغوا في الأرض
ولكن ينزل بقدر ما يشاء إنه بعباده خبير بصير ٢٧ وهو
الذي ينزل الغيث من بعد ما قنطوا وينشر رحمته وهو الولي
الحميد ٢٨ ومن آياته خلق السماوات والأرض وما بث فيهما
من دابة وهو على جمعهم إذا يشاء قدير ٢٩ وما أصابكم من
مصيبة فبما كسبت أيديكم ويعفو عن كثير ٣٠ وما أنتم
بمعجزين في الأرض وما لكم من دون الله من ولي ولا نصير ٣١

23. Ine, bular Allanyň iman getirip, ýagşy işleri eden bendelerine buşlan (nygmatlarydyr. Olara şeýle diýip) aýt: «Men bu (eden işlerim) üçin sizden diňe garyndaşlyk söýgüsinden başga hak talap etmeýärin. Kim ýagşylyk etse, onuň sogaby artykmajy bilen berler. Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, şükranalygyň sylagyny berýändir».

24. Eýsem-de, olar (saňa: «Ol) Allanyň adyna ýalan ýöňkeýärmi?» diýýärler. Alla islese (eger-de ýalan ýöňkeýän bolsaň) seniň kalbyňy hem möhürlärdi. Alla ýalany ýok edip, sözleri bilen hakykaty ýüze çykarýar. Takyk, Ol gursaklardakyny (ýüreklerdäkini) hem bilýändir.

25. Ol bendeleriniň tobasyny kabul edip, (edilen) erbetlikleri bagyşlar. Ol edýän işleriňizi bilýändir.

26. Alla iman getirip, ýagşy işleri edenleriň (doga-dileglerini) kabul eder, olara Öz pazly-kereminden artygy bilen hem berer. Kapyrlara bolsa örän ýowuz azap berler.

27. Alla bendeleriniň rysgalyny köpelden bolsady, olar ýerde azgynçylyk ederlerdi. Emma Ol rysgaly islän mukdarynda berýär. Takyk, Ol bendelerinden habardardyr, (olary) görýändir.

28. (Ynsanlar) umytlaryny ýitirenlerinden soň, ýagyş ýagdyryp, rehmetini dumly-duşa ýaýradýan hem Alladyr. Ol hakyky dostdur, öwülmäge laýykdyr.

29. Asmanlary, ýeri we bularyň ikisinde ýaýradyp goýberen janly-jemendeleri ýaratmagy onuň delillerindendir. Islese, bularyň hemmesini bir ýere jemlemäge hem Onuň güýji ýeter.

30. Başyňyza gelen islendik bir betbagtçylyk öz elleriňiz bilen eden etmişleriňiz zerarlydyr. (Şoňa garamazdan) Alla (günäkärleriň) köpüsiniň günäsini geçýändir.

31. Siz (Allany) ýerde ejizledip (Allanyň gazabynyň öňüni alyp) bilmersiňiz. Siziň Alladan özge dostuňyz hem goldaýjyňyz hem ýokdur.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِ ٱلۡجَوَارِ فِي ٱلۡبَحۡرِ كَٱلۡأَعۡلَٰمِ ٣٢ إِن يَشَأۡ يُسۡكِنِ ٱلرِّيحَ
فَيَظۡلَلۡنَ رَوَاكِدَ عَلَىٰ ظَهۡرِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّكُلِّ صَبَّارٖ
شَكُورٍ ٣٣ أَوۡ يُوبِقۡهُنَّ بِمَا كَسَبُواْ وَيَعۡفُ عَن كَثِيرٖ ٣٤ وَيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ
يُجَٰدِلُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٖ ٣٥ فَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَيۡءٖ فَمَتَٰعُ
ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ
يَتَوَكَّلُونَ ٣٦ وَٱلَّذِينَ يَجۡتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡفَوَٰحِشَ وَإِذَا
مَا غَضِبُواْ هُمۡ يَغۡفِرُونَ ٣٧ وَٱلَّذِينَ ٱسۡتَجَابُواْ لِرَبِّهِمۡ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ
وَأَمۡرُهُمۡ شُورَىٰ بَيۡنَهُمۡ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٣٨ وَٱلَّذِينَ إِذَآ
أَصَابَهُمُ ٱلۡبَغۡيُ هُمۡ يَنتَصِرُونَ ٣٩ وَجَزَٰٓؤُاْ سَيِّئَةٖ سَيِّئَةٞ
مِّثۡلُهَاۖ فَمَنۡ عَفَا وَأَصۡلَحَ فَأَجۡرُهُۥ عَلَى ٱللَّهِۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٠
وَلَمَنِ ٱنتَصَرَ بَعۡدَ ظُلۡمِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَا عَلَيۡهِم مِّن سَبِيلٍ ٤١
إِنَّمَا ٱلسَّبِيلُ عَلَى ٱلَّذِينَ يَظۡلِمُونَ ٱلنَّاسَ وَيَبۡغُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ
بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٤٢ وَلَمَن صَبَرَ وَغَفَرَ إِنَّ ذَٰلِكَ
لَمِنۡ عَزۡمِ ٱلۡأُمُورِ ٤٣ وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن وَلِيّٖ مِّنۢ بَعۡدِهِۦۗ وَتَرَى
ٱلظَّٰلِمِينَ لَمَّا رَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَ يَقُولُونَ هَلۡ إِلَىٰ مَرَدّٖ مِّن سَبِيلٖ ٤٤

وَتَرَىٰهُمۡ

32. Deňizde daglar mysaly akyp barýan (gämiler) hem Onuň (barlygynyň) delillerindendir.

33. Eger-de Ol islese, şemaly hem saklardy, olar deňziň arkasynda (ortasynda) durup galardylar. Takyk, munda sabyrly bolup, şükür edýän her bir (ynsan) üçin ybratlar bardyr.

34. Ýa-da eden etmişleri zerarly olary heläk eder, birnäçesini bolsa bagyşlap (halas eder).

35. Aýatlarymyz barada jedel edýänler gaçyp gutulyp gidere ýerleriniň ýokdugyny bilsinler!

36. Size berlenler (diňe) dünýä durmuşynyň ýaşaýyşy üçin (ölçenen) zatlardyr. Allanyň ýanyndaky zatlar bolsa has dowamatlydyr. (Bu sylag) iman getirenler we özleriniň Perwerdigärine bil baglaýanlar üçindir.

37. Olar uly günälerden we bozuk işlerden saklanarlar. (Kimdir birine) gaharlanan wagtlary hem (ýalňyşany) bagyşlarlar.

38. Olar özleriniň Perwerdigäriniň (çakylygyna) gulak asarlar we namazy doly okarlar. Olar (etjek) işlerini öz aralarynda geňeşip (maslahatlaşyp) ederler. Özlerine beren rysgalymyz (Allanyň ýolunda) sarp ederler.

39. Adalatsyzlyga (zuluma) duçar bolanlarynda bolsa arkalaşarlar (hakyny gidermezler).

40. Ýamanlygyň jezasy ýamanlyga barabar bolanydyr. Kim geçirimlilik edip, ýaraşsa, onuň sylagyny (ýetirmek) Alla degişlidir. Elbetde, Alla zalymlary halamaz.

41. Kim zuluma duçar bolandan soň, hakyny gaýtaryp alyp bilse, onda olara (hakyny alandygy üçin) ediljek (başga) ýol ýokdur.

42. Diňe ynsanlara zulum edýänlere hem-de ýeriň ýüzünde nähak ýere bozgaklyk edýänlere jeza bardyr. Ine, gazaply azap şolara berler.

43. Kim sabyr edip, geçirimlilik etse, elbetde, bu maksada laýyk işlerden biri bolar.

44. Alla kimi dogry ýoldan azaşdyrsa, mundan beýläk oňa hiç hili dost tapylmaz! Zalymlar azaby görenlerinde, olaryň: «Yza (dünýä) gaýdara ýol barmyka?» diýýändiklerini görersiň.

وَتَرٰيهُمْ يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا خَاشِعِينَ مِنَ الذُّلِّ يَنْظُرُونَ مِنْ
طَرْفٍ خَفِيٍّ وَقَالَ الَّذِينَ اٰمَنُوا اِنَّ الْخَاسِرِينَ الَّذِينَ خَسِرُوا
اَنْفُسَهُمْ وَاَهْلِيهِمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ اَلَا اِنَّ الظَّالِمِينَ فِي عَذَابٍ
مُقِيمٍ ﴿٤٥﴾ وَمَا كَانَ لَهُمْ مِنْ اَوْلِيَاءَ يَنْصُرُونَهُمْ مِنْ دُونِ
اللّٰهِ وَمَنْ يُضْلِلِ اللّٰهُ فَمَا لَهُ مِنْ سَبِيلٍ ﴿٤٦﴾ اِسْتَجِيبُوا
لِرَبِّكُمْ مِنْ قَبْلِ اَنْ يَاْتِيَ يَوْمٌ لَا مَرَدَّ لَهُ مِنَ اللّٰهِ مَا لَكُمْ
مِنْ مَلْجَاٍ يَوْمَئِذٍ وَمَا لَكُمْ مِنْ نَكِيرٍ ﴿٤٧﴾ فَاِنْ اَعْرَضُوا
فَمَا اَرْسَلْنَاكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا اِنْ عَلَيْكَ اِلَّا الْبَلَاغُ
وَاِنَّا اِذَا اَذَقْنَا الْاِنْسَانَ مِنَّا رَحْمَةً فَرِحَ بِهَا وَاِنْ تُصِبْهُمْ
سَيِّئَةٌ بِمَا قَدَّمَتْ اَيْدِيهِمْ فَاِنَّ الْاِنْسَانَ كَفُورٌ ﴿٤٨﴾ لِلّٰهِ
مُلْكُ السَّمٰوَاتِ وَالْاَرْضِ يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ يَهَبُ لِمَنْ يَشَاءُ
اِنَاثًا وَيَهَبُ لِمَنْ يَشَاءُ الذُّكُورَ ﴿٤٩﴾ اَوْ يُزَوِّجُهُمْ ذُكْرَانًا
وَاِنَاثًا وَيَجْعَلُ مَنْ يَشَاءُ عَقِيمًا اِنَّهُ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ﴿٥٠﴾ وَمَا كَانَ
لِبَشَرٍ اَنْ يُكَلِّمَهُ اللّٰهُ اِلَّا وَحْيًا اَوْ مِنْ وَرَائِ حِجَابٍ اَوْ يُرْسِلَ
رَسُولًا فَيُوحِيَ بِاِذْنِهِ مَا يَشَاءُ اِنَّهُ عَلِيٌّ حَكِيمٌ ﴿٥١﴾

45. Dowzah oduna taşlanan mahaly olaryň göwnüçökgünlikden ýaňa kellelerini öňe egip, gözleriniň gyýtagy bilen assyrynlykda seretjekdiklerini görersiň. Iman getirenler (kyýamatda kapyrlaryň halyny görüp: “Nädogry ýoly saýlap) hakyky zyýana galanlar kyýamat gününde özlerine-de, maşgalalaryna-da zyýan edenlerdir. Ägä boluň, zalymlar ebedi azapdadyrlar” diýerler.

46. Olaryň Alladan başga goldaw etjek hiç hili dostlary ýokdur! (Alla) kimi ýolundan azaşdyrsa, oňa çykalga tapylmaz!

47. Alladan yza gaýdyş mümkin bolmadyk (kyýamat) gün gelmezden öň Perwerdigäriňiziň (emirlerine) laýyk hereket ediň! Ol gün size ne bir gaçara ýer bardyr, ne de (günäleriňizi) inkär etmäge (mümkinçilik bardyr).

48. Eger-de ýüz öwürseler, onda seni olara sakçy edip iberen däldiris! Seniň wezipäň diňe olara duýduryş bermekden ybaratdyr. Eger-de Biz ynsana Öz rehmetimizi dadyrsak, ol şol rehmete begener. Emma öz elleri bilen eden etmişleri zerarly başlaryna betbagtçylyk gelse, elbetde, ynsan näşükür bolar.

49. Asmanlar we ýer Allanyň gol astyndadyr. Ol islän zadyny bar eder, islänine gyz perzent, islänine bolsa ogul perzent miýesser eder.

50. Ýa-da olary gyz we erkek perzent edip ýaratmak bilen jübüt-jübüt eder (hem gyz hem oglan çaga berer). Islänini bolsa nesilsiz (önelgesiz) goýar. Takyk, Ol (ähli zady) bilýändir, (ähli zada) güýji ýetýändir.

51. Alla ynsan bilen diňe wahyý ibermek arkaly ýa-da perdäniň aňyrsyndan gürleşer. Ýa-da ilçi (perişde) ýollap, Öz ygtyýary bilen oňa islän zadyny wahyý arkaly ugradar. Ol Beýikdir, hikmet eýesidir.


٤٨٨ سُورَةُ الشُّورَىٰ

وَكَذَٰلِكَ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ رُوحًا مِّنْ أَمْرِنَا ۚ مَا كُنتَ تَدْرِى
مَا ٱلْكِتَٰبُ وَلَا ٱلْإِيمَٰنُ وَلَٰكِن جَعَلْنَٰهُ نُورًا نَّهْدِى بِهِۦ مَن نَّشَآءُ
مِنْ عِبَادِنَا ۚ وَإِنَّكَ لَتَهْدِىٓ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٥٢ صِرَٰطِ ٱللَّهِ ٱلَّذِى
لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ أَلَآ إِلَى ٱللَّهِ تَصِيرُ ٱلْأُمُورُ ٥٣

سُورَةُ الزُّخْرُفِ مَكِّيَّةٌ وَهِيَ
تِسْعٌ وَثَمَانُونَ آيَةً

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
حمٓ ١ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُبِينِ ٢ إِنَّا جَعَلْنَٰهُ قُرْءَٰنًا عَرَبِيًّا لَّعَلَّكُمْ
تَعْقِلُونَ ٣ وَإِنَّهُۥ فِىٓ أُمِّ ٱلْكِتَٰبِ لَدَيْنَا لَعَلِىٌّ حَكِيمٌ ٤
أَفَنَضْرِبُ عَنكُمُ ٱلذِّكْرَ صَفْحًا أَن كُنتُمْ قَوْمًا مُّسْرِفِينَ ٥ وَكَمْ
أَرْسَلْنَا مِن نَّبِىٍّ فِى ٱلْأَوَّلِينَ ٦ وَمَا يَأْتِيهِم مِّن نَّبِىٍّ إِلَّا كَانُوا۟ بِهِۦ
يَسْتَهْزِءُونَ ٧ فَأَهْلَكْنَآ أَشَدَّ مِنْهُم بَطْشًا وَمَضَىٰ مَثَلُ
ٱلْأَوَّلِينَ ٨ وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ
خَلَقَهُنَّ ٱلْعَزِيزُ ٱلْعَلِيمُ ٩ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ مَهْدًا
وَجَعَلَ لَكُمْ فِيهَا سُبُلًا لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ١٠

وَٱلَّذِى

52. Ine, şeýdip, saňa hem Öz emrimiz bilen ruhy (Kurany) wahyý arkaly (inderdik). Sen (öň) kitap näme, iman näme bilmezdiň?! Emma bendelerimizden islänimize dogry ýoly görkezmek üçin, Biz ony (Kurany) nur edip ýaratdyk. Takyk, sen dogry ýoly görkezýärsiň.
53. (Ol dogry ýol bolsa) asmanlardaky we ýerdäki ähli zadyň eýesi Allanyň ýoludyr. Unutma! Takyk, ähli işler ahyr netijede Alla baryp ýetýändir.

## 43-nji süre: «Zuhruf» («Zynatlar»)

«Zuhruf» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 89 aýatdan ybaratdyr. Bu süräniň ady 35-nji aýatda agzalýan «Zynatlar» manysyny aňladýan «Zuhruf» sözünden gelip çykýar. Bu sürede gymmatbaha zatlardan gürrüň edilýändigi, emma Allatagalanyň ynsanyň elindäki gymmatbaha zatlaryna görä däl-de, tersine, onuň ynançygtykadyna, gylyk-häsiýetine we ahlak-terbiýesine görä baha berýändigi habar berilýär. Şol sebäpden hem bu süre «Zuhruf» diýlip atlandyrylypdyr.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Ha, Mim.

2. Aç-açan kitabyň (Kuranyň) adyndan kasam bolsun!

3. Siziň pikirlenip akyl ýetirmegiňiz üçin Biz ony arap dilinde (ýazylan) Kuran edip (inderdik).

4. Ol Biziň ýanymyzdaky esasy kitapda (Lowhy-mahfuzda) saklanýan belent we hikmetli kitapdyr.

5. Siz hetden aşyp, azan kowum bolandygyňyz üçin, sizi, Zikir (Kuran) arkaly duýdurman, öz erkiňize goýmalymy eýsem?

6. Biz öň ötüp geçen milletlere ençe pygamberleri iberdik.

7. Olar özlerine ugradylan pygamberleri ýaňsa alyp kemsidipdiler.

8. Biz ol (ýaňsa alyp ýörenlerden) has sütemkärleri heläk edipdik. Öňki ötenleriň kyssalarynda (olar barada) beýän edilipdi.

9. Kasam bolsun! Ol (Alla şärik goşanlara): «Asmanlary we ýeri kim ýaratdy» diýip sorasaň, olar: «Olary ähli zada güýji ýetýän we ähli zady bilýän Alla ýaratdy?» diýip aýdarlar.

10. Ol (Alla) siziň üçin ýeri sallançak (mysaly ýaşamaga mümkinçilikli) edip ýaratdy we (dumly-duşa) gidip bilmegiňiz üçin dürli ýollary emele getirdi.



11. Ol asmandan ölçegli mukdarda ygal ýagdyrýar. Biz onuň bilen öli (guran) ýurtlara jan berýäris. Ine, şonuň ýaly siz hem (kyýamat güni mazarlardan) direldilersiňiz.

12. Ol ähli jübütleri (jandarlary) ýokdan bar etdi. Siziň münmegiňiz üçin gämiler we haýwanlar ýaratdy.

13. Şeýdip, olaryň üstüne münüp ýerleşeniňizde, Perwerdigäriňiziň nygmatlaryny ýatlap şeýle diýiň: «Ony biziň hyzmatymyza beren (Allany) päk bilip, mukaddes hasap edýäris. (Alla nesip etmedik bolsa) biziň güýjümiz bu zatlara ýetmezdi.

14. Takyk, biz Perwerdigärimize dolanyp barmalydyrys».

15. Emma olar (kapyrlar) ýaradylan käbirlerini Onuň (Allanyň) bir bölegi (perzendi) diýdiler. Takyk, ynsan juda näşükürdir.

16. Ýogsa Alla Öz ýaradan zatlary bolan gyzlary Özüne alyp, oglanlary size berdimi?!

17. Ol (şärik goşanlardan) biri Rahmana (Alla) ýöňkelýän gyz (perzendiniň) dünýä inendigi baradaky habary alanda, (gyzy bolsa) gahardan ýüzi üýtgäp gider.

18. Olar bezenip-beslenip kemala getirilýän we söweş tilsimini bilmeýän (naçar gyzlary) islemeýärlermi eýsem?

19. Olar Rahmanyň (Allanyň bendeleri bolan) perişdelerini hem gyz hasap etdiler. Olar perişdeleriň ýaradylan pursatyna şaýatlyk etdilermi? Olaryň bu güwälikleri ýazylyp goýlar hem-de (olar ahyretde) sorag edilerler.

20. Olar: «Rahman (Alla) islesedi, Biz olara (Alladan özgelere) ybadat etmezdik!» diýdiler. Ýöne olaryň bu meselede bilýän zatlary ýokdur. Olar diňe ýalan sözleýärler.

21. Ýa-da mundan öň Biz olara kitap berdikmi we olar şol kitaba (özlerini berip) ýapyşyp otyrlarmy eýsem?

22. Ýok! (Gaýtam olar): «Biz diňe ata-babalarymyzyň belli bir dine uýýandyklaryny gördük we biz diňe olaryň ýoluna eýerýäris» diýerler.

وَكَذَٰلِكَ مَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ فِي قَرۡيَةٖ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ
مُتۡرَفُوهَآ إِنَّا وَجَدۡنَآ ءَابَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٖ وَإِنَّا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم مُّقۡتَدُونَ ٢٣
قَٰلَ أَوَلَوۡ جِئۡتُكُم بِأَهۡدَىٰ مِمَّا وَجَدتُّمۡ عَلَيۡهِ ءَابَآءَكُمۡۖ قَالُوٓاْ إِنَّا بِمَآ
أُرۡسِلۡتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ٢٤ فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ
عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٢٥ وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦٓ إِنَّنِي بَرَآءٞ
مِّمَّا تَعۡبُدُونَ ٢٦ إِلَّا ٱلَّذِي فَطَرَنِي فَإِنَّهُۥ سَيَهۡدِينِ ٢٧ وَجَعَلَهَا
كَلِمَةَۢ بَاقِيَةٗ فِي عَقِبِهِۦ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٢٨ بَلۡ مَتَّعۡتُ هَٰٓؤُلَآءِ
وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ جَآءَهُمُ ٱلۡحَقُّ وَرَسُولٞ مُّبِينٞ ٢٩ وَلَمَّا جَآءَهُمُ
ٱلۡحَقُّ قَالُواْ هَٰذَا سِحۡرٞ وَإِنَّا بِهِۦ كَٰفِرُونَ ٣٠ وَقَالُواْ لَوۡلَا
نُزِّلَ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانُ عَلَىٰ رَجُلٖ مِّنَ ٱلۡقَرۡيَتَيۡنِ عَظِيمٍ ٣١ أَهُمۡ
يَقۡسِمُونَ رَحۡمَتَ رَبِّكَۚ نَحۡنُ قَسَمۡنَا بَيۡنَهُم مَّعِيشَتَهُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ
ٱلدُّنۡيَاۚ وَرَفَعۡنَا بَعۡضَهُمۡ فَوۡقَ بَعۡضٖ دَرَجَٰتٖ لِّيَتَّخِذَ بَعۡضُهُم
بَعۡضٗا سُخۡرِيّٗاۗ وَرَحۡمَتُ رَبِّكَ خَيۡرٞ مِّمَّا يَجۡمَعُونَ ٣٢ وَلَوۡلَآ أَن
يَكُونَ ٱلنَّاسُ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ لَّجَعَلۡنَا لِمَن يَكۡفُرُ بِٱلرَّحۡمَٰنِ
لِبُيُوتِهِمۡ سُقُفٗا مِّن فِضَّةٖ وَمَعَارِجَ عَلَيۡهَا يَظۡهَرُونَ ٣٣

وَلِبُيُوتِهِمۡ

23. Biz senden öň hem haýsy ýurda duýduryş beriji (pygamberi) iberen bolsak, şol ýurduň barjamlylary: «Ata-babalarymyzyň anyk bir dine uýýandyklaryny gördük, biz hem şolaryň yzlaryna eýereris» diýýärdiler.

24. Pygamber olara: «Men size ata-babalaryňyzyň uýan dininden has dogrusyny getiren bolsam hem (eýerjek dälmi)?» diýende, olar: «Takyk, biz size iberilen zady inkär edýäris» diýdiler.

25. Biz olardan (jezalaryny bermek bilen) arymyzy aldyk. (Haky) ýalan hasaplaýanlaryň ahwalynyň nähili bolup gutarandygyny görüň!

26. Ybraýym atasyna we kowumyna ýüzlenip: «Men siziň ybadat edýän zatlaryňyzdan juda daşdadyryn!

27. Men diňe meni ýaradana iman getirýärin. Takyk, Ol meni dogry ýola salýar» diýipdi.

28. (Ybraýym) özünden soň geljek (nesillere) goýup giden dinine ynsanlar (eýererler ýaly), bu sözüni müdimilik miras hökmünde galdyryp gitdi.

29. Takyk, Biz olary we ata-babalaryny özlerine hakykat hem-de pygamber gelýänçä sakladyk.

30. Emma olara hakykat gelende: «Bu jadydan ybaratdyr, biz ony kabul etmeris» diýipdiler.

31. Ol (Alla şärik goşanlar): «Bu Kuran iki şäheriň (Mekgäniň we Medinäniň adamlarynyň) abraýlylaryndan birine iberilen bolsady (biz ony kabul ederdik)» diýdiler.

32. Perwerdigäriň rahmetini, eýsem, olar paýlaýarlarmy? Ýaşaýyşlaryny üpjün edýän azyklaryny olara Biziň Özümiz paýlap berdik. Olaryň (ynsanlaryň) bir bölegi beýleki bir bölegini garamagynda saklasyn diýip, birek-biregi dereje taýdan tapawutlandyrdyk. Perwerdigäriň rahmeti olaryň ýygnan baýlyklaryndan has haýyrlydyr.

33. Eger-de (iman getirmedik) ynsanlar (inkär etmekde bileleşip) bitewi ymmat bolmak howpuny döretmedik bolsalardy, onda Rahmany (Allany) inkär edenleriň öýleriniň üçeklerini we oňa çykylýan merdiwanlary kümüşden hem edip bererdik.

وَلِبُيُوتِهِمْ أَبْوَٰبًا وَسُرُرًا عَلَيْهَا يَتَّكِـُٔونَ ٣٤ وَزُخْرُفًا وَإِن كُلُّ
ذَٰلِكَ لَمَّا مَتَٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَٱلْـَٔاخِرَةُ عِندَ رَبِّكَ لِلْمُتَّقِينَ
٣٥ وَمَن يَعْشُ عَن ذِكْرِ ٱلرَّحْمَٰنِ نُقَيِّضْ لَهُۥ شَيْطَٰنًا فَهُوَ لَهُۥ
قَرِينٌ ٣٦ وَإِنَّهُمْ لَيَصُدُّونَهُمْ عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَيَحْسَبُونَ أَنَّهُم
مُّهْتَدُونَ ٣٧ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَنَا قَالَ يَٰلَيْتَ بَيْنِى وَبَيْنَكَ بُعْدَ
ٱلْمَشْرِقَيْنِ فَبِئْسَ ٱلْقَرِينُ ٣٨ وَلَن يَنفَعَكُمُ ٱلْيَوْمَ إِذ ظَّلَمْتُمْ
أَنَّكُمْ فِى ٱلْعَذَابِ مُشْتَرِكُونَ ٣٩ أَفَأَنتَ تُسْمِعُ ٱلصُّمَّ أَوْ تَهْدِى
ٱلْعُمْىَ وَمَن كَانَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ٤٠ فَإِمَّا نَذْهَبَنَّ بِكَ فَإِنَّا
مِنْهُم مُّنتَقِمُونَ ٤١ أَوْ نُرِيَنَّكَ ٱلَّذِى وَعَدْنَٰهُمْ فَإِنَّا عَلَيْهِم
مُّقْتَدِرُونَ ٤٢ فَٱسْتَمْسِكْ بِٱلَّذِىٓ أُوحِىَ إِلَيْكَ إِنَّكَ عَلَىٰ
صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٤٣ وَإِنَّهُۥ لَذِكْرٌ لَّكَ وَلِقَوْمِكَ وَسَوْفَ
تُسْـَٔلُونَ ٤٤ وَسْـَٔلْ مَنْ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رُّسُلِنَآ أَجَعَلْنَا
مِن دُونِ ٱلرَّحْمَٰنِ ءَالِهَةً يُعْبَدُونَ ٤٥ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ
بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ فَقَالَ إِنِّى رَسُولُ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ
٤٦ فَلَمَّا جَآءَهُم بِـَٔايَٰتِنَآ إِذَا هُم مِّنْهَا يَضْحَكُونَ ٤٧

34. Öýleriniň gapylaryny we ýaplanyp dynç alynýan sekilerini hem (kümüşden ederdik).

35. Biz olary zynatlara gark ederdik. Bularyň hemmesi diňe dünýädäki ýaşaýşyň serişdeleridir. Ahyret bolsa Perwerdigäriň ýanynda Allanyň azabyndan ägä bolup, onuň rahmetine sygynýanlaryňkydyr.

36. Kim Rahmany (Allany) ýatlamakdan (Kurandan) gapyl gezse, ýanyndan aýrylman gezýän şeýtany oňa musallat ederis.

37. Takyk, şeýtanlar olary dogry ýoldan azdyrsalar-da, olar özlerini dogry ýoldakylar hasap ederler.

38. Şeýtanyň dosty bolan kişi soň Bize gelende ol ýoldaşyna (ýüzlenip): «Käşgä, meniň bilen seniň arańda gündogar bilen günbataryň arasyndaky ýaly uzak aralyk bolan bolsady. Sen nähili erbet ýoldaş ekeniň!» diýer.

39. Zulum edendigiňiz sebäpli ol gün size (puşmanyň) peýdasy degmez. Sebäbi siz azaby bilelikde (dadarsyňyz).

40. Eý, pygamber! Sen kerlere eşitdirip bilersiňmi? Ýa-da körleri we azanlary dogry ýola gönükdirip bilersiňmi?

41. Biz seni olaryň arasyndan alyp gitsek-de, onda-da olardan arymyzy alarys.

42. Ýa-da biz olara wada beren azabymyzy saňa hem görkezip bileris. Sebäbi Biziň güýjümiz olara-da ýeter.

43. Sen özüňe (wahyý arkaly) iberilen habara mäkäm ýapyş! Elbetde, sen dogry ýolda, barýarsyň.

44. Takyk, Kuran saňa we kowumyňa (iberilen) öwütdir. Geljekde (kyýamat gününde) siz (Kurana amal edişiňiz barada) jogapkärçilige çekilersiňiz.

45. Biz olara: «Senden öň iberilen pygamberlerimiziň (ymmatlaryndan) soraň! Rahmandan (Alladan) özge hudaýlara ybadat ediň» diýipmidik?

46. Kasam bolsun! Biz Musany, aýatlarymyz bilen bilelikde, Fyrgawna hem-de onuň ýanyndaky egindeşlerine iberipdik. Musa olara: «Men älemleriň Perwerdigäri bolan (Allanyň) ilçisidirin!» diýipdi.

47. Olara aýatlarymyz eltilen wagty, olar (aýatlary) ýaňsa alyp gülüpdiler.

وما نريهم من آية إلا هي أكبر من أختها وأخذناهم
بالعذاب لعلهم يرجعون ﴿٤٨﴾ وقالوا يا أيه الساحر ادع لنا
ربك بما عهد عندك إننا لمهتدون ﴿٤٩﴾ فلما كشفنا
عنهم العذاب إذا هم ينكثون ﴿٥٠﴾ ونادى فرعون
في قومه قال يا قوم أليس لي ملك مصر وهذه الأنهار
تجري من تحتي أفلا تبصرون ﴿٥١﴾ أم أنا خير من هذا الذي
هو مهين ولا يكاد يبين ﴿٥٢﴾ فلولا ألقي عليه أسورة
من ذهب أو جاء معه الملائكة مقترنين ﴿٥٣﴾ فاستخف
قومه فأطاعوه إنهم كانوا قوما فاسقين ﴿٥٤﴾ فلما
آسفونا انتقمنا منهم فأغرقناهم أجمعين ﴿٥٥﴾ فجعلناهم
سلفا ومثلا للآخرين ﴿٥٦﴾ ولما ضرب ابن مريم مثلا إذا
قومك منه يصدون ﴿٥٧﴾ وقالوا أآلهتنا خير أم هو
ما ضربوه لك إلا جدلا بل هم قوم خصمون ﴿٥٨﴾ إن هو إلا
عبد أنعمنا عليه وجعلناه مثلا لبني إسرائيل ﴿٥٩﴾ ولو نشاء
لجعلنا منكم ملائكة في الأرض يخلفون ﴿٦٠﴾

وإنه

48. Olara görkezen her bir aýatymyz (mugjyzamyz) beýlekisinden has beýikdi. Dogry ýola girmekleri üçin, olary azaba duçar etdik.

49. Üstesine-de, olar (Musa ýüzlenip): «Eý, jadygöý! Saňa beren wadasyna görä, biziň üçin Perwerdigäriňden dileg et! Çünki biz mundan beýläk dogry ýola gireris» diýdiler.

50. Emma Biz olardan azaby aýran wagtymyz, olar sözlerinden dändiler.

51. Fyrgawn kowumyna ýüzlenip: «Eý, kowumym! Müsüriň mülki (emlägi) we töwereginden akyp duran akar suwlar meniňki dälmi eýsem? Henizem görmeýärsiňizmi?

52. Ýa-da men hor we sözüni düşündirip bilmeýän şu (peltek Musadan) hem has haýyrsyz görünýäňmi?

53. Oňa altyndan bilezikler berlip, ýanynda bolsa kömekçi perişdeler ýoldaş bolup gelmeli dälmidi?» diýdi.

54. (Şeýdip) Fyrgawn kowumyny aldady, olar bolsa Oňa boýun sundular. Hakykatda, olar ýoldan azan kowumdyr.

55. Olar (Musa boýun bolman) gaharymyza duçar bolanlarynda, Biz olardan ar aldyk, (soň) hemmesini suwda gark etdik.

56. Olary soňky geljek (inkär etjeklere) geçmiş bir ybrat we nusga edip goýduk.

57. Merýem ogly Isa mysal getirilende, seniň kowumyň dessine gygyryşmaga başlady.

58. Olar: «Biziň hudaýlarymyz has haýyrlymy ýa-da ol?» diýdiler. Muny saňa diňe jedelleşmek üçin aýtdylar. Takyk, olar juda dawaçyl kowumdyr.

59. Ol diňe özüne nygmat berlen we ysraýyl ogullary üçin görelde edilip ugradylan bendedir.

60. Eger Biz islesedik siziň araňyzdan ornuňyzy ýer ýüzünde dolduryp biljek perişdeleri ýaradardyk.

وَإِنَّهُۥ لَعِلْمٌ لِّلسَّاعَةِ فَلَا تَمْتَرُنَّ بِهَا وَٱتَّبِعُونِ هَٰذَا صِرَٰطٌ
مُّسْتَقِيمٌ ٦١ وَلَا يَصُدَّنَّكُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ إِنَّهُۥ لَكُمْ
عَدُوٌّ مُّبِينٌ ٦٢ وَلَمَّا جَآءَ عِيسَىٰ بِٱلْبَيِّنَٰتِ قَالَ قَدْ جِئْتُكُم
بِٱلْحِكْمَةِ وَلِأُبَيِّنَ لَكُم بَعْضَ ٱلَّذِى تَخْتَلِفُونَ فِيهِ فَٱتَّقُوا۟
ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ٦٣ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ رَبِّى وَرَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُ هَٰذَا
صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ٦٤ فَٱخْتَلَفَ ٱلْأَحْزَابُ مِنۢ بَيْنِهِمْ فَوَيْلٌ
لِّلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مِنْ عَذَابِ يَوْمٍ أَلِيمٍ ٦٥ هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا
ٱلسَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ٦٦ ٱلْأَخِلَّآءُ
يَوْمَئِذٍۭ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ إِلَّا ٱلْمُتَّقِينَ ٦٧ يَٰعِبَادِ لَا خَوْفٌ
عَلَيْكُمُ ٱلْيَوْمَ وَلَآ أَنتُمْ تَحْزَنُونَ ٦٨ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا
وَكَانُوا۟ مُسْلِمِينَ ٦٩ ٱدْخُلُوا۟ ٱلْجَنَّةَ أَنتُمْ وَأَزْوَٰجُكُمْ
تُحْبَرُونَ ٧٠ يُطَافُ عَلَيْهِم بِصِحَافٍ مِّن ذَهَبٍ وَأَكْوَابٍ
وَفِيهَا مَا تَشْتَهِيهِ ٱلْأَنفُسُ وَتَلَذُّ ٱلْأَعْيُنُ وَأَنتُمْ فِيهَا
خَٰلِدُونَ ٧١ وَتِلْكَ ٱلْجَنَّةُ ٱلَّتِىٓ أُورِثْتُمُوهَا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ
٧٢ لَكُمْ فِيهَا فَٰكِهَةٌ كَثِيرَةٌ مِّنْهَا تَأْكُلُونَ ٧٣

61. Elbetde, ol (Isanyň täzeden gelmegi) kyýamatyň alamatlarynyň biridir. Siz ol barada hiç hili şübhe etmäň we Maňa eýeriň! Sebäbi bu iň dogry ýoldur.

62. Hergiz şeýtan sizi dogry ýoldan azdyrmasyn! Takyk, ol siziň üçin gönüden-göni duşmandyr.

63. Isa aýdyň deliller bilen gelende: «Men size hikmeti getirdim we düşünişmezlik edýän zatlaryňyzyň bir bölegini size beýan etmek üçin geldim. Beýle bolsa, Alladan gorkuň we maňa boýun egiň!

64. Takyk, Alla meniň hem, siziň hem Perwerdigäriňizdir. Oňa ybadat ediň! Ine, bu iň dogry ýoldur» diýip aýdypdy.

65. Emma olaryň arasyndan dörän toparlar gapma-garşylyga sezewar boldular. Gazaply azap gününde zalymlaryň haly harap bolar, waý, olaryň hallaryna!

66. Olar duýdansyz ýagdaýdakalar kyýamat gününiň başlaryna gelmeginden başga nämä garaşýarlar?

67. Ol gün takwa kişilerden başga (günä işlerde) birek-birege dost bolanlar duşman bolarlar.

68. Eý, (Biziň aýatlarymyza iman getirip musulman bolan) bendelerim!

69. Bu gün siziň üçin hiç hili gorky-howp ýokdur! Siz gamgyn hem bolmarsyňyz.

70. Siz we jübütleriňiz hoşal bolup jennete giriň!

71. Olara altyndan tabaklar we bulgurlar bilen hödür-kerem ediler. Ol ýerde göwünleriniň küýseýän, gözleriniň lezzet aljak ähli zatlary bardyr. Siz ol ýerde ebedi galarsyňyz.

72. Olara: «Ine, bu eden amallaryňyzyň ýerine miras edilip berlen jennet!

73. Ol ýerde siziň üçin köp miweler bardyr, olardan iýiň!» diýlip aýdylar.



74. Takyk, günäkärler dowzah azabynda ebedi galarlar.

75. Olaryň azaplary ýeňilleşdirilmez we olaryň duçar bolan azaplary zerarly halas bolmakdan umytlary ýokdur.

76. Biz olara zulum etmedik, emma olaryň özleri zalym adamlardy.

77. Olar: «Eý, (dowzahyň sakçysy) Mälik! Perwerdigäriň biz barada höküm bersin (janymyzy alsyn)» diýip ýüzlenerler. Mälik olara: «Siz şeýdip galarsyňyz» diýip aýdar.

78. Kasam bolsun! Biz size hakykaty getirdik, emma siziň köpüňiz hakykaty halamaýarsyňyz.

79. Belki, olar (Alla şärik goşanlar) bir işi berjaý etmek barada karara gelendirler! Takyk, Biz hem karara geldik.

80. Ýa-da olar Biziň özleriniň syrlaryny we gizlinlikde edýän gürrüňlerini eşitmeýändiris diýip güman edýändirler.

81. Aýt: «Eger Rahmanyň (Allanyň) perzendi bolsady, elbetde, men oňa gulluk edýänleriň ilkinjisi bolardym».

82. Asmanlaryň we ýeriň Perwerdigäri, Arşyň eýesi bolan Alla olaryň ýöňkeýän kemçiliklerinden päkdir.

83. Sen olary öz erkine goý! Özlerine söz beriljek gününe ýetýänçäler, ýalana çümüp, oýnap ýörübersinler.

84. Asmandaky hudaý hem, ýerdäki hudaý hem (Allanyň) Özüdir. Ol hikmet eýesidir, (ähli zady) bilýändir.

85. Asmanlara, ýere we ikisiniň aralygynda bar bolan hemme zada eýeçilik edýän Alla nähili beýikdir! Kyýamatyň haçan gopjakdygyny bilmek hem Oňa mahsusdyr. Siz Oňa dolanyp bararsyňyz.

86. Alladan özge (dileg edip) çagyrýanlaryňyz size şepagat edip bilmez. Diňe ylym bilen hakykata şaýatlyk edenler, elbetde (şepagata ýeterler).

87. Kasam bolsun! Eger-de olardan özlerini kimiň ýaradandygyny sorasaň elbetde, «Alla» diýip aýdarlar. (Eýsem) onda name üçin (Alla gulluk etmekden) ýüz öwürýärsiňiz?

88. (Allanyň pygamberi): «Eý, Perwerdigärim! Bular iman getirmeýän kowumdyr» diýdi.

89. Alla: «Häzirlikçe sen olardan ýüz öwür we olara «Size salam bolsun!» diýip aýt. Olar tiz wagtda (hakykaty anyk) bilerler» diýdi.

## 44-nji süre: «Duhan» («Tüsse»)

«Duhan» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, 59 aýatdan ybaratdyr. Bu süräniň ady 10-njy aýatda agzalýan «Tüsse» manysyny aňladýan «Duhan» sözünden gelip çykýar. Bu sürede Gadyr gijesi, kyýamatyň alamatlary, Allatagalanyň gazaby, Musa pygamberiň kyssasy hem-de öwütleri, ahyrete ynanmak ýaly meseleler beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Ha, Mim.

2. Aç-açan aýdyň kitaba (Kurana) kasam bolsun!

3. Biz ony (Kurany) mübärek (Gadyr) gijede inderdik. Çünki, biz (bu Kuran arkaly adamlara) duýduryş berýändiris.

4, 5. Şol gijede Biziň tarapymyzdan (berlen) buýruk bir buýruk esasynda her bir hikmetli iş belli ediler. Takyk, Biz pygamberleri iberýäris.

6. (Bu bolsa) seniň Perwerdigäriň rehmeti hökmünde (amala aşýandyr). Ol Alla (ähli zady) eşidýändir, bilýändir.

7. Eger, takyk ynanýan bolsaňyz, Ol asmanlaryň, ýeriň we ikisiniň arasyndakylaryň Perwerdigäridir.

8. Ondan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. (Ol ähli zady) direldýär we öldürýär. Siziň Perwerdigäriňizdir, öten ata-babalaryňyzyň hem Perwerdigäridir.

9. Emma olar şübhe etmek bilen (hakykaty ýaňsa alyp oýnap) ýörler.

10. Indi sen asmandan äşgär ýagdaýda geljek tüsseli güne garaş.

11. (Ol tüsse) ynsanlary gaplap alar. Bu juda ýowuz azapdyr.

12. (Şol wagt ynsanlar): «Eý, Perwerdigärimiz! Bu azaby bizden aýyr! Takyk, biz indi ynanýarys» diýerler.

13. Olar nädip öwüt-ündew alsynlar? (Ýogsa) olara (hakykaty beýan edýän) hak ilçi hem gelipdi.



14. Soň ondan (pygamberden) ýüz öwürdiler hem-de ol (Alla şärik goşanlar): «Bu (jyn tarapyndan) sapak berlen mejnundyr (jynlydyr)» diýdiler.

15. Takyk, Biz azaby sähel hem bolsa aýrarys, ýöne siz (ýene-de öňki ýagdaýyňyza, kapyrlygyňyza) dolanyp bararsyňyz.

16. Biz örän uly zarba urjak (kyýamat) günümizde, elbetde, arymyzy alarys.

17. Kasam bolsun! Biz olardan öň Fyrgawnyň kowumyny hem synagdan geçiripdik. Olara abraýly ilçi gelipdi.

18. Ol: «Allanyň bendelerini (ysraýyl ogullaryny) maňa beriň! Takyk, men size (iberilen) ygtybarly ilçidirin.


وَأَن لَّا تَعْلُوا عَلَى اللَّهِ إِنِّي آتِيكُم بِسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿١٩﴾ وَإِنِّي
عُذْتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُمْ أَن تَرْجُمُونِ ﴿٢٠﴾ وَإِن لَّمْ تُؤْمِنُوا لِي فَاعْتَزِلُونِ
﴿٢١﴾ فَدَعَا رَبَّهُ أَنَّ هَٰؤُلَاءِ قَوْمٌ مُّجْرِمُونَ ﴿٢٢﴾ فَأَسْرِ بِعِبَادِي
لَيْلًا إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ﴿٢٣﴾ وَاتْرُكِ الْبَحْرَ رَهْوًا إِنَّهُمْ جُندٌ
مُّغْرَقُونَ ﴿٢٤﴾ كَمْ تَرَكُوا مِن جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿٢٥﴾
وَزُرُوعٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ﴿٢٦﴾ وَنَعْمَةٍ كَانُوا فِيهَا فَاكِهِينَ ﴿٢٧﴾
كَذَٰلِكَ وَأَوْرَثْنَاهَا قَوْمًا آخَرِينَ ﴿٢٨﴾ فَمَا بَكَتْ عَلَيْهِمُ السَّمَاءُ
وَالْأَرْضُ وَمَا كَانُوا مُنظَرِينَ ﴿٢٩﴾ وَلَقَدْ نَجَّيْنَا بَنِي إِسْرَائِيلَ مِنَ
الْعَذَابِ الْمُهِينِ ﴿٣٠﴾ مِن فِرْعَوْنَ إِنَّهُ كَانَ عَالِيًا مِّنَ الْمُسْرِفِينَ ﴿٣١﴾
وَلَقَدِ اخْتَرْنَاهُمْ عَلَىٰ عِلْمٍ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿٣٢﴾ وَآتَيْنَاهُم مِّنَ الْآيَاتِ
مَا فِيهِ بَلَاءٌ مُّبِينٌ ﴿٣٣﴾ إِنَّ هَٰؤُلَاءِ لَيَقُولُونَ ﴿٣٤﴾ إِنْ هِيَ إِلَّا مَوْتَتُنَا
الْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُنشَرِينَ ﴿٣٥﴾ فَأْتُوا بِآبَائِنَا إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ
﴿٣٦﴾ أَهُمْ خَيْرٌ أَمْ قَوْمُ تُبَّعٍ وَالَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ أَهْلَكْنَاهُمْ إِنَّهُمْ كَانُوا
مُجْرِمِينَ ﴿٣٧﴾ وَمَا خَلَقْنَا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لَاعِبِينَ
﴿٣٨﴾ مَا خَلَقْنَاهُمَا إِلَّا بِالْحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

إِنَّ

19. Alla garşy (gidip) tekepbirlik etmäň! Takyk, men size aýdyň deliller getirýärin.

20. Men siziň meni daşlamagyňyzdan (öldürmegiňizden pena sorap) meniň hem Perwerdigärim siziň hem Perwerdigäriňiz bolan (Alla) sygynýaryn.

21. Eger maňa ynanmasaňyz, iň bolmanda menden (ýolumdan) çekiliň!» (diýip aýdypdy).

22. Şondan soň Musa: «Bular günäkär kowumdyr» (diýip), Perwerdigärine arz etdi.

23. (Alla): «Onda bendelerim bilen gije ýola çyk! Çünki sizi yzarlarlar.

24. Deňizi (adamlaryňy geçireniňden soň ony) açyk ýagdaýda goý! Çünki olar gark bolmaly goşun» (diýdi).

25, 26, 27. Olar yzlarynda ençeme bossanlyklary we çeşmeleri, ekindir kaşaň ymaratlary, (keýpi-sapa bilen) hoş wagt geçirýän ýerlerini taşlap gitdiler.

28. Ine, şeýdip, Biz ol (ýerleri) başga kowuma miras galdyrdyk.

29. Asman we zemin olaryň yzyndan gözýaş dökmedi, (hiç zat olara gynanmady) hatda olara (toba eder ýaly) möhlet hem berilmedi (deňize girenlerinden soň gark bolup öldüler).

30. Kasam bolsun! Biz ysraýyl ogullaryny ejir çekdirjek azapdan halas etdik.

31. Fyrgawndan (ýagny, onuň süteminden halas etdik). Takyk, ol (sütemkärdi), hetden aşanlardandy.

32. Kasam bolsun! Biz (Ysraýyl ogullaryna) bir ylyma esaslanyp (şol döwürde) jahanda artykmaçlyk berdik.

33. Biz olara aç-açan synag bolup biljek aýatlar (mugjyzalar, alamatlar) berdik.

34. Ol (Alla şärik goşanlar) şeýle diýýärler:

35. «Ilkinji ölümümizden soň biz (gaýtadan) direldilmeris.

36. Eger-de hakykaty aýdýan bolsaňyz, ata-babalarymyzy (direldip) getiriň!».

37. Olar has haýyrlymy ýa-da (ýemenli) tubbag kowumy bilen olardan öň ötenler? Biz olary hem heläk etdik. Takyk, olar günäkär bolupdylar.

38. Biz asmanlary, ýeri we olaryň ikisiniň arasyndakylary oýun üçin (biderek ýere) ýaratmadyk.

39. Biz olary diňe hakyky sebäbe görä ýaratdyk. Ýöne olaryň köpüsi bilmeýärler.



40. Elbetde, (hak bilen ýalany tapawutlandyrýan) höküm güni hemmeleriň bir ýere jemlenýän günüdir.

41. Ol gün dostuň dosta hiç hili peýdasy degmez. Olara goldaw hem berilmez.

42. Emma Allanyň merhemet eden kişilerine (goldaw) ýardam beriler. Takyk, Ol Gudraty güýçlidir, Rehim-şepagatlydyr.

43, 44. Elbetde, günäkärleriň azygy zakgun agajydyr.

45, 46. Ol, magdan ergininiň we gaýnag suwuň gaýnaýşy ýaly, garynlarda gaýnar.

47. (Dowzahyň sakçylaryna): «Tutuň ony! Dowzahyň ortasyna süýräň!

48. Soň, azap çeker ýaly, başyndan aşak gaýnag suw döküň!» diýler.

49. (Soň oňa): «Dadyp gör! Sen üstündiň, abraýlydyň!

50. Ine, bu şübhe edip (ynanman ýören) zadyň» diýler.

51, 52. Takwalar bolsa takyk, (jennetde) ygtybarly orunlarda, bossanlarda we çeşmäniň boýunda bolarlar.

53. Olar inçe ýüpek we atlaz geýip, birek-birege seredişip oturarlar.

54. Ine, şeýle! Ýene-de Biz olary jeren gözli gözel hüýrlere öýereris.

55. Ol ýerde olar arkaýynçylykda (isleglerini kanagatlandyrjak) her hili miwäni getirerler.

56. Ilkinji dadan ölümlerinden başga ol ýerde özge (ikinji) ölüm datmazlar. Alla olary dowzah azabyndan gorar (olar şeýdip, hemişelik ýaşaýşa gowşarlar).

57. (Bular) seniň Perwerdigäriň pazly-keremi hökmünde berildi. Ine, bu uly üstünlikdir.

58. Biz ony (Kurany) ynsanlaryň öwüt-nesihat almaklary üçin we seniň diliňde aňsat edip inderdik.

59. (Sen iman getirmedikleriň başlaryna geljeklere) garaş! Olar hem garaşýarlar.



45-nji süre: «Jäsiýe» («Dyza çöken»)

«Jäsiýe» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 37 aýatdan ybaratdyr. «Jäsiýe» sözi «Dyza çöken» diýen manyny aňladýar. Bu sürede ahyretde hemmeleriň Allanyň öňünde dyza çökjekdigi beýan edilýändigi üçin bu at bilen atlandyrylypdyr. Ol söz süräniň 28-nji aýatynda agzalýar. Bu sürede ynsanlar Allany tanamaklyga çagyrylýar we ynsanlaryň aňyna ahyrete ynanmak düşünjesiniň ornaşdyrylmagy öňe sürülýär. Şeýle hem wahynyň hakykatdygy barada aýdylyp, kapyrlaryň derbi-dagyn ediljekdigi, Alla iman getiren bendeleriň ahyrky netijede eşretli durmuşa ýetjekdigi aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Ha, Mim.

2. (Bu) kitabyň inderilmegi Gudraty güýçli, hikmet eýesi Alla (tarapyndandyr).

3. Takyk, asmanlarda we ýerde möminler üçin (Allanyň gudratyny we hikmetini görkezýän) aýatlar (alamatlar) bardyr.

4. Siziň (ynsanlaryň) ýaradylyşyňyzda we (Allanyň dünýäniň çar künjüne) ýaýradan janly-jemendelerinde (Allanyň barlygyna) anyk ynanýan kişiler üçin (ybrat beriji) alamatlar bardyr.

5. Gije bilen gündiziň çalşyp durmagynda, Allanyň asmandan rysgal (ýagny ýagyş) inderip, onuň bilen ölüminden soň ýer ýüzüni direltmeginde, ýelleri (çar ýandan) öwüsdirip (durmagynda) akyllaryny ulanýanlar üçin (Allanyň gudratyny we hikmetini görkezýän) alamatlar bardyr.

6. Saňa hak (we hikmet) bilen okaýan (aýdan) bu (zatlarymyz) Allanyň (gudratynyň we hikmetiniň) alamatlarydyr. Bes, Alla we Onuň aýatlaryna (ynanmanlaryndan) soň, olar (kapyrlar) haýsy söze ynanarkalar?

7. Her bir ýalan toslaýjy (töhmetçi) günäkäriň waý halyna!

8. Ol (günäkär) özüne okalýan Allanyň aýatlaryny eşidýär, (ýöne) soň tekepbirlik edip, göýä, olary eşitmeýän ýaly (inkär etmegini) dowam etdirýär. Oňa jebir-jepaly azaby buşla.

9. Eger (olar) Biziň (ol) aýatlarymyzdan bir zady bilseler, ony ýaňsylamaga başlarlar. (Şonuň üçin hem) olara ryswa ediji azap bardyr!

10. Olaryň yzlarynda dowzah bardyr. Olara gazanan zatlary (baýlyklary) we Alladan başga tutan dostlary (hiç haýsy) peýda bermez. Olara (ahyretde) uly azap bardyr.

11. Bu (Kuran) dogry ýola gönükdirýän (kitapdyr). Özleriniň Perwerdigäriniň aýatlaryny inkär edenlere (bolsa) jebir-jepaly elhenç azap bardyr.

12. (Beýik) Alla öz emri bilen içinde gämileriň gezmegi we Özüniň pazly-kereminden (rysgal-nesibeleriňizi) gözlemegiňiz hem-de şükür etmegiňiz üçin deňizleri siziň hyzmatyňyza berendir.

13. Ol (Alla) asmanlardaky we ýerdäki ähli zatlary (Özüniň pazly-keremi bilen) siziň hyzmatyňyza berdi. Takyk, munda pikirlenýänler üçin ybratlar bardyr.

قل للذين آمنوا يغفروا للذين لا يرجون أيام الله ليجزي قوما
بما كانوا يكسبون ﴿١٤﴾ من عمل صالحا فلنفسه
ومن أساء فعليها ثم إلى ربكم ترجعون ﴿١٥﴾ ولقد
آتينا بني إسرائيل الكتاب والحكم والنبوة ورزقناهم
من الطيبات وفضلناهم على العالمين ﴿١٦﴾ وآتيناهم
بينات من الأمر فما اختلفوا إلا من بعد ما جاءهم
العلم بغيا بينهم إن ربك يقضي بينهم يوم القيامة
فيما كانوا فيه يختلفون ﴿١٧﴾ ثم جعلناك على شريعة
من الأمر فاتبعها ولا تتبع أهواء الذين لا يعلمون ﴿١٨﴾
إنهم لن يغنوا عنك من الله شيئا وإن الظالمين بعضهم
أولياء بعض والله ولي المتقين ﴿١٩﴾ هذا بصائر للناس
وهدى ورحمة لقوم يوقنون ﴿٢٠﴾ أم حسب الذين اجترحوا السيئات
أن نجعلهم كالذين آمنوا وعملوا الصالحات سواء محياهم
ومماتهم ساء ما يحكمون ﴿٢١﴾ وخلق الله السماوات والأرض
بالحق ولتجزى كل نفس بما كسبت وهم لا يظلمون ﴿٢٢﴾

14. (Eý, Muhammet!) Iman getirenlere aýt: «Allanyň (jeza) günleriniň geljegine garaşmaýanlaryň (berýän jebir-jepalaryna sabyr etsinler we olaryň) günälerini bagyşlasynlar! (Alla) her kimiň (öz) gazanan zadyna (işine) görä hakyny berer».

15. Kim ýagşy bir iş etse, öz bähbidinedir. Kim erbetlik etse, (ol hem onuň) öz zyýanynadyr. Soň (siz) Perwerdigäriňize dolanyp getirilersiňz?!

16. Kasam bolsun! Biz (belli bir döwürde) ysraýyl ogullaryna kitap we pygamberlik berdik. Olara päk (halal) zatlardan rysgal berdik. Olary barça äleme (we şol döwürde ýaşaýan adamlara) üstün etdik.

17. Olara (din we dünýä) işlerinde äşgär deliller (mugjyzalar) berdik. Bes, olar özlerine ylym gelensoň, öz aralaryndaky göripçilik (hem-de bahylçylyk) zerarly (dini işlerde) çaprazlyklara düşdüler. Takyk, seniň Perwerdigäriň kyýamat güni olaryň çaprazlyklara düşen (ol) zatlary (meseleleri) barada (dogry) höküm berer.

18. Soň (din) işinde saňa (aýdyň) bir şerigat (ýol) berdik. Sen oňa (ol ýola) tabyn bol! (Hakykaty) bilmeýänleriň arzuw-isleglerine boýun bolma!

19. Takyk, olar Alladan (geljek hiç bir) zady (belany) senden hiç haçan sowup bilmezler. Takyk, zalymlar biri-birleriniň dostlarydyrlar. Alla (bolsa) takwalaryň dostudyr.

20. Bu (Kuran) ynsanlar üçin (ýollaryny ýagtyldýan) ýagtylykdyr (nurdur). Iman getiren kişiler üçin (bolsa) dogry ýoldur we rahmetdir.

21. Ýa-da erbetlikleri edýänler Biziň özlerini iman getirip, ýagşy işleri edýänler bilen deň tutjagymyzy pikir edýärlermi? Olaryň dirileri-de ölüleri-de olar (möminler) bilen deň bolarmy?! Olaryň höküm berýän zatlary nähili erbetdir!

22. Alla asmanlary we ýeri hak (we hikmet) bilen ýaratdy. Her kim gazanan zadynyň (eden işiniň) hakyny alar. Olara zulum edilmez.

أَفَرَءَيْتَ مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُۥ هَوَىٰهُ وَأَضَلَّهُ ٱللَّهُ عَلَىٰ عِلْمٍ وَخَتَمَ عَلَىٰ سَمْعِهِۦ
وَقَلْبِهِۦ وَجَعَلَ عَلَىٰ بَصَرِهِۦ غِشَٰوَةً فَمَن يَهْدِيهِ مِنۢ بَعْدِ ٱللَّهِ ۚ أَفَلَا
تَذَكَّرُونَ ﴿٢٣﴾ وَقَالُوا۟ مَا هِىَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا
يُهْلِكُنَآ إِلَّا ٱلدَّهْرُ ۚ وَمَا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ هُمْ إِلَّا يَظُنُّونَ
﴿٢٤﴾ وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ مَّا كَانَ حُجَّتَهُمْ إِلَّآ أَن قَالُوا۟ ٱئْتُوا۟
بِـَٔابَآئِنَآ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٢٥﴾ قُلِ ٱللَّهُ يُحْيِيكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ
يَجْمَعُكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيهِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ
﴿٢٦﴾ وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَخْسَرُ
ٱلْمُبْطِلُونَ ﴿٢٧﴾ وَتَرَىٰ كُلَّ أُمَّةٍ جَاثِيَةً ۚ كُلُّ أُمَّةٍ تُدْعَىٰٓ إِلَىٰ كِتَٰبِهَا
ٱلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٨﴾ هَٰذَا كِتَٰبُنَا يَنطِقُ عَلَيْكُم بِٱلْحَقِّ ۚ
إِنَّا كُنَّا نَسْتَنسِخُ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٩﴾ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟
ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُدْخِلُهُمْ رَبُّهُمْ فِى رَحْمَتِهِۦ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْمُبِينُ ﴿٣٠﴾
وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَفَلَمْ تَكُنْ ءَايَٰتِى تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَٱسْتَكْبَرْتُمْ وَكُنتُمْ
قَوْمًا مُّجْرِمِينَ ﴿٣١﴾ وَإِذَا قِيلَ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَٱلسَّاعَةُ لَا رَيْبَ فِيهَا
قُلْتُم مَّا نَدْرِى مَا ٱلسَّاعَةُ إِن نَّظُنُّ إِلَّا ظَنًّا وَمَا نَحْنُ بِمُسْتَيْقِنِينَ ﴿٣٢﴾

وَبَدَا

23. Sen öz arzuw-islegini hudaý tutunan, Alla (mälim bolan) bir ylma görä özüni azaşdyryp, gulagyny we kalbyny möhürlän, gözlerine hem perde çeken kişisini gördüňmi? Bes, ony (beýle kişini) Alladan başga kim dogry ýola gönükdirip biler? Bes, siz (bulardan) öwüt almaýarsyňyzmy?

Düşündiriş: Bu ýerde şu many öňe sürülýär. Hak ýoldan üzňe bolup, haý-höwesiň guly bolmak gözi kör, gulagy ker, kalby ýowuz eder. Beýle adam hakykaty aňmaz.

24. (Ahyreti inkär edenler): «Biziň ýaşaýşymyz meger bu dünýädedir (başga ýaşaýyş ýokdur). Biz ölýäris we ýaşaýarys. Bizi diňe (geçýän) zamana heläk edýär» diýdiler. Olaryň (aýdýan) bu (zatlary) barada bilýän zady ýokdur. Olar diňe güman edýärler.

25. Olara Biziň aýatlarymyz äşgär okalan wagty, olaryň: «Eger (siz) dogruçyl bolsaňyz, (öten) ata-babalarymyzy (direldip) getiriň!» diýmekden başga delilleri ýokdur.

26. Sen (olara): «Alla (jan berip) sizi direldýär, soň sizi öldürýär. Soň siziň hemmäňizi (boljagyna) hiç (hili) şek-şübhe bolmadyk kyýamat güni (bir ýere) jemlär. Emma ynsanlaryň köpüsi oňa (ynanyp) bilmeýärler» diýip aýt.

27. Asmanlaryň we ýeriň mülki (hökmürowanlygy) Allanyňkydyr. (Kyýamat) sagadynyň güni gelip ýetende, ol gün (ters ýola düşüp), batyl (zatlaryň) yzynda bolanlar (uly) zyýan çekerler.

28. (Ol günde) her bir ymmaty dyza çöken ýagdaýda görersiň. Her bir ymmat öz (hasap) kitabyna (depderine) çagyrylar. (Olara): «Bu gün (dünýäde eden işleriňiz üçin) sylagyňyzy alarsyňyz» (diýler).

29. Bu size (diňe) hakykaty aýdýan kitabymyzdyr. Takyk, Biz siziň edýän (ähli) işleriňizi ýazýardyk.

30. Bes, iman getirip, ýagşy işleri edenleri bolsa özleriniň Perwerdigäri rahmetine salar. Bu äşgär üstünlikdir.

31. Emma kapyrlara: «Siz özüňize aýatlarym okalanda tekepbirlenip, günäkär kowum bolmadyňyzmy?» (diýler).

32. Size: «Allanyň wadasy (azaby) hakdyr, (kyýamat) sagadynyň (geljegine) şek-şübhe ýokdur» diýlende, (siz): «Biz (kyýamat) sagadynyň nämedigini bilmeýäris, biz (ony) diňe bir çaklama diýip güman edýäris. Biz (oňa) doly ynanmaýarys» diýipdiňiz.

33. (Şonuň üçin) olara eden (ähli) erbetlikleri aýan boldy we olaryň ýaňsylaýan zatlarynyň (azaby) olary (doly) gurşap aldy.
34. (Olara): «Siziň şu güne duşmagy unudyşyňyz ýaly, Biz hem bu gün sizi unutdyk. Siziň tünegiňiz otdur (dowzahdyr). Siziň hiç hili kömekçiňiz ýokdur» diýildi.
35. Munuň (sebäbi), takyk, siz Allanyň aýatlaryny (äsgermezçilik edip) ýaňsyladyňyz we dünýä ýaşaýşy sizi aldady. Bes, bu gün olar ol ýerden (dowzahdan) çykarylmazlar, olaryň tobalary (ötünçleri) hem kabul edilmez.
36. Bes, ähli hamdy-senalar asmanlaryň Perwerdigäri, ýeriň Perwerdigäri we älemleriň Perwerdigäri (bolan) Alla mahsusdyr!
37. Asmanlarda we ýerde beýiklik diňe Alla mahsusdyr. Ol (Alla) Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.





46-njy süre: «Ahkaf» («Gum depeleri»)

«Ahkaf» süresi pygamberimiziň Mekgede ýaşan döwrüniň ahyrlarynda inip, ol 35 aýatdan ybaratdyr. «Ahkaf» sözi «Gum depeleri» diýmegi aňladýar. Bu söz süräniň 21-nji aýatynda agzalýar. «Ahkaf» süresi «Hawamim» süreler toparynyň iň soňky süresidir. Bu sürede Mekgedäki hak dine garşy çykanlaryň ad halky ýaly heläk ediljekdikleri barada duýdurylyp, Muhammet aleýhissalamyň pygamberligini kabul etmelidikleri habar berilýär. Süräniň ahyrynda bolsa Kurany Kerimi diňläp, dogry ýola giren jynlaryň beýleki jynlara hak dini habar bermek üçin gidendikleri beýan edilip, kejirlik edýän kapyrlara ybrat almaklygy ündelýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Ha, Mim.
2. (Bu) kitabyň inderilmegi Gudraty güýçli, hikmet eýesi Alla (tarapyndandyr).
3. Biz asmanlary, ýeri we olaryň arasyndaky zatlary (boş ýere däl-de), hak (we hikmet) bilen we belli bir wagta (çenli) ýaratdyk. (Emma) kapyrlar (özlerine) duýdurylan zatdan (kyýamat gününden) ýüz öwürýärler.
4. (Eý, Muhammet! Alla şärik goşýanlara): «Siz Alladan başga çagyrýan zatlaryňyz (barada) habar beriň! Olar ýerden nämäni ýaratdylar, görkeziň maňa? Ýa-da olaryň asmanlarda şärigi barmy? Eger dogruçyl bolsaňyz, mundan (Kurandan) öň (gelen) bir kitap ýa-da ylymdan bir galyndy getiriň (göreliň)!» diýip aýt.
Düşündiriş: Bu ýerde öňki kitapdan maksat Alla tarapyndan iberilen ylahy kitaplardyr. Ylymdan bir galyndy bolsa öňki pygamberleriň öwreden taglymatlarynyň galyndylarydyr. Ol kitaplarda Alla şärik goşmaklyk inkär edilýär.

5. Özüniň (dilegine), tä kyýamat gününe çenli jogap berip bilmejek hem-de özlerinden (edilýän) dilegden bihabar (bolanlara ybadat edip) Alladan başgasyny çagyrýan kişiden has azaşan (başga) kim (bolup biler)?

وإذا حشر الناس كانوا لهم أعداء وكانوا بعبادتهم
كافرين ﴿٦﴾ وإذا تتلى عليهم آياتنا بينات قال الذين كفروا
للحق لما جاءهم هذا سحر مبين ﴿٧﴾ أم يقولون افتراه قل إن افتريته
فلا تملكون لي من الله شيئا هو أعلم بما تفيضون فيه كفى به
شهيدا بيني وبينكم وهو الغفور الرحيم ﴿٨﴾ قل ما كنت بدعا
من الرسل وما أدري ما يفعل بي ولا بكم إن أتبع إلا ما
يوحى إلي وما أنا إلا نذير مبين ﴿٩﴾ قل أرأيتم إن كان
من عند الله وكفرتم به وشهد شاهد من بني إسرائيل على مثله
فآمن واستكبرتم إن الله لا يهدي القوم الظالمين ﴿١٠﴾ وقال الذين
كفروا للذين آمنوا لو كان خيرا ما سبقونا إليه وإذ لم
يهتدوا به فسيقولون هذا إفك قديم ﴿١١﴾ ومن قبله
كتاب موسى إماما ورحمة وهذا كتاب مصدق
لسانا عربيا لينذر الذين ظلموا وبشرى للمحسنين ﴿١٢﴾ إن الذين
قالوا ربنا الله ثم استقاموا فلا خوف عليهم ولا هم يحزنون
﴿١٣﴾ أولئك أصحاب الجنة خالدين فيها جزاء بما كانوا يعملون ﴿١٤﴾

ووصينا

6. Ynsanlar (direldilip) magşar (meýdanyna) jemlenilende, (Alladan özge çagyrylanlar) olara (özlerine sygynýanlara) duşman bolarlar we olaryň özlerine ybadat edendiklerini inkär ederler.
7. Olar Biziň aýatlarymyz aç-açan okalan mahaly inkär edenler özlerine gelen hak (Kuran) barada: «Bu bir äşgär jadydyr» diýdiler.
8. Ýa-da olar (Kurana): «Ony (Muhamme) toslady» diýýärlermi? (Olara) aýt: «Eger men ony toslan bolsam, onda siz Alladan maňa (geljek) zady (dep etmäge) güýjüňiz ýetmez. Ol (Alla) siziň ol (Kuran) hakda nämä (haýsy pikire) çümüp durandygyňyzy has gowy bilýändir. Meniň bilen siziň arańyzda şaýat hökmünde Ol ýeterlikdir. Ol Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr».
9. Aýt: «Men pygamberleriň içinden (pygamberligi) başladan (ilkinji pygamber) däldirin. Men (geljekde) özüme we size näme ediljekdigini bilmeýärin. Men diňe özüme wahyý edilene tabyn bolýaryn. Men diňe bir äşgär duýduryjy (pygamberdirin)».
10. Aýt: «Siz aýdyň, eger (Kuran) Alla tarapyndan (gelen) bolsa, siz (hem) ony (Kurany) inkär edýän bolsaňyz, ysraýyl ogullaryndan bir şaýat hem (hökümleri) onuň (Kuran) bilen deň bolan (Töwrata) şaýatlyk edip, iman getiren bolsa, siz (iman getirmän) tekepbirlenseňiz, (sizden has zalym kim bolup biler)? Alla zalymlar kowumyny dogry ýola gönükdirmez».
Düşündiriş: Bu ýerdäki şaýat Medinede tanymal ýahudy alymy bolan Abdylla ibn Salam ýaly yslamy kabul edenler göz öňünde tutulýar.
11. Inkär edenler iman edenler barada: «Eger (bu Kuran) haýyrly zat bolsady (bu musulmanlar) oňa (iman getirmekde) bizden öňe geçip bilmezdiler» diýdiler. Olar onuň (Kuran) bilen dogry ýoly tapyp bilmänsoňlar: «Bu bir köne ýalandyr» diýerler.
12. Mundan (Kurandan) öň ýol görkeziji we rahmet bolan Musanyň (Töwrat) kitaby bardy. Bu (Kuran) bolsa zulum edýänlere duýdurmak we ýagşylyk edýän (musulmanlary) buşlamak üçin arap dilinde (inderilen we Töwraty) tassyklaýjy bir kitapdyr.
13. Takyk, (iman getirip) «Perwerdigärimiz Alla!» diýenlere, soň hem dogry ýolda ýöränlere, gorky-howp ýokdur we olar gamgyn hem bolmazlar.
14. Olar jennetiň eýeleri bolup, eden (ýagşy) işlerine sylag hökmünde, ol ýerde ebedi galarlar.

وَوَصَّيۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيۡهِ إِحۡسَٰنًاۖ حَمَلَتۡهُ أُمُّهُۥ كُرۡهٗا
وَوَضَعَتۡهُ كُرۡهٗاۖ وَحَمۡلُهُۥ وَفِصَٰلُهُۥ ثَلَٰثُونَ شَهۡرًاۚ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ
وَبَلَغَ أَرۡبَعِينَ سَنَةٗ قَالَ رَبِّ أَوۡزِعۡنِيٓ أَنۡ أَشۡكُرَ نِعۡمَتَكَ ٱلَّتِيٓ
أَنۡعَمۡتَ عَلَيَّ وَعَلَىٰ وَٰلِدَيَّ وَأَنۡ أَعۡمَلَ صَٰلِحٗا تَرۡضَىٰهُ وَأَصۡلِحۡ لِي فِي
ذُرِّيَّتِيٓۖ إِنِّي تُبۡتُ إِلَيۡكَ وَإِنِّي مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ﴿١٥﴾ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ نَتَقَبَّلُ
عَنۡهُمۡ أَحۡسَنَ مَا عَمِلُواْ وَنَتَجَاوَزُ عَن سَيِّـَٔاتِهِمۡ فِيٓ أَصۡحَٰبِ ٱلۡجَنَّةِۖ وَعۡدَ
ٱلصِّدۡقِ ٱلَّذِي كَانُواْ يُوعَدُونَ ﴿١٦﴾ وَٱلَّذِي قَالَ لِوَٰلِدَيۡهِ أُفّٖ لَّكُمَآ
أَتَعِدَانِنِيٓ أَنۡ أُخۡرَجَ وَقَدۡ خَلَتِ ٱلۡقُرُونُ مِن قَبۡلِي وَهُمَا يَسۡتَغِيثَانِ
ٱللَّهَ وَيۡلَكَ ءَامِنۡ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ فَيَقُولُ مَا هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ
﴿١٧﴾ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ حَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلُ فِيٓ أُمَمٖ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهِم
مِّنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِۖ إِنَّهُمۡ كَانُواْ خَٰسِرِينَ ﴿١٨﴾ وَلِكُلّٖ دَرَجَٰتٞ مِّمَّا
عَمِلُواْۖ وَلِيُوَفِّيَهُمۡ أَعۡمَٰلَهُمۡ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ﴿١٩﴾ وَيَوۡمَ يُعۡرَضُ
ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَلَى ٱلنَّارِ أَذۡهَبۡتُمۡ طَيِّبَٰتِكُمۡ فِي حَيَاتِكُمُ
ٱلدُّنۡيَا وَٱسۡتَمۡتَعۡتُم بِهَا فَٱلۡيَوۡمَ تُجۡزَوۡنَ عَذَابَ ٱلۡهُونِ بِمَا كُنتُمۡ
تَسۡتَكۡبِرُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَبِمَا كُنتُمۡ تَفۡسُقُونَ ﴿٢٠﴾

15. Biz ynsana ene-atasyna ýagşylyk etmegini wesýet etdik. (Sebäbi) enesi ony külpet bilen (göwresinde) göterip, ony kynçylyk bilen dograndyr. Onuň (ene göwresinde) göterilmegi we (süýtden) kesilmegi (jemi) otuz aýlap (dowam eder). Ahyry (ynsan) güýç-kuwwata ýetip, kyrk ýaşyna girende: «Eý, Perwerdigärim! Sen maňa we ene-atama beren nygmatyňa şükür etmegi, (şeýle-de) Seniň razy boljak ýagşy işi (berjaý) etmegimi hem-de zürýadym hakda hem maňa haýyrlysyny nesip et! (Eý, Allam!) Takyk, men toba etdim we musulmanlardan boldum» diýer.

16. Eden iň ýagşy işlerini (tagat-ybadatlaryny) kabul edip, erbet işlerini (günälerini) bagyşlajak ol kişilerimiz jennetileriň (arasynda) bolarlar. (Bu) olara wada berlen çyn wadadyr.

17. (Käbirleri özlerini imana çagyrýan) ene-atalaryna: «Uf size! Menden öň ýaşap geçen niçeme nesiller (ölüp, ýekejesi hem direlmedigem bolsa), siz meni (mazarymdan direldilip) çykarylmak bilen gorkuzýarsyňyzmy?» diýeninde, olar (ene-atasy) Allanyň penasyna sygynyp: «Haýp saňa! Iman getir! Takyk, Allanyň wadasy hakdyr» (diýýärler). Ol (bolsa): «Bu öňküleriň ertekilerinden başga zat däldir» diýýär.

18. (Ine), olar özlerinden öňki ynsanlardan we jynlardan ýaşap geçen ymmatlaryň içinde özlerine söz (azap) hakykat bolan kişilerdir. Takyk, olar zyýan çekenlerden boldular.

19. Hemmelere özleriniň eden işleriniň (netijesi) doly (gaýtarylyp) berler ýaly eden işlerine görä derejeleri bardyr. Olara hiç zulum edilmez.

20. Ol gün kapyrlara (dowzah) ody görkezilip: «Siz (ähli) ýagşylyklaryňyzy dünýä ýaşaýşynda giderdiňiz. Olardan peýdalandyňyz. Bes, bu gün bolsa size ýerde (dünýäde) nähak ýere (hakdan ýüz öwrüp) tekepbirlenendigiňiz we (ýoldan çykyp) pasyklyk edendigiňiz üçin sizi pese düşürjek azap bilen jeza berler» (diýler).

وَٱذْكُرْ أَخَا عَادٍ إِذْ أَنذَرَ قَوْمَهُۥ بِٱلْأَحْقَافِ وَقَدْ خَلَتِ ٱلنُّذُرُ
مِنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِۦٓ أَلَّا تَعْبُدُوٓا۟ إِلَّا ٱللَّهَ إِنِّىٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ
عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٢١﴾ قَالُوٓا۟ أَجِئْتَنَا لِتَأْفِكَنَا عَنْ ءَالِهَتِنَا فَأْتِنَا
بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٢٢﴾ قَالَ إِنَّمَا ٱلْعِلْمُ عِندَ ٱللَّهِ
وَأُبَلِّغُكُم مَّآ أُرْسِلْتُ بِهِۦ وَلَٰكِنِّىٓ أَرَىٰكُمْ قَوْمًا تَجْهَلُونَ ﴿٢٣﴾
فَلَمَّا رَأَوْهُ عَارِضًا مُّسْتَقْبِلَ أَوْدِيَتِهِمْ قَالُوا۟ هَٰذَا عَارِضٌ مُّمْطِرُنَا
بَلْ هُوَ مَا ٱسْتَعْجَلْتُم بِهِۦ رِيحٌ فِيهَا عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٤﴾ تُدَمِّرُ كُلَّ
شَىْءٍۭ بِأَمْرِ رَبِّهَا فَأَصْبَحُوا۟ لَا يُرَىٰٓ إِلَّا مَسَٰكِنُهُمْ كَذَٰلِكَ نَجْزِى
ٱلْقَوْمَ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٢٥﴾ وَلَقَدْ مَكَّنَّٰهُمْ فِيمَآ إِن مَّكَّنَّٰكُمْ فِيهِ وَجَعَلْنَا
لَهُمْ سَمْعًا وَأَبْصَٰرًا وَأَفْـِٔدَةً فَمَآ أَغْنَىٰ عَنْهُمْ سَمْعُهُمْ
وَلَآ أَبْصَٰرُهُمْ وَلَآ أَفْـِٔدَتُهُم مِّن شَىْءٍ إِذْ كَانُوا۟ يَجْحَدُونَ
بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٢٦﴾ وَلَقَدْ
أَهْلَكْنَا مَا حَوْلَكُم مِّنَ ٱلْقُرَىٰ وَصَرَّفْنَا ٱلْءَايَٰتِ لَعَلَّهُمْ
يَرْجِعُونَ ﴿٢٧﴾ فَلَوْلَا نَصَرَهُمُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ قُرْبَانًا ءَالِهَةًۢ
بَلْ ضَلُّوا۟ عَنْهُمْ وَذَٰلِكَ إِفْكُهُمْ وَمَا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ﴿٢٨﴾

وَإِذْ

21. Ad (kowumynyň) dogany (Hudy) ýatla! Ol özünden öň we soň (birnäçe) duýduryjy (pygamberleriň) gelip geçen ýeri bolan) Ahkafda kowumyna: «(Ýeke-täk) Alladan başgasyna ybadat etmäň! Takyk, men siziň (başyňyza injek) uly bir günüň azabyndan gorkýaryn» diýipdi.

Düşündiriş: Ahkaf – ýer-ýurt ady ady bolup, Arap ýarymadasynyň günorta-günbatarynda ýerleşýändir. Irki wagtlar bu ýerler baglyk-bakjalyk ýer eken, emma soň ol ýerler gurap galypdyr. Häzirki wagtda ol ýerde ýaşaýyş saklanyp galmandyr.

22. Olar: «Sen bize biziň hudaýlarymyzdan ýüz öwürmegimiz üçin geldiňmi? Bes, eger sen dogruçyl bolsaň, bize wada berýän zadyňy (azabyňy) getir» diýdiler.

23. Ol (Hud): «Takyk, onuň (azabyň) ylmyny (wagtyny) diňe Alla bilýär. Men size diňe özüme iberilen zady ýetirýärin. Ýöne men sizi nadanlyk edýän kowum (hökmünde) görýärin» diýdi.

24. Bes, olar ony (azaby) öz jülgelerine tarap (inligine ýaýrap) gelýän bir bulut (hökmünde) görenlerinde: «Bu bize ýagyş ýagdyrjak bulutdyr» diýdiler. (Hud): «Ýok, ol siziň gelmegine howlugýan zadyňyz (bolup), içinde jebir-jepaly azap (bar) bolan ýeldir.

25. Ol (ýel) Perwerdigäriniň emri bilen ähli zady ýykan-ýumran eder» diýdi. Şeýdip (olaryň hemmesi heläk boldular), olaryň diňe mesgenlerinden başga hiç zatlary görünmez boldy. Ine, Biz günäkär kowumy şeýdip jezalandyrýarys.

26. Kasam bolsun! Biz olara size bermedik mümkinçiliklerimizi (güýç we mal-mülk) berdik. Olara gulak, gözler hem-de kalplar beripdik. Emma olara ne gulaklary, ne gözleri, ne-de kalplary, hiç hili peýda bermedi. Sebäbi olar Allanyň aýatlaryna (bilip durup) garşy çykýardylar. (Netijede) olaryň äsgermezçilik edýän zady (azap) olary gurşap aldy.

27. (Eý, mekgeliler!) Kasam bolsun! Biz siziň daş-töweregiňizde (ýerleşen) birnäçe oba-şäherleri heläk etdik. Biz olaryň (imana) dolanmaklary üçin aýatlarymyzy öwran-öwran beýan etdik.

28. Käşgä olara (Alla) ýakynlaşdyrýar (diýip), Alladan başga tutunan hudaýlary kömek etsedi? Tersine, olar (butlar) olardan (daşlaşyp), ýok bolup gitdiler. (Ine), bu olaryň (toslan) ýalanlarydyr we atýan töhmetleridir.

الجزء السادس والعشرون ٥٠٥

وَإِذْ صَرَفْنَا إِلَيْكَ نَفَرًا مِنَ الْجِنِّ يَسْتَمِعُونَ الْقُرْآنَ فَلَمَّا حَضَرُوهُ
قَالُوا أَنْصِتُوا فَلَمَّا قُضِيَ وَلَّوْا إِلَى قَوْمِهِمْ مُنْذِرِينَ ﴿٢٩﴾ قَالُوا
يَا قَوْمَنَا إِنَّا سَمِعْنَا كِتَابًا أُنْزِلَ مِنْ بَعْدِ مُوسَى مُصَدِّقًا لِمَا بَيْنَ
يَدَيْهِ يَهْدِي إِلَى الْحَقِّ وَإِلَى طَرِيقٍ مُسْتَقِيمٍ ﴿٣٠﴾ يَا قَوْمَنَا أَجِيبُوا
دَاعِيَ اللَّهِ وَآمِنُوا بِهِ يَغْفِرْ لَكُمْ مِنْ ذُنُوبِكُمْ وَيُجِرْكُمْ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ
﴿٣١﴾ وَمَنْ لَا يُجِبْ دَاعِيَ اللَّهِ فَلَيْسَ بِمُعْجِزٍ فِي الْأَرْضِ وَلَيْسَ لَهُ مِنْ
دُونِهِ أَوْلِيَاءُ أُولَئِكَ فِي ضَلَالٍ مُبِينٍ ﴿٣٢﴾ أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّ اللَّهَ الَّذِي
خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَلَمْ يَعْيَ بِخَلْقِهِنَّ بِقَادِرٍ عَلَى أَنْ يُحْيِيَ
الْمَوْتَى بَلَى إِنَّهُ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٣٣﴾ وَيَوْمَ يُعْرَضُ الَّذِينَ كَفَرُوا عَلَى
النَّارِ أَلَيْسَ هَذَا بِالْحَقِّ قَالُوا بَلَى وَرَبِّنَا قَالَ فَذُوقُوا الْعَذَابَ
بِمَا كُنْتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿٣٤﴾ فَاصْبِرْ كَمَا صَبَرَ أُولُو الْعَزْمِ مِنَ الرُّسُلِ
وَلَا تَسْتَعْجِلْ لَهُمْ كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَ مَا يُوعَدُونَ لَمْ يَلْبَثُوا إِلَّا
سَاعَةً مِنْ نَهَارٍ بَلَاغٌ فَهَلْ يُهْلَكُ إِلَّا الْقَوْمُ الْفَاسِقُونَ ﴿٣٥﴾

سُورَةُ مُحَمَّدٍ مَدَنِيَّةٌ وَهِيَ
ثَمَانٍ وَثَلَاثُونَ آيَةً

29. (Eý, Muhammet!) Biz Kuran diňlemekleri üçin seniň ýanyňa jynlardan bir kowumy iberipdik. Olar onuň ýanyna gelenlerinde (biri-birlerine): «Ýuwaş boluň!» diýdiler. (Kuran okalyp) gutaransoň, olar öz kowumlaryna duýdurmak (habar bermek) üçin yzlaryna öwrülip gitdiler.

30. Olar (jynlar): «Eý, kowumymyz! Biz Musadan soň inderilen, özünden öňküleri tassyklaýan, hak (we hakykata) hem-de dogry ýola gönükdirýän bir kitap diňledik.

31. Eý, kowumymyz! Allanyň ýoluna (çagyrýan) bu çakylykçynyň (çakylygyna) jogap berip (kabul ediň) we oňa iman getiriň! (Şeýtseňiz), Alla (hem) siziň günäleriňizi bagyşlar we sizi jebir-jepaly azapdan halas eder» diýdiler.

Düşündiriş: Bu aýatdan jynlaryň Musa pygambere we beýleki pygamberlere inen kitaplara hem ynanandyklary belli bolýar. Bu hadysadan soň jynlar topar-topar bolup pygamberimiziň ýanyna gelip, musulman bolýarlar.

32. Kim Allanyň (ýoluna) çagyrýanyň (çakylygyna) jogap bermän (kabul etmese), ol hiç haçan ýerde (Allany) ejizledip, (Onuň jezasyndan gaçyp sypyp) bilmez. Oňa Ondan (Alladan) başga hiç bir dost-ýarlar (hossar) hem ýokdur. Olar äşgär azaşmaklygyň içindedir.

33. Olaryň (kapyrlaryň) asmanlary we ýeri ýaradan, ýaratmak bilen hem hiç hili ýadamaýan Allanyň ölüleri direltmäge güýjüniň ýetýändigine (heniz hem) akyllary çatmadymy? Hawa, elbetde, Onuň ähli zada güýji ýetýändir.

34. Ol gün kapyrlara (dowzah) ody görkezilip: «(Ine), bu (dowzah ody) hakykat dälmi?» (diýlip soralanda), olar: «Hawa, Perwerdigärimiz! Kasam bolsun! Hak (ekeni)» diýerler. (Alla) olara: «Inkär edendigiňiz üçin (hany), azaby dadyň!» diýer.

35. (Şonuň üçin, eý, Muhammet!) Sen hem (Nuh, Ybraýym, Musa we Isa ýaly) örän tutanýerli pygamberleriň sabyr edişleri kimin, sabyr et! Olara (azabyň gelmegi) üçin howlukma! Olar özlerine wada edilen (azaby) gören günleri, (dünýäde) gündiziň diňe bir sagady (salymy) galan ýaly bolarlar. (Bu olara) bir duýduryşdyr! Heý-de, (ýoldan çykan) pasyklar kowumyndan başgasy heläk edilermi!

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ أَضَلَّ أَعْمَٰلَهُمْ ١ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَءَامَنُوا۟ بِمَا نُزِّلَ عَلَىٰ مُحَمَّدٍ وَهُوَ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّهِمْ كَفَّرَ
عَنْهُمْ سَيِّـَٔاتِهِمْ وَأَصْلَحَ بَالَهُمْ ٢ ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱتَّبَعُوا۟
ٱلْبَٰطِلَ وَأَنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّبَعُوا۟ ٱلْحَقَّ مِن رَّبِّهِمْ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ ٱللَّهُ
لِلنَّاسِ أَمْثَٰلَهُمْ ٣ فَإِذَا لَقِيتُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فَضَرْبَ ٱلرِّقَابِ حَتَّىٰٓ إِذَآ
أَثْخَنتُمُوهُمْ فَشُدُّوا۟ ٱلْوَثَاقَ فَإِمَّا مَنًّۢا بَعْدُ وَإِمَّا فِدَآءً حَتَّىٰ تَضَعَ ٱلْحَرْبُ
أَوْزَارَهَا ذَٰلِكَ وَلَوْ يَشَآءُ ٱللَّهُ لَٱنتَصَرَ مِنْهُمْ وَلَٰكِن لِّيَبْلُوَا۟ بَعْضَكُم
بِبَعْضٍ وَٱلَّذِينَ قُتِلُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَن يُضِلَّ أَعْمَٰلَهُمْ ٤ سَيَهْدِيهِمْ
وَيُصْلِحُ بَالَهُمْ ٥ وَيُدْخِلُهُمُ ٱلْجَنَّةَ عَرَّفَهَا لَهُمْ ٦ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوٓا۟ إِن تَنصُرُوا۟ ٱللَّهَ يَنصُرْكُمْ وَيُثَبِّتْ أَقْدَامَكُمْ ٧ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
فَتَعْسًا لَّهُمْ وَأَضَلَّ أَعْمَٰلَهُمْ ٨ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَرِهُوا۟ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ
فَأَحْبَطَ أَعْمَٰلَهُمْ ٩ أَفَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ
عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ دَمَّرَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ وَلِلْكَٰفِرِينَ أَمْثَٰلُهَا ١٠
ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ مَوْلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَأَنَّ ٱلْكَٰفِرِينَ لَا مَوْلَىٰ لَهُمْ ١١

إِنَّ

## 47-nji süre: Muhammet

«Muhammet» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 38 aýatdan ybaratdyr. Süre adyny pygamberimiz Muhammet aleýhissalamyň adyndan alandyr. Bu sürede Allanyň ýolunda gazawat etmek, oljalar, ýesirler we mynapyklar barada gürrüň gozgalýar. Allanyň mömin bendelerine berýän kömegi üçin gerekli şertleri beýan edýän bu süre, öten milletleriň ýok bolup gitmekleri bilen baglanyşykly jebir-sütemler, mynapyklaryň ýüzüniň perdeleriniň syryljakdygy, dünýäniň pany, ahyretiň bolsa ebedidigi barada habar berilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Ol (Alla) inkär edenleriň (kapyrlaryň) we (ynsanlary) Allanyň ýolundan sowýanlaryň amallaryny puja çykardy.
Düşündiriş: Mekgeli sada adamlar yslama girmekden çekinýärdiler. Sebäbi kapyrlar olara böwet bolýardylar, ezýet berýärdiler we yslamy kabul edenleri hem döndermek üçin, tagalla edýärdiler.
2. Iman getirip, ýagşy işleri edýänleriň we özleriniň Perwerdigäri tarapyndan (gelen) hak (wahyý) bolan we Muhammede inderilen (Kurana) ynananlaryň bolsa erbetliklerini örtüp (bagyşlap), ýagdaýlaryny (işlerini) oň etdi.
3. Munuň sebäbi, kapyrlaryň batyla tabyn bolup, iman getirenleriň bolsa özleriniň Perwerdigäri tarapyndan (gelen) haka (Kurana) tabyn bolmaklarydyr. Ine, Alla ynsanlara olaryň mysallaryny şeýdip getirýär.
4. Siz (söweşde) inkär edenler bilen ýüzbe-ýüz bolanyňyzda, (dessine olaryň) boýunlaryny uruň (goparyň)! Olary mazaly ýeňlişe sezewar edeniňizden (soň), olary (ýesir alyp), mäkäm daňyň! (Söweşden) soň olary, isle, rehim edip (goýberiň), isle-de, fidýe (töleg hakyny) alyp (goýberiň). Söweş, tä ýüklerini (kynçylyklaryny) goýýança (söweş gutarýança), şeýle (ediň). Eger Alla islesedi, (siz üçin) olardan ar alyp (olara jeza) beredi. Emma Ol sizi biri-biriňiz bilen synamak üçin, (söweşmegi emir edýär). Allanyň ýolunda öldürilenleriň eden işlerini (Alla) hiç haçan puja çykarmaz.
5. (Alla) olary dogry ýola gönükdirer we olaryň ýagdaýlaryny oň eder.
6. Olary Özüniň olara taryp eden jennetine salar.
7. Eý, iman getirenler! Eger siz Allanyň (dinine) kömek berseňiz, Ol hem size kömek berer, (hak ýolda) siziň aýaklaryňyzy (taýdyrman) mäkäm saklar.
8. Inkär edýänlere heläkçilik bolsun! (Alla) olaryň eden işilerini puja çykarar.
9. Munuň sebäbi olar Allanyň inderen (emirlerini) halamadylar. (Alla hem) olaryň (ähli) işlerini puja çykardy.
10. Olar ýer ýüzüne aýlanyp, özlerinden öň ýaşap geçenleriň (ahyrky) netijeleri nähili boldy görmeýärlermikä? Alla olaryň köklerini gyrandyr. Kapyrlar üçin hem munuň kimin (azaplar) bardyr.
11. Bu, takyk, Allanyň iman getirenleriň goragçysydygy sebäplidir. Kapyrlaryň bolsa goragçysy ýokdur.

إِنَّ ٱللَّهَ يُدۡخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يَتَمَتَّعُونَ وَيَأۡكُلُونَ كَمَا تَأۡكُلُ ٱلۡأَنۡعَٰمُ وَٱلنَّارُ
مَثۡوٗى لَّهُمۡ ١٢ وَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ هِيَ أَشَدُّ قُوَّةٗ مِّن قَرۡيَتِكَ ٱلَّتِيٓ
أَخۡرَجَتۡكَ أَهۡلَكۡنَٰهُمۡ فَلَا نَاصِرَ لَهُمۡ ١٣ أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّهِۦ
كَمَن زُيِّنَ لَهُۥ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَهۡوَآءَهُم ١٤ مَّثَلُ ٱلۡجَنَّةِ ٱلَّتِي وُعِدَ
ٱلۡمُتَّقُونَۖ فِيهَآ أَنۡهَٰرٞ مِّن مَّآءٍ غَيۡرِ ءَاسِنٖ وَأَنۡهَٰرٞ مِّن لَّبَنٖ لَّمۡ يَتَغَيَّرۡ
طَعۡمُهُۥ وَأَنۡهَٰرٞ مِّنۡ خَمۡرٖ لَّذَّةٖ لِّلشَّٰرِبِينَ وَأَنۡهَٰرٞ مِّنۡ عَسَلٖ مُّصَفّٗىۖ
وَلَهُمۡ فِيهَا مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ وَمَغۡفِرَةٞ مِّن رَّبِّهِمۡۖ كَمَنۡ هُوَ خَٰلِدٞ
فِي ٱلنَّارِ وَسُقُواْ مَآءً حَمِيمٗا فَقَطَّعَ أَمۡعَآءَهُمۡ ١٥ وَمِنۡهُم مَّن يَسۡتَمِعُ
إِلَيۡكَ حَتَّىٰٓ إِذَا خَرَجُواْ مِنۡ عِندِكَ قَالُواْ لِلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ مَاذَا
قَالَ ءَانِفًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَهۡوَآءَهُمۡ ١٦
وَٱلَّذِينَ ٱهۡتَدَوۡاْ زَادَهُمۡ هُدٗى وَءَاتَىٰهُمۡ تَقۡوَىٰهُمۡ ١٧ فَهَلۡ يَنظُرُونَ
إِلَّا ٱلسَّاعَةَ أَن تَأۡتِيَهُم بَغۡتَةٗۖ فَقَدۡ جَآءَ أَشۡرَاطُهَاۚ فَأَنَّىٰ لَهُمۡ إِذَا
جَآءَتۡهُمۡ ذِكۡرَىٰهُمۡ ١٨ فَٱعۡلَمۡ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ وَٱسۡتَغۡفِرۡ لِذَنۢبِكَ
وَلِلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِۗ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مُتَقَلَّبَكُمۡ وَمَثۡوَىٰكُمۡ ١٩

12. Takyk, Alla iman getirip, ýagşy işleri edýänleri aşagyndan derýalar akýan jennetlere ýerleşdirer. Kapyrlar bolsa, lezzetlerini (bu dünýäde) alarlar we olar haýwanlaryň iýişleri ýaly iýip (gezip ýörerler). Olaryň mesgeni (dowzah) ody bolar.

13. (Eý, Muhammet!) Halky seni (kowup) çykaran (Mekge) şäheriniň halkyndan hem has güýçli (we) gujurly bolan niçeme şäherleriň (halklary) bardy. Biz olary heläk etdik we olara kömekçi hem ýokdur.

14. Bes, öz Perwerdigärinden äşgär delili bolan kişi, (heý-de), eden erbetl işleri özüne bezemen (görkezilen) we özleriniň haý-höweslerine tabyn bolan kişiler ýaly bolarmy?

15. (Alladan gorkan) takwalara wada berlen jennetiň mysaly (şeýledir): Ol ýerde durky üýtgemeýän suwly derýalar, tagamy üýtgemeýän süýtli derýalar, içýänlere lezzet berýän meý-şerbetli derýalar we süzülen arassa (we datly) baldan derýalar bardyr. Olara ol ýerde dürli görnüş miweler bilen özleriniň Perwerdigärinden (gelen) ýalkaw bardyr. (Heý-de), bu (nygmata gowşanlar) otda ebedilik galyp, bagyrlaryny para-para etjek gaýnag suwdan içirilen kişiler ýaly bolarmy?

16. Olardan seni diňlemäge (gelenleri) hem bardyr. Emma olar seniň ýanyňdan çykanlarynda (ýaňsylamak üçin) ylymdan (paý) berlenlere (we seni diňlänlere): «Ol ýaňy (size) näme diýdi?» diýerler. Ine, olar Allanyň kalplaryny möhürlän we öz haý-höweslerine tabyn bolan kişilerdir.

17. Dogry ýoly girenleriň bolsa (Alla) dogry ýoldaky (tutanýerliligini has-da) artdyrar we olara takwalyklarynyň (sylagyny) berer.

18. Bes, olar meger kyýamatyň özlerine duýdansyz gelmegine garaşýarlarmy? Eýýäm onuň alamatlary geldi, (olar heniz hem ybrat almaýarlar). Emma (kyýamat) gelip ýetensoň, olaryň ýatlamaklary (ybrat almaklary) nämä ýarar?

19. Bes, sen, Alladan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdugyny, takyk, bilip goý! Sen öz günäň hem-de mömin erkekleriň we mömin aýallaryň (günäleri) üçin Alladan ýalkaw dile! Alla siziň (bu dünýäde) gezip aýlanýan ýeriňizi-de, (ahyretde hem) baryp durjak ýeriňizi-de, (gowy) bilýändir.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَتْ سُورَةٌ ۖ فَإِذَآ أُنزِلَتْ سُورَةٌ
مُّحْكَمَةٌ وَذُكِرَ فِيهَا ٱلْقِتَالُ ۙ رَأَيْتَ ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ
يَنظُرُونَ إِلَيْكَ نَظَرَ ٱلْمَغْشِىِّ عَلَيْهِ مِنَ ٱلْمَوْتِ ۖ فَأَوْلَىٰ لَهُمْ ﴿٢٠﴾ طَاعَةٌ
وَقَوْلٌ مَّعْرُوفٌ ۚ فَإِذَا عَزَمَ ٱلْأَمْرُ فَلَوْ صَدَقُوا۟ ٱللَّهَ لَكَانَ
خَيْرًا لَّهُمْ ﴿٢١﴾ فَهَلْ عَسَيْتُمْ إِن تَوَلَّيْتُمْ أَن تُفْسِدُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ
وَتُقَطِّعُوٓا۟ أَرْحَامَكُمْ ﴿٢٢﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُ
فَأَصَمَّهُمْ وَأَعْمَىٰٓ أَبْصَٰرَهُمْ ﴿٢٣﴾ أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ ٱلْقُرْءَانَ
أَمْ عَلَىٰ قُلُوبٍ أَقْفَالُهَآ ﴿٢٤﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱرْتَدُّوا۟ عَلَىٰٓ أَدْبَٰرِهِم مِّنۢ بَعْدِ
مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلْهُدَى ۙ ٱلشَّيْطَٰنُ سَوَّلَ لَهُمْ وَأَمْلَىٰ
لَهُمْ ﴿٢٥﴾ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا۟ لِلَّذِينَ كَرِهُوا۟ مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ
سَنُطِيعُكُمْ فِى بَعْضِ ٱلْأَمْرِ ۖ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ إِسْرَارَهُمْ ﴿٢٦﴾
فَكَيْفَ إِذَا تَوَفَّتْهُمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ
وَأَدْبَٰرَهُمْ ﴿٢٧﴾ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱتَّبَعُوا۟ مَآ أَسْخَطَ ٱللَّهَ
وَكَرِهُوا۟ رِضْوَٰنَهُۥ فَأَحْبَطَ أَعْمَٰلَهُمْ ﴿٢٨﴾ أَمْ حَسِبَ
ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَن لَّن يُخْرِجَ ٱللَّهُ أَضْغَٰنَهُمْ ﴿٢٩﴾

وَلَوْ

20. Iman getirenler: «Käşgä (söweş barada) bir süre inderilsedi» diýýärler. Emma hökümi açyk bir süre inderilip, onuň içinde hem söweş (emri) agzalsa, ýüreklerinde hassalyk bolanlaryň, saňa, ölümden ýaňa bihuş bolan kişiniň seredişi ýaly, (aňalyp) seredýändiklerini görersiň. Olaryň (başyna) has hem beteri (ölüm) bolsun!

21. (Olaryň etmeli işi) tabyn bolmak we ýagşy söz sözlemekdir. Iş çynlakaýlaşan mahaly olar Alla (beren sözlerinde) dursalardy, elbetde, özleri üçin has haýyrly bolardy.

22. (Eý, mynapyklar!) Eger işler siziň (ygtyýaryňyz) berilse, (onda) siz ýer ýüzünde pisat (bulagaýlyk) çykaryp, garyndaşlyk gatnyşyklaryňyzy kesjekdiňiz, şeýlemi?!

23. (Ine), bular Allanyň näletläp, gulaklaryny ker, gözlerini kör eden kişileridir.

24. Olar Kuran hakda pikir etmeýärlermi? Ýa-da olaryň kalplarynyň üstünde (gulplanan) gulplary barmy?

25. Takyk, özlerine dogry ýol belli bolandan soň, (ýene-de) yzlaryna öwrülip (dinden çykanlara), şeýtan (bu erbet işleri) olara gözel edip görkezdi we olary uzyn arzuw-hyýallara gümra etdi.

26. Sebäbi hem olar Allanyň inderen zadyny halamaýanlara: «Biz käbir işlerde size tabyn boljak» diýipdiler. (Emma) Alla olaryň syrlaryny bilýändir.

27. (Olar dünýäde käbir hilelerdir mekirlikler edensoňlar) perişdeler olaryň ýüzlerine we arkalaryna urup, janlaryny alan wagtlary, bes, (ýagdaýlary) nähili bolar?

28. Sebäbi olar Allanyň gazabyna sebäp bolan zatlara tabyn boldular. Onuň razyçylygyny (gazanjak zatlary bolsa) halamadylar. Bes, (Alla) olaryň (ähli) işlerini puja çykardy.

29. Ýa-da ýüreklerinde hassalyk (ikiýüzlülik) bolanlar, Alla özleriniň (möminlere garşy beslän) kinelerini (duşmançylyklaryny) ýüze çykarmaz öýtdülermi?

ولو نشاء لأريناكهم فلعرفتهم بسيماهم ولتعرفنهم في
لحن القول والله يعلم أعمالكم ٣٠ ولنبلونكم حتى
نعلم المجاهدين منكم والصابرين ونبلو أخباركم
٣١ إن الذين كفروا وصدوا عن سبيل الله وشاقوا الرسول
من بعد ما تبين لهم الهدى لن يضروا الله شيئا وسيحبط
أعمالهم ٣٢ يا أيها الذين آمنوا أطيعوا الله وأطيعوا الرسول
ولا تبطلوا أعمالكم ٣٣ إن الذين كفروا وصدوا عن
سبيل الله ثم ماتوا وهم كفار فلن يغفر الله لهم
٣٤ فلا تهنوا وتدعوا إلى السلم وأنتم الأعلون والله معكم
ولن يتركم أعمالكم ٣٥ إنما الحياة الدنيا لعب ولهو
وإن تؤمنوا وتتقوا يؤتكم أجوركم ولا يسألكم
أموالكم ٣٦ إن يسألكموها فيحفكم تبخلوا ويخرج أضغانكم
٣٧ ها أنتم هؤلاء تدعون لتنفقوا في سبيل الله فمنكم من يبخل
ومن يبخل فإنما يبخل عن نفسه والله الغني وأنتم الفقراء وإن
تتولوا يستبدل قوما غيركم ثم لا يكونوا أمثالكم ٣٨

30. Biz eger islesedik, olary (ikiýüzlüleri) saňa (ýekän-ýekän) görkezerdik. Sen hem olary ýüzlerinden tanardyň. (Hatda) sen olary söz äheňlerinden hökman tanardyň. Alla siziň (ähli) işleriňizi bilýändir!

31. Kasam bolsun! Biz, tä siziň içiňizden (Allanyň ýolunda) söweşenleri we (kynçylyklara) sabyr edenleri tanap, (ýüze çykarýançak) hem-de siziň habarlaryňyzyň (ýagdaýyny) anyklaýançak, sizi synag ederis.

32. Takyk, (haky) inkär edip, (ynsanlary) Allanyň ýolundan sowýanlar we özlerine dogry ýol doly belli bolansoň, pygambere garşy çykanlar, Alla hiç haçan hiç hili zyýan ýetirip bilmezler. (Alla) olaryň işlerini puja çykarar.

33. Eý, iman getirenler! Alla we pygambere tabyn boluň! Eden amallaryňyzy puja çykarmaň!

34. Takyk, (haky) inkär edip, (ynsanlary hem) Allanyň ýolundan sowýanlary, soň (hem) kapyr bolup ölenleri, Alla olary hiç haçan bagyşlamaz.

35. (Şonuň üçin hem) siz rüstem (güýçli) wagtyňyz gowşamaň we (kapyrlary) ýaraşyga çagyrmaň! Alla siziň ýanyňyzdadyr we Ol hiç haçan siziň amallaryňyzy kemeltmez.

36. Takyk, dünýä ýaşaýşy diňe oýundan we (biderek) güýmenjeden (ybaratdyr). Eger siz iman getirip, (haram işlerden daş durup) takwa bolsaňyz, (Alla) size sylaglaryňyzy berer hem-de siziň (ähli) emläkeleriňizi (haýyr-sahawat etmegiňizi) islemez.

37. Eger sizden olaryň (hemmesini haýyr-sahawat etmegiňizi) isläp, sizi kyn ýagdaýa salsady, siz husytlyk ederdiňiz we (Alla) siziň (ähli) kineleriňizi ýüze çykarardy.

38. Ine, siz Allanyň ýolunda haýyr-sahawat etmäge çagyrylýarsyňyz. Siziň içiňizden (käbir) gyçgançlyk edýänler (bar). Kim gysganç bolsa, ol diňe öz zyýanyna gysgançdyr. Alla Baýdyr (hiç zada mätäç däldir), siz bolsa garypsyňyz! Eger siz (Onuň ýolundan) ýüz öwürseňiz, Ol siziň ýeriňize başga bir kowum (millet) getirer, olar bolsa siziň ýaly bolmazlar.


سورة الفتح ٥١٠

سورة الفتح مدنية وهي تسع وعشرون آية

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ
إِنَّا فَتَحْنَا لَكَ فَتْحًا مُّبِينًا ﴿١﴾ لِّيَغْفِرَ لَكَ اللَّهُ مَا تَقَدَّمَ مِن ذَنبِكَ
وَمَا تَأَخَّرَ وَيُتِمَّ نِعْمَتَهُ عَلَيْكَ وَيَهْدِيَكَ صِرَاطًا مُّسْتَقِيمًا ﴿٢﴾
وَيَنصُرَكَ اللَّهُ نَصْرًا عَزِيزًا ﴿٣﴾ هُوَ الَّذِي أَنزَلَ السَّكِينَةَ فِي قُلُوبِ
الْمُؤْمِنِينَ لِيَزْدَادُوا إِيمَانًا مَّعَ إِيمَانِهِمْ وَلِلَّهِ جُنُودُ السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضِ وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٤﴾ لِّيُدْخِلَ الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ
جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا وَيُكَفِّرَ عَنْهُمْ سَيِّئَاتِهِمْ
وَكَانَ ذَٰلِكَ عِندَ اللَّهِ فَوْزًا عَظِيمًا ﴿٥﴾ وَيُعَذِّبَ الْمُنَافِقِينَ
وَالْمُنَافِقَاتِ وَالْمُشْرِكِينَ وَالْمُشْرِكَاتِ الظَّانِّينَ بِاللَّهِ ظَنَّ السَّوْءِ
عَلَيْهِمْ دَائِرَةُ السَّوْءِ وَغَضِبَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ وَلَعَنَهُمْ وَأَعَدَّ لَهُمْ
جَهَنَّمَ وَسَاءَتْ مَصِيرًا ﴿٦﴾ وَلِلَّهِ جُنُودُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَكَانَ
اللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿٧﴾ إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ شَاهِدًا وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٨﴾
لِّتُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَتُعَزِّرُوهُ وَتُوَقِّرُوهُ وَتُسَبِّحُوهُ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٩﴾

إِنَّ

## 48-nji süre: «Feth» («Ýeňiş»)

«Feth» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 29 aýatdan ybaratdyr. «Feth» sözi «Ýeňiş» manysyny aňladýar. Bu sürede ýeňiş we üstünlik barada gürrüň gozgalýandygy üçin, ol bu at bilen atlandyrylypdyr. Sürede mynapyklaryň hal-hereketleri, musulmanlara wada berlen ýeňişler we olaryň häsiýetleri barada gürrüň edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. (Eý, Muhammet!) Takyk, Biz saňa äşgär (uly) ýeňşiň (ýoluny) açdyk.

Düşündiriş: Bu ýeňiş Hudeýbiýe ylalaşygydyr. Yslam taryhynda bu ylalaşyk, Mekgäniň eýelenmegine we musulmanlaryň ondan soňky ýeten üstünliklerine alyp baran iň uly ýeňiş hökmünde häsiýetlendirilýär.

2. Alla (bu ýeňşi) seniň öten we geljekki ähli günäleriňi bagyşlamak, saňa Öz nygmatyny (doly) nesip etmek hem-de seni dogry ýola gönükdirmek üçin (miýesser eder).

3. (Şeýle-de) Alla saňa uly bir ýeňiş bilen goldaw bermek (isledi).

4. Imanlarynyň has-da artmagy üçin möminleriň kalplaryna imanlary bilen aramlyk inderen Oldur. Asmanlaryň we ýeriň goşunlary Allanyňkydyr. Alla (ähli zady) bilýändir, hikmet eýesidir.

5. (Bularyň hemmesi) mömin erkekleri we mömin aýallary aşagyndan derýalar akýan jennetlere, ol ýerde ebedi galmak hem-de olaryň erbetliklerini örtmek üçindir. Bu Allanyň ýanynda uly bir üstünlikdir.

6. (Şeýle-de bular) Alla hakdaky pikirleri erbet pikir bolan mynapyk erkeklere we mynapyk aýallara, (Alla) şärik goşan erkeklere we (Alla) şärik goşan aýallara azap bermek üçindir. (Musulmanlar üçin arzuw eden) erbetlik girdaby olaryň (başyna) bolsun! Alla olara gazap edip, olary näletländir hem-de olara dowzahy taýýarlandyr. Ol baryljak nähili erbet ýerdir!

7. Asmanlaryň we ýeriň goşunlary Allanyňkydyr. Alla Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

8. Takyk, Biz seni şaýat, buşlaýjy we duýduryjy edip iberdik.

9. (Eý, möminler!) Biz (pygamberi) siziň Alla we Onuň ilçisine iman getirmegiňiz, oňa goldaw bermegiňiz, oňa sylag-hormat goýmagyňyz we ertir-agşam Allany tesbih etmegiňiz üçin (pygamber iberdik).

10. Takyk, saňa söz (äht) berenler, aslynda, Alla söz (ykrar) berendirler. Allanyň eli (gudraty) olaryň (äht edenleriň) elleriniň (güýçleriniň) ýokarsyndadyr. Kim (öz) beren sözünden dänse, takyk, ol öz garşysyna däner. Emma kim Alla beren sözüne wepaly bolsa, Alla oňa uly sylag berer.

Düşündiriş: Hijri senesiniň 6-njy (milady 627-nji) ýylynda pygamberimiz «Umra» hajyny berjaý etmek üçin ýanyna 1400 sahabany alyp, Medineden Mekgä tarap ýola düşýär. Şonda Mekgeli kapyrlar musulmanlaryň Mekgä girmegine garşy çykýarlar. Pygamberimiz Hudeýbiýe diýilýän ýere gelip, Hezreti Osmany özleriniň söweşmäge gelmändiklerini bildirmegi üçin Mekgä ilçi edip iberýär. Mekgeliler hezreti Osmany goýbermän saklanlarynda pygamberimiz bir agajyň aşagynda sahabalardan «Eger Osman öldürilern bolsa, özleriniň hem bu ugurda öldürilseler-de söweşjekdikleri barada söz bermekliklerini isläp, olardan ähti-peýman alýar.

11. Bedewilerden (çarwa araplaryň söweşe gitmän) yzda galanlary saňa: «Bize mal-mülkümiz we maşgalamyz gaýgy-alada boldy. Bes, sen biziň üçin (Alladan) ýalkaw dile» diýerler. Aslynda, olar dilleri bilen ýüreklerinde bolmadyk zady aýdarlar. (Sen olara): «Eger Elbetde, Alla size zeper ýetirmek islese, ýa-da size bir peýda (bermek) islese, sizi (Ondan goramaga) kimiň güýji ýeter?» diýip aýt. Alla siziň edýän (ähli) işleriňizden habardardyr.

12. (Eý, mynapyklar!) Aslynda, siz pygamber we möminler hiç haçan (yzyna), maşgalalaryna gaýdyp gelmez diýip pikir etdiňiz. Bu (ýagdaý we boş arzuw) siziň ýürekleriňizde bezeldi (hoş göründi). Siz erbet güman etdiňiz we heläkçilige uçran kowum bolduňyz.

13. Kim Alla we Onuň ilçisine iman getirmese, (bilip goýsun)! Takyk, Biz kapyrlar üçin alawly ot taýýarladyk.

14. Asmanlaryň we ýeriň mülki (hökmürowanlygy) Allanyňkydyr.



إِنَّ الَّذِينَ يُبَايِعُونَكَ إِنَّمَا يُبَايِعُونَ اللَّهَ يَدُ اللَّهِ فَوْقَ أَيْدِيهِمْ فَمَن
نَّكَثَ فَإِنَّمَا يَنكُثُ عَلَىٰ نَفْسِهِ وَمَنْ أَوْفَىٰ بِمَا عَاهَدَ عَلَيْهُ اللَّهَ
فَسَيُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١٠﴾ سَيَقُولُ لَكَ الْمُخَلَّفُونَ مِنَ الْأَعْرَابِ
شَغَلَتْنَا أَمْوَالُنَا وَأَهْلُونَا فَاسْتَغْفِرْ لَنَا يَقُولُونَ بِأَلْسِنَتِهِم
مَّا لَيْسَ فِي قُلُوبِهِمْ قُلْ فَمَن يَمْلِكُ لَكُم مِّنَ اللَّهِ شَيْئًا إِنْ
أَرَادَ بِكُمْ ضَرًّا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ نَفْعًا بَلْ كَانَ اللَّهُ بِمَا
تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿١١﴾ بَلْ ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَنقَلِبَ الرَّسُولُ وَالْمُؤْمِنُونَ
إِلَىٰ أَهْلِيهِمْ أَبَدًا وَزُيِّنَ ذَٰلِكَ فِي قُلُوبِكُمْ وَظَنَنتُمْ ظَنَّ
السَّوْءِ وَكُنتُمْ قَوْمًا بُورًا ﴿١٢﴾ وَمَن لَّمْ يُؤْمِن بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ
فَإِنَّا أَعْتَدْنَا لِلْكَافِرِينَ سَعِيرًا ﴿١٣﴾ وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضِ يَغْفِرُ لِمَن يَشَاءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَاءُ وَكَانَ
اللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٤﴾ سَيَقُولُ الْمُخَلَّفُونَ إِذَا انطَلَقْتُمْ إِلَىٰ
مَغَانِمَ لِتَأْخُذُوهَا ذَرُونَا نَتَّبِعْكُمْ يُرِيدُونَ أَن يُبَدِّلُوا كَلَامَ
اللَّهِ قُل لَّن تَتَّبِعُونَا كَذَٰلِكُمْ قَالَ اللَّهُ مِن قَبْلُ فَسَيَقُولُونَ
بَلْ تَحْسُدُونَنَا بَلْ كَانُوا لَا يَفْقَهُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٥﴾

Ol isläniniň günäsini geçer, islänine hem azap (jeza) berer. Elbetde, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

15. Siz oljalary almaga gideniňizde, (söweşe gatnaşman) yzda galanlar: «Rugsat bolsa biz hem siziň yzyňyza düşsek» diýdiler. (Şeýdip), olar Allanyň sözüni (hökümini) üýtgetmek isleýärler. (Sen olara): «Siz hiç haçan biziň yzymyza düşüp bilmersiňiz. (Sebäbi) siz hakda Alla muny öň aýdyp goýupdy» diýip aýt! (Sen beýle diýseň olar): «Ýok, siz bize göripçilik edýärsiňiz» diýerler. Ýok, olaryň (içinde) muňa düşünýänler (örän) azdyr, (köpüsi düşünmezler).

قُل لِّلْمُخَلَّفِينَ مِنَ الْأَعْرَابِ سَتُدْعَوْنَ إِلَىٰ قَوْمٍ أُولِي بَأْسٍ شَدِيدٍ
تُقَاتِلُونَهُمْ أَوْ يُسْلِمُونَ فَإِن تُطِيعُوا يُؤْتِكُمُ اللَّهُ أَجْرًا حَسَنًا
وَإِن تَتَوَلَّوْا كَمَا تَوَلَّيْتُم مِّن قَبْلُ يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٦﴾
لَّيْسَ عَلَى الْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْأَعْرَجِ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْمَرِيضِ حَرَجٌ
وَمَن يُطِعِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ يُدْخِلْهُ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ
وَمَن يَتَوَلَّ يُعَذِّبْهُ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٧﴾ لَّقَدْ رَضِيَ اللَّهُ عَنِ الْمُؤْمِنِينَ
إِذْ يُبَايِعُونَكَ تَحْتَ الشَّجَرَةِ فَعَلِمَ مَا فِي قُلُوبِهِمْ فَأَنزَلَ السَّكِينَةَ
عَلَيْهِمْ وَأَثَابَهُمْ فَتْحًا قَرِيبًا ﴿١٨﴾ وَمَغَانِمَ كَثِيرَةً يَأْخُذُونَهَا
وَكَانَ اللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿١٩﴾ وَعَدَكُمُ اللَّهُ مَغَانِمَ كَثِيرَةً
تَأْخُذُونَهَا فَعَجَّلَ لَكُمْ هَٰذِهِ وَكَفَّ أَيْدِيَ النَّاسِ
عَنكُمْ وَلِتَكُونَ آيَةً لِّلْمُؤْمِنِينَ وَيَهْدِيَكُمْ صِرَاطًا مُّسْتَقِيمًا
﴿٢٠﴾ وَأُخْرَىٰ لَمْ تَقْدِرُوا عَلَيْهَا قَدْ أَحَاطَ اللَّهُ بِهَا وَكَانَ
اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرًا ﴿٢١﴾ وَلَوْ قَاتَلَكُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوَلَّوُا
الْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿٢٢﴾ سُنَّةَ اللَّهِ
الَّتِي قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلُ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّةِ اللَّهِ تَبْدِيلًا ﴿٢٣﴾

وَهُوَ الَّذِي

16. Sen ol (söweşe gatnaşman yzda galan) çarwalara: «Siz tiz wagtda örän güýçli we ýowuz (söweşjeň) bir kowuma garşy (söweşe) çagyrylarsyňyz. (Ýa) siz olara garşy (soňuna çenli) söweşersiňiz, ýa-da olar (uruşsyz) musulman bolarlar. Eger siz (bu gezek emre) tabyn bolsaňyz, Alla size ajaýyp sylag berer. Emma siz, mundan öň hem ýüz öwrüşiňiz ýaly, (ýene-de) ýüz öwrüp (söweşden gaçsaňyz), size jebir-jepaly azap bilen jeza bereris» diýip aýt.

17. (Söweşden galmakda) köre günä ýokdur, agsaga günä ýokdur, hassa (ýatana) hem günä ýokdur. Kim Alla we Onuň ilçisine tabyn bolsa, (Alla) ony aşagyndan derýalar akýan jennetlere salar. Kim (tabynlykdan) ýüz öwürse, oňa hem jebir-jepaly azap berer.

18, 19. Elbetde, Alla (Hudeýbiýede) agajyň aşagynda saňa ykrar (ähti-peýman) beren möminlerden razy bolandyr. Bes, Alla (olaryň kalplaryndaky yhlasy bilýändigi üçin), olara aramlyk inderdi. Olary tiz wagtda (amala aşjak) ýeňiş we gazanjak köp oljalary bilen (sylaglady). Elbetde, Alla Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

Düşündiriş: Bu ähti-peýman Hudeýbiýede «Semre» diýen agajyň aşagynda bolup geçýär. Muňa «Ryzwan biaty» («Razyçylyk ykrary, ähti») diýlen at galýar. Bu ýerde 1400 sany sahaba kuraýşlylar bilen soňuna çenli söweşjekdikleri barada karara gelýärler we pygambere kömek etjekdikleri barada söz berýärler.

20. Alla size (ýene-de) köp mukdarda olja aljagyňyzy wada berdi. (Bulardan) häzir size şulary berdi we möminlere bir alamat bolmagy hem-de sizi dogry ýola gönükdirmegi üçin, ynsanlaryň elleriniň (yza-ezýetlerini) sizden aýyrdy.

21. Size heniz takdyr edilmedik (berilmedik) başga (oljalar) hem bardyr. Alla olary gurşap alandyr (bilýändir). Takyk, Allanyň ähli zada güýji ýetýändir.

22. Eger (mekgeli) kapyrlar siziň bilen söweşselerdi, (eibetde olar) yzlaryna öwrülip gaçardylar. Soň hem (özlerine) dost we kömekçi tapyp bilmezdiler.

23. (Bu) Allanyň öňden bäri (dowam edip) gelýän kanunydyr. Allanyň kanunynda, hiç hili üýtgeşiklik tapyp bilmersiň.

وَهُوَ ٱلَّذِي كَفَّ أَيْدِيَهُمْ عَنكُمْ وَأَيْدِيَكُمْ عَنْهُم بِبَطْنِ
مَكَّةَ مِنۢ بَعْدِ أَنْ أَظْفَرَكُمْ عَلَيْهِمْ وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا
تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ﴿٢٤﴾ هُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوكُمْ
عَنِ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ وَٱلْهَدْيَ مَعْكُوفًا أَن يَبْلُغَ مَحِلَّهُ وَلَوْلَا رِجَالٌ مُّؤْمِنُونَ
وَنِسَآءٌ مُّؤْمِنَاتٌ لَّمْ تَعْلَمُوهُمْ أَن تَطَؤُوهُمْ فَتُصِيبَكُم
مِّنْهُم مَّعَرَّةٌۢ بِغَيْرِ عِلْمٍ لِّيُدْخِلَ ٱللَّهُ فِي رَحْمَتِهِ مَن يَشَآءُ لَوْ تَزَيَّلُوا
لَعَذَّبْنَا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٢٥﴾ إِذْ جَعَلَ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوا فِي قُلُوبِهِمُ ٱلْحَمِيَّةَ حَمِيَّةَ ٱلْجَاهِلِيَّةِ فَأَنزَلَ
ٱللَّهُ سَكِينَتَهُ عَلَىٰ رَسُولِهِ وَعَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ وَأَلْزَمَهُمْ
كَلِمَةَ ٱلتَّقْوَىٰ وَكَانُوٓا أَحَقَّ بِهَا وَأَهْلَهَا وَكَانَ ٱللَّهُ
بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمًا ﴿٢٦﴾ لَّقَدْ صَدَقَ ٱللَّهُ رَسُولَهُ ٱلرُّءْيَا بِٱلْحَقِّ
لَتَدْخُلُنَّ ٱلْمَسْجِدَ ٱلْحَرَامَ إِن شَآءَ ٱللَّهُ ءَامِنِينَ مُحَلِّقِينَ رُءُوسَكُمْ
وَمُقَصِّرِينَ لَا تَخَافُونَ فَعَلِمَ مَا لَمْ تَعْلَمُوا فَجَعَلَ مِن دُونِ ذَٰلِكَ
فَتْحًا قَرِيبًا ﴿٢٧﴾ هُوَ ٱلَّذِيٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُ بِٱلْهُدَىٰ وَدِينِ ٱلْحَقِّ
لِيُظْهِرَهُ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًا ﴿٢٨﴾

24. Ol (Alla) size Mekgäniň içinde olara (kapyrlara) garşy ýeňiş bereninden soň, olaryň ellerini sizden, siziň elleriňizi hem olardan çekdi. Alla siziň edýän (ähli) işleriňizi görýändir.

25. Olar inkär eden we siziň Mesjidi-Harama (Käbä) zyýarat etmegiňize hem-de gurbanlyklaryň barmaly ýerlerine ýetmegine päsgel bolup, saklanlardyr. Eger siz ol ýerde (Mekgede) tanamaýan (käbir) erkek we aýal möminleriňizi bilmezden depelesediňz (günä gazanardyňyz). Bu (sebäpli hem) siz (uly) gynanja (ökünje) galardyňyz. (Alla muny bilýändigi üçin siziň Mekgä girmegiňize rugsat bermedi). Bu Allanyň islänini rahmetine salmagy üçindir. Eger olar (Mekgedäki musulmanlar we kapyrlar) biri-birlerinden aýry-aýry (ýaşaýan) bolsalardy, elbetde, olardan inkär edenlere ýowuz azap bilen azap bererdik.

26. Kapyrlar öz kalplarynda gahar-gazaply öýke-kinäni (yslamdan öňki) nadanlyk öýke-kinäni ornaşdyrdylar. Alla hem Öz ilçisiniň we möminleriň kalplaryna Özüniň aramlygyny inderdi (ornaşdyrdy). Olaryň (ýüreklerinde) takwalyk sözüniň (manysynyň) ornaşmagyna hemaýat etdi. Olar (bu söze) iň hakly hem-de mynasyp (kişilerdi). Alla ähli zady bilýändir.

27. Elbetde, Alla Öz ilçisiniň düýşüni dogry çykardy. Alla halasa, siz hökman amanlyk içinde (haj ybadaty üçin) saçlaryňyzy syrdyryp we gysgaldyp, gorkusyz (salamatlyk bilen) Mesjidi-Harama (Käbä) hökman girersiňiz. (Alla) siziň bilmeýän zadyňyzy bilýändir. Bes, Ol size (bu ýeňişden öň) ýakyn bir ýeňiş berdi.

28. Öz ilçisini ähli dinlerden üstün etmek üçin dogry ýol we hak din bilen iberen Oldur. Şaýat hökmünde Alla ýeterlikdir.



29. Muhammet Allanyň ilçisidir. Onuň ýanyndaky (möminler) bolsa kapyrlara ýowuz, öz aralarynda bolsa (biri-birlerine) rehimlidirler. Sen olaryň, Allanyň pazly-keremini we razylygyny isläp, rukug we sežde edýändiklerini görersiň. Olaryň ýüzlerinde (maňlaýlarynda) sežde yzyndan (galan) alamat-nyşan bardyr. Bu olaryň Töwratdaky (beýan edilen) aýratynlyklarydyr. Olaryň Injildäki (beýan edilen) aýratynlyklary bolsa gögerip, gitdigiçe güýçlenip ýognaýan we öz göwresine daýanýan bir ekin (ösümlik) mysalydyr. (Bu ekin) daýhanlaryň göwnüne ýarandyr. Bu (Allanyň şeýdip, şu ekin ýaly musulmanlary köpeldip, güýçlendirmek bilen) kapyrlaryň (has hem) gaharyny getirmek üçindir. Alla iman getirip, ýagşy işleri edýänlere ýalkaw hem-de uly sylag wada berýär.

49-njy süre: «Hujurat» («Otaglar»)

«Hujurat» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 18 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady bolan «Otaglar» diýen manyny aňladýan «Hujurat» sözi 4-nji aýatda agzalýar. Bu sürede musulmanlaryň pygambere we biri-birlerine nähili gatnaşykda bolmalydyklary baradaky edep-ahlak kadalary hakda aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Eý, iman getirenler! Allanyň we Onuň ilçisiniň öňüne geçmäň (Allanyň we pygamberiň hökümleriniň daşyndan höküm çykarmaň)! Alladan gorkuň! Takyk, Alla (ähli zady) eşidýändir, bilýändir.

2. Eý, iman getirenler! Sesleriňizi pygamberiň sesinden ýokary gataltmaň! (Öz araňyzda) biri-biriňiz bilen gygyryp gürleşýän ýaly, oňa (pygambere) gygyryp gürlemäň! (Eger gygyryp ýüzlenseňiz), eden amallaryňyz puja çykar, siz hem (ony) duýman galarsyňyz.

3. Allanyň ilçisiniň ýanynda seslerini ýuwaşadanlar, (ine) olar Allanyň ýüreklerini takwalyk üçin synag eden kişileridir. Olara ýalkaw we uly sylag bardyr.

4. (Eý, Muhammet!) Takyk, (seniň) otaglaryň (öýüň) arkasyndan saňa seslenenleriň köpüsi (edýän işlerine) akyl ýetirmeýän kişilerdir.

وَلَوْ أَنَّهُمْ صَبَرُوا حَتَّىٰ تَخْرُجَ إِلَيْهِمْ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ ۚ وَاللَّهُ
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِن جَاءَكُمْ فَاسِقٌ
بِنَبَإٍ فَتَبَيَّنُوا أَن تُصِيبُوا قَوْمًا بِجَهَالَةٍ فَتُصْبِحُوا عَلَىٰ مَا فَعَلْتُمْ
نَادِمِينَ ﴿٦﴾ وَاعْلَمُوا أَنَّ فِيكُمْ رَسُولَ اللَّهِ ۚ لَوْ يُطِيعُكُمْ فِي كَثِيرٍ
مِّنَ الْأَمْرِ لَعَنِتُّمْ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ حَبَّبَ إِلَيْكُمُ الْإِيمَانَ وَزَيَّنَهُ فِي
قُلُوبِكُمْ وَكَرَّهَ إِلَيْكُمُ الْكُفْرَ وَالْفُسُوقَ وَالْعِصْيَانَ ۚ أُولَٰئِكَ هُمُ
الرَّاشِدُونَ ﴿٧﴾ فَضْلًا مِّنَ اللَّهِ وَنِعْمَةً ۚ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٨﴾ وَإِن
طَائِفَتَانِ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ اقْتَتَلُوا فَأَصْلِحُوا بَيْنَهُمَا ۖ فَإِن بَغَتْ إِحْدَاهُمَا
عَلَى الْأُخْرَىٰ فَقَاتِلُوا الَّتِي تَبْغِي حَتَّىٰ تَفِيءَ إِلَىٰ أَمْرِ اللَّهِ ۚ فَإِن فَاءَتْ
فَأَصْلِحُوا بَيْنَهُمَا بِالْعَدْلِ وَأَقْسِطُوا ۖ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُقْسِطِينَ ﴿٩﴾
إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ
لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿١٠﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا يَسْخَرْ قَوْمٌ مِّن قَوْمٍ عَسَىٰ أَن
يَكُونُوا خَيْرًا مِّنْهُمْ وَلَا نِسَاءٌ مِّن نِّسَاءٍ عَسَىٰ أَن يَكُنَّ خَيْرًا
مِّنْهُنَّ ۖ وَلَا تَلْمِزُوا أَنفُسَكُمْ وَلَا تَنَابَزُوا بِالْأَلْقَابِ ۖ بِئْسَ الِاسْمُ
الْفُسُوقُ بَعْدَ الْإِيمَانِ ۚ وَمَن لَّمْ يَتُبْ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿١١﴾

5. Eger olar, sen ýanlaryna çykýançaň, sabyr etselerdi, elbetde, özleri üçin haýyrly bolardy. Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

6. Eý, iman getirenler! Eger size bir bozgak (pasyk) adam bir habar getirse, (birdenkä) käbirine zyýan ýetirip, soň bu etmişiňize ökünmez ýaly, ol (habaryň aňyrsyny) soraşdyryp görüň!

7. (Eý, möminler!) Bilip goýuň! Takyk, siziň araňyzda Allanyň ilçisi bar. Eger ol köp işde (meselede) size tabyn bolsady, siz kynçylyga sezewar bolardyňyz. Emma, Alla size imany söýdürdi hem-de ony ýürekleriňizde (has-da) gözelleşdirdi. Size küpüri, pasyklygy we asylygy (Haka tabynsyzlygy) ýigrendirdi. Ine, (bu hili häsiýetdäkiler), olar dogry ýoldakylaryň hut özleridir.

8. (Bu) Alla tarapyndan bir pazly-kerem we nygmatdyr. Alla (ähli zady) bilýändir, hikmet eýesidir.

9. Eger möminlerden iki topar biri-birleri bilen söweşse, bes, siz olaryň arasyny düzediň! Eger olaryň biri beýlekisine hüjüm etse, ol hüjüm edenler bilen, tä Allanyň emrine dönýänçäler, siz hem söweşiň! Eger (Allanyň emrine) dönseler, olaryň arasyny adalat bilen düzediň! Adalatly boluň! Takyk, Alla adalatly bolanlary söýýändir.

10. Takyk, möminler (biri-birleri bilen) dogandyrlar. Bes, siz öz doganlaryňyzyň arasyny düzediň! Merhemet edilmegiňiz üçin Alladan gorkuň!

11. Eý, iman getirenler! (Sizden) hiç bir topar beýleki bir topary ýaňsylamasyn! Belki, ýaňsylanýan topar ýaňsylaýanlardan has haýyrlydyr. Aýallar hem başga aýallary (ýaňsylamasynlar)! Belki, ýaňsylanýan aýallar ýaňsylaýanlardan has haýyrlydyr. Özleriňizi (biri-birleriňizi) ýazgarmaň! Biri-birleriňize (erbet) lakamlar dakmaň! Iman getireniňden soň, erbet at (dakmak) nähili erbetdir. Kim toba etmese, olar zalymlaryň hut özleridir.

يا أيها الذين آمنوا اجتنبوا كثيرا من الظن إن بعض الظن إثم
ولا تجسسوا ولا يغتب بعضكم بعضا أيحب أحدكم
أن يأكل لحم أخيه ميتا فكرهتموه واتقوا الله إن الله تواب
رحيم ١٢ يا أيها الناس إنا خلقناكم من ذكر وأنثى
وجعلناكم شعوبا وقبائل لتعارفوا إن أكرمكم
عند الله أتقاكم إن الله عليم خبير ١٣ قالت الأعراب آمنا
قل لم تؤمنوا ولكن قولوا أسلمنا ولما يدخل الإيمان في
قلوبكم وإن تطيعوا الله ورسوله لا يلتكم من أعمالكم
شيئا إن الله غفور رحيم ١٤ إنما المؤمنون الذين آمنوا بالله
ورسوله ثم لم يرتابوا وجاهدوا بأموالهم وأنفسهم في سبيل الله
أولئك هم الصادقون ١٥ قل أتعلمون الله بدينكم والله يعلم
ما في السماوات وما في الأرض والله بكل شيء عليم ١٦
يمنون عليك أن أسلموا قل لا تمنوا علي إسلامكم بل الله
يمن عليكم أن هداكم للإيمان إن كنتم صادقين ١٧ إن
الله يعلم غيب السماوات والأرض والله بصير بما تعملون ١٨

سورة ق

12. Eý, iman getirenler! Güman etmekden örän habardar boluň! Sebäbi (edilen) käbir gümanlar günädir. Biri-biriňiziň kemçiligini gözlemäň we gybatyny etmäň! Siziň biriňiz öz ölen doganynyň etini iýmegi halarmy? Elbetde, muny ýigrenersiňiz. Alladan gorkuň! Takyk, Alla tobalary kabul edýändir, Rehim-şepagatlydyr.

13. Eý, ynsanlar! Biz sizi bir erkekden we bir aýaldan ýaratdyk. Biri-birleriňizi tanamagyňyz üçin sizi milletlere we tire-taýpalara böldük. Siziň Allanyň ýanynda iň hormatlyňyz has takwa bolanyňyzdyr. Takyk, Alla (ähli zady) bilýändir, (ähli zatdan) habardardyr.

14. Çarwalar: «Biz iman getirdik» diýdiler. (Olara): «Siz iman getirmediňiz, siz «Boýun bolduk» diýiň» diýip aýt. Heniz iman siziň kalplaryňyza ornaşmady. Eger siz Alla we Onuň ilçisine iman getirseňiz, (Alla) siziň amallaryňyzdan (sogaplaryňyzdan) hiç zady kemeltmez. Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

15. Takyk (hakyky) möminler Alla we Onuň ilçisine iman getiren, soň (imanlarynda hiç hili) şek-şübhä düşmezden Allanyň ýolunda emläkleri we janlary bilen söweşen kişilerdir. Olar dogruçyllaryň hut özleridir.

16. (Eý, Muhammet!) Sen (olara): «Siz (indi) Alla öz diniňizi öwredýärsiňizmi?» diýip aýt. Alla asmanlardaky we ýerdäki (ähli) zatlary bilýändir. Alla ähli zady bilýändir.

17. Olar yslamy (kabul edendikleri) üçin saňa minnet edýärler. (Olara): «Musulman bolandygyňyz üçin maňa minnet etmäň! Eger siz dogruçyl bolsaňyz, (bilip goýuň), sizi imana gönükdirendigi üçin Alla size minnet (merhemet) edýär» diýip aýt.

18. Takyk, Alla asmanlardaky we ýerdäki (ähli) gaýyp (gizlin) zatlary bilýändir. Alla siziň edýän (ähli) işleriňizi görýändir.

50-nji süre: «Kaf»

«Kaf» süresi Mekgede inen surelerden bolup, ol 45 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatdaky elipbiý harpy bolan «Kaf» harpyndan alnandyr. Bu sürede Allatagalanyň güýç-gudratyny we hikmetini görkezýän älemdäki käbir zatlar barada gürrüň açylýar. Bulary ýaradan Allanyň kyýamat-magşarda ynsanlary täzeden direltmäge güýjüniň ýetjekdigi beýan edilýär. Dini inkär edenlere öňki käbir milletleriň başyna gelenler ýatlanylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Kaf. Keramatly Kurana kasam bolsun!
2. Öz aralaryndan bir duýduryjynyň özlerini (dogry ýola salmak) üçin gelmegine geň galan kapyrlar: «Bu gaty geň zat!
3. Biz ölüp toprak bolanymyzdan soň, (täzeden direlerismi)? Bu (akyla gaty) uzak ähtimal (mümkin däl)» diýdiler.
4. Biz topragyň olaryň bedenlerinden nämäni kemeldendigini (çüýredendigini) bilýäris. Biziň ýanymyzda (ähli zady) goraýan kitap bardyr.
5. Aslynda, olar özlerine hak (hakykat) gelende ony ýalan hasapladylar. Olar indi bikarar (aljyraňňy) ýagdaýdadyrlar.
6. Olar ýokarlaryndaky asmana seredip, biziň ony nädip gurandygymyzy, ony nädip bezändigimizi, onda hiç bir gädigiň (näsazlygyň) ýokdugyny görmeýärlermi?
7. Biz ýeri (hem) ýazyp goýduk. Ol ýerde (deňagramlylygy saklamak üçin) berk (uly) daglar ýerleşdirdik. Ol ýerde dürli görnüşdäki ýakymly ösümlikleri bitirdik.
8. (Bulary Alla) ýöneljek her bir bendäniň (köňül) gözüniň açylmagy we ybrat (bolmagy) üçin (berjaý) etdik.
9, 10. Biz asmandan bereketli suw inderdik. Onuň bilen bag-bakjalary we oruljak ekinleri, (şahalary) biri-biri bilen çyrmaşyp giden uzyn boýly hurma agaçlaryny ýetişdirdik.
11. Bendelerimize rysgal (bermek) üçin



ol (suw) bilen öli ýere (topraga) ýaşaýyş berdik. (Mazardan) çykyş (direliş) hem şeýle bolar.
12, 13. Olardan öň Nuhuň kowumy, res ýaranlary (halky), semud, ad, Fyrgawn we Lutuň doganlary hem (pygamberleri) ýalan hasaplapdylar.
14. Eýke ýaranlary (halky) bilen tubbag kowumy hem (ýalan hasapladylar). Olaryň hemmesi pygamberleri ýalan hasapladylar, bes, olara azap (bermek) hak boldy.
15. Biz (ölenleri täzeden direltmekde ejizlik görkezer ýaly) ilkinji ýaradyşda (ýokdan bar etmekde) ejizlik görkezdikmi? Ýok! Olar (şonda-da) bu (täzeden) ýaradylyş (direliş) babatda (ynanman) şek edýärler.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ وَنَعْلَمُ مَا تُوَسْوِسُ بِهِۦ نَفْسُهُۥ ۖ وَنَحْنُ أَقْرَبُ
إِلَيْهِ مِنْ حَبْلِ ٱلْوَرِيدِ ﴿١٦﴾ إِذْ يَتَلَقَّى ٱلْمُتَلَقِّيَانِ عَنِ ٱلْيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ
قَعِيدٌ ﴿١٧﴾ مَّا يَلْفِظُ مِن قَوْلٍ إِلَّا لَدَيْهِ رَقِيبٌ عَتِيدٌ ﴿١٨﴾ وَجَآءَتْ سَكْرَةُ
ٱلْمَوْتِ بِٱلْحَقِّ ۖ ذَٰلِكَ مَا كُنتَ مِنْهُ تَحِيدُ ﴿١٩﴾ وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ ۚ ذَٰلِكَ يَوْمُ
ٱلْوَعِيدِ ﴿٢٠﴾ وَجَآءَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّعَهَا سَآئِقٌ وَشَهِيدٌ ﴿٢١﴾ لَّقَدْ كُنتَ
فِى غَفْلَةٍ مِّنْ هَٰذَا فَكَشَفْنَا عَنكَ غِطَآءَكَ فَبَصَرُكَ ٱلْيَوْمَ حَدِيدٌ
﴿٢٢﴾ وَقَالَ قَرِينُهُۥ هَٰذَا مَا لَدَىَّ عَتِيدٌ ﴿٢٣﴾ أَلْقِيَا فِى جَهَنَّمَ كُلَّ كَفَّارٍ عَنِيدٍ
﴿٢٤﴾ مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ مُّرِيبٍ ﴿٢٥﴾ ٱلَّذِى جَعَلَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَأَلْقِيَاهُ فِى
ٱلْعَذَابِ ٱلشَّدِيدِ ﴿٢٦﴾ قَالَ قَرِينُهُۥ رَبَّنَا مَآ أَطْغَيْتُهُۥ وَلَٰكِن كَانَ فِى ضَلَٰلٍۭ
بَعِيدٍ ﴿٢٧﴾ قَالَ لَا تَخْتَصِمُوا۟ لَدَىَّ وَقَدْ قَدَّمْتُ إِلَيْكُم بِٱلْوَعِيدِ ﴿٢٨﴾
مَا يُبَدَّلُ ٱلْقَوْلُ لَدَىَّ وَمَآ أَنَا۠ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٢٩﴾ يَوْمَ نَقُولُ لِجَهَنَّمَ
هَلِ ٱمْتَلَأْتِ وَتَقُولُ هَلْ مِن مَّزِيدٍ ﴿٣٠﴾ وَأُزْلِفَتِ ٱلْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ غَيْرَ
بَعِيدٍ ﴿٣١﴾ هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِكُلِّ أَوَّابٍ حَفِيظٍ ﴿٣٢﴾ مَّنْ
خَشِىَ ٱلرَّحْمَٰنَ بِٱلْغَيْبِ وَجَآءَ بِقَلْبٍ مُّنِيبٍ ﴿٣٣﴾ ٱدْخُلُوهَا بِسَلَٰمٍ ۖ
ذَٰلِكَ يَوْمُ ٱلْخُلُودِ ﴿٣٤﴾ لَهُم مَّا يَشَآءُونَ فِيهَا وَلَدَيْنَا مَزِيدٌ ﴿٣٥﴾

وَكَمْ

16. Kasam bolsun! Ynsany Biz ýaratdyk we nebsiniň oňa näme waswasy salýandygyny Biz gowy bilýäris. Biz oňa jan (ýeňse) damaryndan hem has ýakyndyrys.
17. (Ynsanyň) sagynda we çepinde iki sany belleýji (perişde) oturyp, onuň (edýän işlerini) belleýändirler (ýazýandyrlar).
18. Onuň (ynsanyň) aýdýan (ähli) sözlerini (hökman) ýazýan (ýörite bellenilen) berk gözegçi (perişde) bardyr.
19. Ölüm serhoşlygy hakykat bolup gelende, (soňky deminde) oňa: «Bu seniň (öňden bäri) gaçýan zadyň» (diýler).
20. (Soň) sura (tüýdüge) üflener. Ine, bu hem wada berlen gündür.
21. Ol gün hem her kim ýanynda (erbetligi ýazan) bir sürüji, birem (gowulygy ýazan) şaýat bilen geler.
22. (Alla oňa): «Sen (öň) mundan gaflatdadyň. Bes, Biz seniň gözüň öňünden perdäni açdyk. Bes, bu gün seniň gözüň ýitidir» (diýer).
23, 24, 25, 26. Onuň (ýanyndaky) dosty: «Ine, ýanymdaky taýyndyr» diýer. (Iki perişdä hem): «Ähli kejir kapyrlary, haýra böwet bolany, çäkden aşan müňküri, Allanyň ýany bilen başgany (hem) hudaý tutunany (hemmesini bilelikde), dowzaha oklaň!» (diýler).
27. (Kapyryň) ýanyndaky ýoldaşy (şeýtan): «Eý, Perwerdigärim! Ony men azdyrmadym. Emma, ol (özi hakdan) daşlaşyp azaşdy» diýer.
28. (Alla): «Meniň ýanymda dawalaşmaň! Men size öň duýduryş beripdim.
29. Meniň ýanymda berlen söz üýtgedilmez. Men gullaryma hiç zalym däldirin» (diýer).
30. Ol gün dowzaha: «Dolduňmy?» diýenimizde, ol: «(Ýok) ýene-de barmy?» diýer.
31. Jennet hem takwalara ýakyn bolar, daşda bolmaz.
32, 33. (Olara): «Ine, size wada berlen (jennet) budur. (Ol jennet) Haka ýönelen, emirleri gorap saklan (berjaý eden), görmese hem (elmydama) Rahmandan (Alladan) gorkan hem-de (Alla) ýönelen bir kalp bilen gelenlere mahsusdyr».
34. (Hany, indi) salamatlyk bilen oňa (jennete) giriň! Bu ebedi ýaşaýşyň (başlanýan) günüdir» (diýler).
35. Ol ýerde olara islän zatlary bardyr. Bizde (mundan has) artygy hem bardyr.

36. Biz öň tutmakda bulardan has güýçli bolan, şäherme-şäher gezip, (gaçara) deşik gözlän, ençeme nesilleri heläk etdik. (Mundan) halas boluş barmy?
37. Takyk, munda kalby (akly) bolan ýa-da şaýat bolup, üns bilen diňleýän üçin öwüt bardyr.
38. Kasam bolsun! Biz asmanlary, ýeri we bu ikisiniň arasyndaky (ähli) zatlary alty günde ýaratdyk. Bize (hiç hili) ýadawlyk degmedi.
39. (Eý, Muhammet!) Sen olaryň aýdýan zatlaryna sabyr et! Günüň dogýan we ýaşýan wagtyndan öň Perwerdigäriňi hamdy-sena bilen tesbih et!
40. Gijäniň bir çagynda, seždeleriň yzyndan Ony (Allany) tesbih et!
41. Çagyryjynyň (Ysrapylyň) ýakyn ýerden seslenjek (sura üflejek) gününe gulak sal!
42. Ol gün (ähli ynsanlar) hakykat bolan bu sesi (doly) eşiderler! Bu (mazardan) çykyş (direliş) günüdir.
43. Takyk, Biz direldýäris, öldürýäris.! Gaýdyp geliş Bizedir!
44. Ol gün ýer ýarylar, (ynsanlar) çaltlyk bilen (magşar meýdanyna tarap ylgarlar). Bu (magşara) jemlemek Bize aňsatdyr.
45. Biz olaryň aýdýan zatlaryny örän gowy bilýäris. Emma sen olary (güýç ulanyp imana getirjek) zabun dälsiň, (sen diňe duýduryjy ilçisiň). Bes, sen (Meniň) duýduryşymdan gorkýanlara Kuran bilen öwüt ber!



## 51-nji süre: «Zäriýät» («Ýeller»)

«Zäriýät» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 60 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady «Ýeller» diýen manyny aňladýan «Zäriýät» sözünden alnandyr. Ol söz süräniň ilkinji aýatynda agzalýar. Bu sürede älem-jahanda bolup geçýän käbir ägirt tebigy hadysalar, olara jogapkär perişdeler barada hem-de yns-jynsyň Alla ybadat etmek üçin ýaradylandyklary barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Ol tozadyp, (guma) garyp barýan ýellere!
2. (Ýagyş) ýüklenen bulutlara!
3. Aňsat akýan (ýagyş damjalaryna)!
4. Buýruklary (rysgallary, ýagyşlary) paýlaýan (perişdelere) kasam bolsun!
5. Size wada berlen (direliş), elbetde dogrudyr.
6. Takyk, din (jeza güni) hökman amala aşar.

وَالسَّمَاءِ ذَاتِ الْحُبُكِ ﴿٧﴾ إِنَّكُمْ لَفِي قَوْلٍ مُخْتَلِفٍ ﴿٨﴾ يُؤْفَكُ
عَنْهُ مَنْ أُفِكَ ﴿٩﴾ قُتِلَ الْخَرَّاصُونَ ﴿١٠﴾ الَّذِينَ هُمْ فِي غَمْرَةٍ سَاهُونَ
﴿١١﴾ يَسْأَلُونَ أَيَّانَ يَوْمُ الدِّينِ ﴿١٢﴾ يَوْمَ هُمْ عَلَى النَّارِ يُفْتَنُونَ ﴿١٣﴾
ذُوقُوا فِتْنَتَكُمْ هَٰذَا الَّذِي كُنْتُمْ بِهِ تَسْتَعْجِلُونَ ﴿١٤﴾ إِنَّ الْمُتَّقِينَ
فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٥﴾ آخِذِينَ مَا آتَاهُمْ رَبُّهُمْ إِنَّهُمْ كَانُوا قَبْلَ
ذَٰلِكَ مُحْسِنِينَ ﴿١٦﴾ كَانُوا قَلِيلًا مِنَ اللَّيْلِ مَا يَهْجَعُونَ ﴿١٧﴾ وَبِالْأَسْحَارِ هُمْ
يَسْتَغْفِرُونَ ﴿١٨﴾ وَفِي أَمْوَالِهِمْ حَقٌّ لِلسَّائِلِ وَالْمَحْرُومِ ﴿١٩﴾ وَفِي
الْأَرْضِ آيَاتٌ لِلْمُوقِنِينَ ﴿٢٠﴾ وَفِي أَنْفُسِكُمْ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٢١﴾ وَفِي السَّمَاءِ
رِزْقُكُمْ وَمَا تُوعَدُونَ ﴿٢٢﴾ فَوَرَبِّ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ إِنَّهُ لَحَقٌّ مِثْلَ
مَا أَنَّكُمْ تَنْطِقُونَ ﴿٢٣﴾ هَلْ أَتَاكَ حَدِيثُ ضَيْفِ إِبْرَاهِيمَ الْمُكْرَمِينَ
﴿٢٤﴾ إِذْ دَخَلُوا عَلَيْهِ فَقَالُوا سَلَامًا قَالَ سَلَامٌ قَوْمٌ مُنْكَرُونَ ﴿٢٥﴾
فَرَاغَ إِلَىٰ أَهْلِهِ فَجَاءَ بِعِجْلٍ سَمِينٍ ﴿٢٦﴾ فَقَرَّبَهُ إِلَيْهِمْ قَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ﴿٢٧﴾
فَأَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيفَةً قَالُوا لَا تَخَفْ وَبَشَّرُوهُ بِغُلَامٍ عَلِيمٍ ﴿٢٨﴾
فَأَقْبَلَتِ امْرَأَتُهُ فِي صَرَّةٍ فَصَكَّتْ وَجْهَهَا وَقَالَتْ عَجُوزٌ عَقِيمٌ ﴿٢٩﴾
قَالُوا كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ إِنَّهُ هُوَ الْحَكِيمُ الْعَلِيمُ ﴿٣٠﴾

قَالَ

7. (Ýyldyzlaryň) oklaryna eýe asmana kasam bolsun!
8. Takyk, siz gapma-garşy sözleri aýdýarsyňyz.
9. Ondan (Kurandan) diňe akylyny ýitiren ýüz öwrer.
10. Ol ýalançylara heläkçilik bolsun!
11. Olar nadanlyk içinde bolan gapyllardyr.
12. Olar (ýaňsylap): «Ol din (hasap) güni haçan (bolar)?» diýip sorarlar.
13. Ol gün (kyýamatda) olar oduň üstünde synag edilerler (gaýnarlar).
14. (Olara): «Eden pitneleriňiziň (netijesini) dadyň! Bu siziň gelmegine howlugan zadyňyz» (diýler).
15. Takyk, takwalar jennetlerde we çeşmeleriň (kenaryndadyrlar).
16. Olar özleriniň Perwerdigäriniň beren (sylaglaryny) alarlar. Çünki olar öň (dünýäde) ýagşy işleri edendirler.
17. Olar gijesine az uklaýardylar.
18. Olar säher wagtlary (Alladan) günäleriniň geçilmegini dileýärdiler.
19. Olaryň mal-mülklerinde dilegçileriň (mätäçleriň) hem-de (emläkden) mahrum bolanlaryň haklary bardyr.
20. Anyk ynanmak isleýänlere ýer ýüzünde (birnäçe) alamatlar bardyr.
21. Görmeýärsiňizmi, siziň (hut) özüňizde (hem şonuň ýaly alamatlar) bardyr.
22. Asmanda hem siziň rysgalyňyz we size wada berlen zat bardyr.
23. Asmanyň we ýeriň Perwerdigärine kasam bolsun! Takyk, bu (wada berlen zat) siziň gepleýşiňiziň (hakykat bolşy) ýaly, hakykatdyr.
24. Saňa Ybraýymyň hormatly myhmanlarynyň (perişdeleriň) habary geldimi?
25. Olar onuň (Ybraýymyň) ýanyna gelende «Salam!» diýipdiler. Ol hem: «Size-de salam!» diýipdi. (Emma içinden): «Bular meniň tanamaýan adamlarym (eýgilik bolsun-da)» diýipdi.
26. Ol (olara tagam getirmek üçin) gizlinlikde maşgalasynyň ýanyna gidip, semiz göläniň (etinden tagam) getirdi.
27. Olaryň öňlerinde goýup: «(Tagam) iýmezmisiňiz!» diýdi.
28. Şol wagt (onuň) içine olardan bir gorky düşdi. Olar: «Gorkma!» diýdiler we oňa (ulalanda) alym (bolup ýetişjek) bir perzendiniň boljagyny buşladylar.
29. Onuň (öýüň beýleki burçunda oturan) aýaly (muny eşidip) geldi, ellerini ýüzüne urup, gaty ses bilen: «(Men) bir önelgesiz kempir (ahyry)!» diýdi.
30. (Olar): «Seniň Perwerdigäriň şeýle diýdi (emir etdi). Takyk, Ol hikmet eýesidir, (ähli zady) bilýändir» diýdiler.

قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا الْمُرْسَلُونَ ﴿٣١﴾ قَالُوا إِنَّا أُرْسِلْنَا إِلَىٰ قَوْمٍ
مُجْرِمِينَ ﴿٣٢﴾ لِنُرْسِلَ عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِنْ طِينٍ ﴿٣٣﴾ مُسَوَّمَةً عِنْدَ رَبِّكَ
لِلْمُسْرِفِينَ ﴿٣٤﴾ فَأَخْرَجْنَا مَنْ كَانَ فِيهَا مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٣٥﴾ فَمَا
وَجَدْنَا فِيهَا غَيْرَ بَيْتٍ مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٣٦﴾ وَتَرَكْنَا فِيهَا آيَةً
لِلَّذِينَ يَخَافُونَ الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ﴿٣٧﴾ وَفِي مُوسَىٰ إِذْ أَرْسَلْنَاهُ
إِلَىٰ فِرْعَوْنَ بِسُلْطَانٍ مُبِينٍ ﴿٣٨﴾ فَتَوَلَّىٰ بِرُكْنِهِ وَقَالَ سَاحِرٌ أَوْ
مَجْنُونٌ ﴿٣٩﴾ فَأَخَذْنَاهُ وَجُنُودَهُ فَنَبَذْنَاهُمْ فِي الْيَمِّ وَهُوَ مُلِيمٌ ﴿٤٠﴾
وَفِي عَادٍ إِذْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ الرِّيحَ الْعَقِيمَ ﴿٤١﴾ مَا تَذَرُ مِنْ شَيْءٍ أَتَتْ
عَلَيْهِ إِلَّا جَعَلَتْهُ كَالرَّمِيمِ ﴿٤٢﴾ وَفِي ثَمُودَ إِذْ قِيلَ لَهُمْ تَمَتَّعُوا حَتَّىٰ
حِينٍ ﴿٤٣﴾ فَعَتَوْا عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ فَأَخَذَتْهُمُ الصَّاعِقَةُ وَهُمْ
يَنْظُرُونَ ﴿٤٤﴾ فَمَا اسْتَطَاعُوا مِنْ قِيَامٍ وَمَا كَانُوا مُنْتَصِرِينَ ﴿٤٥﴾
وَقَوْمَ نُوحٍ مِنْ قَبْلُ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا فَاسِقِينَ ﴿٤٦﴾ وَالسَّمَاءَ بَنَيْنَاهَا
بِأَيْدٍ وَإِنَّا لَمُوسِعُونَ ﴿٤٧﴾ وَالْأَرْضَ فَرَشْنَاهَا فَنِعْمَ الْمَاهِدُونَ ﴿٤٨﴾ وَمِنْ
كُلِّ شَيْءٍ خَلَقْنَا زَوْجَيْنِ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٤٩﴾ فَفِرُّوا إِلَى اللَّهِ إِنِّي لَكُمْ
مِنْهُ نَذِيرٌ مُبِينٌ ﴿٥٠﴾ وَلَا تَجْعَلُوا مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ إِنِّي لَكُمْ مِنْهُ نَذِيرٌ مُبِينٌ ﴿٥١﴾

31. (Ybraýym): «Siziň wezipäňiz näme, eý, ilçiler?!» diýdi.
32, 33, 34. Olar: «Biz günäkär bir kowumyň üstlerine palçykdan bişirilip, hetden aşanlar üçin Perwerdigäriň tarapyndan möhürlenen daşlary indermek (zyňmak) üçin iberildik» diýdiler.
35. Bes, biz ol ýerde bolan möminleri (şäherden) çykardyk.
36. Emma ol ýerde bize tabyn bolan bir öýden (maşgaladan) başga musulmanlardan hiç kimi görmedik.
37. Jebir-jepaly azapdan gorkanlar üçin ol ýerde bir alamat goýduk.
38. Musanyň (kyssasynyň) içinde hem (ybrat bardyr). Biz ony äşgär mugjyza bilen Fyrgawnyň (ýanyna) iberipdik.
39. Ol (Fyrgawn) ähli güýji (we goşuny) bilen ýüz öwrüp: «Ol (Musa) bir jadygöý ýa-da bir däli» diýipdi.
40. Biz ony hem-de onuň goşunlaryny tutup, deňziň (düýbüne) gark etdik. Ol (gark bolýarka, puşman edip), öz-özüni ýazgarýardy.
41. Ad (kowumyna hem ähli zady goparyp), köklerini guradýan bir ýel iberipdik.
42. Ol (ýel) öňünden çykan ähli zady (dessine) kül ýaly edip (tozadyp goýberýärdi).
43. Semud (kowumynda hem alynjak ybrat) bardyr. (Olara hem): «Belli bir wagta çenli dünýäden peýdalanyň!» diýlipdi.
44. Olar özleriniň Perwerdigäriniň emrine garşy çykansoňlar, olary ýyldyrym urdy. Olar (duran ýerlerinde) seredip (aňalyp) galdylar.
45. Ne galmaga güýçler ýetdi, ne-de (olara) kömek edildi.
46. Biz öň Nuhuň kowumyny (hem şeýle heläk edipdik). Sebäbi olar pasyk kowumdylar.
47. Biz asmany mäkäm (görnüşde) bina etdik, ony giňelden hem Bizdiris!
48. Ýer (ýüzüni hem) Biz düşedik. (Serediň), Biz nähili ajaýyp edip düşeýäris.
49. Siz pikirlenip, (ybrat) alarsyňyz diýip, ähli zady jübüt edip ýaratdyk.
50. Bes, (eý, Muhammet! Olara): «Allanyň (goragyna) tarap gaçyň! Takyk, men Onuň tarapyndan size (iberilen) äşgär duýduryjy (pygamberdirin).
51. Allanyň ýany bilen başga hudaý tutunmaň! Takyk, men Onuň tarapyndan size (iberilen) äşgär duýduryjy (pygamberdirin» diýip aýt).



52. Şeýle-de, mundan öňki (ymmatlara) hem bir pygamber gelende, hökman (garşydaşlary) oňa jadygöý ýa-da däli diýdiler.
53. Olar muny biri-birlerine maslahat berdilermikä? Ýok, olar azgyn kowumdylar.
54. Bes, sen (hem) olardan ýüz öwür! Sen (olar hakykaty kabul etmändigi üçin) ýazgarylmarsyň.
55. (Emma onda-da) sen (olara) öwüt ber! Takyk, öwüt möminlere peýda berer.
56. Men jynlary we ynsanlary diňe Özüme ybadat etsinler diýip ýaratdym.
57. Men olardan rysgal islemeýärin. Meni naharlamaklaryny hem islemeýärin.
58. Takyk, Alla (ähli ýaradylanlara) rysgal berýän, güýç-kuwwat (häkimiýet) eýesidir.
59. Takyk, bu zulum edenlere ýaranlarynyň günä paýy ýaly (azapdan) paý bardyr. Bes, olar howlukmasynlar (öňi-soňy oňa ýeterler)!
60. Emma wada berlen ol günleri gelende, (başyna geljekler zerarly), ol kapyrlaryň waý hallaryna!

## 52-nji: «Tur» süresi

«Tur» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 49 aýatdan ybaratdyr. Bu süre Musa pygamberiň ylahy habara gowşan Tur dagy bilen baglanyşykly waka beýan edilýändigi üçin şeýle atlandyrylypdyr. Bu süre kapyrlaryň wahynyň öňünde nädip ejizländiklerini beýän edýär. Sürede ahyret ýaşaýşynda kapyrlara elhenç azaplar beriljekdigi hem-de musulmanlaryň jennetdäki ýaşaýşy beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly)
Allanyň ady bilen

1, 2, 3, 4, 5, 6. Tur (dagyna), inçe derä (setir-setir) ýazylan ol kitaba (Kurana), Beýti-magmura (Käbä), ol ýokarsy galdyrylana (asmana) we gaýnaýan (tolkun urup ýatan) deňze kasam bolsun!
Düşündiriş: «Beýti-magmur» sözüniň manysy «Ybadat edilýän öý» diýmek bolup, onuň Käbedigi, şeýle-de Arşyň deňinde perişdeleriň yzygiderli ybadat edýän bir ýeridigi bellenilýär.
7. Takyk, seniň Perwerdigäriň azaby hökman amala aşar.
8. Oňa päsgel bolup biljek (hiç hili güýç) ýokdur!
9. Ol gün (gelende), asman (özboluşly) çaýkanyş (bilen) güýçli çaýkanar.
10. Daglar (özboluşly) ýöreýiş bilen ýörär (süýşer).
11. Ol gün (hakykaty) ýalan hasaplanlaryň waý hallaryna!
12. Olar çümen batgalyklarynyň içinde oýnap (urnup) durarlar.
13, 14. Ol gün olar dowzaha tarap iteklenilip: «Bu siziň ýalan hasaplan oduňyz!

أفسحر هذا أم أنتم لا تبصرون ﴿١٥﴾ اصلوها فاصبروا أو لا
تصبروا سواء عليكم إنما تجزون ما كنتم تعملون
﴿١٦﴾ إن المتقين في جنات ونعيم ﴿١٧﴾ فاكهين بما آتاهم ربهم
ووقاهم ربهم عذاب الجحيم ﴿١٨﴾ كلوا واشربوا هنيئا بما كنتم
تعملون ﴿١٩﴾ متكئين على سرر مصفوفة وزوجناهم بحور عين ﴿٢٠﴾
والذين آمنوا واتبعتهم ذريتهم بإيمان ألحقنا بهم ذريتهم
وما ألتناهم من عملهم من شيء كل امرئ بما كسب رهين ﴿٢١﴾
وأمددناهم بفاكهة ولحم مما يشتهون ﴿٢٢﴾ يتنازعون فيها
كأسا لا لغو فيها ولا تأثيم ﴿٢٣﴾ ويطوف عليهم غلمان
لهم كأنهم لؤلؤ مكنون ﴿٢٤﴾ وأقبل بعضهم على بعض
يتساءلون ﴿٢٥﴾ قالوا إنا كنا قبل في أهلنا مشفقين
﴿٢٦﴾ فمن الله علينا ووقانا عذاب السموم ﴿٢٧﴾ إنا كنا من
قبل ندعوه إنه هو البر الرحيم ﴿٢٨﴾ فذكر فما أنت
بنعمت ربك بكاهن ولا مجنون ﴿٢٩﴾ أم يقولون شاعر نتربص
به ريب المنون ﴿٣٠﴾ قل تربصوا فإني معكم من المتربصين ﴿٣١﴾

15. (Hany, aýdyň) bu hem jadymy ýa-da siz (henizm) görmeýärsiňizmi?
16. Oňa giriň! Isle çydaň, isle çydamaň, siziň üçin deňdir. Siz näme iş eden bolsaňyz, (onuň) jezasyny çekersiňiz» (diýler).
17. Takyk, takwalar jennetlerde we nygmatdadyrlar.
18. Olar özleriniň Perwerdigäriniň beren zatlarynyň sapasyny sürerler. Özleriniň Perwerdigäri olary ýakyp barýan oduň azabyndan gorandyr (halas edendir).
19. (Olara: «Bu dünýäde) eden ýagşy işleriňiz üçin, iýiň, içiň, işdäňiz açyk bolsun!» (diýler).
20. Olar hatar-hatar düzülen tagtlarda oturarlar. Biz olara iri gözli (owadan) hüýrleri ýanýoldaş edip bereris.
21. Özleri ynanyp, zürýatlary hem imanda özlerine uýanlaryň zürýatlaryny hem olara (iman getirenlere) goşarys (biri-birine duşurarys). Olaryň amallaryndan hiç bir zady (sylagy) kemeltmeris. Her kim öz gazanan zadyna girewdir.
22. Olara göwün islän (dürli görnüş) miweleri we etli (tagamlary) bereris.
23. Olar ol ýerde (şerbet doly) käseleri çakyşdyrarlar. (Ony içenler) boş söz aýtmazlar we (olara) günä hem bolmaz.
24. Olaryň daşynda (hyzmat etmek üçin) sadapda saklanýan gizlin dür ýaly ýaş hyzmatkär oglanlar aýlanarlar.
25, 26, 27, 28. Olar (biri-birlerine): «Biz öň (dünýäde) maşgalamyzyň arasynda (geljegimiz barada) alada ederdik. Alla bize merhemet etdi we bizi gowrup barýan oduň azabyndan gorady. Takyk, biz öň Ondan (bizi otdan goramagyny) dileg ederdik. Takyk, Ol (Alla) ýagşylyk berýändir, Rehim-şepagatlydyr» diýerler.
29. (Eý, Muhammet!) Sen öwüt (bilen ynsanlara dogry ýoly salgy) ber! Sen Perwerdigäriň (beren) nygmaty bilen (kapyrlaryň aýdyşlary ýaly) ne jadygöýsiň, ne-de dälisiň.
30. Ýa-da olar (sen barada: «Ol) bir şahyrdyr, biz (zamananyň) onuň (başyna getirjek) betbagtlyklaryna garaşýarys» diýýärlermi?
31. Sen (olara): «Garaşyň (bakaly)! Takyk, men hem siziň bilen (ahyrky netijäňize) garaşýaryn» diýip aýt.



32. Muny olara akyllary emir edýärmi (aýtdyrýarmy) ýa-da olar azgyn kowum (bolandyklary üçin edýärlermi)?
33. Ýa-da (olar saňa): «Ony (Kurany) onuň (Muhammediň) özi toslady» diýýärlermi? Ýok, (muňa) olaryň (özleri hem) ynanmazlar.
34. Eger dogruçyl bolsalar, onuňky (Kuranyňky) ýaly bir söz getirsinler.
35. Olar hiç zat bolmazdan (ýaradyjysyz) ýaradyldylarmy? Ýa-da olaryň özleri ýaradyjymy?
36. Ýa-da asmanlary we ýeri olar ýaratdymy? Ýok, olar (muňa anyk) ynanmazlar.
37. Ýa-da seniň Perwerdigäriň hazynasy olaryň ýanyndamy? Ýa-da olaryň özleri ähli zada eýemi?
38. Ýa-da olaryň (asmanlardaky habarlary) diňlemek üçin (ýokary çykar ýaly) basgançagy barmy? Eger (şeýle bolsa), ol (habar) diňleýänleri (perişdeleriň sözlerini diňleýändigine degişli) anyk bir delil getirsin?
39. Ýa-da gyz perzentler Onuňky (Allanyňky), oglanlar bolsa siziňkimi?
40. Ýa-da sen (wahyny getireniň üçin) olardan hak isläniň sebäpli, olar agyr bergi ýüküniň aşagynda galdylarmy (kyn ýagdaýa düşdülermi)?
41. Ýa-da gaýyba (degişli habar) olaryň ýanynda bolup, olar (göwün isleýişleri ýaly) ýazýarlarmy?
42. Ýa-da olar duzak gurmak isleýärlermi? Bes, duzaga düşjekler inkär edenleriň hut özleridir!
43. Ýa-da olaryň Alladan başga hudaýy barmy? Alla olaryň goşýan şäriklerinden päkdir.
44. Eger olar asmandan bir bölegiň gaçandygyny görseler (kejirlikden ýaňa): «(Bular) üsti-üstüne goýlan bulut» diýerler.
45. Bes, sen olary depelenjek günlerine (sur çalynmagyna) gowuşýançalar (öz erklerine) goý!
46. Ol gün olaryň hileleri olara hiç hili peýda bermez, olara kömek hem edilmez.
47. Takyk, ol zulum edenlere mundan başga-da azap bardyr. Ýöne olaryň köpüsi (muny) bilmezler.
48. Sen Perwerdigäriň hökümi (amala aşýança) sabyr et! Takyk, sen Biziň goragymyzdasyň. (Namaza) turan wagtyň Perwerdigäriňi hamdy-sena bilen tesbih et!
49. Sen gijäniň (bir böleginde) we ýyldyzlar batanyndan soň Ony (Allany) tesbih et!

53-nji süre: «Nejm» («Ýyldyz»)

«Nejm» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 62 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady bolan «Nejm» («Ýyldyz») sözi ilkinji aýatda agzalýar. Bu sürede Kuranyň wahyý arkaly gelendigi, pygamberimiziň mygraja çykmagy, onuň beýik mertebelere ýetendigi, Alla şärik goşmagyň erbetligi we hakykatyň üstün çykjakdygy barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Süýnen (batyp barýan) ýyldyza kasam bolsun!
2. Siziň dostuňyz (Muhammet) azaşmady we (ýoluny hem) ýitirmedi.
3. Ol (hiç zady) öz islegi (ygtyýary) bilen aýtmaz.
4. Ol (aýdýan sözleri) meger özüne aýdylan wahydyr.
5, 6, 7. Ony (wahyny) oňa (pygambere) ägirt güýçli (ýaradylan), kämil akyl eýesi (Jebraýyl) öwretdi. Ol iň beýik gözýetimde (asmanda) oňa (öz asyl keşbine girip), göneldi.
8. Soň (ýer asmanyna) golaýlaşdy we aşak tarap (Muhammede) indi (ýakynlaşdy).
9. (Oňa) iki ýaý ýaly möçberde, hatda ondan hem has ýakyn boldy.
10 Bes, Ol (Alla) guluna (Muhammede) aýtmak islän zadyny wahyý etdi.
11. (Muhammediň) kalby hem (gözleriniň) gören zadyny ýalan hasaplamady.
12. Siz indi onuň gören zatlary barada (şek ýetirip), onuň bilen çekeleşýärsiňizmi?
13, 14. Kasam bolsun! Ol (Muhammet) onuň (Jebraýylyň) başga bir inişini (bolsa), «Sidratul-muntehäniň» ýanynda gördi.
15. «Mäwa» jenneti (hem) onuň ýanyndadyr.
16. Şol dem sidre (agajyny) bir gaplaýjy gaplap alypdy.
17. Onuň (Muhammediň) gözi (hiç tarapa) sowulmady, (ol ýerdäki ajaýyplyklary görüp) çäkden çykmady.
18. Kasam bolsun! Ol Perwerdigäriniň iň uly alamatlarynyň käbirini gördi.

Düşündiriş: «Sidratul-munteha» sözüniň manysy «Iň çetki agaç, barlyk äleminiň iň soňky nokady» diýmekligi aňladýar. Ondan soň gaýyp älem başlaýar. «Mäwa» jenneti hem perişdeleriň, şehitleriň ruhlarynyň ýaşaýan ýeridir.

19. Siz ol (butlary) Laty we Uzzany gördüňizmi?
20. (Olaryň) beýleki üçünjisi bolan Menat (butuny hem)?





21. Oglanlar siziňki, gyzlar Onuňkymy?
22. Onda bu haksyz paýlaşyk (dälmi)?
23. Bular (butlar) siziň we ata-babalaryňyzyň dakan (toslan) atlaryndan (boş zatlaryndan) başga zat däldir. Alla (olaryň hudaýdyklary) barada hiç hili delil indermedi. Olar meger çaklama we nebisleriniň isleglerine tabyn bolýarlar. Ýogsa olara özleriniň Perwerdigärinden (yzyndan ýörär ýaly) dogry ýol (görkeziji pygamber) gelipdi.
24. Onda ynsanyň arzuw edýän zady näme?
25. Ahyret (ýaşaýşy-da), dünýä (ýaşaýşy-da) Allanyňkydyr.
26. Asmanlarda ençeme perişde bardyr. Olaryň şepagaty diňe Allanyň Öz islän we razy bolan (bendesine) rugsat bermeginden başga hiç zada (kime) peýda bermez.

إِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ لَيُسَمُّونَ الْمَلَائِكَةَ تَسْمِيَةَ الْأُنْثَىٰ ﴿٢٧﴾
وَمَا لَهُمْ بِهِ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ يَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ ۖ وَإِنَّ الظَّنَّ لَا يُغْنِي مِنَ الْحَقِّ
شَيْئًا ﴿٢٨﴾ فَأَعْرِضْ عَنْ مَنْ تَوَلَّىٰ عَنْ ذِكْرِنَا وَلَمْ يُرِدْ إِلَّا الْحَيَاةَ
الدُّنْيَا ﴿٢٩﴾ ذَٰلِكَ مَبْلَغُهُمْ مِنَ الْعِلْمِ ۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَنْ ضَلَّ عَنْ
سَبِيلِهِ وَهُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ اهْتَدَىٰ ﴿٣٠﴾ وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي
الْأَرْضِ لِيَجْزِيَ الَّذِينَ أَسَاءُوا بِمَا عَمِلُوا وَيَجْزِيَ الَّذِينَ أَحْسَنُوا
بِالْحُسْنَى ﴿٣١﴾ الَّذِينَ يَجْتَنِبُونَ كَبَائِرَ الْإِثْمِ وَالْفَوَاحِشَ إِلَّا اللَّمَمَ ۚ
إِنَّ رَبَّكَ وَاسِعُ الْمَغْفِرَةِ ۚ هُوَ أَعْلَمُ بِكُمْ إِذْ أَنْشَأَكُمْ مِنَ الْأَرْضِ وَإِذْ
أَنْتُمْ أَجِنَّةٌ فِي بُطُونِ أُمَّهَاتِكُمْ ۖ فَلَا تُزَكُّوا أَنْفُسَكُمْ ۖ
هُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ اتَّقَىٰ ﴿٣٢﴾ أَفَرَأَيْتَ الَّذِي تَوَلَّىٰ ﴿٣٣﴾ وَأَعْطَىٰ قَلِيلًا
وَأَكْدَىٰ ﴿٣٤﴾ أَعِنْدَهُ عِلْمُ الْغَيْبِ فَهُوَ يَرَىٰ ﴿٣٥﴾ أَمْ لَمْ يُنَبَّأْ
بِمَا فِي صُحُفِ مُوسَىٰ ﴿٣٦﴾ وَإِبْرَاهِيمَ الَّذِي وَفَّىٰ ﴿٣٧﴾ أَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٌ
وِزْرَ أُخْرَىٰ ﴿٣٨﴾ وَأَنْ لَيْسَ لِلْإِنْسَانِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ﴿٣٩﴾ وَأَنَّ سَعْيَهُ
سَوْفَ يُرَىٰ ﴿٤٠﴾ ثُمَّ يُجْزَاهُ الْجَزَاءَ الْأَوْفَىٰ ﴿٤١﴾ وَأَنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ الْمُنْتَهَىٰ
﴿٤٢﴾ وَأَنَّهُ هُوَ أَضْحَكَ وَأَبْكَىٰ ﴿٤٣﴾ وَأَنَّهُ هُوَ أَمَاتَ وَأَحْيَا ﴿٤٤﴾

وَأَنَّهُ

27. Perişdelere (Allanyň gyzlary diýip, olara) aýallaryň adyny dakýanlar, (olar) takyk, ahyrete ynanmaýanlardyr.
28. Olaryň muňa degişli ylymlary (bilýän zatlary) ýokdur. Olar diňe çaklama (öz pikirlerine) eýerýärler. Takyk, çaklama hakykatyň ýanynda hiç zat aňladýan däldir.
29. Bes, sen Biziň zikirimizden (Kurandan) dänenlerden we dünýä ýaşaýşyndan başga zat islemeýänlerden ýüz öwür!
30. Bu olaryň biliminiň ýetýän çägidir. Takyk, seniň Perwerdigäriň kimiň Öz ýolundan azandygyny, kimiň dogry ýoldadygyny örän gowy bilýändir.
31. Asmanlardaky we ýerdäki (ähli) zat



Allanyňkydyr. (Alla) erbetlik edenlere eden işleri sebäpli jeza berer, ýagşylyk edenlere hem iň gowy görnüşde sylag berer.
32. Olar ownuk-uşak (ýalňyşlyklar) bolmasa, uly günälerden we bozuk işlerden daş durarlar. Takyk, seniň Perwerdigäriň ýalkawy giňdir. Ol sizi toprakdan ýaradanda-da, siziň eneleriňiziň göwrelerinde wagtyňyz-da (siziň nähili boljakdygyňyzy) örän gowy bilýändir. Şonuň üçin hem siz özüňizi aklamaň (öwünmäň)! Ol (erbet işlerden saklanan) takwalary gowy bilýändir.
33, 34. Sen (Alla boýun bolman) ýüz öwreni, (emläginden) sähelçe berip, soň gysgançlyk edeni gördüňmi?!
35. (Ýa-da) gaýyp (zatlaryň) ylmy onuň ýanynda bolup, ol (ony) görýärmikä?!
Düşündiriş: Bu soňky üç aýat musulmançylykdan dänip, köphudaýlylyga geçen Welit ibn Mugyra atly kapyr adam hakda inýär.
36, 37. Ýa-da (oňa) Musanyň we sözüne wepaly Ybraýymyň sahypalaryndaky zatlar habar berilmedimi?
38. Hiç kim başga biriniň ýüküni (günäsini) ýüklenip (göterip) bilmez.
39. Ynsana öz zähmetinden başga zat ýokdur.
40. Takyk, ol zähmetiniň (netijesi) soň görner.
41. Soň oňa (tagallasynyň) sylagy doly berler.
42, 43, 44. Takyk, iň soňky (barylјak) ýer seniň Perwerdigäriň ýanynadyr. Takyk, güldürýänem, agladýanam Oldur! Takyk, öldürýänem, ýaşadýanam Oldur.

45, 46. Takyk, Ol (ene rehmine) dökülen bir nutfadan (damjadan) erkek we aýal edip iki jübüt ýaratdy.
47. Takyk, (ölümden soň) başga bir (görnüşde) ýaratmak (diňe) Oňa (Alla) degişlidir.
48. (Ynsany) baý edýänem, mätäçlikden halas edýänem Oldur.
49. Takyk, Şygra ýyldyzynyň Perwerdigäri hem Oldur!
Düşündiriş: Şygra ýyldyzy parlak ýyldyzlaryň biri bolup, araplaryň huzaga we himýer kabylalary ol ýyldyzy hudaý hasaplar ekenler.
50. (Sizden) owal (ýaşap geçen) ad (kowumyny) heläk eden hem Oldur!
51. (Ol) semudy hem (heläk edip), yzynda hiç zat goýmady.
52. Mundan öň Nuhuň kowumyny hem (heläk etdi). Çünki olar has zalym we azgyndylar.
53. Ol ýykan-ýumran edilen (Lut kowumynyň şäherlerini) ýer bilen ýegsan etdi.
54. Olaryň (üstlerini) örten (betbagtçylygy) bilen (doly) örtdi.
55. (Eý, ynsan)! Sen Perwerdigäriň haýsy nygmaty barada şübhe edýärsiň?
56. (Ine), bu (pygamber) öňki duýduryjylar ýaly duýduryjydyr.
57. (Ol) golaýlaşmaly zat (kyýamat) golaýlaşdy.
58. Onuň wagtyny Alladan başga aç-açan etjek (biljek) ýokdur.
59. Indi siz bu söze (Kurana) geň galýarsyňyzmy?
60. Gülýärsiňiz, (emma) aglamaýarsyňyz.
61. Siz gapyllyk içindesiňiz.
62. Bes, siz Alla seždе hem-de ybadat ediň!

54-nji süre: «Kamar» («Aý»)

«Kamar» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 55 aýatdan ybaratdyr. «Kamar» sözüniň manysy «Aý» diýmek bolup, ol süräniň ilkinji aýatynda aýdylýandygy üçin bu at berlipdir. Bu sürede öňki pygamberleriň dini ýaýradyş usullary, Kuranyň çagyryşynyň ahyrky netijede Alla şärik goşýanlary ýeňjekdigi, şeýle-de Aýyň ikä bölünjekdigi aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen



1. (Kyýamat) sagady ýakynlaşdy, Aý (ikä) bölündi.
Düşündiriş: Pygamberimiziň mugjyzasy bilen, Medinä göçülmezden bäş ýyl öň Mekgäniň golaýynda Aý ikä bölünýär, soň ýene birleşýär.
2. Olar (şärik goşanlar) bir mugjyza görseler, ýüz öwrüp: «Bu (öňden bäri) dowam edip gelýän jadydyr» diýerler.
3. (Olar hakykaty) ýalan hasapladylar we öz arzuw-isleglerine uýdular. (Emma) her bir iş (ýaly pygamberlik hem ýer ýüzünde) karar tapar.
4. Kasam bolsun! Olara (inkärlerine) päsgel boljak (ençeme) habarlar geldi.
5. (Bu Kuran maksadyna) ýeten hikmetdir. Emma (ýüz öwrene) duýduryşlar peýda bermez?!
6. Bes, sen hem olardan ýüz öwür! Ol gün (gelende) çagyryjy (olary) bilinmeýän (howply) bir zada (magşar meýdanyna) çagyrar.

خُشَّعًا أَبْصَارُهُمْ يَخْرُجُونَ مِنَ الْأَجْدَاثِ كَأَنَّهُمْ جَرَادٌ مُّنتَشِرٌ ٧
مُّهْطِعِينَ إِلَى الدَّاعِ يَقُولُ الْكَافِرُونَ هَٰذَا يَوْمٌ عَسِرٌ ٨ كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ
قَوْمُ نُوحٍ فَكَذَّبُوا عَبْدَنَا وَقَالُوا مَجْنُونٌ وَازْدُجِرَ ٩ فَدَعَا رَبَّهُ
أَنِّي مَغْلُوبٌ فَانتَصِرْ ١٠ فَفَتَحْنَا أَبْوَابَ السَّمَاءِ بِمَاءٍ مُّنْهَمِرٍ ١١ وَفَجَّرْنَا
الْأَرْضَ عُيُونًا فَالْتَقَى الْمَاءُ عَلَىٰ أَمْرٍ قَدْ قُدِرَ ١٢ وَحَمَلْنَاهُ عَلَىٰ ذَاتِ أَلْوَاحٍ
وَدُسُرٍ ١٣ تَجْرِي بِأَعْيُنِنَا جَزَاءً لِّمَن كَانَ كُفِرَ ١٤ وَلَقَد تَّرَكْنَاهَا
آيَةً فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ١٥ فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ١٦ وَلَقَدْ يَسَّرْنَا
الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ١٧ كَذَّبَتْ عَادٌ فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي
وَنُذُرِ ١٨ إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِي يَوْمِ نَحْسٍ مُّسْتَمِرٍّ
١٩ تَنزِعُ النَّاسَ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ مُّنقَعِرٍ ٢٠ فَكَيْفَ كَانَ
عَذَابِي وَنُذُرِ ٢١ وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ
٢٢ كَذَّبَتْ ثَمُودُ بِالنُّذُرِ ٢٣ فَقَالُوا أَبَشَرًا مِّنَّا وَاحِدًا نَّتَّبِعُهُ
إِنَّا إِذًا لَّفِي ضَلَالٍ وَسُعُرٍ ٢٤ أَأُلْقِيَ الذِّكْرُ عَلَيْهِ مِن بَيْنِنَا بَلْ
هُوَ كَذَّابٌ أَشِرٌ ٢٥ سَيَعْلَمُونَ غَدًا مَّنِ الْكَذَّابُ الْأَشِرُ
٢٦ إِنَّا مُرْسِلُو النَّاقَةِ فِتْنَةً لَّهُمْ فَارْتَقِبْهُمْ وَاصْطَبِرْ ٢٧

وَنَبِّئْهُمْ

7. Olaryň gözleri gorkudan (utançdan) ýaňa (aşak bakyp), çar tarapa ýaýran çekirtgeler ýaly (bölek-bölek) bolup mazarlaryndan çykarlar.
8. Kapyrlar çagyryja tarap (ylgap baryşlaryna): «Bu gaty ýowuz gün» diýerler.
9. Olardan öň Nuh kowumy hem (pygamberi) ýalan hasaplady. Bes, (olar) ony ýalançy hasaplap: «Bu bir däli» diýdiler we (dinini ýaýmagyna päsgel bolup) ony ynjytdylar.
10. Ol (hem) Perwerdigärini çagyryp: «(Eý, Perwerdigärim!) Takyk, men ýeňildim, maňa kömek et» diýdi.
11. Biz çabga (kimin ýagýan) suw (bulut) bilen asmanyň gapylaryny açdyk.
12. Ýerden hem çeşmeler çogdurdyk. Bes, (asman we ýer) suwlary ýazgyt edilen (ol işiň amala aşmagy üçin birleşdiler.
13. Biz ony (Nuhy) tagtalardan hem-de çüýlenip (berçinlenip) ýasalan gämä mündürdik.
14. (Pygamberligi) inkär edilen (Nuha) sylag edilip (berlen) gämi Biziň gözegçiligimizde ýüzüp gidýärdi.
15. Kasam bolsun! Biz ybrat (bolsun diýip), ol (tupan hadysasyny) yzda goýduk. (Eýsem) hany, öwüt (ybrat) alýan barmy?
16. (Olar) meniň azabymyň we duýduryşlarymyň nähilidigini (gördüler)!
17. Kasam bolsun! Biz, ybrat üçin Kurany ýeňilleşdirdik. (Eýsem) hany, öwüt (ybrat) alýan barmy?
Düşündiriş: Bu ýerde Kurany okamak we ýat tutmak isleýän adam üçin onuň sözleriniň, oňa düşünmek isleýänler üçin manylarynyň ýeňilleşdirilendigi aýdylýar.
18. Ad (kowumy hem Hudy) ýalan hasapladylar. (Olar) meniň azabymyň we duýduryşlarymyň nähilidigini (gördüler)!
19. Biz olaryň üstüne şol mydamalyk betbagtly günde (aýylganç) ses edýän apatly bir (sowuk) ýel iberdik.
20. Ol (ýel) ynsanlary (köki bilen) sogrulan (içi boş) hurma töňňeleri ýaly ýere zyňyp goýberýärdi.
21. (Olar) meniň azabymyň we duýduryşlarymyň nähilidigini (gördüler)!
22. Kasam bolsun! Biz, ybrat üçin Kurany ýeňilleşdirdik. (Eýsem) hany, öwüt (ybrat) alýan barmy?
23. Semud kowumy hem duýduryjy (pygamberleri) ýalan hasaplap:
24. «Biz özümizden (bolan) bir adama uýalymy? Takyk, (beýle etsek) biz azarys we tentek bolarys.
25. Bu kitap biziň aramyzdan oňa berildimi (ony tapdymy)? Ýok, ol gadyr bilmez bir ýalançydyr» diýdiler.
26. (Biz Salyha): «Ertir (kyýamatda) kimiň gadyr bilmez ýalançydygyny görerler!
27. Takyk, Biz olara pitne (synag) bolmagy üçin bir inen düýe iberdik. Sen olary synla we (ezýetlerine) sabyr et!» (diýdik).

وَنَبِّئْهُمْ أَنَّ الْمَاءَ قِسْمَةٌ بَيْنَهُمْ كُلُّ شِرْبٍ مُحْتَضَرٌ ﴿٢٨﴾ فَنَادَوْا
صَاحِبَهُمْ فَتَعَاطَىٰ فَعَقَرَ ﴿٢٩﴾ فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ
﴿٣٠﴾ إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ صَيْحَةً وَاحِدَةً فَكَانُوا كَهَشِيمِ الْمُحْتَظِرِ
﴿٣١﴾ وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٣٢﴾
كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍ بِالنُّذُرِ ﴿٣٣﴾ إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ حَاصِبًا إِلَّا
آلَ لُوطٍ نَّجَّيْنَاهُم بِسَحَرٍ ﴿٣٤﴾ نِّعْمَةً مِّنْ عِندِنَا كَذَٰلِكَ نَجْزِي مَن شَكَرَ
﴿٣٥﴾ وَلَقَدْ أَنذَرَهُم بَطْشَتَنَا فَتَمَارَوْا بِالنُّذُرِ ﴿٣٦﴾ وَلَقَدْ رَاوَدُوهُ عَن
ضَيْفِهِ فَطَمَسْنَا أَعْيُنَهُمْ فَذُوقُوا عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٣٧﴾ وَلَقَدْ صَبَّحَهُم
بُكْرَةً عَذَابٌ مُّسْتَقِرٌّ ﴿٣٨﴾ فَذُوقُوا عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٣٩﴾ وَلَقَدْ يَسَّرْنَا
الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٤٠﴾ وَلَقَدْ جَاءَ آلَ فِرْعَوْنَ النُّذُرُ
﴿٤١﴾ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا كُلِّهَا فَأَخَذْنَاهُمْ أَخْذَ عَزِيزٍ مُّقْتَدِرٍ ﴿٤٢﴾ أَكُفَّارُكُمْ خَيْرٌ
مِّنْ أُولَٰئِكُمْ أَمْ لَكُم بَرَاءَةٌ فِي الزُّبُرِ ﴿٤٣﴾ أَمْ يَقُولُونَ نَحْنُ جَمِيعٌ مُّنتَصِرٌ ﴿٤٤﴾
سَيُهْزَمُ الْجَمْعُ وَيُوَلُّونَ الدُّبُرَ ﴿٤٥﴾ بَلِ السَّاعَةُ مَوْعِدُهُمْ وَالسَّاعَةُ
أَدْهَىٰ وَأَمَرُّ ﴿٤٦﴾ إِنَّ الْمُجْرِمِينَ فِي ضَلَالٍ وَسُعُرٍ ﴿٤٧﴾ يَوْمَ يُسْحَبُونَ فِي
النَّارِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ ذُوقُوا مَسَّ سَقَرَ ﴿٤٨﴾ إِنَّا كُلَّ شَيْءٍ خَلَقْنَاهُ بِقَدَرٍ ﴿٤٩﴾

28. Sen olara suwuň özaralarynda nobatlydygyny, her kimiň (öz nobatynda) gelip, (suwy bir gün olar ulanyp, bir gün bolsa düýe suw içmelidigini) habar ber.
29. Olar (kowumyň iň azgyny bolan) dostlaryny çagyrdylar. Ol hem muňa batyrgaýlanyp (pyçagyny çykaryp), düýäniň damagyny çaldy.
30. (Olar) meniň azabymyň we duýduryşlarymyň nähilidigini (gördüler)!
31. Biz olara (aýylganç) bir ses iberdik. Bes, olar agyldaky (mallaryň çeýnäp taşlan) guran ot-çöp ýaly boldular.
32. Kasam bolsun! Biz, ybrat üçin Kurany ýeňilleşdirdik. (Eýsem) hany, öwüt (ybrat) alýan barmy?!
33. Lut kowumy hem duýduryşlary ýalan hasapladylar.
34, 35. Biz hem Lutuň maşgalasyndan galan hemmesiniň üstüne daş ýagdyrýan bir tüweleý iberdik. Olary (Lutuň maşgalasyny) bolsa özümizden bir nygmat (rehmet) hökmünde, säher wagty halas etdik. Ine, Biz şükür edenleri şeýdip sylaglaýarys.
36. Kasam bolsun! (Lut olara) Biziň tutjak azabymyzy duýdurypdy. Emma olar bu duýduryşlary pisinde almadylar.
37. Olar (Lutuň) myhmanlaryna bozgaklyk etmek islediler. Biz hem olaryň gözlerini doly kör etdik. (Olara): «Meniň azabymyň we duýduryşlarymyň (nähilidigini) dadyň!» (diýdik).
38. Kasam bolsun! (Bir gün) säher bilen olaryň üstüne çöküji bir azap geldi.
39. (Olara): «Meniň azabymyň we duýduryşlarymyň (nähilidigini) dadyň!» (diýdik).
40. Kasam bolsun! Biz, ybrat üçin Kurany ýeňilleşdirdik. (Eýsem) hany, öwüt (ybrat) alýan barmy?!
41. Kasam bolsun! Fyrgawnyň maşgalasyna hem duýduryjylar (pygamberler) geldi.
42. (Emma olar) Biziň aýatlarymyzyň (mugjyzalarymyzyň) hemmesini ýalan hasapladylar. Biz hem olara güýç-kuwwatymyza mynasyp bolan jeza berdik.
43. (Eý, mekgeliler! Hany, aýdyň), siziň kapyrlaryňyz olardan has haýyrlymy (güýçlümi)? Ýa-da ylahy kitaplarda siziň (ahyretde halas boljakdygyňyz barada) el degrilmesizlik (hatyňyz) barmy?
44. Ýa-da olar (özlerine): «Biz Alladan kömek görjek bir jemagat (millet)!» diýýärlermi?
45. (Şuny anyk bilsinler!) Tiz wagtda olaryň jemagaty (güýçleri) derbi-dagyn ediler we (olar) yzlaryna öwrülip gaçarlar.
46. Dogrusy, (olara) wada berlen (kyýamat) sagady (beýan edip bolmajak derejede) aýylganç we elhenç sagatdyr.
47. Takyk, günäkärler azgynçylygyň we oduň (azabyň) içindedirler.
48. Otda (dowzahda) ýüzin süýreniljek günleri (olara): «Dowzahyň (azabynyň nähili bolup) degýändigini dadyň!» (diýler).
49. Takyk, Biz ähli zady bir ölçege görä ýaratdyk.

وَمَآ أَمْرُنَآ إِلَّا وَٰحِدَةٌ كَلَمْحٍۭ بِٱلْبَصَرِ ﴿٥٠﴾ وَلَقَدْ أَهْلَكْنَآ
أَشْيَاعَكُمْ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٥١﴾ وَكُلُّ شَىْءٍ
فَعَلُوهُ فِى ٱلزُّبُرِ ﴿٥٢﴾ وَكُلُّ صَغِيرٍ وَكَبِيرٍ مُّسْتَطَرٌ ﴿٥٣﴾ إِنَّ
ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّٰتٍ وَنَهَرٍ ﴿٥٤﴾ فِى مَقْعَدِ صِدْقٍ عِندَ مَلِيكٍ مُّقْتَدِرٍۭ ﴿٥٥﴾

سُورَةُ الرَّحْمَٰنِ مَكِّيَّةٌ أَوْ مَدَنِيَّةٌ
وَهِيَ ثَمَانٍ وَسَبْعُونَ آيَةً

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلرَّحْمَٰنُ ﴿١﴾ عَلَّمَ ٱلْقُرْءَانَ ﴿٢﴾ خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ ﴿٣﴾ عَلَّمَهُ ٱلْبَيَانَ ﴿٤﴾
ٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ بِحُسْبَانٍ ﴿٥﴾ وَٱلنَّجْمُ وَٱلشَّجَرُ يَسْجُدَانِ ﴿٦﴾ وَٱلسَّمَآءَ
رَفَعَهَا وَوَضَعَ ٱلْمِيزَانَ ﴿٧﴾ أَلَّا تَطْغَوْا۟ فِى ٱلْمِيزَانِ ﴿٨﴾ وَأَقِيمُوا۟ ٱلْوَزْنَ
بِٱلْقِسْطِ وَلَا تُخْسِرُوا۟ ٱلْمِيزَانَ ﴿٩﴾ وَٱلْأَرْضَ وَضَعَهَا لِلْأَنَامِ
﴿١٠﴾ فِيهَا فَٰكِهَةٌ وَٱلنَّخْلُ ذَاتُ ٱلْأَكْمَامِ ﴿١١﴾ وَٱلْحَبُّ ذُو
ٱلْعَصْفِ وَٱلرَّيْحَانُ ﴿١٢﴾ فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ
﴿١٣﴾ خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ مِن صَلْصَٰلٍ كَٱلْفَخَّارِ ﴿١٤﴾ وَخَلَقَ ٱلْجَآنَّ
مِن مَّارِجٍ مِّن نَّارٍ ﴿١٥﴾ فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿١٦﴾

رَبُّ

50. Biziň emrimiz göz gyrpmasy (salym) ýaly diňe bir gezek («Bol!» diýmekden ybaratdyr).
51. Kasam bolsun! Biz siziň ýaly (ençeleri) heläk etdik. (Eýsem) hany, öwüt (ybrat) alýan barmy?
52. Olaryň eden ähli zatlary (amal) depderlerde (ýazylandyr).
53. Kiçi-uly hemmesi setirme-setir ýazylandyr.
54. Takyk, takwalar jennetlerde we derýalaryň (kenaryndadyr).
55. Olar güýçli Hökümdaryň ýanyndaky hak mejlisindedirler.



## 55-nji süre: Rahman

«Rahman» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 78 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ilkinji aýatynda Allanyň «Rahman» adynyň geçýändigi we süräniň içinde Allanyň mähribanlygy barada gürrüň gozgalýandygy üçin sürä bu at berlipdir. Sürede Allanyň mömin bendelerini bu dünýäde, aýratyn hem jennetde taýýarlanylan nygmatlara çagyryşy beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1, 2. Rahman (bolan Alla ynsana) Kurany öwretdi.
3, 4. (Öz gudraty bilen) ynsany ýaratdy, oňa (düşünjelerini) beýan (etmegi) öwretdi.
5. Gün we Aý (kesgitlenilen) belli bir hasap bilen (hereket edýärler).
6. Ösümlikler (ýyldyzlar) we bag-bakjalar (Alla) sežde edýärler.
7. Ol (Alla) asmany galdyrdy we ölçegi (terezini) goýdy.
8. Ölçegde-terezide hetden aşmaň (dürs boluň)!
9. Ölçegi (terezini) adalatly çekiň we terezide (ölçegde) kem çekmäň!
10. (Alla) ýeri (ýaradylan) janly zatlar üçin taýýar edip goýdy.
11, 12. Ol ýerde miweler we pyntyk açan hurma (agaçlary), samanly (harpykly) däneler we hoşboý ysly güller (ösümlikler) bardyr.
13. (Eý, ynsanlar we jynlar!) Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
Düşündiriş: Bu aýat bu sürede 31 gezek gaýtalanýar. Bu ýerde «Siz» diýlip, ikilik sana ýüzlenilýär. Tefsir alymlary muny ynsanlar we jynlar diýip düşündirýärler.
14. Alla ynsany (Adam atany) bişen toýun ýaly saň-gaty gury palçykdan ýaratdy.
15. Jyny (jynlaryň atasyny) bolsa oduň ýalkym saçýan alawyndan ýaratdy.
16. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?

رَبُّ الْمَشْرِقَيْنِ وَرَبُّ الْمَغْرِبَيْنِ ﴿١٧﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ
﴿١٨﴾ مَرَجَ الْبَحْرَيْنِ يَلْتَقِيَانِ ﴿١٩﴾ بَيْنَهُمَا بَرْزَخٌ لَّا يَبْغِيَانِ ﴿٢٠﴾ فَبِأَيِّ
آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢١﴾ يَخْرُجُ مِنْهُمَا اللُّؤْلُؤُ
وَالْمَرْجَانُ ﴿٢٢﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٣﴾ وَلَهُ الْجَوَارِ
الْمُنشَآتُ فِي الْبَحْرِ كَالْأَعْلَامِ ﴿٢٤﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٥﴾ كُلُّ
مَنْ عَلَيْهَا فَانٍ ﴿٢٦﴾ وَيَبْقَىٰ وَجْهُ رَبِّكَ ذُو الْجَلَالِ وَالْإِكْرَامِ ﴿٢٧﴾ فَبِأَيِّ
آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٨﴾ يَسْأَلُهُ مَن فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ كُلَّ
يَوْمٍ هُوَ فِي شَأْنٍ ﴿٢٩﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٠﴾ سَنَفْرُغُ لَكُمْ أَيُّهَ
الثَّقَلَانِ ﴿٣١﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٢﴾ يَا مَعْشَرَ الْجِنِّ
وَالْإِنسِ إِنِ اسْتَطَعْتُمْ أَن تَنفُذُوا مِنْ أَقْطَارِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ
فَانفُذُوا لَا تَنفُذُونَ إِلَّا بِسُلْطَانٍ ﴿٣٣﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٤﴾
يُرْسَلُ عَلَيْكُمَا شُوَاظٌ مِّن نَّارٍ وَنُحَاسٌ فَلَا تَنتَصِرَانِ ﴿٣٥﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ
رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٦﴾ فَإِذَا انشَقَّتِ السَّمَاءُ فَكَانَتْ وَرْدَةً كَالدِّهَانِ
﴿٣٧﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٨﴾ فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُسْأَلُ عَن
ذَنبِهِ إِنسٌ وَلَا جَانٌّ ﴿٣٩﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٠﴾

17. Ol iki Gündogaryň we iki Günbataryň Perwerdigäridir.

Düşündiriş: Tefsir kitaplarynda tomusda we gyşda günüň dogýan we ýaşýan ýeriniň üýtgeýändigi üçin iki Gündogar we iki Günbatar diýlendigi bellenilýär.

18. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
19. Ol iki deňzi akdyryp goýberdi. Olar biri-birine gowşarlar.
20. (Emma) ikisiniň arasynda böwet (dik suw gatlagy) bardyr, (olar biri-birine) gatyşyp bilmezler.
21. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
22. Olaryň ikisinden hünji (dür) we merjen çykýar.
23. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
24. Deňizde äpet daglar ýaly ýüzýän uly gämiler hem Onuňkydyr.
25. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
26. Ondaky (ýeriň ýüzündäki) hemmeler panydyr (ýok bolup giderler).
27. (Emma) seniň beýiklik we pazly-kerem eýesi Perwerdigäriň özi (elmydama) baky galar.
28. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
29. Asmanlardaky we ýerdäki (ähli) zat (öz isleglerini) Ondan dileýärler. Ol her gün (her pursat) bir iş (ýaradyş) içindedir (amala aşyrýandyr).
30. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
31. Eý, (ýer ýüzüniň agyrlygy bolan) ynsanlar we jynlar! Biz siziň hasabyňyzy (elbetde), sorarys.
32. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
33. Eý, jynlar we ynsanlar jemagaty! Eger asmanlaryň we ýeriň çäginden geçmäge güýjüňiz ýetýän bolsa, hany, geçiň bakaly! (Emma) geçip bilmersiňiz, meger (Alladan gelen) perman (güýç) bilen (geçip bolar).
34. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
35. Siziň üstüňize oduň tüssesiz alawy we duman iberiler. Size kömek hem edilmez.
36. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
37. Bes, asman ýarylyp, erän ýag ýaly gyp-gyzyl gülüň (reňkine) öwrülende, (siziň halyňyz nähili bolar)?
38. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
39. Ol (kyýamat) gününde ynsanlardan we jynlardan günäleri soralmaz, (hemmeleriň ýüz keşbi soraga ýer goýmaz).
40. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?

يُعْرَفُ الْمُجْرِمُونَ بِسِيمَاهُمْ فَيُؤْخَذُ بِالنَّوَاصِي وَالْأَقْدَامِ ﴿٤١﴾
فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٢﴾ هَٰذِهِ جَهَنَّمُ الَّتِي يُكَذِّبُ
بِهَا الْمُجْرِمُونَ ﴿٤٣﴾ يَطُوفُونَ بَيْنَهَا وَبَيْنَ حَمِيمٍ آنٍ ﴿٤٤﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ
رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٥﴾ وَلِمَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِ جَنَّتَانِ ﴿٤٦﴾
فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٧﴾ ذَوَاتَا أَفْنَانٍ ﴿٤٨﴾ فَبِأَيِّ
آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٩﴾ فِيهِمَا عَيْنَانِ تَجْرِيَانِ ﴿٥٠﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ
رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥١﴾ فِيهِمَا مِنْ كُلِّ فَاكِهَةٍ زَوْجَانِ ﴿٥٢﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ
رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٣﴾ مُتَّكِئِينَ عَلَىٰ فُرُشٍ بَطَائِنُهَا مِنْ إِسْتَبْرَقٍ ۚ وَجَنَى
الْجَنَّتَيْنِ دَانٍ ﴿٥٤﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٥﴾ فِيهِنَّ قَاصِرَاتُ
الطَّرْفِ لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنْسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَانٌّ ﴿٥٦﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا
تُكَذِّبَانِ ﴿٥٧﴾ كَأَنَّهُنَّ الْيَاقُوتُ وَالْمَرْجَانُ ﴿٥٨﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا
تُكَذِّبَانِ ﴿٥٩﴾ هَلْ جَزَاءُ الْإِحْسَانِ إِلَّا الْإِحْسَانُ ﴿٦٠﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ
رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦١﴾ وَمِنْ دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ﴿٦٢﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا
تُكَذِّبَانِ ﴿٦٣﴾ مُدْهَامَّتَانِ ﴿٦٤﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٥﴾ فِيهِمَا
عَيْنَانِ نَضَّاخَتَانِ ﴿٦٦﴾ فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٧﴾

فِيهِمَا

41. Günäkärler ýüz keşplerinden tanalarlar, olar maňlaý saçlaryndan we aýaklaryndan tutulyp (dowzaha oklanarlar).
42. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
43. (Olara): «(Ine), günäkärleriň ýalan hasaplan dowzahy!» (diýler).
44. Olar ol (dowzah) bilen gaýnag suwuň arasynda (yzygiderli) gatnap durarlar.
45. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
46. (Hasap bermek üçin) Perwerdigäriniň huzurynda hasapdan gorkýan (mömine) iki jennet bardyr.
47. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
48. Iki (jennetiň) hem miweleri (we) agaçlary bardyr.
49. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
50. Ikisinde hem akyp duran iki sany çeşme bardyr.
51. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
52. Ikisinde hem her dürli miweler goşa-goşadan bardyr.
53. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
54. (Ol jennetiler) içlikleri (aşaklary) galyň ýüpekli düşeklere ýassanarlar. Iki jennetiň hem miwelerini (ýolmak) aňsatdyr (elleriniň aşagynda bolar).
55. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
56. Ol jennetlerde gabagyny (ýanýoldaşlaryndan başgasyna) galdyrmaýan, özlerinden öň ynsandan we jyndan hiç kimiň (eli) degmedik hüýrler bardyr.
57. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
58. Ol (hüýr gyzlar owadanlykda) ýakut we merjen mysalydyr.
59. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
60. Ýagşylygyň sylagy ýagşylyk dälmidir eýsem?
61. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
62. (Olar üçin) bu ikisinden başga ýene-de iki sany jennet bardyr.
63. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
64. (Ol iki jennet) göm-gök (öwsüp durandyr).
65. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
66. Olaryň ikisinde hem çogup duran iki sany çeşme bardyr.
67. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?

68. Olaryň ikisinde hem miwe, hurma we nar (iýmişleri) bardyr.
69. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
70. Ol ýerde gowy häsiýetli, owadan gyzlar bardyr.
71. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
72. Çadyrlarda (ýanýoldaşlary üçin) saklanylýan hüýrler bardyr.
73. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
74. Olara (jenneti boljak ýanýoldaşlardan) öň ynsandan we jyndan, hiç kimiň (eli) degen däldir.
75. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
76. Olar ýaşyl ýassyklara we ajaýyp owadan düşeklere ýassanarlar.
77. Siz eýsem Perwerdigäriňiziň haýsy nygmatlaryny ýalan hasaplap bilersiňiz?
78. Seniň beýiklik we pazly-kerem eýesi Perwerdigäriň ady örän beýikdir.



## 56-njy süre: «Wakyga» («Uly hadysa»)

«Wakyga» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 96 aýatdan ybaratdyr. Manysy «Uly hadysa» diýmekdir. Bu söz ilkinji aýatda aýdylýar. Bu sürede kyýamatyň öň ýanynda bolup geçjek hadysalar, ynsanlaryň ahyretdäki ýagdaýlary, Allanyň birliginiň we barlygynyň delilleri hem-de Kuranyň käbir wasplary beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. «Uly hadysa» (kyýamat) bolanda!
2. Onuň amala aşjakdygyny ýalan hasaplap biljek (hiç kim) ýokdur.
3. Ol (kapyrlary) peselder, (möminleri) beýgelder.
4, 5, 6, 7. Ýer güýçli sarsan wagty! Daglar dargap, bölek-bölek bolup, (howada) gaýmalaşan çaň-tozana öwrülen wagty, siz üç topar bolarsyňyz.
8. (Birinjisi), sagdakylar. Ol sagdakylar (nähili) bagtlydyr.
9. (Ikinjisi), çepdäkiler. Ol çepdäkiler (nähili) betbagtdyr.
10. (Üçünjisi), olar (imanda we haýyrda) öňde bolanlardyr (ýaryşanlardyr).
11. Olar (Alla) ýakyn bolanlardyr.
12. (Olar) «Nagym» jennetlerindedirler.
13. Olaryň (köp) bölegi owalky (ymmatlardandyr).
14. (Olaryň) az bölegi (käbirleri) hem soňky (ymmatlardandyr).
15, 16. (Olar) göwher bilen bezelen tagtlarda garşylykly ýassanyp oturarlar.



17, 18. Olaryň (daşynda) «Magyn» (çeşmesinden) doldurylan (meý-şerbetden doly) badalar, kündükler we käseler bilen ebedilige ýeten ýaş (hyzmatkär) oglanlar aýlanarlar.

19. Olaryň ondan (meý-şerbetden) kelleleri agyrmaz, serhoş (hem) bolmazlar.

20, 21, 22, 23, 24. Olara, (dünýäde) eden (haýyrly) işleriniň sylagy hökmünde, öz göwün islän miweleri, işdäleriniň çeken guşlarynyň etleri, gizlin dürler (sadaplar) ýaly iri gözli hüýrler bardyr.

25. Olar ol ýerde (jennetde) ne boş, ne-de günä (işe iterjek) söz eşiderler.

26. Olara diňe «Salam, salam!» diýler.

27. Sagdakylar! Ol sagdakylar (nähili) bagtlydyr!

28, 29, 30, 31, 32, 33. (Olar) şaha basyp giden (tikensiz) üljeleriň, gür (salkymly) bananlaryň, ýaýraň kölegeleriň, şybyrdap akýan suwlaryň, gutarmaýan hem-de gadagan edilmeýän dürli-dümen miweleriň (içindedirler).

34. Olar galňadylan düşekleriň üstünde bolarlar.

35. Biz (hüýrleri) täze bir ýaradylyş bilen (ýaradyp, keşplerini has-da owadan edip) ýaratdyk.

36, 37, 38. Biz olary sagdakylar üçin aşyk bolan halda, olar bilen deň ýaşda, boý gyzlar edip ýaratdyk.

39. Olaryň bir topary owalky (ymmatlardandyr).

40. Bir topary hem soňky (ymmatlardandyr).

41. Çepdäkiler! Ol çepdäkiler (nähili) betbagtdyr!

42. Olar ýiliklere çenli (baryp ýetýän) gyzgyn otda we suwda (gaýnarlar).

43, 44. Olar salkynlyk we peýda bermeýän gap-gara dumanyň kölegesinde bolarlar.

45. Takyk, olar mundan öň (dünýädeküler) keýpi-sapa içinde (azypdylar).

46. Olar iň uly günäni etmekde (Alla şärik goşmakda) erjellik görkezýärdiler.

47, 48. Olar: «(Heý), biz ölüp, toprak we (çüýrän) süňk bolanymyzdan soň, (täzeden) direlerismi? Öňki ata-babalarymyz hem (direlermi)?» diýerdiler.

49, 50. (Eý, Muhammet!) Sen (olara): «Öňküler hem, soňkular hem belli bir günüň belli bir wagtynda (magşar meýdanynda) hökman jemlenerler» diýip aýt.

51. Soň, siz, eý, (hak ýoldan) azaşanlar (we haky) ýalan hasaplanlar!

52. Zakgun agajynyň (miwesinden) iýersiňiz.

53. Garynlaryňyzy onuň bilen doldurasyňyz.

54. Üstünden hem gaýnag suw içersiňiz.

55. (Göýä), suwsan düýeleriň (suwa topulyp içişi) ýaly (topulyp) içersiňiz.

56. (Ine), bu din (hasap) gününde olara (beriljek) ýol azygydyr.

57. Sizi Biz ýaratdyk. Bes, siz (bu hakykaty) tassyk etjek dälmisiňiz?

58. (Hany, aýdyň), sizden dökülýän zady (erkeklik suwuny) görmediňizmi? (Ol barada oýlanmadyňyzmy?).

59. Ony (ynsan görnüşinde) siz ýaratdyňyzmy ýa-da Biz ýaratdyk?

60. Siziň araňyzda ölümi Biz takdyr (ýazgyt) etdik. Biziň öňümize hiç kim geçip bilmez.

61. Biziň sizi (ýok edip), şekilleriňizi üýtgedip, siziň bilmedik (görnüşiňizde) ýaratmaga güýjümiz ýetýändir.

62. Siz ilkinji ýaradylyşy (gowy) bilýänsiňiz. Bes, siz (kyýamatda direljekdigiňiz barada) pikir etjek dälmi?

63. Siz eken zadyňyzy (tohumyňyzy) görmeýärsiňizmi?

64. Ony siz gögerdýärsiňizmi ýa-da Biz gögerdýäris?

65. Eger islesedik, Biz ony gury çöpe öwrerdik. Siz hem haýran galyp, aňalyp galardyňyz?

66, 67. (Siz): «Takyk, biz bergä batdyk (zähmetimiz biderek boldy.) Ýok, biz (rysgaldan) mahrum edildik» diýerdiňiz.

68. Siz öz içýän suwuňyzy görmeýärsiňizmi?

69. Ony bulutdan siz inderdiňizmi ýa-da Biz inderdik?

ثُمَّ إِنَّكُمْ أَيُّهَا ٱلضَّآلُّونَ ٱلْمُكَذِّبُونَ ﴿٥١﴾ لَءَاكِلُونَ مِن
شَجَرٍ مِّن زَقُّومٍ ﴿٥٢﴾ فَمَالِـُٔونَ مِنْهَا ٱلْبُطُونَ ﴿٥٣﴾ فَشَٰرِبُونَ عَلَيْهِ
مِنَ ٱلْحَمِيمِ ﴿٥٤﴾ فَشَٰرِبُونَ شُرْبَ ٱلْهِيمِ ﴿٥٥﴾ هَٰذَا نُزُلُهُمْ يَوْمَ ٱلدِّينِ ﴿٥٦﴾
نَحْنُ خَلَقْنَٰكُمْ فَلَوْلَا تُصَدِّقُونَ ﴿٥٧﴾ أَفَرَءَيْتُم مَّا تُمْنُونَ ﴿٥٨﴾ ءَأَنتُمْ
تَخْلُقُونَهُۥٓ أَمْ نَحْنُ ٱلْخَٰلِقُونَ ﴿٥٩﴾ نَحْنُ قَدَّرْنَا بَيْنَكُمُ ٱلْمَوْتَ وَمَا
نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ﴿٦٠﴾ عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ أَمْثَٰلَكُمْ وَنُنشِئَكُمْ فِى مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦١﴾
وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْأُولَىٰ فَلَوْلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٦٢﴾ أَفَرَءَيْتُم
مَّا تَحْرُثُونَ ﴿٦٣﴾ ءَأَنتُمْ تَزْرَعُونَهُۥٓ أَمْ نَحْنُ ٱلزَّٰرِعُونَ ﴿٦٤﴾ لَوْ نَشَآءُ
لَجَعَلْنَٰهُ حُطَٰمًا فَظَلْتُمْ تَفَكَّهُونَ ﴿٦٥﴾ إِنَّا لَمُغْرَمُونَ ﴿٦٦﴾ بَلْ نَحْنُ
مَحْرُومُونَ ﴿٦٧﴾ أَفَرَءَيْتُمُ ٱلْمَآءَ ٱلَّذِى تَشْرَبُونَ ﴿٦٨﴾ ءَأَنتُمْ أَنزَلْتُمُوهُ
مِنَ ٱلْمُزْنِ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنزِلُونَ ﴿٦٩﴾ لَوْ نَشَآءُ جَعَلْنَٰهُ أُجَاجًا فَلَوْلَا
تَشْكُرُونَ ﴿٧٠﴾ أَفَرَءَيْتُمُ ٱلنَّارَ ٱلَّتِى تُورُونَ ﴿٧١﴾ ءَأَنتُمْ أَنشَأْتُمْ
شَجَرَتَهَآ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنشِـُٔونَ ﴿٧٢﴾ نَحْنُ جَعَلْنَٰهَا تَذْكِرَةً وَمَتَٰعًا
لِّلْمُقْوِينَ ﴿٧٣﴾ فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ﴿٧٤﴾ ۞ فَلَآ أُقْسِمُ
بِمَوَٰقِعِ ٱلنُّجُومِ ﴿٧٥﴾ وَإِنَّهُۥ لَقَسَمٌ لَّوْ تَعْلَمُونَ عَظِيمٌ ﴿٧٦﴾

حزب

70. Biz eger islesedik, ony duzly (ajy) edip bilerdik. Bes, siz şükür etmeli dälmi eýsem?

71. Siz öz ýakýan oduňyzy görmeýärsiňizmi?

72. Onuň agajyny siz ýaratdyňyzmy ýa-da Biz ýaratdyk?

73. Biz ony (dowzah oduny ýada salmak üçin) öwüt we ýolagçylar (ýa-da mätäçler) üçin bir peýda edip goýduk.

74. Sen Beýik Perwerdigäriň adyny tesbih et!

75. Ýyldyzlaryň (asmandaky) ýerlerine kasam bolsun!

76. Eger bilseňiz (akyl ýetirer bolsaňyz), bu uly kasamdyr.



77, 78. Takyk, bu gizlin (saklanylýan) bir kitapda (Lowhy-mahfuzda) bolan keramatly Kurandyr.
79. Oňa meger tämiz bolanlar (el) degrip bilerler.
80. Ol älemleriň Perwerdigäri tarapyndan inderilendir.
81. Siz indi bu söze äsgermezçilik edýärsiňizmi (ony ýalan hasaplaýarsyňyzmy)?
82. (Allanyň) size beren (bu) rysgalyna (şükür etmegi) Ony ýalan hasaplap (berjaý) edýärsiňizmi?
83, 84. Bes, siziň janyňyz bogazyňyza ýeten wagty, seredip (aňalyp) galarsyňyz.
85. Biz bolsa oňa (ajalyňyza) sizden has ýakyndyrys! Emma siz (hakykaty) görüp bilmersiňiz!
86, 87. Eger siziň (ahyretde berjek) hasabyňyz ýok bolsa we siz dogruçyl bolsaňyz, ony (çykan ol ruhy-jany) yzyna öwrüň-dä?
88, 89. Eger (jan beren kişi Alla) ýakyn imanlylardan) bolsa, onuň üçin rahatlyk, gözel rysgal we «Nagym» jennetleri bardyr.
90, 91. Eger ol sagdakylardan bolsa, (oňa): «Saňa sagdakylardan salam bolsun!» (diýler).
92, 93. Emma eger azaşan we hak dini ýalan hasaplanlardan bolsa, onda oňa gaýnag suwdan hödür ediler.
94. (Soň hem) ol dowzaha zyňlar.
95. Takyk, bu anyk hakykatyň özüdir.
96. Bes, sen Beýik Perwerdigäriň adyny tesbih et!

## 57-nji süre: «Hadid» («Demir»)

«Hadid» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 29 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady 25-nji aýatda agzalýan demir manysyny aňladýan «Hadid» sözünden alnandyr. Bu sürede Allanyň beýikligi, hakykatyň ugrunda göreşmelidigi, dünýäniň wagtlaýyn lezzetlerine aldanmaly däldigi, yslama garşy söweşenleriň ýeňiljekdikleri, Allanyň musulmanlara wada beren nygmatlary, pygamberlere hem-de olaryň yzlaryny ýöreden Muhammet aleýhissalama ynanmagyň gerekdigi habar berilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Asmanlardaky we ýerdäki (ähli) zat Allany tesbih edýär. Ol (Alla) Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.
2. Asmanlaryň we ýeriň mülki (hökmürowanlygy) Onuňkydyr. Ol direldýändir, (soň hem täzeden direltmek üçin) öldürýändir. Onuň ähli zada güýji ýetýändir.
3. Ol Owwaldyr (Ondan öň hiç zat ýokdur), Ahyrdyr (Ol ähli barlyklar pany bolandan soň hem bar bolar), Zahyrdyr (äşgärdir, Onuň barlygyny aňladýan delilleri aýdyňdyr), Batyndyr (gizlindir, Onuň barlygyna akyl-duýgy bilen doly aň ýetirip bolmaz). Ol ähli zady bilýändir.

4. Asmanlary we ýeri alty günde ýaradyp, soň (özüne mahsus görmüşde) Arşa istiwa eden (hökümdarlyk bilen älemi dolandyran) Oldur. Ol ýere gireni, ýerden çykany, asmandan ineni hem-de oňa (asmana) çykany (hemmesini) bilýändir. Siz nirede bolsaňyz hem, Ol (ylmy we gudraty bilen) siziň ýanyňyzdadyr. Alla siziň edýän (ähli) işleriňizi görýändir.

5. Asmanlaryň we ýeriň mülki (hökmürowanlygy) Onuňkydyr. (Ähli) işler (soňunda) Alla gaýdyp getiriler.

6. Ol gijäni gündize goşar (şeýdibem gündiz uzalar). Gündizi hem gijä goşar (şeýdibem gije uzalar). Ol gursaklardakyny (ýüreklerdäkini) bilýändir.

7. Alla we Onuň ilçisine iman getiriň! Siziň ygtyýaryňyza goýlan (öz eýeçiligiňize degişli) zadyňyzdan (Alla ýolunda) haýyr-sahawat ediň! Siziň (içiňizden) iman getirip, (Alla razylygy üçin) haýyr-sahawat edýänlere uly sylag bardyr.

8. Pygamber sizi Perwerdigäriňize iman getirmäge çagyran wagty, siz näme üçin Alla iman getirmeýärsiňiz? Eger siz mömin bolsaňyz, (Alla) sizden (bu meselede) anyk ähti-peýman (söz) alypdy!

9. Sizi tümlükden (aýdyňlyga) çykarmak üçin Öz guluna (pygamberine) äşgär aýatlar (alamatlar) iberen hem Oldur. Takyk, Alla size Mähirlidir, Rehim-şepagatlydyr.

10. Asmanlaryň we ýeriň mirasy (eýeçiligi) Alla degişli bolsa-da, siz name üçin (ygtyýaryňyzdaky barlyklaryňyzdan) Allanyň ýolunda haýyr-sahawat etmeýärsiňiz? Sizden ýeňişden (Mekge eýelenmezden) öň (Allanyň ýolunda) haýyr-sahawat eden hem-de söweşenler bilen (bulary ýerine ýetirmeýänler) deň bolmaz. (Ine), olar mundan (ýeňişden) soň (Allanyň ýolunda haýyr-sahawat) edip, söweşenlerden dereje taýdan has ýokarydyr. Alla hemmesine iň ajaýybyny (jenneti) wada berendir. Alla siziň edýän (ähli) işleriňizden habardardyr.

11. Kim Alla gowy bir karz berse (Allanyň razylygy üçin haýyr-sahawat etse), Alla ony (beren zadyny) oňa birnäçe esse edip (gaýdyp) berer we oňa sahawatly sylag bardyr.



هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ
عَلَى ٱلْعَرْشِ يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِي ٱلْأَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ
ٱلسَّمَآءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيهَا وَهُوَ مَعَكُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ
بَصِيرٌ ٤ لَّهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ٥
يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي ٱلَّيْلِ وَهُوَ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ
ٱلصُّدُورِ ٦ ءَامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَأَنفِقُوا۟ مِمَّا جَعَلَكُم
مُّسْتَخْلَفِينَ فِيهِ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنكُمْ وَأَنفَقُوا۟ لَهُمْ أَجْرٌ كَبِيرٌ ٧
وَمَا لَكُمْ لَا تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلرَّسُولُ يَدْعُوكُمْ لِتُؤْمِنُوا۟ بِرَبِّكُمْ وَقَدْ
أَخَذَ مِيثَٰقَكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ٨ هُوَ ٱلَّذِي يُنَزِّلُ عَلَىٰ عَبْدِهِۦٓ
ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ لِّيُخْرِجَكُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ وَإِنَّ ٱللَّهَ بِكُمْ لَرَءُوفٌ
رَّحِيمٌ ٩ وَمَا لَكُمْ أَلَّا تُنفِقُوا۟ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلِلَّهِ مِيرَٰثُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ لَا يَسْتَوِي مِنكُم مَّنْ أَنفَقَ مِن قَبْلِ ٱلْفَتْحِ وَقَٰتَلَ أُو۟لَٰٓئِكَ
أَعْظَمُ دَرَجَةً مِّنَ ٱلَّذِينَ أَنفَقُوا۟ مِنۢ بَعْدُ وَقَٰتَلُوا۟ وَكُلًّا
وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلْحُسْنَىٰ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ١٠ مَّن ذَا ٱلَّذِي
يُقْرِضُ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا فَيُضَٰعِفَهُۥ لَهُۥ وَلَهُۥٓ أَجْرٌ كَرِيمٌ ١١

يوم ترى المؤمنين والمؤمنات يسعى نورهم بين أيديهم وبأيمانهم
بشراكم اليوم جنات تجري من تحتها الأنهار خالدين فيها
ذلك هو الفوز العظيم ﴿١٢﴾ يوم يقول المنافقون والمنافقات
للذين آمنوا انظرونا نقتبس من نوركم قيل ارجعوا وراءكم
فالتمسوا نورا فضرب بينهم بسور له باب باطنه فيه الرحمة
وظاهره من قبله العذاب ﴿١٣﴾ ينادونهم ألم نكن معكم
قالوا بلى ولكنكم فتنتم أنفسكم وتربصتم وارتبتم
وغرتكم الأماني حتى جاء أمر الله وغركم بالله الغرور ﴿١٤﴾
فاليوم لا يؤخذ منكم فدية ولا من الذين كفروا مأواكم النار
هي مولاكم وبئس المصير ﴿١٥﴾ ألم يأن للذين آمنوا أن تخشع قلوبهم
لذكر الله وما نزل من الحق ولا يكونوا كالذين أوتوا الكتاب من
قبل فطال عليهم الأمد فقست قلوبهم وكثير منهم فاسقون
﴿١٦﴾ اعلموا أن الله يحيي الأرض بعد موتها قد بينا لكم الآيات
لعلكم تعقلون ﴿١٧﴾ إن المصدقين والمصدقات وأقرضوا
الله قرضا حسنا يضاعف لهم ولهم أجر كريم ﴿١٨﴾

والذين

12. Mömin erkekleriň we mömin aýallaryň nurlarynyň öň we sag taraplarynda ylgaýandygyny gören günüň (wagtyň) olara: «Bu gün siziň buşlugyňyz, ebedi galmak üçin size aşagyndan derýalar akýan jennetler (taýýarlanyldy)!» (diýler). Ine, bu (iň) uly üstünlikdir.

13. Ol gün ikiýüzli (mynapyk) erkekler we aýallar iman getirenlere: «Siziň nuruňyzdan alar ýaly bize garaşyň» diýerler. Onda olara: «Yzyňyza (dünýä) serediň-de, nur gözläň» diýler. Bularyň aralaryna içinde rahmet, daşynda bolsa azap bolan gapyly bir diwar çekiler.

14. Ikiýüzlüler (möminlere): «Biz hem siziň bilen bilelikde dälmidik?» diýerler. (Möminler): «Hawa, (siz dünýäde biziň bilen bilediňiz), emma siz özüňizi bela sezewar etdiňiz. Siz, tä Hakyň emri gelýänçä, pursata garaşdyňyz (şek-şübhelere düşdüňiz), ham-hyýallaryňyz sizi aldady. Ol aldawçy (şeýtan) sizi Alla (hakda ters düşünjeler) bilen aldady» diýerler.

15. Bes, bu gün sizden-de, kapyrlardan-da (halas boluş) fidýesi (tölegi) alynmaz. Siziň barjak ýeriňiz otdur. Ol (Alla) siziň Hossaryňyzdyr. Ol baryljak nähili erbet ýerdir!

16. Iman getirenleriň kalplarynyň Allany hem-de Onuň tarapyndan inen hakykaty ýatlap, (gorkup) ýumşamagynyň wagty gelmedimi? Öň özlerine kitap berlip, üstünden uzak wagt geçendigi (sebäpli), ýürekleri gatylaşanlar ýaly (doňýürek) bolmasynlar! Olaryň köpüsi (ýoldan çykan) pasyklardyr.

17. Bilip goýuň! Alla ölüminden soň (bütin) ýer (ýüzüni) direlder. Siz akyl ýetirersiňiz diýip, Biz aýatlarymyzy şeýdip düşündirdik.

18. Takyk, sadaka beren erkeklere, sadaka beren aýallara we Alla ýagşy karz berenlere (haýyr-sahawat edenlere) onuň (sylagy) birnäçe esse artdyrylyp berler. Olara sahawatly sylag bardyr.

وَالَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَرُسُلِهِ أُولَٰئِكَ هُمُ الصِّدِّيقُونَ ۖ وَالشُّهَدَاءُ عِندَ
رَبِّهِمْ لَهُمْ أَجْرُهُمْ وَنُورُهُمْ ۖ وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا
بِآيَاتِنَا أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَحِيمِ ﴿١٩﴾ اعْلَمُوا أَنَّمَا الْحَيَاةُ الدُّنْيَا
لَعِبٌ وَلَهْوٌ وَزِينَةٌ وَتَفَاخُرٌ بَيْنَكُمْ وَتَكَاثُرٌ فِي الْأَمْوَالِ
وَالْأَوْلَادِ ۖ كَمَثَلِ غَيْثٍ أَعْجَبَ الْكُفَّارَ نَبَاتُهُ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَاهُ
مُصْفَرًّا ثُمَّ يَكُونُ حُطَامًا ۖ وَفِي الْآخِرَةِ عَذَابٌ شَدِيدٌ
وَمَغْفِرَةٌ مِّنَ اللَّهِ وَرِضْوَانٌ ۚ وَمَا الْحَيَاةُ الدُّنْيَا إِلَّا مَتَاعُ
الْغُرُورِ ﴿٢٠﴾ سَابِقُوا إِلَىٰ مَغْفِرَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ وَجَنَّةٍ عَرْضُهَا
كَعَرْضِ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ أُعِدَّتْ لِلَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَرُسُلِهِ ۚ
ذَٰلِكَ فَضْلُ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٢١﴾
مَا أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ فِي الْأَرْضِ وَلَا فِي أَنفُسِكُمْ إِلَّا
فِي كِتَابٍ مِّن قَبْلِ أَن نَّبْرَأَهَا ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٌ
﴿٢٢﴾ لِّكَيْلَا تَأْسَوْا عَلَىٰ مَا فَاتَكُمْ وَلَا تَفْرَحُوا بِمَا آتَاكُمْ ۗ وَاللَّهُ
لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُورٍ ﴿٢٣﴾ الَّذِينَ يَبْخَلُونَ وَيَأْمُرُونَ
النَّاسَ بِالْبُخْلِ ۗ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ اللَّهَ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿٢٤﴾

19. Alla we Onuň pygamberlerine iman getirenler, ine, olar dogruçyl (hak dini doly tassyklan) kişilerdir we Perwerdigäriniň ýanynda şaýatlardyr. Olar üçin sylag we nur (rahmet) bardyr. Emma inkär edenler we Biziň aýatlarymyzy ýalan hasaplanlar, olar dowzahydyrlar.

20. Bilip goýuň! Dünýä ýaşaýşy bir oýundyr, boş (wagt ýitirmedir, güýmenjedir), bezegdir (aldawdyr), öz araňyzda garşylykly öwünmedir hem-de mal-mülk we perzent (nesil) köpeltme (ýaryşydyr. Şeýle-de ol) göýä, ýagan ýagyş bilen biten hasyly göwnüne ýaran daýhan ýalydyr. Soň ol gurap galar, sen ony saralan (guran) ýagdaýda görersiň. Soň hem çöpe öwrüler. (Ine, dünýä ýaşaýşy hem şeýledir). Ahyretde bolsa kapyrlar üçin (dünýädäki etmişlerine görä) ýowuz azap bardyr. (Möminler üçin bolsa) Alla tarapyndan ýalkaw we razyçylyk bardyr. Dünýä ýaşaýşy ýalan bähbitden başga zat däldir.

21. Perwerdigäriňizden (geljek) ýalkawa, Alla we Onuň pygamberlerine iman getirenler üçin taýýarlanylan hem-de giňişligi asmanlar bilen ýeriň aralygy ýaly bolan ol jennete (girmek) üçin ýaryşyň (howlugyň)! Bu Allanyň öz islänine berýän pazly-keremidir. Alla uly pazly-kerem eýesidir.

22. Ýer (ýüzünde) bolup geçýän we siziň başyňyza gelen (islendik) belany Biz heniz ony ýaratmagymyzdan öň bir kitapda ýazyp goýandyrys. Takyk, bu Alla (üçin) aňsatdyr.

23. (Alla muny) siziň gidiren zatlaryňyza gynanmazlygyňyz, size berlen zatlar (nygmatlar) üçin hem ulumsy (tekepbir) bolmazlygyňyz üçin (beýan edýär). Ol (Alla) öwnüp duran ulumsylaryň hiç haýsyny halamaz.

24. Olar (haýyr işlerde) husyt bolup, ynsanlara hem husytlygy emir ederler (ündärler). Kim (Alla boýun bolmakdan) ýüz öwürse, takyk, Alla Baýdyr (hiç zada mätäç däldir) we hamdy-sena edilmäge mynasypdyr.

لقد أرسلنا رسلنا بالبينات وأنزلنا معهم الكتاب
والميزان ليقوم الناس بالقسط وأنزلنا الحديد فيه بأس
شديد ومنافع للناس وليعلم الله من ينصره ورسله
بالغيب إن الله قوي عزيز ﴿٢٥﴾ ولقد أرسلنا نوحا وإبراهيم وجعلنا
في ذريتهما النبوة والكتاب فمنهم مهتد وكثير
منهم فاسقون ﴿٢٦﴾ ثم قفينا على آثارهم برسلنا وقفينا
بعيسى ابن مريم وآتيناه الإنجيل وجعلنا في قلوب الذين
اتبعوه رأفة ورحمة ورهبانية ابتدعوها ما كتبناها
عليهم إلا ابتغاء رضوان الله فما رعوها حق رعايتها
فآتينا الذين آمنوا منهم أجرهم وكثير منهم فاسقون
﴿٢٧﴾ يا أيها الذين آمنوا اتقوا الله وآمنوا برسوله يؤتكم
كفلين من رحمته ويجعل لكم نورا تمشون به
ويغفر لكم والله غفور رحيم ﴿٢٨﴾ لئلا يعلم أهل
الكتاب ألا يقدرون على شيء من فضل الله وأن الفضل
بيد الله يؤتيه من يشاء والله ذو الفضل العظيم ﴿٢٩﴾

سورة

25. Takyk, Biz pygamberlerimizi äşgär deliller bilen iberdik we ynsanlaryň adalaty saklamaklary üçin (pygamberler) bilen birlikde kitap we (adalat) terezisini iberdik. Özünde uly bir güýç we ynsanlara birnäçe peýdasy bolan demri hem (ynsanlaryň peýdalanmaklary) üçin inderdik. Bu Allanyň dinine we pygamberlerine gaýyba ynanyp (ýagny, Allany gözleri bilen görmeseler-de), kömek edenleri (ýüze çykarmagy) üçindir. Takyk, Alla Kuwwatlydyr, Gudraty güýçlüdir.

26. Elbetde, Biz Nuhy we Ybraýymy pygamber edip iberdik. Olaryň zürýatlaryna hem pygamberlik we kitap berdik. Olardan käbiri dogry ýoly tapsalar-da, olaryň köpüsi (ýoldan çykan) pasyklardyr.

27. Soň bularyň yzyndan birnäçe pygamberlerimizi iberdik. Merýem ogly Isany hem olaryň yzlaryndan iberdik. Oňa Injili berdik we oňa uýanlaryň kalplarynda mähir we merhemet (duýgularyny) ýerleşdirdik. Toslan ruhbanlyklaryny bolsa, olara Biz emir etmedik (öwretmedik). Emma muny Allanyň razylygyny gözlemek üçin olaryň özleri oýlap tapdylar (niýetleri Alla razylygy bolsa-da, dinde ýok zady tosladylar). Özleri-de ony doly berjaý hem etmediler. Biz (hem) olardan iman getirenlere sylaglaryny berdik. Olaryň köpüsi dogry (ýoldan çykan) pasyklardyr.

Düşündiriş: Ruhbanlyk (monahlyk) nasranylaryň oýlap tapan zady bolup, özlerini ruhban, monah, ruhany hasaplaýanlar öýlenmän, dünýä nygmatlaryndan ýüz öwrüp, ýalňyzlykda ýaşapdyrlar. Bu yslama we Allanyň ýoluna ters hasaplanylýar.

28. Eý, iman getirenler! Alladan gorkuň hem-de Onuň ilçisine iman getiriň! Ol (Alla) size Öz rahmet (hazynasyndan) iki esseläp eçiler we size ýörejek (ýoluňyzy ýagtyldýan) bir nur berer hem-de sizi bagyşlar. Çünki Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

29. (Goý), ähli-kitap Allanyň pazly-kereminden hiç bir zada güýç ýetirip (eýe çykyp) bilmejekdiklerini, pazly-keremiň Allanyň elindedigini (gudratyndadygyny) we ony islänine berýändigini bilip goýsunlar! Alla uly pazly-kerem eýesidir!

58-nji süre: «Mujadele» («Jedelleşme»)

«Mujadele» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 22 aýatdan ybaratdyr. Bu süre adyny ilkinji aýatda geçen sözden alandyr. Sürede aýallara degişli bolan zyhar talagy ýatyrylansoň, mynapyklaryň erbetlik üçin eden etmişleri ýazgarylýar, Allanyň gazap eden kişilerini dost tutunmak gadagandygy we Allanyň dinine uýmagyň gerekdigi habar berilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Elbetde, Alla ýanýoldaşy barada seniň bilen jedelleşen we (öz ýagdaýyny) Alla arz eden (aýdan) ol aýalyň sözüni eşitdi. Alla siziň gürrüňleriňizi eşidýändir. Takyk, Alla (ähli zady) eşidýändir, görýändir.

Düşündiriş: Yslamdan öňki döwürde araplaryň arasynda talagyň «zyhar» diýilýän bir görnüşi bolupdyr. Äri eger aýalyna: «Sen maňa ejem ýalysyň» diýse, ol erkegiň aýalynyň ýanyna gelmegi haram hasaplanylypdyr. Emma aralaryndaky nika bozulmaýan eken. Aýal hem nikaly wagty ýanýoldaşsyz ýagdaýa düşer eken. Bu aýatyň inmegi bilen «zyhar» talagy hem aradan aýrylýar.

2. Sizden aýallaryna zyhar edenler (bilip goýsun), olar (aýallary) öz ejeleri ýaly däldir. Olaryň ejeleri özlerini dogran (aýallardyr). Takyk, olar erbet we ýalan söz sözleýärler. Takyk, Alla Günä geçijidir, Bagyşlaýjydyr.

3. Aýallaryna zyhar edip, (olardan aýrylyşmaga niýetlenip), soň hem aýdan sözlerini yza almak üçin öwrülenler biri-birleri (aýallary) bilen gatnaşyga girmezden ozal bir gul azat etmelidirler. Bu size nesihat berilýär. Alla siziň edýän (ähli) işleriňizden habardardyr.

4. Kimiň (gul azat) etmäge güýji ýetmese, (jynsy) gatnaşykdan öňürti, iki aýlap yzly-yzyna agyz beklemelidir. Muňa



hem güýji ýetmeýän adam altmyş mätäje tagam bermelidir. Bu (zyhara degişli hökümler) Alla hem-de Onuň ilçisine iman getirmegiňiz üçindir. Bular Allanyň çäkleridir. Kapyrlara jebir-jepaly azap bardyr.

5. Alla we Onuň ilçisine garşy çykanlar (duşmançylyk edenler) özlerinden öňküleriň heläk bolşy ýaly, (olar hem masgara bolup) heläk boldular. Ýogsa Biz olara äşgär aýatlar inderipdik. Kapyrlar üçin ryswa ediji azap bardyr.

6. Ol günde (kyýamatda) Alla olaryň hemmesini direlder we olara (dünýäde eden) etmişlerini doly habar berler. Olar (öz etmişlerini) unudan hem bolsalar, Alla olary sanap (ýazyp goýandyr). Alla ähli zada şaýatdyr.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ مَا يَكُونُ
مِن نَّجْوَىٰ ثَلَٰثَةٍ إِلَّا هُوَ رَابِعُهُمْ وَلَا خَمْسَةٍ إِلَّا هُوَ سَادِسُهُمْ
وَلَآ أَدْنَىٰ مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكْثَرَ إِلَّا هُوَ مَعَهُمْ أَيْنَ مَا كَانُوا۟ ثُمَّ
يُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا۟ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٧﴾ أَلَمْ تَرَ
إِلَى ٱلَّذِينَ نُهُوا۟ عَنِ ٱلنَّجْوَىٰ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا نُهُوا۟ عَنْهُ وَيَتَنَٰجَوْنَ
بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَمَعْصِيَتِ ٱلرَّسُولِ وَإِذَا جَآءُوكَ حَيَّوْكَ بِمَا لَمْ
يُحَيِّكَ بِهِ ٱللَّهُ وَيَقُولُونَ فِىٓ أَنفُسِهِمْ لَوْلَا يُعَذِّبُنَا ٱللَّهُ بِمَا
نَقُولُ حَسْبُهُمْ جَهَنَّمُ يَصْلَوْنَهَا فَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٨﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوٓا۟ إِذَا تَنَٰجَيْتُمْ فَلَا تَتَنَٰجَوْا۟ بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَمَعْصِيَتِ
ٱلرَّسُولِ وَتَنَٰجَوْا۟ بِٱلْبِرِّ وَٱلتَّقْوَىٰ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ
﴿٩﴾ إِنَّمَا ٱلنَّجْوَىٰ مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ لِيَحْزُنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَلَيْسَ بِضَآرِّهِمْ
شَيْـًٔا إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿١٠﴾ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا قِيلَ لَكُمْ تَفَسَّحُوا۟ فِى ٱلْمَجَٰلِسِ فَٱفْسَحُوا۟ يَفْسَحِ ٱللَّهُ لَكُمْ
وَإِذَا قِيلَ ٱنشُزُوا۟ فَٱنشُزُوا۟ يَرْفَعِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنكُمْ
وَٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ دَرَجَٰتٍ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١١﴾

يَٰٓأَيُّهَا

7. Allanyň asmanlardaky we ýerdäki ähli zady bilýändigini görmeýärsiňmi?! (Bir ýere jemlenişip), gizlin pyşyrdaşyp, gürleşýän üç kişiniň dördünjisi (hökman) Oldur. Bäş kişi (gizlin gürleşse), altynjysy (hökman) Oldur. Mundan (bu sandan) isle az bolsun, isle köp bolsun, nirede bolsalar hem Ol (ylmy bilen hökman) olaryň ýanyndadyr. Soň kyýamat güni (gelende) eden işlerini olara (ýekän-ýekän) habar berer. Takyk, Alla ähli zady bilýändir.

8. Gizlin gürrüň etmekleri gadagan edilse-de, özlerine gadagan bolan ol işi ýene-de gaýtalap, günä, duşmançylyk we pygambere garşy çykmak (meselesinde) gizlin pyşyrdaşanlary (ýahudylary) görmediňmi? Olar seniň ýanyňa gelenlerinde, saňa Allanyň (öwreden) salamyndan başga görnüşde salam bererler. Özleri hem: «Alla bize bu sözlerimiz sebäpli, azap bermezmi?!» diýip (ýaňsylaýarlar). Olar üçin dowzah ýeterlik (azapdyr). Olar (hökman) ol ýere girerler. Ol baryljak ýer nähili erbet ýerdir.

Düşündiriş: Ýahudylar pygamberimize salam diýmegiň ýerine «sa:m» («ölüm») diýer ekenler.

9. Eý, iman getirenler! Eger siz (gizlin) pyşyrdaşyp gürleşjek bolsaňyz, (seresap boluň), günä, duşmançylyk we pygambere garşy çykma (meselesinde) gürrüň etmäň! Haýyr we takwaçylyk işlerinde pyşyrdaşyp (gizlin) gürleşiberiň! Alla (garşy gelmekden) gorkuň! Siz (soň) Onuň ýanyna jemlenersiňiz.

10. (Munuň ýaly) pyşyrdaşyp (gizlin) aýdylýan sözler diňe iman getirenleri gynandyrmak üçin şeýtan tarapyndan (ündelýär). Emma Alladan bidin, (şeýtan) olara (möminlere) hiç hili zyýan bermez. Bes, möminler diňe Alla bil baglasynlar!

11. Eý, iman getirenler! Siz (bir ýere jemlenişen mahalyňyz): «Mejlisde (biri-biriňiz üçin sähel) ýer açyň» diýlende, dessine ýer açyň! Alla hem size giňişlik berer. Size: «Turuň!» diýlende, dessine ýeriňizden turuň! Alla hem sizden iman getirenleriň we ylym nesip edilenleriň derejelerini beýgelder. Alla siziň edýän (ähli) işleriňizden habardardyr.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نَٰجَيۡتُمُ ٱلرَّسُولَ فَقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيۡ نَجۡوَىٰكُمۡ
صَدَقَةٗۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ لَّكُمۡ وَأَطۡهَرُۚ فَإِن لَّمۡ تَجِدُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ
رَّحِيمٌ ١٢ ءَأَشۡفَقۡتُمۡ أَن تُقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيۡ نَجۡوَىٰكُمۡ صَدَقَٰتٖۚ
فَإِذۡ لَمۡ تَفۡعَلُواْ وَتَابَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمۡ فَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ
وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥۚ وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٣ ۞ أَلَمۡ تَرَ إِلَى
ٱلَّذِينَ تَوَلَّوۡاْ قَوۡمًا غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مَّا هُم مِّنكُمۡ وَلَا مِنۡهُمۡ
وَيَحۡلِفُونَ عَلَى ٱلۡكَذِبِ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ١٤ أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدًاۖ
إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٥ ٱتَّخَذُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ جُنَّةٗ فَصَدُّواْ
عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ١٦ لَّن تُغۡنِيَ عَنۡهُمۡ أَمۡوَٰلُهُمۡ
وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيۡـًٔاۚ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ
١٧ يَوۡمَ يَبۡعَثُهُمُ ٱللَّهُ جَمِيعٗا فَيَحۡلِفُونَ لَهُۥ كَمَا يَحۡلِفُونَ لَكُمۡ وَيَحۡسَبُونَ
أَنَّهُمۡ عَلَىٰ شَيۡءٍۚ أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡكَٰذِبُونَ ١٨ ٱسۡتَحۡوَذَ عَلَيۡهِمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ
فَأَنسَىٰهُمۡ ذِكۡرَ ٱللَّهِۚ أُوْلَٰٓئِكَ حِزۡبُ ٱلشَّيۡطَٰنِۚ أَلَآ إِنَّ حِزۡبَ ٱلشَّيۡطَٰنِ
هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٩ إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحَآدُّونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ أُوْلَٰٓئِكَ فِي
ٱلۡأَذَلِّينَ ٢٠ كَتَبَ ٱللَّهُ لَأَغۡلِبَنَّ أَنَا۠ وَرُسُلِيٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِيٌّ عَزِيزٞ ٢١

12. Eý, iman getirenler! Eger Allanyň ilçisi bilen gizlin gürleşmek isleseňiz, mundan (bu gürrüňleşmeden) öňürti sadaka beriň! Şeýle etseňiz, siziň üçin has haýyrly we (günäleriňizi) päkleme meselesinde (dogry hereket) bolar. Eger (muňa mümkinçilik) tapmasaňyz, (Ol siziň ýagdaýyňyzy bilýändir). Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

13. Siz (pygamber bilen) gizlin gürleşmezden öň sadaka bermekden (garyp düşeris öýdip) çekinýärsiňizmi? Siz beýle etmeýändigiňiz üçin hem Alla sizi bagyşlady. Bes, siz namazy berjaý ediň, zekat beriň, Alla we Onuň ilçisine tabyn boluň! Alla siziň edýän (ähli) işleriňizden habardardyr.

14. Allanyň gazap eden kowumyny dost tutunanlary görmeýärsiňmi?! Olar ne sizdendir, ne-de olardandyr. Bular bilseler hem ýalandan kasam edýärler.

15. Alla olara ýowuz azap taýýarlady. Takyk, olaryň edýän işleri nähili erbetdir.

16. Olar kasamlaryny galkan edip, (ynsanlary) Allanyň ýolundan öwürýärler. Olara ryswa ediji azap bardyr.

17. (Alla kimi jezalandyrmak islese) olaryň ne baýlykdyr emläkleri, ne-de perzentleri hiç haýsy peýda bermez. Olar dowzahydyrlar. Olar ol ýerde ebedi galarlar.

18. Allanyň olaryň hemmesini direlden güni, olar (dünýäde musulman bolandyklaryna degişli) size kasam edişleri ýaly, Oňa (Alla) kasam etmek bilen bir iş edendiris (dogry ýoldadyrys) öýtdüler. Bilip goýuň! Olar ýalançylaryň hut özleridir.

19. Şeýtan olaryň akyllaryny alyp, olara Allany ýatlamagy unutdyrypdyr. Ine, olar şeýtanyň toparydyr! Bilip goýuň! Şeýtanyň topary zyýan çekýänleriň hut özleridir.

20. Alla we Onuň ilçisine garşy çykanlar (hem-de olara duşmanlyk edenler) iň pes (derejede) bolarlar.

21. Çünki Alla: «Men we Meniň ilçilerim hökman ýeňeris!» diýip ýazandyr (höküm berendir). Takyk, Alla Kuwwatlydyr, hikmet eýesidir.

لا تجد قوما يؤمنون بالله واليوم الآخر يوادون من حاد الله ورسوله
ولو كانوا آباءهم أو أبناءهم أو إخوانهم أو عشيرتهم أولئك
كتب في قلوبهم الإيمان وأيدهم بروح منه ويدخلهم جنات
تجري من تحتها الأنهار خالدين فيها رضي الله عنهم ورضوا
عنه أولئك حزب الله ألا إن حزب الله هم المفلحون ﴿٢٢﴾

سورة الحشر مدنية وهي أربع وعشرون آية

بسم الله الرحمن الرحيم

سبح لله ما في السماوات وما في الأرض وهو العزيز الحكيم
﴿١﴾ هو الذي أخرج الذين كفروا من أهل الكتاب من ديارهم
لأول الحشر ما ظننتم أن يخرجوا وظنوا أنهم مانعتهم حصونهم
من الله فأتاهم الله من حيث لم يحتسبوا وقذف في قلوبهم
الرعب يخربون بيوتهم بأيديهم وأيدي المؤمنين فاعتبروا
يا أولي الأبصار ﴿٢﴾ ولولا أن كتب الله عليهم الجلاء
لعذبهم في الدنيا ولهم في الآخرة عذاب النار ﴿٣﴾

ذلك

22. Alla we ahyret gününe ynanýan kişiniň Allanyň we Onuň ilçisiniň garşysyna çykanlary, isle olar kakalary, ýa ogullary, ýa doganlary, ýa-da tiredeşleri bolsun, olara söýgi besläp dost edinendiklerini görmersiň. Ine, Alla olaryň kalplaryna imany ýazandyr we olary Öz tarapyndan bir ruh (güýç-kuwwat) bilen goldandyr. Alla olary aşagyndan derýalar akýan jennetlere ebedi galmak üçin ýerleşdirer. Alla olardan, olar hem Alladan razydyrlar. Ine, olar Allanyň toparydyr. Bilip goýuň! Takyk, Allanyň topary, olar üstünlik gazananlardyr.

59-njy süre: «Haşr» («Jemlenme»)

«Haşr» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 24 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan «Haşr» sözünden alnandyr. Manysy «Bir ýere jemlenme» diýmegi aňladýar. Pygamberimiz käbir ýahudylar we butparazlar bilen ylalaşyp, Medinede şäher döwletini esaslandyrypdy. Emma ýahudylaryň Beni nazyr taýpasy Mekgedäki kuraýşylar bilen dildüwşüp, bu ylalaşygy bozupdy. Bu sürede käbir şol ýahudylaryň Medineden çykarylmagy, mynapyklaryň hileleri, musulmanlara nesihatlar we Allanyň gözel wasplary beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Asmanlardaky we ýerdäki (ähli) zat Allany tesbih edýär. Ol (Alla) Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

2. Ol (Alla) ähli-kitapdan bolan kapyrlary ilkinji sürgünde ýurtlaryndan çykardy. (Ýogsa) siz olaryň çykaryljakdyklary barada pikir hem etmeýärdiňiz. Olar galalary Alla tarapyndan (geljek azapdan özlerini) saklar öýtdüler. Emma Alla olaryň pikir etmeýän taraplaryndan geldi we olaryň kalplaryna gorky saldy. Hatda öýlerini öz elleri (bir tarapdan hem) möminleriň elleri bilen ýykýardylar. Eý, akyl eýeleri! Bes, ybrat alyň!

3. Eger Alla olara (köpçülikleýin) sürgün (hökümini) ýazmasady (bermesedi), hökman olara dünýäde (başga görnüşde) azap (bela) bererdi. Ahyretde hem olara ot azaby bardyr.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ شَاقُّوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ ۖ وَمَن يُشَاقِّ اللَّهَ فَإِنَّ اللَّهَ
شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٤﴾ مَا قَطَعْتُم مِّن لِّينَةٍ أَوْ تَرَكْتُمُوهَا قَائِمَةً
عَلَىٰ أُصُولِهَا فَبِإِذْنِ اللَّهِ وَلِيُخْزِيَ الْفَاسِقِينَ ﴿٥﴾ وَمَا أَفَاءَ اللَّهُ
عَلَىٰ رَسُولِهِ مِنْهُمْ فَمَا أَوْجَفْتُمْ عَلَيْهِ مِنْ خَيْلٍ وَلَا رِكَابٍ
وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يُسَلِّطُ رُسُلَهُ عَلَىٰ مَن يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ
شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٦﴾ مَّا أَفَاءَ اللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِ مِنْ أَهْلِ الْقُرَىٰ فَلِلَّهِ
وَلِلرَّسُولِ وَلِذِي الْقُرْبَىٰ وَالْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينِ وَابْنِ السَّبِيلِ
كَيْ لَا يَكُونَ دُولَةً بَيْنَ الْأَغْنِيَاءِ مِنكُمْ ۚ وَمَا آتَاكُمُ الرَّسُولُ
فَخُذُوهُ وَمَا نَهَاكُمْ عَنْهُ فَانتَهُوا ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۖ إِنَّ اللَّهَ شَدِيدُ
الْعِقَابِ ﴿٧﴾ لِلْفُقَرَاءِ الْمُهَاجِرِينَ الَّذِينَ أُخْرِجُوا مِن دِيَارِهِمْ
وَأَمْوَالِهِمْ يَبْتَغُونَ فَضْلًا مِّنَ اللَّهِ وَرِضْوَانًا وَيَنصُرُونَ اللَّهَ
وَرَسُولَهُ ۚ أُولَٰئِكَ هُمُ الصَّادِقُونَ ﴿٨﴾ وَالَّذِينَ تَبَوَّءُوا الدَّارَ
وَالْإِيمَانَ مِن قَبْلِهِمْ يُحِبُّونَ مَنْ هَاجَرَ إِلَيْهِمْ وَلَا يَجِدُونَ فِي
صُدُورِهِمْ حَاجَةً مِّمَّا أُوتُوا وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰ أَنفُسِهِمْ وَلَوْ كَانَ
بِهِمْ خَصَاصَةٌ ۚ وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٩﴾

4. Munuň (sebäbi) olaryň Alla we Onuň ilçisine garşy çykandyklary (üçindir). Kim Alla we Onuň ilçisine garşy çyksa, takyk, Allanyň jezasy örän ýowuzdyr.

5. (Eger söweşde ol kapyrlaryň) hurma agaçlaryndan haýsydyr bir zady kesseňiz ýa-da bolşy ýaly köki bilen goýsaňyz, bu (elmydama) Allanyň rugsady bilendir we Onuň (ýoldan çykan) pasyklary jezalandyrmagy üçindir.

6. Allanyň (has öň) olaryň (emläklerinden) pygamberine olja edip (beren) zatlary (barada aýtsak), siz olar (oljalar) üçin ne at, ne-de düýe çapdyrdyňyz. Emma Alla pygamberlerini Öz islän kişilerinden (söweşsiz hem-de kynçylyksyz) üstün (edip, ýeňiş nesip) eder. Allanyň ähli zada güýji ýetýändir.

7. Allanyň (söweşsiz) eýelenilen oba-şäherleriň (kapyr) halkyndan öz pygamberine beren oljalary (diňe) sizden bolan baýlaryň arasynda aýlanyp durmaz ýaly (olar barada) Alla (öz isleýşi ýaly höküm eder we olar), pygamberine, (pygamberiň ýakyn) neberesine, ýetimlere, garyp-gasarlara we ýolda galanlara degişlidir (sarp eder). Pygamber size nämäni berse (emir etse) alyň, nämäni gadagan (haram) etse, ondan gaçyň! Alladan gorkuň! Takyk, Allanyň jezasy örän ýowuzdyr.

8. Şeýle-de (Allanyň beren bu oljalary) Allanyň pazly-keremini we razylygyny gözläp, Allanyň (dinine) we pygamberine kömek bermek üçin ýurtlaryndan çykarylan hem-de emläklerinden (jyda düşen) ol hijret (göç) eden garyp-gasarlara degişlidir. Olar dogruçyllaryň hut özleridir.

9. Olardan (hijret edenlerden) öň ol ýurtda (Medinede) ýerleşenler (ensarlar) we (ýürekden) iman getirenler bolsa (öz diýarlaryna) hijret (göç) edenleri söýerler we olara berlen (oljalar) sebäpli ýüreklerinde isleg (biynjalyk) duýmazlar (bahyllyk etmezler). Hatda özleri mätäç bolsalar hem, (olary) öňe sürdüler (olara maddy kömegiň edilmegini teklip etdiler). Kim nebsiniň gysgançlygyndan özüni gorasa, halas boluşa (hem-de üstünlige) ýetenler olaryň hut özlerdir!

والذين جاءو من بعدهم يقولون ربنا اغفر لنا ولإخواننا
الذين سبقونا بالإيمان ولا تجعل في قلوبنا غلا للذين آمنوا
ربنا إنك رءوف رحيم ١٠ ألم تر إلى الذين نافقوا يقولون
لإخوانهم الذين كفروا من أهل الكتاب لئن أخرجتم
لنخرجن معكم ولا نطيع فيكم أحدا أبدا وإن قوتلتم
لننصرنكم والله يشهد إنهم لكاذبون ١١ لئن
أخرجوا لا يخرجون معهم ولئن قوتلوا لا ينصرونهم ولئن
نصروهم ليولن الأدبار ثم لا ينصرون ١٢ لأنتم أشد رهبة
في صدورهم من الله ذلك بأنهم قوم لا يفقهون ١٣
لا يقاتلونكم جميعا إلا في قرى محصنة أو من وراء جدر
بأسهم بينهم شديد تحسبهم جميعا وقلوبهم شتى
ذلك بأنهم قوم لا يعقلون ١٤ كمثل الذين من
قبلهم قريبا ذاقوا وبال أمرهم ولهم عذاب أليم ١٥ كمثل
الشيطان إذ قال للإنسان اكفر فلما كفر
قال إني بريء منك إني أخاف الله رب العالمين ١٦

فكان

حزب

10. Olardan soň (kyýamata çenli dünýä) gelen (ähli möminler): «Eý, Perwerdigärimiz! Biziň we bizden öňki iman bilen öten doganlarymyzyň günälerini bagyşla! Biziň içimizde iman getirenlere garşy hiç hili öýke-kine goýma! Eý, Perwerdigärimiz! Takyk, Sen Mährirlisiň, Rehim-şepagatlysyň» diýenlere (hem söweşsiz alnan oljalardan berler).

11. Mynapyklaryň (edýän işlerini) görmeýärsiňmi? Olar ähli-kitapdan (ýahudylardan) inkär eden doganlaryna: «Eger siz bu ýerden çykarylsaňyz, biz hem hökman siz bilen bile çykarys. Size (garşy) hiç haçan hiç kime tabyn bolmarys. Eger size garşy söweş edilse, biz hökman size kömek ederis» diýdiler. Emma olaryň ýalan sözleýändiklerine Alla şaýatdyr.

12. Kasam bolsun! (Eger ýahudylar) ýurtlaryndan çykarylsalar, (mynapyklar) olar bilen bile çykmazlar. Eger olara (garşy) söweş (yglan) edilse, (mynapyklar) olara kömek etmezler. Eger olara kömek berseler hem hökman yzlaryna öwrülip gaçarlar. (Soň Alla olary heläk eder) we olara kömek hem edilmez.

13. Olaryň kalplarynda sizden (duýan) gorkulary Alladan (gorkmaklaryndan) hem has beterdir. Bu olaryň (Allanyň gudratyny) bilmeýän kowumdygy sebäplidir.

14. Olar (ýahudylar) siziň bilen köplük bolup (ýüzbe-ýüz) söweşmezler, diňe berk galalaryň içinden ýa-da diwarlaryň arkasyndan (siziň bilen) söweşmek islärler. Olaryň (ýahudylar bilen mynapyklaryň) öz aralaryndaky çaknyşyklar hem örän aýylgançdyr. Sen (daşyndan) olary jebisdir öýdersiň. (Emma) olaryň kalplary dargan (ýagdaýdadyr). Bu olaryň akylyny ulanmaýan kowumdygy sebäplidir.

15. Olaryň (ýahudylaryň) ýagdaýy özlerinden sähelçe öň (Bedrde) eden (etmişleriniň) jezasyny dadan, ahyretde hem jebir-jepaly azap çekjekleriň (mekgeli kapyrlaryň) ýagdaýy ýalydyr.

16. (Ýahudylary söweşe höweslendirýän mynapyklaryň ýagdaýy bolsa) göýä şeýtanyň (ýagdaýy) ýalydyr. Ol ynsana: (Sen ynanma), inkär et!» diýer. Ol inkär edensoň (kapyr bolansoň) hem (şeýtan) oňa: «Takyk, men senden daşdyryn. Takyk, men älemleriň Perwerdigärinden gorkýaryn» diýer.


الجزء الثامن والعشرون ٥٤٧

فَكَانَ عَاقِبَتَهُمَآ أَنَّهُمَا فِي ٱلنَّارِ خَٰلِدَيْنِ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ جَزَٰٓؤُا۟
ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٧﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَلْتَنظُرْ نَفْسٌ
مَّا قَدَّمَتْ لِغَدٍ ۖ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٨﴾
وَلَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ نَسُوا۟ ٱللَّهَ فَأَنسَىٰهُمْ أَنفُسَهُمْ ۚ
أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿١٩﴾ لَا يَسْتَوِىٓ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ
وَأَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ ۚ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ هُمُ ٱلْفَآئِزُونَ ﴿٢٠﴾ لَوْ أَنزَلْنَا هَٰذَا
ٱلْقُرْءَانَ عَلَىٰ جَبَلٍ لَّرَأَيْتَهُۥ خَٰشِعًا مُّتَصَدِّعًا مِّنْ خَشْيَةِ ٱللَّهِ ۚ وَتِلْكَ
ٱلْأَمْثَٰلُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢١﴾ هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى
لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ۖ هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٢٢﴾
هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلْمَلِكُ ٱلْقُدُّوسُ ٱلسَّلَٰمُ ٱلْمُؤْمِنُ
ٱلْمُهَيْمِنُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْجَبَّارُ ٱلْمُتَكَبِّرُ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ
﴿٢٣﴾ هُوَ ٱللَّهُ ٱلْخَٰلِقُ ٱلْبَارِئُ ٱلْمُصَوِّرُ ۖ لَهُ ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ ۚ
يُسَبِّحُ لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٤﴾

سُورَةُ ٱلْمُمْتَحِنَةِ مَدَنِيَّةٌ وَهِيَ
ثَلَاثَ عَشْرَةَ ءَايَةً

17. Olaryň ikisiniň (azdyranyň we azanyň) hem netijesi ebedi galjak ýerleri bolan oda (dowzaha) girmek bolar. Ine, bu zalymlaryň jezasydyr.

18. Eý, iman getirenler! Allanyň (azabyna duçar bolmakdan) gorkuň! Her kim ertir (ahyret) üçin näme taýýarlandygyna seretsin! Alladan gorkuň! Alla siziň edýän (ähli) işleriňizden habardardyr.

19. Allany ýatdan çykarandyklary üçin, Onuň (Allanyň) hem (özlerine) özlerini unutdyran kişileri ýaly bolmaň! Olar pasyklaryň hut özleridir.

20. Dowzahylar bilen jennetiler deň bolmaz. Jennetiler üstünlige ýetenleriň hut özleridir.

21. Eger biz bu Kurany bir dagyň (depesine) indersedik, onuň (dagyň) Alladan gorkusyna başyny egip, bölek-bölek boljakdygyny görerdiň! Ine, Biz mysallary pikirlenmekleri üçin ynsanlara düşündirýäris.

22. Ol Özünden başga (ybadata laýyk) hudaý bolmadyk Alladyr. Ol görülýän we görülmeýän (ähli) zady bilýändir. Ol Rahmandyr (Mähribandyr), Rahymdyr (Rehim-şepagatlydyr).

23. Ol Özünden başga (ybadata laýyk) hudaý bolmadyk Alladyr. Ol Melikdir (Hökümdadyr), Kuddusdyr (Kemçiliklerden päkdir), Salamdyr (Salamatlyga ýetirýändir), Mömindir (Amanlyga ýetirýändir), Muheýmindir (Seredip duran gözegçidir), Ezizdir (Gudraty güýçlüdir), Jepbardyr (Güýç ulanyjydyr), Mutekebbirdir (Beýiklikde deňi-taýy ýokdur). Alla özüne şärik goşýanlaryň aýdýan zatlaryndan päkdir (hem-de beýikdir).

24. Ol Alla Halykdyr (Ýaradyjydyr), Barydyr (Ýokdan bar edijidir), Musawwyrdyr (Şekil-surat berijidir). Ähli gözel atlar Onuňkydyr. Asmanlardaky we ýerdäki (ähli) zat Ony tesbih eder. Ol Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.



60-njy süre: «Mumtehyne»
(«Synag edilenler»)

«Mumtehyne» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 13 aýatdan ybaratdyr. «Mumtehyne» sözünuň manysy «Synag edilenler» diýmek bolup, bu sürede musulmanlaryň gaýry dinliler bilen gatnaşygy, yslamyň duşmanlary bilen dostlaşmaly däldigi, şeýle-de yslamy kabul eden aýallaryň maksatlaryny ýüze çykarmak arkaly synag edilendikleri barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Eý, iman getirenler! Meniň duşmanymy we öz duşmanlaryňyzy dost tutunmaň! Olar size hakdan geleni (hakykaty) inkär edýärkäler, siz olara mähir-muhabbet görkesýärsiňiz! (Olar) pygamberi we sizi Perwerdigäriňiz Alla iman getirýändigiňiz üçin (ýurtlaryňyzdan) çykarýarlar. Siz Meniň ýolumda söweş-gazawat etmek we Meniň razyçylygymy gazanmak üçin çykan bolsaňyz hem olara mähir-muhabbet görkezip syr berýärsiňiz. Men siziň gizlin we äşgär zatlaryňyzyň (hemmesini) bilýärin. Siziň içiňizden kim beýle etse (Meniň duşmanymy dost tutunsa), ol ýoluň dogrusyndan azaşandyr.

2. Eger olar sizi ele salsalar, size duşman bolup, ellerini-de, dillerini-de erbetlik etmek üçin (size) uzadarlar we siziň kapyr bolmagyňyzy (çyn ýürekden) islärler.

3. Kyýamat güni size ne ýakyn dogan-garyndaşlaryňyzyň, ne-de perzentleriňiziň (hiç haýsynyň) peýdasy bolmaz. (Alla kyýamat güni) siziň araňyzy böler (dogry ýola tabyn bolanlary jennete, kapyrlary dowzaha salar). Alla siziň edýän (ähli) işleriňizi görýändir.

4. Ybraýym (pygamberde) we onuň ýanyndakylarda siz üçin ajaýyp bir nusga (ahlak) bardyr. Olar kowumlaryna: «Biz sizden we Alladan başga ybadat edýän (şärikleriňizden) daşdyrys. Biz siziň (ýalbaryp ybadat edýän butlaryňyzy) inkär etdik. Biz bilen siziň bilen araňyzda tä siz ýeke-täk Alla iman getirýänçäňiz ebedi duşmançylyk we kine baş görkezdi» diýdiler. Meger Ybraýym atasyna: «Men seniň üçin hökman (Perwerdigärimden) ýalkaw sorajak. Ýöne Allanyň sen barada öz islän zadyna (berjek hökümine päsgel bolmaga) güýjüm ýetmez» diýipdi. (Ol we ýanyndaky möminler:) «Eý, (Beýik) Perwerdigärimiz! Biz diňe Saňa bil bagladyk, Saňa ýöneldik hem-de (ahyrynda) gaýdyp geliş Saňadyr!

5. Eý, Perwerdigärimiz! Bizi kapyrlaryň (ezýetine berip, olar) bilen synag etme! Eý, Perwerdigärimiz! Bizi bagyşla! Takyk, Sen Gudraty güýçlüsiň, hikmet eýesisiň» (diýdiler).

لقد كان لكم فيهم أسوة حسنة لمن كان يرجوا الله واليوم الآخر
ومن يتول فإن الله هو الغني الحميد ٦ عسى الله أن يجعل
بينكم وبين الذين عاديتم منهم مودة والله قدير والله غفور
رحيم ٧ لا ينهاكم الله عن الذين لم يقاتلوكم في الدين ولم
يخرجوكم من دياركم أن تبروهم وتقسطوا إليهم إن الله يحب
المقسطين ٨ إنما ينهاكم الله عن الذين قاتلوكم في الدين
وأخرجوكم من دياركم وظاهروا على إخراجكم أن تولوهم ومن يتولهم
فأولئك هم الظالمون ٩ يا أيها الذين آمنوا إذا جاءكم المؤمنات
مهاجرات فامتحنوهن الله أعلم بإيمانهن فإن علمتموهن مؤمنات
فلا ترجعوهن إلى الكفار لا هن حل لهم ولا هم يحلون لهن
وآتوهم ما أنفقوا ولا جناح عليكم أن تنكحوهن إذا آتيتموهن
أجورهن ولا تمسكوا بعصم الكوافر واسألوا ما أنفقتم وليسألوا
ما أنفقوا ذلكم حكم الله يحكم بينكم والله عليم حكيم
١٠ وإن فاتكم شيء من أزواجكم إلى الكفار فعاقبتم فآتوا الذين
ذهبت أزواجهم مثل ما أنفقوا واتقوا الله الذي أنتم به مؤمنون ١١

6. Kasam bolsun! Olarda siziň içiňizden Alla hem-de ahyret gününe (gowuşmagy) umyt edýänler üçin ajaýyp bir nusga bardyr. (Emma) kim (mundan) ýüz öwürse, (bilip goýsun), Alla Baýdyr (hiç zada mätäç däldir) we hamdy-sena edilmäge mynasypdyr.

7. Belki, Alla siziň bilen olardan size duşman bolanlaryň arasynda mähir-muhabbet döreder. Alla (ähli zada) güýç ýetirýändir. Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

8. Alla size garşy din üçin söweşmeýän, sizi ýurtlaryňyzdan çykarmaýanlara ýagşylyk etmegiňizi we adalatly bolmagyňyzy gadagan etmeýär. Takyk, Alla adyl bolanlary söýýändir.

9. Ýöne Alla siziň bilen din babatda söweşýänleri, sizi ýurtlaryňyzdan çykarýanlary we siziň çykarylmagyňyz üçin kömek edýänleri dost tutunmagyňyzy gadagan edýär. Kim olary dost tutunsa, olar zalymlaryň hut özleridir.

10. Eý, iman getirenler! (Eger kapyrlardan gaçan) mömin aýallar göç edip, siziň (ýanlaryňyza sygnyp) gelenlerinde, olary synap görüň! Alla olaryň imanlaryny gowy bilýändir. Eger siz olaryň mömindiklerine göz ýetirseňiz, olary yzyna kapyrlara gaýtarmaň! (Mundan soň) bu aýallar olara (kapyr ärlerine) halal däldir. Olar (kapyr ärleri) hem bu aýallara halal däldir. (Ýöne siz) olaryň (kapyr ärleriniň) sarp eden (galyňlaryny yzyna) beriň! Siziň olara (galyň) töläp nikalamagyňyzda (öýlenmegiňizde) günä ýokdur. Kapyr (aýallaryňyzy) nikaňyzda saklamaň! Olara beren galyňlaryňyzy (olaryň barjak kapyr ärlerinden talap ediň! Kapyrlar hem musulman bolansoňlar aýrylyşan aýallaryna) beren galyňlaryny sizden talap etsinler. Bu Allanyň hökümidir. Siziň araňyzda Ol höküm eder. Alla (ähli zady) bilýändir, hikmet eýesidir.

11. Eger siziň aýallaryňyzyň biriniň (yslamdan dänip), kapyrlara (tarap gaçmagy zerarly sizden) bir zat (olara) gitse, siz soň (kapyrlar bilen araňyzdaky söweşde olary) jezalandyryp (ýeňip) alan oljaňyzdan aýallary gidenlere tölän galyň mukdaryny beriň! Öz iman getiren Allaňyza garşy çykmakdan gorkuň!



12. Eý, pygamber! Eger mömin aýallar (seniň ýanyňa) Alla hiç hili şärik goşmajakdyklaryna, ogurlyk etmejekdiklerine, zyna etmejekdiklerine, çagalaryny öldürmejekdiklerine, elleri bilen aýaklarynyň arasynda (eden işlerinde) ýalan ýere (başgasyndan dogan ýa-da özüniň binika dogran çagasyny nikaly ärinden bolan diýip) töhmet atmajakdyklaryna, haýyr işlerde saňa garşy gelmejekdiklerine (söz berip) ähti-peýmana gelenlerinde, sen olaryň ähti-peýmanlaryny kabul et. Olaryň bagyşlanmagy üçin Alladan ýalkaw sora! Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

13. Eý, iman getirenler! Allanyň gazabyna duçar bolan kowumy dost tutunmaň! Sebäbi olar kapyrlaryň mazarlardaky (ýatanlaryň direlmeginden) umyt üzüşleri ýaly, ahyretden (hem şol derejede) umytlaryny üzendirler.

61-nji süre: «Saf» («Hatar»)

«Saf» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 14 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady 4-nji aýatda agzalýan «Saf» sözünden alnypdyr, onuň manysy «Hatar» diýmekdir. Bu sürede iman getirip, onuň ugrunda göreşmelidigi, şeýle-de Musa, Isa we Muhammet aleýhissalamyň pygamberlikleri bilen baglanyşykly wakalar aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Asmanlardaky we ýerdäki (ähli) zat Allany tesbih edýär. Ol Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

2. Eý, iman getirenler! Siz näme üçin (özüňiziň) etmejek işiňizi aýdýarsyňyz?

3. Etmejek işiňizi aýtmak Allanyň iň halamaýan zadydyr.

4. Elbetde, Alla (biri-birine mäkäm) daýanýan binalar ýaly hatar-hatar bolup, öz ýolunda (el-ele berip, edermenlik bilen) söweşenleri halaýandyr.

5. Musa hem öz kowumyna (ymmatyna): «Eý, kowumym! Siz meniň Allanyň özüňize iberen ilçisidigimi» diýendigimi bilseňiz hem, näme üçin maňa azar berýärsiňiz?» diýipdi. Olar (hak ýoldan) çykansoňlar, Alla hem olaryň kalplaryny (haky kabul etmekden, haka ýönelmekden) daşlaşdyrdy. Alla (ýoldan çykan) pasyklar kowumyny dogry ýola gönükdirmez.

وَإِذْ قَالَ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ يَا بَنِي إِسْرَائِيلَ إِنِّي رَسُولُ اللَّهِ إِلَيْكُم مُّصَدِّقًا لِّمَا
بَيْنَ يَدَيَّ مِنَ التَّوْرَاةِ وَمُبَشِّرًا بِرَسُولٍ يَأْتِي مِن بَعْدِي اسْمُهُ أَحْمَدُ فَلَمَّا
جَاءَهُم بِالْبَيِّنَاتِ قَالُوا هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٦﴾ وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ
الْكَذِبَ وَهُوَ يُدْعَىٰ إِلَى الْإِسْلَامِ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿٧﴾
يُرِيدُونَ لِيُطْفِئُوا نُورَ اللَّهِ بِأَفْوَاهِهِمْ وَاللَّهُ مُتِمُّ نُورِهِ وَلَوْ كَرِهَ الْكَافِرُونَ ﴿٨﴾
هُوَ الَّذِي أَرْسَلَ رَسُولَهُ بِالْهُدَىٰ وَدِينِ الْحَقِّ لِيُظْهِرَهُ عَلَى الدِّينِ كُلِّهِ
وَلَوْ كَرِهَ الْمُشْرِكُونَ ﴿٩﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰ تِجَارَةٍ
تُنجِيكُم مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿١٠﴾ تُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَتُجَاهِدُونَ
فِي سَبِيلِ اللَّهِ بِأَمْوَالِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١١﴾
يَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَيُدْخِلْكُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ
وَمَسَاكِنَ طَيِّبَةً فِي جَنَّاتِ عَدْنٍ ذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٢﴾ وَأُخْرَىٰ تُحِبُّونَهَا
نَصْرٌ مِّنَ اللَّهِ وَفَتْحٌ قَرِيبٌ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٣﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُونُوا
أَنصَارَ اللَّهِ كَمَا قَالَ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ لِلْحَوَارِيِّينَ مَنْ أَنصَارِي إِلَى اللَّهِ
قَالَ الْحَوَارِيُّونَ نَحْنُ أَنصَارُ اللَّهِ فَآمَنَت طَّائِفَةٌ مِّن بَنِي إِسْرَائِيلَ
وَكَفَرَت طَّائِفَةٌ فَأَيَّدْنَا الَّذِينَ آمَنُوا عَلَىٰ عَدُوِّهِمْ فَأَصْبَحُوا ظَاهِرِينَ ﴿١٤﴾



6. Merýem ogly Isa hem: «Eý, ysraýyl ogullary! Men size özümden öňki Töwraty tassyklaýjy we menden soň geljek, ady Ahmet bolan bir pygamberi buşlamak üçin (iberilen) Allanyň ilçisidirin» diýdi. Haçanda (Isanyň buşlan ilçisi) özlerine äşgär deliller bilen gelende, olar: «Bu bir äşgär jadydyr» diýdiler.

7. Yslama çagyrylanda, (ony kabul etmegiň deregine) Alla ýalan töhmet atýandan has zalym kim bolup biler?! Alla (beýle) zalymlary dogry ýola gönükdirmez.

8. Olar Allanyň nuruny (dinini) dilleri (her hili ýalan-ýaşryk sözleri) bilen üfläp söndürmek isleýärler. (Emma), kapyrlar halamasa hem, Alla Öz nuruny (dinini) hemme ýere ýaýar (kämil ýagdaýa ýetirer).

9. (Alla) şärik goşanlar halamasa hem, dinini ähli (beýleki) dinlerden üstün etmek üçin pygamberini dogry ýol hem-de hak din bilen iberen Oldur.

10. Eý, iman getirenler! Size jebir-jepaly azapdan halas etjek (peýdaly) bir söwdany salgy bereýinmi?

11. Alla we Onuň ilçisine ynanyp, Allanyň ýolunda mal-mülkleriňizi (sarp edip), jan-teniňiz bilen söweşseňiz, (bu iň peýdaly söwdadyr). Eger bilseňiz bu siziň üçin (ähli zatdan) haýyrlydyr.

12. (Eger şeýle etseňiz) Ol (Alla) siziň günäleriňizi bagyşlar we aşagyndan derýalar akýan jennetlere, (aýratyn hem) «Adn» jennetlerindäki örän gözel mesgenlere ýerleşdirer. Ine, bu (iň) uly üstünlikdir.

13. Siziň gowy görjek başga bir zadyňyz hem bar. Alladan (geljek) ýardam we tiz wagtda (amala aşjak bir) ýeňiş. (Muny) möminlere söýünjile!

14. Eý, iman getirenler! Siz Allanyň (dinine) kömekçileri boluň! Merýem ogly Isa ýaranlaryna: «Allanyň (ýolunda) meniň kömekçilerim kimlerdir?» diýip soranda, olar: «Allanyň (dinine) kömekçileri bizdiris» diýdiler. (Netijede) ysraýyl ogullarynyň bir bölegi (Isa) iman getirdi, käbiri hem inkär etdi. Biz iman getirenleri duşmanlaryna garşy goldadyk. Şeýdip olar (kapyrlardan) üstün çykdylar.



62-nji süre: «Juma» («Anna güni»)

«Juma» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 11 aýatdan ybaratdyr. Bu süräniň 9-njy aýatynda juma namazynyň parzdygy aýdylýandygy üçin oňa «Juma» diýlip at berlipdir. Bu sürede Muhammet aleýhissalamyň pygamberliginiň adamzada peýdasy, ýahudylaryň özlerini beýleki milletlerden artyk hasaplap, bu düşünjelerini dinlerine hem ornaşdyrmakçy bolandyklary we onuň zyýany, şeýle-de yslam dininiň bütin ynsanlyga gujak açýan ybadat düşünjesi barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Asmanlardaky we ýerdäki (ähli) zatlar Melik (Hökümdar), Kuddus (Mukaddes), Eziz (Gudraty güýçli) we Hekim (Hikmet eýesi) bolan Allany tesbih edýär.

2. Ol (aglabasy) bisowat (ynsanlaryň arasyna) özlerinden bolan bir ilçi iberdi. (Bu ilçi) olara Allanyň aýatlaryny okap berýär, olary (ynançlaryna we hal-hereketlerine ýetirýän zeperlerden) päkleýär. Olara kitaby hem-de hikmeti öwredýär. Olar mundan öň äşgär ters ýoldadylar.

3. Ol (Alla pygamberi) olardan (möminlerden) heniz özlerine goşulmadyk bolan beýleki (ynsanlara) hem (iberendir). Takyk, Ol (Alla) Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.

4. Bu Allanyň pazly-keremidir (we) ony öz islänine berer. Alla uly pazly-kerem eýesidir.

5. Töwratyň (hökümini ynsanlara ýetirmegi we onuň hökümlerini berjaý etmek garamatyny) göterip (kabul edip), soň bu (garamaty) göterip (ýerine ýetirip) bilmedikleriň mysaly, (birnäçe jilt) kitap göterýän eşek ýalydyr. Allanyň aýatlaryny ýalan hasaplanlaryň (düşen) ýagdaýlary nähili erbetdir! Alla (beýle) zalymlar kowumyny (hergiz) dogry ýola salmaz.

6. (Olara): «Eý, ýahudylar! Siz özüňizi beýleki ynsanlardan (artyk hasaplap), Allanyň dostlarydygyňyzy öňe sürýärsiňiz. (Eger) siz (bu aýdýan zatlaryňyzda) dogruçyl bolsaňyz, hany (onda) ölümi arzuw ediň-dä!» diýip aýt.

7. Emma olar, elleri bilen eden etmişleri sebäpli, hiç haçan ölümi arzuw etmezler. Alla zalymlary gowy bilýändir.

8. (Eý, Muhammet!) Sen (olara): «Siziň gaçýan ol ölümiňiz sizi hökman tapar. Soň hem siz (göze) görünmeýän we görünýän (ähli zady) bilýän (Allanyň ýanyna) dolanyp getirilersiňiz. Ol siziň eden işleriňizi (size) habar berer» diýip aýt.

9. Eý, iman getirenler! Siz juma gününde (juma) namazyna çagyrylan badyňyza Allany ýatlamaga (namaza) howlugyň, söwda-satyk (işleriňizi) taşlaň! Eger biler bolsaňyz, bu siziň üçin (has) haýyrlydyr!

10. Namaz gutarandan soň bolsa ýer ýüzüne ýaýraň (işleriňizi berjaý ediň) we Allanyň pazly-kereminden (nesibäňizi) gözläň! Halas bolmagyňyz üçin Allany köp zikir ediň (ýatlaň)!

11. Olar (sen hutbada) dik durkaň, bir söwda ýa-da bir (biderek) güýmenje görüp, ol ýere tarap gidip, seni taşladylar. (Olara): «Allanyň ýanyndaky (ahyretde bar bolan) nesibe (bu ýerdäki) güýmenjeden we söwdadan, (elbetde), has haýyrlydyr. Alla rysgal berýänleriň iň haýyrlysydyr» diýip aýt.

Düşündiriş: Bir gün Medinede açlyk, guraklyk ýyllarynda bir kerweniň gelip düşländigini eşiden musulmanlar, beýle ýagdaýda pygamberi goýup gitmeli däldigini bilmänsoňlar, juma namazynyň hutbasyny okap duran pygamberi taşlap, metjitden çykyp gidiberipdiriler. Ýokardaky aýat juma namazynyň wagyzynyň (hutbasynyň) ähmiýetini habar berýär.

63-nji süre: «Munafikun» («Ikiýüzlüler»)

«Munafikun» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 11 aýatdan ybaratdyr. Sürede mynapyklar barada gürrüň gozgalýandygy üçin sürä bu at galypdyr. Şeýle-de, mynapyklaryň edýän işleri, dünýäniň wagtlaýyn lezzetine aldanmazlyklary üçin möminlere öwüt-nesihatlar berlip, möminlere mynapyklaryň howply ýollaryndan halas boluş ýollary görkezilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Mynapyklar (ikiýüzlüler) seniň ýanyňa gelenlerinde: «Takyk, Biz seniň Allanyň ilçisidigiňe şaýatlyk edýäris» diýerler. Alla hem seniň Öz ilçisidigiňi, elbetde bilýändir. Takyk, Alla mynapyklaryň ýalançydyklaryna şaýatlyk edýändir.

2. Olar (ýalan) kasamlaryny galkan



edinip, (ynsanlary) Allanyň ýolundan daş düşürýärler. Takyk, olaryň edýän bu işleri nähili erbetdir.

3. Munuň sebäbi olar (ilki) iman getirendiklerini (aýtdylar), soň bolsa inkär etdiler. Şonuň üçin hem olaryň kalplary möhürlendi. Bes, olar (hakykata) düşünip bilmezler.

4. Sen olary göreniňde, olaryň daşky görnüşleri saňa hoş ýakar. Geplänlerinde, sözlerini diňlärsiň. (Hakykatda bolsa) olar, (diwarlara) söýelen agaçlar ýalydyr. Her bir sesi (gohy) özlerine garşy (aýdylýandyr) öýderler. Olar (size) duşmandyr, olardan daş dur! Alla olaryň janyny alsyn! (Munça äşgär delillere garamazdan) olar nädip (hakykatdan) geçip bilýärler!



5. Olara: «Geliň, Allanyň ilçisi siziň (günäleriňiziň geçilmegi) üçin ýalkaw dilesin!» diýlende, (tekepbirlikleri zerarly) kellelerini ýaýkaýarlar. Sen olaryň tekepbirlik edip, (toba etmekden) ýüz öwürýändiklerini görersiň.

6. Sen olar üçin isle ýalkaw dile, isle-de ýalkaw dileme, olar üçin bary birdir. Alla olary hiç haçan ýalkamaz. Takyk, Alla pasyklary dogry ýola salmaz.

7. Olar: «Allanyň ilçisiniň ýanyndaky (garyplara) eklenç bermäň, goý, (olar) dagap gitsinler!» diýdiler. (Aslynda welin) asmanlaryň we ýeriň (ähli) hazynalary Allanyňkydyr. Emma mynapyklar muňa düşünmezler.

8. Olar: «Medinä gaýdyp gelsek, (görersiňiz), güýçli bolan ejiz bolany (ol ýerden) kowup çykarar» diýdiler. (Emma), güýç Allanyňkydyr, Onuň ilçisiniňkidir we möminleriňkidir. Emma mynapyklar bu (hakykaty hergiz) bilmezler.

9. Eý, iman getirenler! Mal-mülkleriňiz we perzentleriňiz size Allany zikir etmegiňize päsgel bermesin! Beýle edýänler uly zyýana sezewar bolarlar.

10. Siziň biriňize ölüm gelip: «Eý, Perwerdigärim! Meniň ölümimi biraz möhlete çenli gijikdir (sakla), men hem sadaka berip (haýyr işleri edip), salyhlardan bolaýyn» diýmezden ozal, size beren rysgalymyzdan (Allanyň ýolunda) haýyr-sahawat ediň!

11. Ajaly geleninden soň, Alla hiç kimiň (ölümini) gijä goýmaz. Alla siziň edýän (ähli) işleriňizden habardardyr».

## 64-nji süre: «Tegabun» («Aldanma»)

«Tegabun» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 18 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady 9-njy aýatda agzalýan «Tegabun güni» sözünden alnypdyr. «Tegabun» diýmek, kemçilik eden ynsanyň günälerine göz ýetirip, bu dünýäde aldanandygyny kabul edip, ykrar etmegi we ökünmegidir. Aslynda Tegabun kyýamatyň atlarynyň biridir. Bu süre Alla ynanmak, yhlas, takwaçylyk, kanagat we ahyret bagtyýarlylygy üçin tagalla etmek ýaly meseleleri öz içine alýar. Şeýle-de sürede bu älemiň eýesiz däldigi, ähli zatda bolşy ýaly, ynsanyň ýaradylyşynyň hem maksadynyň bardygy, şonuň üçin hem ynsanyň öz ygtyýaryny haýyrly-sogaply ýollarda ulanmalydygy barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Asmanlardaky we ýerdäki (ähli) zat Allany tesbih edýär. Mülk (hökmürowanlyk) Onuňkydyr. (Ähli) hamdy-senalar Oňa mahsusdyr. Onuň ähli zada güýji ýetýändir.

2. Sizi ýaradan Oldur. Emma siziň käbiriňiz kapyr, käbiriňiz bolsa möminsiňiz. Alla siziň edýän (ähli) işleriňizi görýändir.

3. Alla asmanlary we ýeri (boş ýere däl-de) hak (we hikmet) bilen ýaratdy. Size şekil berip, ajaýyp görnüş (durk) berdi. Dolanyp baryş Oňadyr.

4. Ol asmanlardaky we ýerdäki (ähli) zady bilýändir. Siziň gizleýän we äşgär edýän (ähli) zadyňyzy hem bilýändir. Ol gursaklardakyny (ýüreklerdäkini) hem bilýändir.

5. Size mundan öň inkär edenleriň (başlaryna gelenleriň) habary gelmedimi? Olar eden işleriniň jezasyny (bu) dünýäde datdylar (çekdiler) we (ahyretde hem) olara jebir-jepaly azap bardyr.

6. (Ol azabyň sebäbi) pygamberler olara (äşgär) deliller (mugjyzalar) bilen gelýärdiler. Emma olar: «Bize (özümiz ýaly) bir ynsan ýol görkezmekçimi?» diýdiler we inkär edip ýüz öwürdiler. Alla olara mätäç däldir. Takyk, Alla Baýdyr (hiç zada mätäç däldir), hamdy-sena edilmäge mynasypdyr.



بسم الله الرحمن الرحيم
يسبح لله ما في السماوات وما في الأرض له الملك وله الحمد وهو
على كل شيء قدير ١ هو الذي خلقكم فمنكم كافر ومنكم مؤمن
والله بما تعملون بصير ٢ خلق السماوات والأرض بالحق وصوركم
فأحسن صوركم وإليه المصير ٣ يعلم ما في السماوات
والأرض ويعلم ما تسرون وما تعلنون والله عليم بذات الصدور
٤ ألم يأتكم نبؤا الذين كفروا من قبل فذاقوا وبال أمرهم ولهم
عذاب أليم ٥ ذلك بأنه كانت تأتيهم رسلهم
بالبينات فقالوا أبشر يهدوننا فكفروا وتولوا واستغنى الله
والله غني حميد ٦ زعم الذين كفروا أن لن يبعثوا قل بلى
وربي لتبعثن ثم لتنبؤن بما عملتم وذلك على الله يسير ٧
فآمنوا بالله ورسوله والنور الذي أنزلنا والله بما تعملون
خبير ٨ يوم يجمعكم ليوم الجمع ذلك يوم التغابن ومن يؤمن
بالله ويعمل صالحا يكفر عنه سيئاته ويدخله جنات
تجري من تحتها الأنهار خالدين فيها أبدا ذلك الفوز العظيم ٩

7. Kapyrlar ölenlerinden soň hiç haçan direlmezler öýtdüler. (Olara): «Ýok, Perwerdigärime kasam bolsun! Siz (hökman) täzeden direldilersiňiz. Soň size eden işleriňiz (ýekeme-ýeke) habar berler. Bu Alla üçin (juda) aňsatdyr» diýip aýt.

8. Bes, Alla, Onuň ilçisine we oňa inderen nurumyza (Kurana) iman getiriň! Alla siziň edýän (ähli) işleriňizden habardardyr.

9. Ol (kyýamat) güni (Alla siziň hemmäňizi, iň uly) jemlenme güni bolan (kyýamatda) bir ýere jemlär. (Ine), bu gün aldanma (ökünç) günüdir. Kim Alla ynanyp, ýagşy işleri berjaý etse, Alla hem onuň günälerini geçer we aşagyndan derýalar akýan jennetlere ýerleşdirer. Olar ol ýerde ebedi galarlar. Ine, bu (iň) uly üstünlikdir.



10. (Dini) inkär edip, biziň aýatlarymyzy ýalan hasaplanlar bolsa dowzahydyrlar. (Olar) ol ýerde ebedi galarlar. Ol baryljak nähili erbet ýerdir.

11. Alladan bidin hiç bir bela başa gelmez. Kim Alla iman getirse, Alla onuň kalbyna dogry ýoly görkezer. Alla ähli zady bilýändir.

12. Alla we pygambere tabyn boluň! Eger siz ýüz öwürseňiz, (bilip goýuň) ilçimiziň (wezipesi diňe) size (Biziň aýatlarymyzy) äşgär ýetirmekden ybaratdyr.

13. Alladan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Möminler diňe Alla bil baglamalydyrlar.

14. Eý, iman getirenler! Aýallaryňyzdan we perzentleriňizden size duşman (bolanlar hem) bardyr. Olardan habardar boluň! Emma siz onda-da geçirimlilik edip, minnet etmän, olary bagyşlasaňyz, takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

15. Takyk, mal-mülkleriňiz we perzentleriňiz siziň üçin bir synagdyr. (Hakyky) uly sylag (bolsa) Allanyň ýanyndadyr.

16. (Şonuň üçin) başardygyňyzça Alla garşy çykmakdan we haram işlere baş goşmakdan saklanyň! (Haka) gulak salyp, boýun boluň hem-de özüňiz üçin (Allanyň) ýolunda haýyr-sahawat ediň! Bu özüňize bähbit bolar. Kim nebsini gysgançlykdan gorasa, (hakyky) üstünlige ýetenler, olaryň hut özleridir.

17. Eger Allanyň (razylygy üçin) ýagşy karz berseňiz (haýyr-sahawat etseňiz), Ol siziň üçin onuň (peýdasyny) birnäçe esseläp (gaýdyp) berer hem-de siziň (günäleriňizi) bagyşlar. Alla kiçijik ýagşylyklar sebäpli uly sogaplary berýändir, Halymdyr (howlugýan däldir).

18. Ol görünmeýän we görünýän ähli zady bilýändir, Gudraty güýçlüdir, hikmet eýesidir.





## 65-nji süre: Talak

«Talak» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 12 aýatdan ybaratdyr. Bu sürede talagyň hökümleriniň beýän edilýändigi üçin, bu at berlipdir. Bu sürede talak bermek, talakdan soň garaşylmaly möhlet, eklenç, çaga seretmek ýaly meseleler agzalýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Eý, pygamber! Aýallaryňyza talak berjek mahalyňyz olaryň yddatlary (möhletleri) doly (gutaransoň) talaklaryny beriň. Olaryň yddatyny (üns bilen) sanaň! Perwerdigäriňiz bolan Alla (garşy çykmakdan) gorkuň! Olar (aýallaryňyz) eger (zyna ýaly) äşgär bihaýalyk etmeseler, siz olary öýleriňizden çykarmaň! (Olaryň) özleri (hem) çykyp gitmesinler. Ine, bular Allanyň çäkleridir! Kim Allanyň çäklerinden geçse, ol özüne zulum edýändir. Belli däl, belki, Alla mundan soň (täze) bir iş (ýagdaý) emele getirip (hem biler).

2. (Garaşma) möhletiniň (üç aýbaşy) soňuna gelen wagtlary, olary ýa gowulyk bilen öýüňizde saklaň, (olar bilen nikany dowam etdiriň) ýa-da gowulyk bilen aýrylyşyň! (Bu talak üçin hem) özüňizden iki (erkek) adyl kişini şaýat tutuň! Şaýatlygy hem Alla üçin berjaý ediň! Bu sizden Alla we ahyret gününe iman getirenlere berlen öwüt-ündewdir. Kim Alla (garşy gelmekden) gorksa, Alla oňa (kynçylyklardan) çykyş (gapysyny) açar.

3. Oňa hiç garaşmadyk tarapyndan rysgal berer. Kim Alla bil baglasa, Ol (Alla) oňa ýeterlikdir. Takyk, Alla Öz (islän) işini amala aşyrar. Takyk, Alla ähli zat üçin bir ölçeg kesgitländir.

4. Aýallaryňyzdan (garrylyk ýa-da başga sebäpli) adatdan (aýbaşydan) kesilenleriň yddaty (möhleti) hakda (näçe wagt dowam edýändigi barada) şek-şübhä düşseňiz, olaryň, (şeýle-de) heniz haýyz (aýbaşy) görmedikleriň (talakdan soň) yddatlary (möhletleri) üç aýdyr. Hamyla aýallaryň yddatlary çagalaryny dogran badyna gutarýar. Kim Alla (garşy çykmakdan) gorksa, (Alla) hem oňa işinde ýeňillik berer.

5. Ine, bu Allanyň size inderen bir emridir. Kim Alla (garşy çykmakdan) gorksa, Alla onuň (ähli) günälerini örter we onuň sogabyny artdyrar.

أَسْكِنُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ سَكَنتُم مِّن وُجْدِكُمْ وَلَا تُضَآرُّوهُنَّ لِتُضَيِّقُوا
عَلَيْهِنَّ وَإِن كُنَّ أُولَٰتِ حَمْلٍ فَأَنفِقُوا عَلَيْهِنَّ حَتَّىٰ يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ
فَإِنْ أَرْضَعْنَ لَكُمْ فَآتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ وَأْتَمِرُوا بَيْنَكُم بِمَعْرُوفٍ
وَإِن تَعَاسَرْتُمْ فَسَتُرْضِعُ لَهُۥٓ أُخْرَىٰ ٦ لِيُنفِقْ ذُو سَعَةٍ مِّن سَعَتِهِۦ
وَمَن قُدِرَ عَلَيْهِ رِزْقُهُۥ فَلْيُنفِقْ مِمَّآ ءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفْسًا
إِلَّا مَآ ءَاتَىٰهَا سَيَجْعَلُ ٱللَّهُ بَعْدَ عُسْرٍ يُسْرًا ٧ وَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ عَتَتْ عَنْ أَمْرِ
رَبِّهَا وَرُسُلِهِۦ فَحَاسَبْنَٰهَا حِسَابًا شَدِيدًا وَعَذَّبْنَٰهَا عَذَابًا نُّكْرًا
٨ فَذَاقَتْ وَبَالَ أَمْرِهَا وَكَانَ عَٰقِبَةُ أَمْرِهَا خُسْرًا ٩ أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمْ
عَذَابًا شَدِيدًا فَٱتَّقُوا ٱللَّهَ يَٰٓأُولِى ٱلْأَلْبَٰبِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا قَدْ أَنزَلَ ٱللَّهُ
إِلَيْكُمْ ذِكْرًا ١٠ رَّسُولًا يَتْلُوا عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ مُبَيِّنَٰتٍ لِّيُخْرِجَ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَمِلُوا ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ وَمَن يُؤْمِنۢ
بِٱللَّهِ وَيَعْمَلْ صَٰلِحًا يُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ
فِيهَآ أَبَدًا قَدْ أَحْسَنَ ٱللَّهُ لَهُۥ رِزْقًا ١١ ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ
وَمِنَ ٱلْأَرْضِ مِثْلَهُنَّ يَتَنَزَّلُ ٱلْأَمْرُ بَيْنَهُنَّ لِتَعْلَمُوٓا أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ
كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ وَأَنَّ ٱللَّهَ قَدْ أَحَاطَ بِكُلِّ شَىْءٍ عِلْمًۢا ١٢

سُورَةُ

6. Olary (talak beren aýallaryňyzy), mümkin boldugyna görä, oturan mesgenleriňiziň (bir bölüminde) yddaty (möhleti) gutarýança saklaň! Olaryň (öýňüzden) çykyp gitmeklerini isläp, olaryň (eklenjini bermän) gyssaga salmaň! Eger olar hamyla bolsalar, çagalaryny dogurýança eklençlerini beriň! (Talak beren aýallaryňyz bilen gatnaşygyňyz kesilensoň), olar siziň (hasabyňyza) çagalaryňyzy emdirse, olaryň haklaryny beriň! Araňyzda (hak meselesini dine laýyklykda) ýagşylyk bilen çözüň! Eger (ejesiniň çagany emdirmezligi sebäpli) kynçylyk çekseňiz, (onda) atasy çagany (hak töläp) başga birini (süýt eneke) tutup emdirtmelidir.

7. Ýagdaýy gowy bolan ýagdaýyna görä eklenji (bol edip) bersin! Ýagdaýy çäkli hem Allanyň özüne beren ýagdaýyna laýyklykda eklenç bersin! Alla hiç kimi beren (mümkinçiliginden) başga zat bilen jogapkärçilige çekmez. Alla (her bir) kynçylygyň yzyndan (hökman) ýeňillik döreder.

8. Perwerdigäriniň we Onuň ilçileriniň emrinden (çykyp), azaşan niçeme ýurtlaryň (halky) bardyr. Biz olary hasaba çekdik hem-de deňsiz-taýsyz azap bilen jezalandyrdyk.

9. Şeýdip, olar özleriniň etmişleriniň netijesini datdylar. Olaryň işleriniň soňy ökünç boldy.

10, 11. Alla olar üçin (ahyretde) ýowuz azap taýýarlady. Eý, iman getiren akyl eýeleri! Alladan gorkuň! Alla size (hakykatlary ýatladýan) bir Zikir (Kuran) inderdi. (Şeýle-de) size bir ilçi iberdi. Ol iman getirip, ýagşy işleri edenleri tümlüklerden ýagtylyga çykarar ýaly, Allanyň (nurlar saçan) aýatlaryny size okap berýär. Kim Alla ynanyp, ýagşy işleri etse, Alla olary aşagyndan derýalar akýan jennetlere ýerleşdirer. Olar ol ýerde ebedi galarlar. Alla oňa (beýle bendesine), bol rysgal berer.

12. Alla ýedi gat asmany we ýerden hem şonçasyny (olaryň meňzeşini) ýaratdy. Siziň Allanyň ähli zada güýjüniň ýetýändigini hem-de Ol ylmy bilen ähli zady gurşap alandygyny bilmegiňiz üçin Allanyň emri (we hökümi) bularyň arasynda inip (gatnar) durar.

66-njy süre: «Tahrym»
(«Gadagan etme»)

«Tahrym» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 12 aýatdan ybaratdyr. Tahrym «Bir zady gadagan etmek, haram etmek» manysyny aňladýar. Bu söz süräniň ilkinji aýatynda gelýär. Sürede pygamberimiziň päk zenanlary bilen aralarynda bolup geçen käbir wakalar, şeýle hem toba etmek, iman getirmek we öten pygamberleriň kyssalary beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Eý, pygamber! Sen aýallaryň razyçylygyny gözläp, näme üçin Allanyň saňa halal eden zadyny (özüňe) haram edýärsiň? Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

2. Alla (zerur halatynda) kasamlaryňyzy bozmak üçin size rugsat berdi. Alla siziň Hossaryňyzdyr. Ol (ähli zady) bilýändir, hikmet eýesidir.

3. Pygamber aýallarynyň birine (Hafsa) gizlinlikde bir söz aýdypdy. Emma aýaly ol sözi başgasyna (Aýşa) aýdansoň, Alla hem muny pygambere habar berdi. Pygamber hem bir bölegini aýdypdy, bir bölegini bolsa aýtmandy. (Pygamber) muny oňa (aýalyna) habar beren wagty (aýaly): «Muny kim saňa habar berdi» diýdi. Ol (pygamber): «(Ähli zady) bilýän we habarly (bolan) Alla habar berdi» diýdi.

4. Eger ikiňiz (Aýşa we Hafsa) hem (pygamberiň syryny paş etmek ýaly nädogry hereketiňiz üçin) Alla toba etseňiz (dogry bolar). Sebäbi siziň kalplaryňyz (hak ýoldan) taýdy. Eger pygambere garşy biri-biriňize daýanyşsaňyz, (bilip goýuň), takyk, onuň dosty we ýardamçysy Alladyr, Jebraýyldyr we salyh möminlerdir. Bulardan başga-da perişdeler hem oňa ýardamçydyr.



5. Eger ol siziň talagyňyzy berse, Perwerdigäri oňa sizden has haýyrly, musulmanlardan, iman getirenlerden, yhlas bilen tabyn bolanlardan, toba edenlerden, ybadat edenlerden, agyz bekleýänlerden dul aýallardan we boý gyzlardan (başga birini) berer.

6. Eý, iman getirenler! Siz özüňizi we maşgalaňyzy ýangyjy ynsanlar we daşlar bolan (dowzah) odundan goraň! Onuň başynda Allanyň özlerine beren emrine garşy gelmeýän we emir edilen zady berjaý edýän rehimsiz, ýowuz perişdeler bardyr.

7. (Olara): «Eý, kapyrlar! Bu gün ötünç soramaň! Siz diňe eden etmişleriňiziň jezasyny çekersiňiz!» (diýler).

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا تُوبُوا إِلَى اللَّهِ تَوْبَةً نَصُوحًا عَسَىٰ رَبُّكُمْ
أَنْ يُكَفِّرَ عَنْكُمْ سَيِّئَاتِكُمْ وَيُدْخِلَكُمْ جَنَّاتٍ
تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ يَوْمَ لَا يُخْزِي اللَّهُ النَّبِيَّ وَالَّذِينَ آمَنُوا
مَعَهُ ۖ نُورُهُمْ يَسْعَىٰ بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَبِأَيْمَانِهِمْ يَقُولُونَ رَبَّنَا أَتْمِمْ
لَنَا نُورَنَا وَاغْفِرْ لَنَا ۖ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ٨
يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ جَاهِدِ الْكُفَّارَ وَالْمُنَافِقِينَ وَاغْلُظْ عَلَيْهِمْ
وَمَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ ۖ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ٩ ضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا لِلَّذِينَ
كَفَرُوا امْرَأَتَ نُوحٍ وَامْرَأَتَ لُوطٍ ۖ كَانَتَا
تَحْتَ عَبْدَيْنِ مِنْ عِبَادِنَا صَالِحَيْنِ فَخَانَتَاهُمَا فَلَمْ يُغْنِيَا عَنْهُمَا
مِنَ اللَّهِ شَيْئًا وَقِيلَ ادْخُلَا النَّارَ مَعَ الدَّاخِلِينَ ١٠ وَضَرَبَ اللَّهُ
مَثَلًا لِلَّذِينَ آمَنُوا امْرَأَتَ فِرْعَوْنَ إِذْ قَالَتْ رَبِّ ابْنِ لِي
عِنْدَكَ بَيْتًا فِي الْجَنَّةِ وَنَجِّنِي مِنْ فِرْعَوْنَ وَعَمَلِهِ وَنَجِّنِي
مِنَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ١١ وَمَرْيَمَ ابْنَتَ عِمْرَانَ الَّتِي
أَحْصَنَتْ فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا فِيهِ مِنْ رُوحِنَا وَصَدَّقَتْ
بِكَلِمَاتِ رَبِّهَا وَكُتُبِهِ وَكَانَتْ مِنَ الْقَانِتِينَ ١٢

سُورَةُ

8. Eý, iman getirenler! Çyn toba bilen Alla toba ediň! Belki, Perwerdigäriňiz siziň erbetlikleriňizi (günäleriňizi) geçer. Pygamberi we onuň bilen bile iman getirenleri ryswa (masgara) etmejek gününde Alla sizi aşagyndan derýalar akýan jennete salar. Olaryň (amallarynyň) nurlary öňlerinden we saglaryndan ylgap (ýagtylyk salar). Olar: «Eý, Perwerdigärimiz! Nurumyzy bize dolulygyna ber! Biziň (günälerimizi) bagyşla! Seniň ähli zada güýjüň ýetýändir» diýerler.

9. Eý, pygamber! Sen kapyrlara we mynapyklara garşy söweş! Olara ýowuz bol! Olaryň barjak ýeri dowzahdyr. Ol baryljak nähili erbet ýerdir.

10. Alla kapyrlara mysal edip Nuhuň aýaly bilen Lutuň aýalyny görkezdi. Olaryň ikisi bendelerimizden iki salyh kişiniň nikasyndakalar olara (Nuha we Luta) haýynlyk etdiler. Ýanýoldaşlary (pygamber bolsa-da) Alladan gelen hiç bir zatdan halas edip bilmediler. Olara: «Hany, oda (dowzaha) girenler bilen siz hem giriň!» diýildi.

11. Alla iman getirenlere hem Fyrgawnyň aýalyny mysal getirdi. Ol: «Eý, Perwerdigärim! Maňa öz ýanyňda jennetde bir öý sal! Meni Fyrgawndan we onuň (erbet) işinden gora! Meni zalymlar kowumyndan halas et!» diýipdi.

12. (Alla) Ymranyň namysyny goran gyzy Merýemi hem (mysal getirdi). Biz oňa Öz ruhumyzdan üfledik we (ol) Perwerdigäriniň sözlerini we kitaplaryny tassyklady. Ol (ýürekden) tabyn bolan (zenanlardandy).

Düşündiriş: Aýatlarda aýdylýan Nuh pygamberiň aýaly halka Nuhuň dälidigini, akylynyň ýerinde däldigini aýdar eken. Lutuň aýaly bolsa näwagt Lutuň öýüne myhman gelse, eger gije bolsa, ot ýakyp, gündiz bolsa, tüsse çykaryp halka habar berer eken. Fyrgawnyň aýaly Asyýa bolsa Musa pygambere iman getirendigi üçin, Fyrgawn tarapyndan öldürilýär.

67-nji süre: «Mülk» («Tebärek»)

«Mülk» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 30 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan Allanyň hökmürowanlygyndan gürrüň gozgamagyndan gelip çykýar. Sürede Allanyň bu dünýäni ynsanlaryň ýaşamagy üçin ýokdan bar edendigi, ýaşamak üçin onda dürli şertleri döredendigi, Allanyň ýeke-täk Ýaradandygy, Allany inkär edenleriň kyýamatda özlerini atjak howplary barada habar berlip, Alla iman getirenleriň halas boljakdyklary, kapyrlaryň soňlarynyň pajylagy gutarjakdygy aýdylýar. Bu süräniň sogaby hakda pygamberimiz Muhammet aleýhissalam: «Kuranda 30 aýatly bir süre bar. Ol süre kyýamat gününde bir adama şepagatçy bolar, (şeýdip) ahyry onuň günäsi bagyşlanar. Ol süre «Tebärek» («Mülk») süresidir» diýipdir.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. (Ähli barlygyň) mülki (hökmürowanlygy) elinde (gudratynda) bolan Alla örän beýikdir. Onuň ähli zada güýji ýetýändir.
2. Ol siziň haýsyňyzyň has ýagşy amal edýändigiňizi synamak üçin, ölümi we ýaşaýşy ýaradandyr. Ol Gudraty güýçlüdir, Bagyşlaýjydyr.
3. Ol (biri-biri bilen) sazlaşykly ýedi gat asmany ýaradandyr. Sen Rahmanyň (Allanyň) ýaradan (zatlarynda) hiç hili çaprazlyk (näsazlyk) görmersiň. Gözüňi aýlap seret, heý (asmanda bir näsazlyk), kemçilik görýärmiň?
4. Soň gözüňi gaýta-gaýta aýlap seret! Göz (hiç hili näsazlyk görmekden) ejiz we ýadaw halda saňa (yzyna) öwrüler.
5. Kasam bolsun! Biz dünýä (iň ýakyn bolan) asmany çyralar (ýyldyzlar) bilen bezedik. Olary şeýtanlara daşlanylýan (ot) edip (goýduk) we olara (şeýtanlara mundan başga-da) alawly ot azabyny taýýarladyk.
6. Özleriniň Perwerdigärini inkär edenler üçin dowzah azaby bardyr. Ol baryljak nähili erbet ýerdir.
7. Ol ýere oklananlarynda, (olar) onuň gaýnaýan wagty çykarýan eýmenç sesini eşiderler.
8. (Dowzah) gahardan ýaňa ýarylaýjak bolar! (Bes), her gezek ol ýere bir topar



oklanylsa, onuň (dowzahyň) sakçylary olardan: «Size (bu azaby) duýduryjy (pygamber) gelmänmidi?» diýip sorarlar.
9. (Olar): «Elbetde, bize (bu azaby) duýduryjy (bir pygamber) gelipdi, ýöne biz (ony) ýalan hasapladyk we (oňa): «Alla (hiç kime) hiç zat indermedi, siz diňe uly bir azaşmaklygyň içindesiňiz» diýipdik» diýerler.
10. (Olar): «Käşgä, bir gulak asan bolsadyk ýa-da akylymyzy ulansadyk, (häzir) bu dowzahylaryň arasynda bolmazdyk» diýerler.
11. (Şeýdip) olar öz günälerini boýun alarlar. Bes, dowzahylara (Allanyň rahmeti) daş bolsun!
12. (Emma) görmän, özleriniň Perwerdigäriniň (azabyndan) gorkýanlara (bolsa), olara ýalkaw we uly sylag bardyr.

وَأَسِرُّوا قَوْلَكُمْ أَوِ اجْهَرُوا بِهِ إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿١٣﴾
أَلَا يَعْلَمُ مَنْ خَلَقَ وَهُوَ اللَّطِيفُ الْخَبِيرُ ﴿١٤﴾ هُوَ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ
الْأَرْضَ ذَلُولًا فَامْشُوا فِي مَنَاكِبِهَا وَكُلُوا مِنْ رِزْقِهِ وَإِلَيْهِ
النُّشُورُ ﴿١٥﴾ ءَأَمِنْتُمْ مَنْ فِي السَّمَاءِ أَنْ يَخْسِفَ بِكُمُ الْأَرْضَ
فَإِذَا هِيَ تَمُورُ ﴿١٦﴾ أَمْ أَمِنْتُمْ مَنْ فِي السَّمَاءِ أَنْ يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ
حَاصِبًا فَسَتَعْلَمُونَ كَيْفَ نَذِيرِ ﴿١٧﴾ وَلَقَدْ كَذَّبَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ
فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿١٨﴾ أَوَلَمْ يَرَوْا إِلَى الطَّيْرِ فَوْقَهُمْ صَافَّاتٍ
وَيَقْبِضْنَ مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا الرَّحْمَٰنُ إِنَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ بَصِيرٌ
﴿١٩﴾ أَمَّنْ هَٰذَا الَّذِي هُوَ جُنْدٌ لَكُمْ يَنْصُرُكُمْ مِنْ دُونِ الرَّحْمَٰنِ إِنِ الْكَافِرُونَ
إِلَّا فِي غُرُورٍ ﴿٢٠﴾ أَمَّنْ هَٰذَا الَّذِي يَرْزُقُكُمْ إِنْ أَمْسَكَ رِزْقَهُ بَلْ لَجُّوا
فِي عُتُوٍّ وَنُفُورٍ ﴿٢١﴾ أَفَمَنْ يَمْشِي مُكِبًّا عَلَىٰ وَجْهِهِ أَهْدَىٰ أَمَّنْ يَمْشِي
سَوِيًّا عَلَىٰ صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ ﴿٢٢﴾ قُلْ هُوَ الَّذِي أَنْشَأَكُمْ وَجَعَلَ لَكُمُ
السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَالْأَفْئِدَةَ قَلِيلًا مَا تَشْكُرُونَ ﴿٢٣﴾ قُلْ هُوَ الَّذِي
ذَرَأَكُمْ فِي الْأَرْضِ وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٢٤﴾ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِنْ
كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿٢٥﴾ قُلْ إِنَّمَا الْعِلْمُ عِنْدَ اللَّهِ وَإِنَّمَا أَنَا نَذِيرٌ مُبِينٌ ﴿٢٦﴾

فَلَمَّا

13. Siz sözüňizi isle, gizläň, isle-de, ony äşgär ediň! Takyk, Ol (Alla) gursaklardakyny (ýüreklerdäkini) hem bilýändir.

14. Heý-de, Ýaradan (Öz ýokdan bar eden zatlaryny) bilmezmi? Ol iň gizlin zatlary hem bilýändir we (ähli zatdan) habardardyr.

15. Ýeri size (ýaşaýyş üçin) boýun egdiren Oldur. Bes, siz onuň (ýeriň) gerdenlerinde (üstünde) geziň we Onuň (Allanyň) rysgalyndan iýiň! (Ahyrynda) dolanyp baryş Oňadyr.

16. Siz asmandakynyň (Allanyň) ýeri sarsdyryp, sizi ýere sokmajagyndan arkaýynmy?

17. Ýa-da siz asmandakynyň (Allanyň) siziň üstüňize daş ýagdyrýan (bir tupan-harasat) ibermejekdiginden arkaýynmy? Bes, siz (Meniň) duýduryşymyň nähilidigini (tiz wagtda) bilersiňiz?

18. Kasam bolsun! Olardan öňküler hem (pygamberleri) ýalan hasapladylar, bes (Allany) inkär edendikleri üçin (berlen azap) nähili ýowuz bolupdy?

19. Olar üstlerinde (ganatlaryny) açyp-ýapyp uçýan guşlary görmedilermi? Olary (howada) saklaýan meger Rahmandyr (Alladyr). Takyk, Ol (Alla) ähli zady görýändir.

20. (Hany), Rahmandan (Alladan) başga size kömek etjek siziň ol goşunlaryňyz kim (nirede)? Takyk, inkär edenler (kapyrlar) aldanmagyň içindedirler.

21. Eger Ol ( Alla size berýän) rysgalyny kesse, size rysgal berjek kim? Ýok, (tersine olar) azgynlyk we inkär içinde (keçjallyklaryny) dowam etdirýärler.

22. Indi (siz aýdyň bakaly, barylmaly ýere) ýüzin süýrenip ýöreýän dogry bararmy, ýa-da dogry ýolda dik ýöreýän (dogry bararmy)?

23. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Sizi ýaradan, size eşidiş (duýgusyny), gözleri we kalplary beren Oldur. Siz (örän) az şükür edýärsiňiz!»

24. Aýt: «Sizi ýer ýüzünde (köpeldip), ýaýradan Oldur. Siz Onuň (ýanynda) jemlenersiňiz».

25. (Olar): «Eger siz dogruçyl bolsaňyz, (aýdyň), bu wada (azap) haçan (geler)?» diýýärler.

26. Aýt: «Takyk, (kyýamatyň geljegi baradaky) ylym Allanyň ýanyndadyr. Takyk, Men (diňe) äşgär bir duýduryjydyryn».

27. Bes, onuň (azabyň) golaýlaşýandygyny (anyk) gören wagtlary inkär edenleriň ýüzleri erbetleşer (we olara): «Ine, bu siziň çagyrýan zadyňyz» diýler.

28. (Eý, Muhammet! Aýt: «Eger Alla meni we ýanymdakylary (siziň isleýşiňiz ýaly) heläk etse ýa-da (uzak ömür berip), bize rehim etse, hany aýdyň, kapyrlary jebir-jepaly azapdan kim halas edip biler?».

29. Aýt: «Ol (Alla) Rahmandyr (Mähribandyr). Biz Oňa iman getirdik we (diňe) Oňa bil bagladyk. Siz (tiz wagtda) kimiň äşgär azgynçylyk içindedigini (anyk) bilersiňiz».

30. Aýt: «Hany aýdyň! Eger siziň suwuňyz (aşak) çekilse (gurasa), kim size akar suw getirip biler?».

## 68-nji süre: Galam

«Galam» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 52 aýatdan ybaratdyr. Süre adyny ikinji aýatda agzalýan «Galam» sözünden alypdyr. Bu süre kapyrlaryň pygamberimiziň garşysyna aýdan sözlerini boşa çykaryp, onuň pygamberligini subut edýär. Esasan hem, onuň kämil ahlagy barada aýdylyp geçilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Nun. Galama we (onuň) ýazanlaryna kasam bolsun!
2. (Eý, Muhammet!) Sen Perwerdigäriň (saňa nesip eden pygamberlik) nygmaty sebäpli, däli dälsiň.
3. Takyk, saňa tükeniksiz sylag bardyr.
4. Takyk, sen beýik (kämil) ahlaga eýesiň.
5, 6. Siziň haýsyňyzyň dälidigini (tiz wagtda) sen hem görersiň, olar hem görerler.
7. Takyk, seniň Perwerdigäriň kimleriň Öz ýolundan azaşandygyny gowy bilýändir. Ol dogry ýoldakylary hem örän gowy bilýändir.
8. Bes, sen (hakykaty) ýalan



hasaplaýanlara uýma!
9. Olar özleriniň (saňa) ýumşak bolmagy üçin, seniň hem (özlerine) ýumşak bolmagyňy (oňşuklyk etmegiňi) isleýärler.
10, 11, 12, 13, 14. (Eý, Muhammet!) Köp ant içýän, (adamkärçiligi) pes, aýyp gözleýän gybatçy, gep gatnadýan, ýagşylyga päsgel bolýan, hetden aşýan (zalym), günäkär, gödek (sypaýyçylyksyz), bulardan başga hem asly bozuk (kişileriň) hiç birine mal-mülki we ogullary bar diýip (hiç haçan) boýun egme!
15. Oňa (beýle häsiýetleri özünde jemleýäne) aýatlarymyz okalan wagty, ol «(Bu) öňküleriň ertekileri» diýer.

سَنَسِمُهُۥ عَلَى ٱلْخُرْطُومِ ١٦ إِنَّا بَلَوْنَٰهُمْ كَمَا بَلَوْنَآ أَصْحَٰبَ ٱلْجَنَّةِ إِذْ أَقْسَمُوا۟
لَيَصْرِمُنَّهَا مُصْبِحِينَ ١٧ وَلَا يَسْتَثْنُونَ ١٨ فَطَافَ عَلَيْهَا طَآئِفٌ مِّن رَّبِّكَ
وَهُمْ نَآئِمُونَ ١٩ فَأَصْبَحَتْ كَٱلصَّرِيمِ ٢٠ فَتَنَادَوْا۟ مُصْبِحِينَ ٢١ أَنِ ٱغْدُوا۟ عَلَىٰ
حَرْثِكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰرِمِينَ ٢٢ فَٱنطَلَقُوا۟ وَهُمْ يَتَخَٰفَتُونَ ٢٣ أَن لَّا يَدْخُلَنَّهَا
ٱلْيَوْمَ عَلَيْكُم مِّسْكِينٌ ٢٤ وَغَدَوْا۟ عَلَىٰ حَرْدٍ قَٰدِرِينَ ٢٥ فَلَمَّا رَأَوْهَا قَالُوٓا۟
إِنَّا لَضَآلُّونَ ٢٦ بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ٢٧ قَالَ أَوْسَطُهُمْ أَلَمْ أَقُل لَّكُمْ لَوْلَا تُسَبِّحُونَ
٢٨ قَالُوا۟ سُبْحَٰنَ رَبِّنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٢٩ فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَلَٰوَمُونَ
٣٠ قَالُوا۟ يَٰوَيْلَنَآ إِنَّا كُنَّا طَٰغِينَ ٣١ عَسَىٰ رَبُّنَآ أَن يُبْدِلَنَا خَيْرًا مِّنْهَآ
إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا رَٰغِبُونَ ٣٢ كَذَٰلِكَ ٱلْعَذَابُ وَلَعَذَابُ ٱلْءَاخِرَةِ أَكْبَرُ
لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ٣٣ إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٣٤ أَفَنَجْعَلُ
ٱلْمُسْلِمِينَ كَٱلْمُجْرِمِينَ ٣٥ مَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ٣٦ أَمْ لَكُمْ كِتَٰبٌ فِيهِ
تَدْرُسُونَ ٣٧ إِنَّ لَكُمْ فِيهِ لَمَا تَخَيَّرُونَ ٣٨ أَمْ لَكُمْ أَيْمَٰنٌ عَلَيْنَا بَٰلِغَةٌ إِلَىٰ
يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ إِنَّ لَكُمْ لَمَا تَحْكُمُونَ ٣٩ سَلْهُمْ أَيُّهُم بِذَٰلِكَ زَعِيمٌ
٤٠ أَمْ لَهُمْ شُرَكَآءُ فَلْيَأْتُوا۟ بِشُرَكَآئِهِمْ إِن كَانُوا۟ صَٰدِقِينَ ٤١
يَوْمَ يُكْشَفُ عَن سَاقٍ وَيُدْعَوْنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ ٤٢

خَٰشِعَةً

16. Biz (tiz wagtda) onuň burnunyň üstüne tagma urarys.
17, 18. Biz, «Bakja eýelerini» synag edişimiz ýaly, olary (mekgelileri) hem (açlyk we gurakçylyk) bilen synadyk. Olar (bakja eýeleri) säher bolanda, (hiç kim görmänkä), ony (hasyllary) ýygnarys diýip kasam etdiler. Olar (Alla) halasa diýmediler (we nygmatyň Alladandygyny bilmediler).
19. (Emma) olar (heniz) ukudakalar özleriniň Perwerdigäri tarapyndan iberilen gaplaýjy bir apat (ot) bakjany gaplap aldy.
20. (Bakja) gap-gara boldy.
21, 22. Olar säher (bolanda: «Öňi-soňy) ýygnajak bolsak, (hany, onda) irräk gymyldalyň» diýip, (biri-birlerine) seslendiler.
23, 24. Olar: «Bu gün (ol ýerde) hiç bir misgin ýanyňyza girmesin!» diýşip, samyrdaşyp ýola çykdylar.
25. Olar göýä (garyp-gasarlary) mahrum etmäge güýçleri bar ýaly bolup irden ýola çykdylar.
26. Emma ony (bakjany) görenlerinde: «Biz (ýolumyzy) ýalňyşdyk» diýdiler.
27. (Soň bolsa): «Ýok (ýalňyşmadyk), biz (bereketden) mahrum bolduk» (diýdiler).
28. Içlerinden adyl biri: «Men size (Perwerdigäriňizi tesbih ediň!)» diýip aýtmadymmy? Käşgä, tesbih eden bolsadyk» diýdi.
29. Olar: «Biz Perwerdigärimizi tesbih edýäris, takyk, biz (öz-özümize) zulum edenlerden bolduk» diýdiler.
30. Soň hem günäni biri-birleriniň üstüne atyp başladylar.
31. (Ahyry): «Bize haýp bolsun! Dogrudan hem, biz azan (adamlar).
32. Belki, Perwerdigärimiz munuň ýerine bize has haýyrlysyny berer. Biz indi Perwerdigärimiziň (razyçylygyna) ýönelýäris» diýdiler.
33. Ine, (dünýädäki) azap şeýledir. Eger bilsediler, ahyretiň azaby has uludyr (ýowuzdyr).
34. Takyk, takwa kişiler üçin özleriniň Perwerdigäriniň ýanynda (ebedi nygmatly) «Nagym» jennetleri bardyr.
35. Biz (Alla) tabyn bolanlary (ol) günäkärler bilen heý-de deň tutarysmy?
36. Size näme bolýar (akylyňyzdan azaşdyňyzmy)? Nähili (erbet) höküm berýärsiňiz?
37, 38. Ýa-da sizde bir kitap bar bolup, öz göwün islän zadyňyz ol ýerde hökman bardyr diýip, (bu batyl ynançlary) ondan öwrenýärsiňizmi?
39. Ýa-da: «Siz näme höküm berseňiz, (hökman) siziňki bolar» diýip, Biz tarapdan kyýamat gününe çenli dowam etjek size berlen kasamlar (ähti-peýman) barmy?
40. Olardan sora: «Muňa (bu pikire) olaryň haýsy kepil geçýär?».
41. Ýa-da olaryň şärikleri barmy? Eger olar dogruçyl bolsalar, hany, onda şäriklerini getirsinler.
42. Ol gün (elhençliginden ýaňa) injik açylar. Olar sežde etmäge çagyrylarlar, emma olar sežde edip başarmazlar.

Düşündiriş: Arap dilinde «Injik açylar» söz düzümi işleriň kynlaşyp, ähli hakykatlaryň ýüze çykmagyny aňladýar.

43. Har-zelillikden ýaňa olaryň gözlerini (Allanyň azabynyň gorkusy) gaplap alar. Sebäbi, olar öň gowy ýagdaýdakalar hem sežda (namaza) çagyrylýardylar (şonda hem olar sežde etmeýärdiler).
44. (Eý, Muhammet!) Sen bu sözi (Kurany) ýalan hasaplaýany Maňa goý! Biz olary bilmeýän (garaşmadyk) taraplaryndan (synag edip, köp mal-mülk berip dünýä lezzetlerini dadyryp) ýuwaş-ýuwaş azaba golaýlaşdyrýarys.
45. Men olara möhlet berýärin. Takyk, Meniň duzagym örän berkdir.
46. Ýa-da sen (hakykaty aýdýanyň üçin) olardan bir hak soraýarmyň? Olar (bolsa) agyr berginiň aşagynda galýarlarmy?
47. Ýa-da gaýybyň (bilimi) olaryň ýanynda bolup, olar (islän zatlaryny şondan) ýazýarlarmy?!
48. Sen Perweridigäriň (kapyrlara möhlet-puryja bermek we saňa ýeňişi gijikdirmek baradaky) hökümine sabyr edip (garaş)! Balyk eýesi (Ýunus) ýaly bolma! Ol gussaly halda (sabyrsyzlyk edip) Perwerdigärine ýalbarypdy.
49. Eger Perwerdigärinden oňa bir nygmat ýetmedik bolsady, ol hökman ýazgarylyp (boş) meýdana zyňlardy.
50. Bes, Perwerdigäri ony (gaýtadan) saýlady we ony salyhlardan eýledi.
51. Ol inkär edenler Zikiri (Kurany) eşidenlerinde, seni gözleri bilen ýykaýjak (iýäýjek) bolýarlar. Olar (heniz hem) saňa: «Takyk, ol bir mejnun» diýýärler.
52. (Emma) beýle däl, bu (Kuran) älemlere bir öwüt-ündewden başga zat däldir.

69-njy süre: «Hakka» («Anyk hakykat»)

«Hakka» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 52 aýatdan ybaratdyr. Ol adyny ilkinji aýatda agzalýan «Hakka» sözünden alandyr. Ol «Anyk hakykat, amala aşjak hakyky kyýamat» diýen manyny aňladýar. Sürede öň ýaşap geçen pygamberleri inkär edenleriň başyna gelen belalar ýatlanylyp, Kurany Kerimiň Allanyň sözüdigi, pygamberiň kapyrlaryň ýöňkeýän töhmetlerinden daşdygy beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

خَٰشِعَةً أَبْصَٰرُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ وَقَدْ كَانُوا يُدْعَوْنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ وَهُمْ
سَٰلِمُونَ ﴿٤٣﴾ فَذَرْنِى وَمَن يُكَذِّبُ بِهَٰذَا ٱلْحَدِيثِ سَنَسْتَدْرِجُهُم
مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٤﴾ وَأُمْلِى لَهُمْ إِنَّ كَيْدِى مَتِينٌ ﴿٤٥﴾ أَمْ تَسْـَٔلُهُمْ
أَجْرًا فَهُم مِّن مَّغْرَمٍ مُّثْقَلُونَ ﴿٤٦﴾ أَمْ عِندَهُمُ ٱلْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ﴿٤٧﴾
فَٱصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُن كَصَاحِبِ ٱلْحُوتِ إِذْ نَادَىٰ وَهُوَ مَكْظُومٌ
﴿٤٨﴾ لَّوْلَآ أَن تَدَٰرَكَهُۥ نِعْمَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ لَنُبِذَ بِٱلْعَرَآءِ وَهُوَ مَذْمُومٌ ﴿٤٩﴾ فَٱجْتَبَٰهُ
رَبُّهُۥ فَجَعَلَهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٥٠﴾ وَإِن يَكَادُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا لَيُزْلِقُونَكَ بِأَبْصَٰرِهِمْ
لَمَّا سَمِعُوا ٱلذِّكْرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُۥ لَمَجْنُونٌ ﴿٥١﴾ وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿٥٢﴾

سُورَةُ ٱلْحَاقَّةِ مَكِّيَّةٌ وَهِيَ
اثْنَتَانِ وَخَمْسُونَ آيَةً

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلْحَآقَّةُ ﴿١﴾ مَا ٱلْحَآقَّةُ ﴿٢﴾ وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلْحَآقَّةُ ﴿٣﴾ كَذَّبَتْ ثَمُودُ وَعَادٌۢ
بِٱلْقَارِعَةِ ﴿٤﴾ فَأَمَّا ثَمُودُ فَأُهْلِكُوا بِٱلطَّاغِيَةِ ﴿٥﴾ وَأَمَّا عَادٌ فَأُهْلِكُوا بِرِيحٍ
صَرْصَرٍ عَاتِيَةٍ ﴿٦﴾ سَخَّرَهَا عَلَيْهِمْ سَبْعَ لَيَالٍ وَثَمَٰنِيَةَ أَيَّامٍ حُسُومًا
فَتَرَى ٱلْقَوْمَ فِيهَا صَرْعَىٰ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ خَاوِيَةٍ ﴿٧﴾ فَهَلْ تَرَىٰ لَهُم مِّنۢ بَاقِيَةٍ ﴿٨﴾

1. Anyk hakykat (amala aşanda)!

2. Ol (amala aşjak) anyk hakykat näme?

3. Saňa (amala aşjak) anyk hakykaty (kyýamaty) näme bildirdi (nireden bildiň)?

4. Semud we ad (kowumy) kyýamat (gününi) ýalan hasaplapdylar.

5. Bes, semud (kowumy) güýçli (bir çirkin, ýiti ses) bilen heläk edildi.

6. Ad (kowumy) bolsa gürrüldili apy-tupan (turzan) ýel bilen heläk edildi.

7. (Alla) ol ýeli olaryň üstüne ýedi gije, sekiz gün yzygiderli öwüsdürdi. (Hatda) sen ol kowumy içi boş hurma töňňeleri ýaly ýere serlen ýagdaýda (ýatandyklaryny) görerdiň.

8. Bes, sen heý olardan galan bir (alamat) görýärsiňmi?

وَجَآءَ فِرْعَوْنُ وَمَن قَبْلَهُۥ وَٱلْمُؤْتَفِكَٰتُ بِٱلْخَاطِئَةِ ﴿٩﴾ فَعَصَوْا رَسُولَ
رَبِّهِمْ فَأَخَذَهُمْ أَخْذَةً رَّابِيَةً ﴿١٠﴾ إِنَّا لَمَّا طَغَا ٱلْمَآءُ حَمَلْنَٰكُمْ فِى ٱلْجَارِيَةِ
﴿١١﴾ لِنَجْعَلَهَا لَكُمْ تَذْكِرَةً وَتَعِيَهَآ أُذُنٌ وَٰعِيَةٌ ﴿١٢﴾ فَإِذَا نُفِخَ فِى
ٱلصُّورِ نَفْخَةٌ وَٰحِدَةٌ ﴿١٣﴾ وَحُمِلَتِ ٱلْأَرْضُ وَٱلْجِبَالُ فَدُكَّتَا
دَكَّةً وَٰحِدَةً ﴿١٤﴾ فَيَوْمَئِذٍ وَقَعَتِ ٱلْوَاقِعَةُ ﴿١٥﴾ وَٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ
فَهِىَ يَوْمَئِذٍ وَاهِيَةٌ ﴿١٦﴾ وَٱلْمَلَكُ عَلَىٰٓ أَرْجَآئِهَا وَيَحْمِلُ عَرْشَ رَبِّكَ
فَوْقَهُمْ يَوْمَئِذٍ ثَمَٰنِيَةٌ ﴿١٧﴾ يَوْمَئِذٍ تُعْرَضُونَ لَا تَخْفَىٰ مِنكُمْ خَافِيَةٌ
﴿١٨﴾ فَأَمَّا مَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَيَقُولُ هَآؤُمُ ٱقْرَءُوا كِتَٰبِيَهْ
﴿١٩﴾ إِنِّى ظَنَنتُ أَنِّى مُلَٰقٍ حِسَابِيَهْ ﴿٢٠﴾ فَهُوَ فِى عِيشَةٍ رَّاضِيَةٍ ﴿٢١﴾ فِى جَنَّةٍ
عَالِيَةٍ ﴿٢٢﴾ قُطُوفُهَا دَانِيَةٌ ﴿٢٣﴾ كُلُوا وَٱشْرَبُوا هَنِيٓـًٔا بِمَآ أَسْلَفْتُمْ
فِى ٱلْأَيَّامِ ٱلْخَالِيَةِ ﴿٢٤﴾ وَأَمَّا مَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ بِشِمَالِهِۦ فَيَقُولُ يَٰلَيْتَنِى لَمْ
أُوتَ كِتَٰبِيَهْ ﴿٢٥﴾ وَلَمْ أَدْرِ مَا حِسَابِيَهْ ﴿٢٦﴾ يَٰلَيْتَهَا كَانَتِ ٱلْقَاضِيَةَ ﴿٢٧﴾
مَآ أَغْنَىٰ عَنِّى مَالِيَهْ ﴿٢٨﴾ هَلَكَ عَنِّى سُلْطَٰنِيَهْ ﴿٢٩﴾ خُذُوهُ فَغُلُّوهُ ﴿٣٠﴾
ثُمَّ ٱلْجَحِيمَ صَلُّوهُ ﴿٣١﴾ ثُمَّ فِى سِلْسِلَةٍ ذَرْعُهَا سَبْعُونَ ذِرَاعًا فَٱسْلُكُوهُ
﴿٣٢﴾ إِنَّهُۥ كَانَ لَا يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٣٣﴾ وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلْمِسْكِينِ ﴿٣٤﴾

فَلَيْسَ

9. Fyrgawn, ondan öňküler we (şäherleri) agdar-düňder edilen (ýer ýuwdan Lut kowumy) hem (Alla şärik goşup, günäkär bolup) geldiler.
10. (Olar) özleriniň Perwerdigäriniň ilçisine garşy çykdylar. Ol (Alla) hem olary aýylganç (azap bilen) tutdy (jezalandyrdy).
11. Takyk, (Nuhuň döwründe) suwlar joşan wagty, sizi (ata-babalaryňyzy) howpsuz gämide Biz ýüzdüripdik.
12. Ony size ybrat bolmagy üçin hem-de eşitjek gulaklar (gowy ýatda) saklasynlar diýip (beýle etdik).
13. Bes, haçan sura bir gezek (güýçli) üflenilende!
14. Ýer we daglar ýerlerinden galdyrylyp, (biri-birleri bilen) çakyşdyrylyp, bir zarba bilen derbi-dagyn edilende!
15. Şol günde uly hadysa amala aşar (kyýamat gopar).
16. Asman ýarylar, ol günde ol (asman) gowşap, ejiz bolar.
17. (Ol gün) perişdeler (asmanyň) daş-töwereginde bolarlar. Ol gün seniň Perwerdigäriň Arşyny bulardan hem ýokarda sekiz (perişde) göterer.
18. Ol gün siziň eden (ähli) işleriňiz (Allanyň öňünde) görkeziler. (Hatda) siziň eden hiç bir işiňiz hem gizlin galmaz.
19. (Ol gün) hasap (amal) kitaby sag tarapyndan berlen kişi (şatlanyp): «Ine (hasap) kitabym. Geliň, okaň!
20. Men öz hasabyma gowuşjakdygymy bilýärdim» diýer.
21. Bes, ol hoş (we bagtyýar) ýaşaýşyň içindedir.
22, 23. Bişen miweleri (ele) ýakyn örän beýik jennetdedirler.
24. Olara: «Geçen günleriňizde eden (ýagşy) amallaryňyz üçin işdä bilen iýiň, içiň!» diýler.
25. Emma hasap (amal) kitaby çep tarapyndan berlen kişi (gynanyp): «Maňa haýp bolsun! Käşgä, bu kitabym berilmesedi!
26. Käşgä, hasabymyň nämedigini bilmesedim!
27. Käşgä, ölüm iş bitiren bolsady (onuň bilen hemme zat gutarsady)!
28. Mal-mülküm maňa peýda bermedi.
29. Ähli güýjüm menden ýok bolup gitdi!» diýer.
30, 31, 32. (Alla dowzah sakçylaryna şeýle emir berer): «Ony tutup, daňyň, soň hem dowzaha atyň, soň ony ýetmiş arşyn uzynlygyndaky zynjyra daňyň!».
33. Sebäbi ol beýik Alla iman getirmedi.
34. Ol (özüni we özgeleri) garyp-gasarlary doýurmaga höweslendirmedi.

35. Indi onuň bu ýerde (dowzahda) dosty ýokdur.
36. Oňa (dowzahylaryň) iriňinden başga tagam hem ýokdur.
37. Ony uly günä edenlerden başga hiç kim iýmez.
38, 39. Ýok! Siziň görýän we görmeýän (älemleriňize) kasam bolsun!
40. Bu (Kuran) örän hormatly ilçiniň (getiren) sözüdir.
41. Ol bir şahyryň sözi däldir. Siz nähili az ynanýarsyňyz!
42. Ol bir jadygöýiň hem sözi däl! Siz nähili az pikir edýärsiňiz!
43. (Ol kitap) älemleriň Perwerdigäri tarapyndan inderilendir.
44, 45, 46. Eger ol ilçi biziň adymyzdan käbir sözler toslasady, ony (gudratymyz bilen) tutup, soň hem jan (ýeňse) damaryny kesip taşlardyk.
47. Siziň hiç haýsyňyz hem muňa päsgel berip bilmezdiňiz.
48. Takyk, ol (Kuran) takwalar üçin bir öwüt-nesihatdyr.
49. Elbetde, Biz içiňizden (käbirleriniň) ony (pygamberi) ýalan hasaplaýandygyny bilýäris.
50. Takyk, ol (Kuran) kapyrlar üçin (kyýamat güni) uly bir puşmanlykdyr.
51. Takyk, ol (kyýamat) anyk bolan hakdyr.
52. Bes, sen Perwerdigäriň beýik adyny tesbih et (ýatla)!

70-nji süre: «Magaryj»
(«Belentlik derejeleri»)

«Magaryj» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 44 aýatdan ybaratdyr. Süre öz adyny üçünji aýatda agzalýan «Belentlik derejeleri» manysyndaky «Magaryj» sözünden alandyr. Bu sürede mekgeli kapyrlaryň ahyreti inkär etmekleri we pygamberi ýalançy hasaplamaklary ýazgarylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehimşepagatly) Allanyň ady bilen

1, 2, 3. Bir soragçy derejeleri



(beýgeltmek güýjüne) eýe Alladan kapyrlaryň başyna geljek azaby sorady. (Ol azaby kapyrlardan) dep edip biljek güýç ýokdur.
4. Perişdeler we Ruh (Jebraýyl) ol ýere dowamlylygy elli müň ýyl bolan bir günde çykarlar.
5. Bes, sen (kapyrlaryň ezýetlerine) çyndan sabyr et!
6. Takyk, olar ony (azaby) daş görýärler (hasaplaýarlar).
7. Biz ony ýakyn görýäris.
8. Ol günde asman erän magdan (ýa-da ýag) kimin bolar.
9. Daglar bolsa tüýdülen ýüň ýaly bolar.
10. (Hiç bir çyn) dost (öz) dostunyň (ýagdaýyny) soramaz (biljek bolmaz).

يُبَصَّرُونَهُمْ يَوَدُّ الْمُجْرِمُ لَوْ يَفْتَدِي مِنْ عَذَابِ يَوْمِئِذٍ بِبَنِيهِ ﴿١١﴾ وَصَاحِبَتِهِ
وَأَخِيهِ ﴿١٢﴾ وَفَصِيلَتِهِ الَّتِي تُؤْوِيهِ ﴿١٣﴾ وَمَنْ فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ يُنْجِيهِ
﴿١٤﴾ كَلَّا إِنَّهَا لَظَىٰ ﴿١٥﴾ نَزَّاعَةً لِلشَّوَىٰ ﴿١٦﴾ تَدْعُو مَنْ أَدْبَرَ وَتَوَلَّىٰ
﴿١٧﴾ وَجَمَعَ فَأَوْعَىٰ ﴿١٨﴾ إِنَّ الْإِنْسَانَ خُلِقَ هَلُوعًا ﴿١٩﴾ إِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ
جَزُوعًا ﴿٢٠﴾ وَإِذَا مَسَّهُ الْخَيْرُ مَنُوعًا ﴿٢١﴾ إِلَّا الْمُصَلِّينَ ﴿٢٢﴾ الَّذِينَ هُمْ
عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ دَائِمُونَ ﴿٢٣﴾ وَالَّذِينَ فِي أَمْوَالِهِمْ حَقٌّ مَعْلُومٌ ﴿٢٤﴾ لِلسَّائِلِ
وَالْمَحْرُومِ ﴿٢٥﴾ وَالَّذِينَ يُصَدِّقُونَ بِيَوْمِ الدِّينِ ﴿٢٦﴾ وَالَّذِينَ هُمْ مِنْ عَذَابِ
رَبِّهِمْ مُشْفِقُونَ ﴿٢٧﴾ إِنَّ عَذَابَ رَبِّهِمْ غَيْرُ مَأْمُونٍ ﴿٢٨﴾ وَالَّذِينَ هُمْ
لِفُرُوجِهِمْ حَافِظُونَ ﴿٢٩﴾ إِلَّا عَلَىٰ أَزْوَاجِهِمْ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُمْ
فَإِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُومِينَ ﴿٣٠﴾ فَمَنِ ابْتَغَىٰ وَرَاءَ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْعَادُونَ
﴿٣١﴾ وَالَّذِينَ هُمْ لِأَمَانَاتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رَاعُونَ ﴿٣٢﴾ وَالَّذِينَ هُمْ
بِشَهَادَاتِهِمْ قَائِمُونَ ﴿٣٣﴾ وَالَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ﴿٣٤﴾
أُولَٰئِكَ فِي جَنَّاتٍ مُكْرَمُونَ ﴿٣٥﴾ فَمَالِ الَّذِينَ كَفَرُوا قِبَلَكَ مُهْطِعِينَ
﴿٣٦﴾ عَنِ الْيَمِينِ وَعَنِ الشِّمَالِ عِزِينَ ﴿٣٧﴾ أَيَطْمَعُ كُلُّ امْرِئٍ مِنْهُمْ
أَنْ يُدْخَلَ جَنَّةَ نَعِيمٍ ﴿٣٨﴾ كَلَّا إِنَّا خَلَقْنَاهُمْ مِمَّا يَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

فَلَآ

11, 12, 13, 14. Olar biri-birlerine görkeziler (ýöne her kim öz derdindedir). Günäkär bolan her kim ol günki azapdan (halas bolmak üçin) ogullaryny, ýanýoldaşyny, doganyny, özüne degişli bolan neberesini, (hatda) dünýädäkileriň hemmesini fidýe (töleg) berip (pida edip), soň hem halas bolmak islär.

15, 16. Ýok! Bu mümkin däl. Ol (dowzah) alawlap ýanýandyr we ol (beden agzalarynyň) derisini ýakar.

17, 18. Ol (ot imandan we Hakdan) ýüz öwreni hem-de baýlyk ýygnap, (haýyr işlerde sarp etmeýäni) özüne çagyrar.

19. Takyk, ynsan harsydünýä (we bisabyr) edilip ýaradylandyr.

20. Başyna dert gelse dady-perýat eder.

21. Emma haýra (baýlyga) gowşansoň (welin) husytlaşar.

22, 23, 24, 25. Meger namazlaryny yzygiderli berjaý edýänler hem-de öz emläklerinden mätäçleriň we (mal-mülkden) mahrum bolanlaryň paýlarynyň bardygyny bilýänler (beýle däldirler).

26. Olap din (hasap) gününi ykrar edýändirler.

27. Olar özleriniň Perwerdigäriniň (berjek) jezasyndan gorkýandyrlar.

28. Takyk, Perwerdigäriň azabyndan hiç kim arkaýyn däldir.

29, 30. Meger namyslaryny aýallaryndan we gyrnaklaryndan başgalaryndan goraýanlar (zyna golaýlaşmaýanlar), ine, (bular ýazgarylmazlar).

31. Indi kim bu (aýdylanlardan) özgäni islese, olar hetden aşanlardyr.

32, 33, 34, 35. Öz üstlerine alan amanatlaryna wepaly bolup, beren sözlerinde tapylýanlar, şaýatlyklaryny (dogry-dürs) berjaý edýänler, namazlaryny yzygiderli berjaý edýänler, ine, bular jennetde sylag-hormata (näzi-nygmata) gowşarlar.

36, 37. (Eýsem) ol inkär eden (kapyrlara) näme bolýar? Olar sagdan-çepden, dagynyk topar bolup, saňa tarap ylgaşýarlar.

38. Olaryň her haýsy (iman getirmezden) «Nagym» jennetlerine girmäge tama edýärlermi?

39. Ýok (tama etmesinler)! Biz olary (hem, beýleki ynsanlar ýaly), özleriniň bilýän zatlaryndan (erkeklik suwundan) ýaratdyk (emma olar ybrat almadylar).

40, 41. Ýok (Allanyň düzgün-nyzamy olaryň pikir edişi ýaly däldir). Gündogarlaryň we Günbatarlaryň Perwerdigärine kasam bolsun! Biz (olaryň deregine) olardan hem has haýyrly (ymmat) getirmäge güýjümiz ýetýändir. Hiç kim (hem) Biziň öňümize geçip bilmez.

42. Sen olary (öz hallaryna) goý! Degme, olar wada berlen gün gelýänçä (batyl zatlara) çümüp (biderek) oýnap (gezip) ýörsünler!

43, 44. Ol gün olar, dikilen zada (butlara) ylgap gidýän ýaly gözleri horlukdan ýaňa aşak sallanan, özlerini hem durky bilen peslik gurşap alan ýagdaýda gabyrlaryndan çaltlyk bilen atylyp çykarlar. Bu olara wada berlen gündür.



## 71-nji süre: Nuh

«Nuh» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 28 aýatdan ybaratdyr. Bu sürede Nuh pygamber barada gürrüň edilýändigi üçin, süre bu at bilen atlandyrylypdyr. Sürede Nuh pygamberiň öz kowumyny dogry ýola çagyrandan soň, olaryň köpüsiniň hakykatdan ýüz öwürmegi netijesinde heläk edilendigi we onuň haka ynanan möminler üçin eden dilegi beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Biz Nuhy: «Ýowuz azap başlaryna gelmezden öň kowumyňy habardar et!» diýip, öz kowumyna (pygamber edip) iberdik.
2. Ol (Nuh): «Eý, kowumym! Men size (Perwerdigäriňiz tarapyndan) iberilen äşgär bir duýduryjydyryn.
3. Siz (diňe) Alla ybadat ediň, Ondan gorkuň we maňa tabyn boluň!
4. Şeýtseňiz, Alla siziň käbir günäleriňizi geçer we size (geljek azaby) belli bir wagta (ölüm pursatyna) çenli gijikdirer. Takyk, Allanyň takdyr eden ajaly (wagty) geleninden soň, gijikdirilmez. Siz (käşgä), muny bilsediňiz» diýdi.
5. (Nuh): «Eý, Perwerdigärim! Men kowumymy gije-gündiz (Hak ýola) çagyrdym.
6. Emma meniň çagyryşym olaryň daşlaşmaklaryny (has-da) artdyrdy.
7. Takyk, men olary Seniň ýalkawyňa çagyran mahalym, olar barmaklary bilen gulaklaryny ýapdylar we lybaslaryna bürendiler. (Haka garşy çykmakda) kejirlik etdiler we tekepbirlik edip ulumsy boldular.
8. Soň men olary aç-açan çagyrmaga başladym.
9. Soň olary (çagyryşymy kä) äşgär aýtdym, (kä) gizlin aýtdym» diýdi.
10. Men (olara şeýle) diýdim: «Perwerdigäriňizden ýalkaw diläň! Takyk, Ol köp Bagyşlaýjydyr!

يُرْسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيْكُم مِّدْرَارًا ﴿١١﴾ وَيُمْدِدْكُم بِأَمْوَٰلٍ وَبَنِينَ
وَيَجْعَل لَّكُمْ جَنَّـٰتٍ وَيَجْعَل لَّكُمْ أَنْهَـٰرًا ﴿١٢﴾ مَّا لَكُمْ لَا
تَرْجُونَ لِلَّهِ وَقَارًا ﴿١٣﴾ وَقَدْ خَلَقَكُمْ أَطْوَارًا ﴿١٤﴾ أَلَمْ تَرَوْا۟ كَيْفَ
خَلَقَ ٱللَّهُ سَبْعَ سَمَـٰوَٰتٍ طِبَاقًا ﴿١٥﴾ وَجَعَلَ ٱلْقَمَرَ فِيهِنَّ نُورًا
وَجَعَلَ ٱلشَّمْسَ سِرَاجًا ﴿١٦﴾ وَٱللَّهُ أَنۢبَتَكُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ نَبَاتًا ﴿١٧﴾ ثُمَّ
يُعِيدُكُمْ فِيهَا وَيُخْرِجُكُمْ إِخْرَاجًا ﴿١٨﴾ وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُمُ
ٱلْأَرْضَ بِسَاطًا ﴿١٩﴾ لِّتَسْلُكُوا۟ مِنْهَا سُبُلًا فِجَاجًا ﴿٢٠﴾ قَالَ نُوحٌ رَّبِّ
إِنَّهُمْ عَصَوْنِى وَٱتَّبَعُوا۟ مَن لَّمْ يَزِدْهُ مَالُهُۥ وَوَلَدُهُۥٓ إِلَّا خَسَارًا ﴿٢١﴾ وَمَكَرُوا۟
مَكْرًا كُبَّارًا ﴿٢٢﴾ وَقَالُوا۟ لَا تَذَرُنَّ ءَالِهَتَكُمْ وَلَا تَذَرُنَّ وَدًّا وَلَا
سُوَاعًا وَلَا يَغُوثَ وَيَعُوقَ وَنَسْرًا ﴿٢٣﴾ وَقَدْ أَضَلُّوا۟ كَثِيرًا وَلَا تَزِدِ
ٱلظَّـٰلِمِينَ إِلَّا ضَلَـٰلًا ﴿٢٤﴾ مِّمَّا خَطِيٓـَٔـٰتِهِمْ أُغْرِقُوا۟ فَأُدْخِلُوا۟ نَارًا فَلَمْ
يَجِدُوا۟ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ أَنصَارًا ﴿٢٥﴾ وَقَالَ نُوحٌ رَّبِّ لَا تَذَرْ عَلَى ٱلْأَرْضِ
مِنَ ٱلْكَـٰفِرِينَ دَيَّارًا ﴿٢٦﴾ إِنَّكَ إِن تَذَرْهُمْ يُضِلُّوا۟ عِبَادَكَ وَلَا يَلِدُوٓا۟
إِلَّا فَاجِرًا كَفَّارًا ﴿٢٧﴾ رَّبِّ ٱغْفِرْ لِى وَلِوَٰلِدَىَّ وَلِمَن دَخَلَ بَيْتِىَ
مُؤْمِنًا وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَـٰتِ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّـٰلِمِينَ إِلَّا تَبَارًۢا ﴿٢٨﴾

سُورَةُ

11. (Şonda) Ol asmandan size bol edip ýagyş (bereket) ýagdyrar.

12. Siziň mal-mülküňizi we perzentleriňizi köpelder, size bag-bakjalar, derýalar (akdyryp) berer.

13. Siz näme üçin Alla üçin beýikligi ýaraşdyrmaýarsyňyz?

14. Ol sizi dürli görnüşde ýaratdy.

15. Allanyň ýedi gat asmany nädip (biri-biri bilen) sazlaşykly ýaradandygyny görmeýärsiňmi?

16. Olarda (asmanlarda) Aýy nur, Güni bolsa (ýagtylyk) saçýan çyra edip goýdy.

17. Alla sizi ýerden ösümligi (ösdürişi) ýaly ýetişdirdi.

18. Soň sizi (ýene-de) ol ýere gaýtaryp (mazara salyp), sizi ol ýerden (ýene-de) çykarar.

19, 20. Alla ýerdäki giň ýollarda gezmegiňiz üçin ýer ýüzüni siziň üçin serip goýandyr.

21. (Bu öwütler peýda bermäninden soň) Nuh: «Eý, Perwerdigärim! Olar maňa garşy çykdylar! Olar mal-mülkleriniň we perzentleriniň köpligi zyýanyndan başga zada ýaramaýan (gurply) kişilere uýdular!

22. Olar uly hileler (we duzaklar) gurdular.

23. Olar (biri-birlerine): «Siz hudaýlaryňyzy taşlamaň! Weddi, Suwagy, Ýegusy, Ýeguky we Nesri (bularyň hiç haýsyny) taşlamaň!» diýişdiler.
Düşündiriş: Ady agzalan bu kişiler olaryň öten-geçen ýagşyzada we salyh ata-babalarynyň atlary bolup, olar ölenden soň, elmydama ýatlap durmaklary we olary unutmazlyk üçin, guburlaryna olaryň heýkellerini dikipdirler. Sebäbi halk olaryň heýkellerini görende has hem Alla ýatlaryna düşer, günä işlere meýil etmez ekenler. Soň, şeýtanyň aldawy bilen, soňky nesil hem olaryň bu niýetinden daşlaşyp, ol heýkellerden özleriniň isleg-hajatlaryny diläp, olary hudaý hasaplap başlaýarlar.

24. Bes, olar köpleri ýoldan çykarýarlar. «(Eý, Perwerdigärim!) Sen hem (beýle edendikleri üçin), zalymlaryň (dogry ýoldan) azaşmaklaryny artdyr!» diýdi.

25. Şeýdip, olar eden günäleri sebäpli, suwda gark boldular, soň hem oda (dowzaha) salyndylar! Olar özlerine Alladan başga kömekçi hem tapmadylar.
26. Nuh: «Eý, Perwerdigärim! Ýer ýüzünde (ýekeje) kapyr hem goýma!
27. Çünki eger goýsaň, olar Seniň gullaryňy (dogry ýoluňdan) azaşdyrarlar. Olar diňe (özleri ýaly) günäkär we kapyr çagalary dograrlar.
28. Eý, Perwerdigärim! Meni, ene-atamy we öýüme mömin bolup girenleri, (ähli) mömin erkekleri we mömin aýallary bagyşla! Zalymlaryň bolsa heläkçiliklerini (has hem) artdyr!» diýdi.

«Jyn» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 28 aýatdan ybaratdyr. Bu sürede jynlar barada gürrüň gozgalýandygy üçin «Jyn» diýlip at berlipdir. Sürede bir topar jynyň Kurany diňläp, iman getirendikleri we Kuranyň hakykatlygy beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1, 2. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Maňa jynlardan bir taýpanyň (toparyň) Kurany diňländikleri wahyý edildi. Olar: «Takyk, Biz dogry ýoly görkezýän ajaýyp bir Kurany diňledik we oňa iman getirdik. Biz mundan soň hiç haçan Perwerdigärimize hiç kimi şärik goşmarys.

3. Takyk, Perwerdigärimiziň şany örän beýikdir. Ol ne ýanýoldaş, ne-de perzent edinendir.

4. Emma biziň (içimizden käbir) nadanlar (azgyn jynlar) Alla hakda asylsyz (hakykat bolmadyk) sözleri aýdýarlar.

5. Biz ynsanlar we jynlar Alla hakda ýalan sözlemez diýip pikir edýärdik.

6. Emma ynsanlardan käbir adamlar, jynlardan käbir kişilere sygynýan ekenler. Şeýdip, (olara sygynýan ynsanlaryň) azgynçylyklaryny artdyrar ekenler.

7. Olar (jynlara sygynýanlar) hem siziň pikir edişiňiz ýaly, Alla (ölen hiç) kimi direltmez diýip pikir eder ekenler.

8. Biz asmana çykmak isledik, emma, ol ýeriň hüşgär sakçylar we otly uçgunlar bilen doludygyny gördük.

9. (Öňler) biz (asmanyň käýerlerine çykyp, habar) diňlemek üçin oturara ýer (tapyp) oturýardyk. Emma, indi kim diňlemäge (synanyşsa), derrew bukuda duran bir ot bilen ýüzbe-ýüz bolýar.



10. Takyk, ýerdäkilere erbetlik islendimi ýa-da özleriniň Perwerdigäri olara haýyr (dogry ýol) isleýärmi, (biz doly) bilmeýäris.

11. Biziň aramyzda salyhlaryň bolşy ýaly, munuň tersi (salyh bolmadyklar) hem bar. Biz dürli-dürli ýollar tutduk.

12. Takyk, Biz ýerde Allany hiç haçan ejizledip (ygtyýaryna garşy çykyp) we gaçmak bilen ony ejizledip bilmejekdigimize göz ýetirdik.

13. Biz dogry ýol bolan (Kurany) diňlänimizden (soň), oňa iman getirdik. Kim Perwerdigärine iman getirse, ne hakynyň kem berilmeginden, ne-de gazaba uçramakdan gorkar (hiç hili şübhesi bolmaz)!

وأنا منا المسلمون ومنا القاسطون فمن أسلم فأولئك
تحروا رشدا ﴿١٤﴾ وأما القاسطون فكانوا لجهنم
حطبا ﴿١٥﴾ وألو استقاموا على الطريقة لأسقيناهم ماء غدقا
﴿١٦﴾ لنفتنهم فيه ومن يعرض عن ذكر ربه يسلكه عذابا
صعدا ﴿١٧﴾ وأن المساجد لله فلا تدعوا مع الله أحدا ﴿١٨﴾ وأنه
لما قام عبد الله يدعوه كادوا يكونون عليه لبدا ﴿١٩﴾ قل إنما
أدعو ربي ولا أشرك به أحدا ﴿٢٠﴾ قل إني لا أملك لكم ضرا
ولا رشدا ﴿٢١﴾ قل إني لن يجيرني من الله أحد ولن أجد من دونه
ملتحدا ﴿٢٢﴾ إلا بلاغا من الله ورسالاته ومن يعص الله ورسوله
فإن له نار جهنم خالدين فيها أبدا ﴿٢٣﴾ حتى إذا رأوا ما يوعدون
فسيعلمون من أضعف ناصرا وأقل عددا ﴿٢٤﴾ قل إن أدري أقريب
ما توعدون أم يجعل له ربي أمدا ﴿٢٥﴾ عالم الغيب فلا يظهر على
غيبه أحدا ﴿٢٦﴾ إلا من ارتضى من رسول فإنه يسلك من بين
يديه ومن خلفه رصدا ﴿٢٧﴾ ليعلم أن قد أبلغوا رسالات
ربهم وأحاط بما لديهم وأحصى كل شيء عددا ﴿٢٨﴾

سورة المزمل

14. Biziň aramyzda musulmanlar hem bar, (hak ýoldan azan) zalymlar (kapyrlar) hem bar. Musulman bolanlar dogry ýoly gözleýänlerdir.

15. (Hak ýoldan azan) zalymlar (kapyrlar) bolsa dowzahyň oduny bolandyrlar» (diýdiler).

16. Eger (ynsanlar we jynlar Allanyň ýolunda) dogry gitselerdi, olara bol edip suw (ýagyş) bererdik.

17. (Bu) olary (nygmatymyz) bilen synag etmek üçindir. Kim Perwerdigärini ýatlamakdan ýüz öwürse, (Alla) ony gitdigiçe artýan (erbet bir) azaba duçar eder.

18. Takyk, metjitler Allanyňkydyr. Bes, (metjitlerde) Allanyň ýany bilen başga hiç kimi çagyrmaň!
19. (Gör, nähili geň zat!) Allanyň (söwer guly bolan bir) bendesi olary (hak ýola) çagyranda, olar (jynlar Kurany diňlemek üçin şeýle bir üýşdüler welin), tasdanam, ony depeleýärdiler.
20. (Eý, Muhammet!) Aýt: «Men diňe Perwerdigärimi çagyrýaryn (ybadat edýärin)! Oňa hiç kimi şärik goşmaýaryn!».
21. Aýt: «Meniň size ne zyýan bermäge, ne-de (bir uly peýda berjek) dogry ýola salmaga güýjüm ýeter».
22. Aýt: «Takyk, (eger maňa azap bermek islese) meni Allanyň (jezasyndan) hiç kim halas edip bilmez! Men Ondan başga sygnara ýer tapmaryn!
23. (Meniň wezipäm) meger Alladan (gelen) pygamberligi ýetirmekdir. Kim Alla we Onuň ilçisine garşy çyksa (tabyn bomasa), takyk, oňa ebedi galjak (ýeri bolan) dowzah ody bardyr.
24. Olar özlerine wada berleni (azaby) görenlerinde, kimiň kömekçisiniň has ejizdigine we san taýdan has azdygyna anyk göz ýetirerler.
25. Aýt: «Ol size wada berlen (azap) ýakynmy ýa-da Perwerdigärim onuň üçin belli bir uzak wagt kesgitleýärmi, men (anyk) bilmeýärin?!
26. Ol (Alla) gaýyby bilýändir. Emma gaýybyny hiç kime açmaz (habar bermez).
27, 28. Meger, Öz razy bolan ilçisine (gaýyp habarlarynyň käbirini habar berer). Takyk, Ol (Alla) habarlaryny doly ýetirýändigini biler ýaly ilçisiniň öňüne we yzyna gözegçiler ýerleşdirer. Dogrusy, Alla gullarynyň ýanyndaky (hemme) zady (Öz ylmy) bilen gurşap alandyr. Ol hemme zady sanap (bellige alyp) goýandyr».

73-nji süre: «Muzzemmil»
(«Bürenip ýatan»)

«Muzzemmil» süresi Mekgede ilki inen süreleriniň biri bolup, ol 20 aýatdan ybaratdyr. Ol adyny ilkinji aýatda pygamberimize ýüzlenilip aýdylýan sözden alandyr. «Muzzemmil» sözi «Bürenip ýatan» diýmegi aňladýar. Sürede pygamberiň we oňa ynanan möminleriň gije ybadat etmekleri, Allanyň birligi, Oňa bil baglamak, Oňa tabyn bolmagyň syrlary we bu dini inkär edenleriň pajygaly soňlanmalary beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Eý, bürenip ýatan (pygamber)!

Düşündiriş: Pygamberimiz Muhammet aleýhissalama ilkinji gezek wahyý gelende, Jebraýyl perişde oňa öz asyl suratynda görünýär. Ol hem gorkup, öýüne tarap gaýdýar we maşgalasy Hatyja: «Meniň üstümi ört!» diýýär. Onuň üstüni örtýärler. Pygamberimiz bürenip ýatyrka, Jebraýyl perişde ýene gelip bu süräni wahyý edýär.

2. Gijelerine turup, (onuň köp bölegini ybadat bilen geçir), meger az wagt (ukla)!
3. (Ýagdaýa görä) gijäniň ýarysyny ýa-da ondan hem az ýa-da köp wagtyňy (ybadat et)!
4. Kurany tertil bilen (pikirlenip, her aýatyň soňunda säginip) oka!
5. Biz saňa agyr bir söz (wahyý) iberjekdiris.
6. Takyk, gijelelerine turup (ybadat etmegiň kalba) täsiri uludyr we (bu) dogry sözdür.
7. Takyk, gündiz saňa päsgel berjek uzyn (birtopar) iş bardyr.
8. Sen Perwerdigäriň (beýik) adyny zikir et! (Diňe Alla bil bagla hem-de) bütin durkuň bilen diňe Oňa ýönel!
9. Ol Gündogaryň we Günbataryň Perwerdigäridir. Ondan başga (ybadata laýyk) hudaý ýokdur. Sen diňe Ony dost tutun!
10. Olaryň (kapyrlaryň) aýdýan zatlaryna sabyr et we olary emaý bilen terk et!
11. Sen özlerine (dünýä) nygmaty berlip, (hak dini ýalan hasaplan) ýalançylary Maňa goý! Olara biraz möhlet ber!
12, 13. Takyk, Biziň ýanymyzda gandallar, otly alawlar, bogaza tegek bolan tagamlar we jebir-jepaly azap bardyr.
14. (Ol gün) ýer we daglar güýçli (ýagdaýda)



sarsylar, daglar üýşen gum depelerine öwrüler.
15. (Eý, kapyrlar!) Biz, (birmahal) Fyrgawna bir ilçi iberşimiz ýaly, size hem şaýat boljak bir ilçi iberdik.
16. Bes, Fyrgawn pygambere garşy çykdy. Biz ony ýowuz azap bilen jezalandyrdyk.
17. Eger siz inkär etseňiz, (elhençliginden ýaňa kiçijik) çagalary hem (ak saçly) garrylara öwürjek ol günden (özüňizi) nädip gorap bilersiňiz?
18. Ol günüň (elhençliginden ýaňa) asman çaýkanar (ýarylar). Allanyň wadasy (hökman) amala aşar.
19. Takyk, bu (aýatlar) bir öwütdir (we duýduryşdyr). Bes, (kim islese) Perwerdigärine barýan ýoly tutsun (islemedik tutmasyn)!

إِنَّ رَبَّكَ يَعْلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدْنَىٰ مِن ثُلُثَيِ ٱلَّيْلِ وَنِصْفَهُۥ وَثُلُثَهُۥ وَطَآئِفَةٌ
مِّنَ ٱلَّذِينَ مَعَكَ وَٱللَّهُ يُقَدِّرُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ عَلِمَ أَن لَّن تُحْصُوهُ فَتَابَ
عَلَيْكُمْ فَٱقْرَءُوا۟ مَا تَيَسَّرَ مِنَ ٱلْقُرْءَانِ عَلِمَ أَن سَيَكُونُ مِنكُم مَّرْضَىٰ وَءَاخَرُونَ
يَضْرِبُونَ فِى ٱلْأَرْضِ يَبْتَغُونَ مِن فَضْلِ ٱللَّهِ وَءَاخَرُونَ يُقَٰتِلُونَ فِى
سَبِيلِ ٱللَّهِ فَٱقْرَءُوا۟ مَا تَيَسَّرَ مِنْهُ وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَقْرِضُوا۟
ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا وَمَا تُقَدِّمُوا۟ لِأَنفُسِكُم مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِ
هُوَ خَيْرًا وَأَعْظَمَ أَجْرًا وَٱسْتَغْفِرُوا۟ ٱللَّهَ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌۢ ﴿٢٠﴾

سُورَةُ المُدَّثِّرِ مَكِّيَّةٌ وَهِيَ
سِتٌّ وَخَمْسُونَ آيَةً

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمُدَّثِّرُ ﴿١﴾ قُمْ فَأَنذِرْ ﴿٢﴾ وَرَبَّكَ فَكَبِّرْ ﴿٣﴾ وَثِيَابَكَ فَطَهِّرْ ﴿٤﴾ وَٱلرُّجْزَ
فَٱهْجُرْ ﴿٥﴾ وَلَا تَمْنُن تَسْتَكْثِرُ ﴿٦﴾ وَلِرَبِّكَ فَٱصْبِرْ ﴿٧﴾ فَإِذَا نُقِرَ فِى ٱلنَّاقُورِ ﴿٨﴾
فَذَٰلِكَ يَوْمَئِذٍ يَوْمٌ عَسِيرٌ ﴿٩﴾ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ غَيْرُ يَسِيرٍ ﴿١٠﴾ ذَرْنِى وَمَنْ خَلَقْتُ
وَحِيدًا ﴿١١﴾ وَجَعَلْتُ لَهُۥ مَالًا مَّمْدُودًا ﴿١٢﴾ وَبَنِينَ شُهُودًا ﴿١٣﴾ وَمَهَّدتُّ لَهُۥ تَمْهِيدًا
﴿١٤﴾ ثُمَّ يَطْمَعُ أَنْ أَزِيدَ ﴿١٥﴾ كَلَّآ إِنَّهُۥ كَانَ لِءَايَٰتِنَا عَنِيدًا ﴿١٦﴾ سَأُرْهِقُهُۥ صَعُودًا ﴿١٧﴾

إِنَّهُ

20. (Eý, Muhammet!) Takyk, Perwerdigäriň seniň (käwagt) gijäniň üçden ikisine ýakyn wagtyny, (käwagt) ýarysyny, (käwagt hem) üçden birini (ybadat bilen) geçirýändigiňi, seniň ýanyňda (orun alan) bir toparyň hem muny berjaý edýändigini bilýär. Gijäni we gündizi (ýaradyp, olaryň möhletlerini) ölçän (hem) Alladyr. Ol siziň muny sanap bilmejekdigiňizi bilýändigi (ýagny siziň gijäni tutuşlygyna ybadat bilen geçirip bilmeýänligiňiz) üçin (Öz pazly-keremi bilen) siziň tobaňyzy kabul etdi. (Siz) Kurandan (başardygyňyzça) özüňize ýeňil gelen bölegini okaň! Alla siziň araňyzda hassalaryň hem boljakdygyny bilýär. Siziň käbiriňiz, Allanyň pazly-kereminden (nesibeleriňizi) gözlemek üçin, (ýol geçip), ýer ýüzüniň (çar künjüne) aýlanýarsyňyz. Käbiriňiz bolsa Allanyň ýolunda söweş üçin (ýörişe) çykýarsyňyz. (Geliň) indi Kurandan (başardygyňyzça) özüňize ýeňil gelen bölegini okaň! Namazy doly berjaý ediň! Zekat beriň! Alla ýagşy karz beriň (Allanyň razylygy üçin haýyr-sahawat ediň!) Siz öz ýagşylygyňyz üçin (ahyrete) näme taýýarlasaňyz, Allanyň ýanynda ony (sogaby) has haýyrly we köpeldilen halda taparsyňyz. Alladan ýalkaw diläň! Takyk, Alla Bagyşlaýjydyr, Rehim-şepagatlydyr.

74-nji süre: «Muddessir»
(«Dona bürenen»)

«Muddessir» süresi pygamberligiň ilki başlarynda Mekgede inen sürelerden bolup, ol 56 aýatdan ybaratdyr. Süre adyny ilkinji aýatda agzalýan we «Dona bürenen» manysyndaky «Muddessir» sözünden alandyr. Pygamberimiz Muhammet aleýhissalama ýüzlenilip başlaýan bu sürede pygamberligiň ýaýradylyşy, hak dine garşy çykan kapyrlaryň erbet häsiýetleri we olaryň ahyretde çekjek azaplary barada gürrüň gozgalýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Eý, dona bürenen (pygamber)!
2. Ýeriňden tur we (halka) duýdur (ýetir)!
3. Perwerdigäriň beýikligini taryp et!
4. Lybasyňy (ähli hapalardan) päkize tut!
5. (Maddy we ruhy) hapalyklardan gaça dur!
6. (Eden ýagşylygyň) köpdür öýdüp, minnet etme!
7. Öz Perwerdigäriň üçin (Onuň razylygy ugrunda) sabyr et!
8, 9. (Kyýamat boljagyny habar berýän) sura üfleniljek ol gün, nähili agyr (gündür)!
10. (Ol) kapyrlara aňsat bolmadyk (örän ýowuz) gündür!
11. Ýekebaşyna ýaradanymy (ol kapyry) Maňa goý!
12, 13. Men oňa (kapyra) köp mal-mülk, daş-töwereginde aýlanýan ogullar beripdim.
14. Oňa dürli nygmatlar (mümkinçilkler) beripdim.
15. Ol (açgözlük bilen heniz hem özüne eçilen nygmatlarymy) has-da artdyrmagymy tama edýär.
16. Ýok! Ol (muňa hiç) höwes etmesin! Sebäbi ol Biziň aýatlarymyza garşy kejirlik etdi.
17. Men hem ony örän kyn ýola (azaba) duçar ederin.

18. Ol pikirlendi we ölçerdi.
19. Onuň jany çyksyn! Ol nähili erbet ölçerdi.
20. Onuň ýene jany çyksyn! Soň ýene-de nähili erbet ölçerdi?!
21. Soň seretdi (nazar saldy).
22. Soň ýüzüni, gaşlaryny çytdy.
23. Soň hem yzyna öwrülip, tekepbirliginden ýaňa (çykyp gitdi).
24. Ol (gidip barýarka): «Bu (Kuran) diňe öňden bäri gelýän bir jadydyr.
25. Bu ynsan sözünden başga zat däldir» diýdi.
Düşündiriş: Rowaýata görä, Welid ibn Mugyra atly bir adam, pygamber Kuran okaýarka, ony diňläp, örän täsirlenýär. Muny eşiden mekgeli kapyrlar, onuň öz dinlerinden dänip, musulmançylgy kabul etmeginden gorkýarlar. Mekgeli kapyrlaryň baştutanlaryndan bolan Ebu Jähl hem Welidiň ýanyna baryp, onuň tekepbirligini has-da artdyrjak sözleri aýdyp, onuň musulmançylyga geçmeginiň öňüni alyp, ony bu pikirinden dändirýär. Soň kapyrlaryň ýanlaryna gelenlerinde, Welit olara indiden beýläk Muhammede telbe, däli, bilgiç, şahyr, ýalançy ýaly sözler bilen ýüzlenmegiň peýdasynyň ýokdugyny aýdýar. Soň hem uzak wagtlap, mazalyja pikirlenip, ölçerip, ahyry hem kapyrlara ýüzlenip: «Muhammet jadygöýdir. Görmeýärsiňizmi, ol perzendi ene-atasyndan, maşgalasyndan, gullary hojaýynlaryndan aýryp bilýär. Bu bir jadylykdyr» diýýär. Kapyrlar hem bu wakadan soň pygamberimiz Muhammede «jadygöý» diýip başlaýarlar. Bu ýagdaý pygamberimize örän ýokuş degýär.
26. Men hem ony sakar (dowzaha) ataryn.
27. Sen sakar (dowzahyň nämedigini) bilýärmiň?
28. Ol ne (diri) goýar, ne-de öldürip taşlar. (Ol içine oklananyň (bedenini şol durşuna) iýip tükeder. Soň ony ýene öňki ýagdaýyna getirip, bu işi ýene gaýtalar durar).
29. Ol (ynsanyň) derisini ýakyp (gowrar).
30. Onuň (agzynda) on dokuz sany (sakçy perişde) bardyr.
31. Biz oduň (dowzahyň) sakçylaryny diňe perişdelerden ýaratdyk. Özlerine kitap berlenler mazaly bilsinler, iman getirenleriň hem imanlary artsyn, özlerine kitap berlenler we möminler şek-şübhä düşmesinler diýip olaryň sanyny hem inkär edenler üçin diňe bir synag etdik. Şeýle-de kalplarynda hassalyk bolan mynapyklar bilen kapyrlar hem (ahyr netijede): «Alla bu mysal bilen näme diýmekçi bolýar?» diýsinler. Şeýdip, Alla islänini dogry ýoldan azdyrar, islänini dogry ýola salar. Perwerdigäriň goşunlaryny Özünden başga hiç kim bilmez. Bu (aýdylanlar) ynsana bir öwüt-ündewden başga zat däldir.
32, 33, 34. Ýok! (Kapyrlar hiç haçan öwüt almazlar! Şonuň üçin asmandaky) Aýa, yzyna öwrülip gidýän gijä, agaran mahaly sähere kasam bolsun!



إِنَّهُۥ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ﴿١٨﴾ فَقُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ﴿١٩﴾ ثُمَّ قُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ
﴿٢٠﴾ ثُمَّ نَظَرَ ﴿٢١﴾ ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ﴿٢٢﴾ ثُمَّ أَدْبَرَ وَٱسْتَكْبَرَ ﴿٢٣﴾ فَقَالَ
إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ يُؤْثَرُ ﴿٢٤﴾ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا قَوْلُ ٱلْبَشَرِ ﴿٢٥﴾ سَأُصْلِيهِ سَقَرَ
﴿٢٦﴾ وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا سَقَرُ ﴿٢٧﴾ لَا تُبْقِى وَلَا تَذَرُ ﴿٢٨﴾ لَوَّاحَةٌ لِّلْبَشَرِ ﴿٢٩﴾
عَلَيْهَا تِسْعَةَ عَشَرَ ﴿٣٠﴾ وَمَا جَعَلْنَآ أَصْحَٰبَ ٱلنَّارِ إِلَّا مَلَٰٓئِكَةً ۙ وَمَا جَعَلْنَا
عِدَّتَهُمْ إِلَّا فِتْنَةً لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِيَسْتَيْقِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ
وَيَزْدَادَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِيمَٰنًا ۙ وَلَا يَرْتَابَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْمُؤْمِنُونَ ۙ
وَلِيَقُولَ ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَٱلْكَٰفِرُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا
مَثَلًا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِى مَن يَشَآءُ ۚ وَمَا يَعْلَمُ
جُنُودَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَ ۚ وَمَا هِىَ إِلَّا ذِكْرَىٰ لِلْبَشَرِ ﴿٣١﴾ كَلَّا وَٱلْقَمَرِ ﴿٣٢﴾ وَٱلَّيْلِ
إِذْ أَدْبَرَ ﴿٣٣﴾ وَٱلصُّبْحِ إِذَآ أَسْفَرَ ﴿٣٤﴾ إِنَّهَا لَإِحْدَى ٱلْكُبَرِ ﴿٣٥﴾ نَذِيرًا لِّلْبَشَرِ ﴿٣٦﴾
لِمَن شَآءَ مِنكُمْ أَن يَتَقَدَّمَ أَوْ يَتَأَخَّرَ ﴿٣٧﴾ كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ رَهِينَةٌ ﴿٣٨﴾ إِلَّآ
أَصْحَٰبَ ٱلْيَمِينِ ﴿٣٩﴾ فِى جَنَّٰتٍ يَتَسَآءَلُونَ ﴿٤٠﴾ عَنِ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٤١﴾ مَا سَلَكَكُمْ
فِى سَقَرَ ﴿٤٢﴾ قَالُوا۟ لَمْ نَكُ مِنَ ٱلْمُصَلِّينَ ﴿٤٣﴾ وَلَمْ نَكُ نُطْعِمُ ٱلْمِسْكِينَ ﴿٤٤﴾ وَكُنَّا
نَخُوضُ مَعَ ٱلْخَآئِضِينَ ﴿٤٥﴾ وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوْمِ ٱلدِّينِ ﴿٤٦﴾ حَتَّىٰٓ أَتَىٰنَا ٱلْيَقِينُ ﴿٤٧﴾

35. Ol (sakar dowzah) uly belalaryň biridir.
36, 37. Ol ynsan üçin we (Alla boýun bolup, tagat-ybadat edip) öňe we (günä işlere baş goşup) yza gitmek isleýänler üçin iň uly duýduryşdyr.
38. Her kim öz eden işiniň girewi (ýesiridir).
39. Meger (amal depderleri) sagdan berlenler (beýle däldirler).
40, 41. (Olar hökman) jennetde bolarlar. Olar günäkärleriň (ýagdaýlaryny) sorarlar.
42. (Olar günäkärlere): «Sizi bu dowzaha getiren zat näme?» (diýerler).
43. Olar: «Biz namazy berjaý etmezdik.
44. Garyplara tagam bermezdik (hallaryndan habar almazdyk).
45. Günä işlere çümýänler bilen bile çümerdik.
46. (Bu) hasap gününi hem ýalan hasaplardyk.
47. Ahyry, biziň başymyza ölüm geldi» (diýerler).



48. Indi olara şepagatçylaryň (etjek) şepagaty hem peýda etmez.
49. Bes, olara näme bolýar? Olar bu öwütden näme üçin ýüz öwürýärler.
50, 51. Bu öwütden (Kurandan) ýolbarsdan ürken ýabany eşek ýaly ürküp (gaçýarlar).
52. Olaryň her haýsy özüne (Alladan) açylan sahypalar (ylahy perman) isleýärler.
53. Ýok! Aslynda, olar ahyretden gorkmaýarlar.
54. Ýok! Takyk, bu (Kuran) bir öwütdir (duýduryşdyr.)
55. (Indi hakykat geleninden soň) islän ondan öwüt alsyn!
56. (Emma) Alla islemese (mynasyp görmese), olar öwüt alyp bilmezler. Gorkulmaga, (heder edilmäge) laýyk bolan hem Oldur, ýalkaw eýesi hem Oldur!



## 75-nji süre: Kyýamat

«Kyýamat» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 40 aýatdan ybaratdyr. Süre adyny ilkinji aýatda agzalýan we bütin süräniň manysy bolan kyýamat sözünden alandyr. Sürede kyýamatyň hakykatlygy akyl we duýgy ýollary arkaly subut edilýär we muňa ynanmaýanlaryň jezasy barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Kyýamat gününe kasam bolsun!
2. Özüni ýazgaryp (puşman edýän) jana kasam bolsun!
3. Ynsan (ölümden soň) Biz süňkleri ýygnap (ony direldip) bilmeris öýdýärmi?
4. Elbetde, Biziň onuň barmaklarynyň uçlaryna çenli (ony öňki ýagdaýyna) getirmäge güýjümiz bardyr.
5. Emma ynsan (günä iş etmek üçin) öňündäki (kyýamaty) inkär etmek isleýär.
6. Ol: «Kyýamat güni haçan bolar?» diýip (ýaňsylap) soraýar.
7, 8, 9, 10, 11. (Gorkudan ýaňa) gözleriň gamaşan, Aýyň (şuglasynyň doly ýitip) tutulan, Gün bilen Aýyň ýakynlaşan wagty, (şol gün) ynsan «Gaçar ýaly ýer barmy?» diýer. Ýok, sygnara hiç bir ýer ýokdur.
12. Ol gün karar tapyljak (baryljak) ýer seniň Perwerdigäriň huzurydyr.
13. Ol gün ynsana eden we ertä goýan (ähli) işleri habar berler. (Şoňa görä hem sylagyny alar).
14, 15. Ol dürli görnüşli sebäpleri bildirse-de, ynsan öz-özüne şaýat bolar.
16. (Eý, Muhammet!) Ony (saňa wahyý edilen Kurany unutmazlyk üçin) dilleriňi gymyldadyp, (içiňden) çaltlyk bilen gaýtalajak bolup durma!
Düşündiriş: Pygamberimiz Muhammet aleýhissalam gelen wahyny unutmazlyk üçin, heniz wahynyň sözleri doly gutarmanka, ony çaltlyk bilen gaýtalaýar eken. Aýatda bu waka barada aýdylýar.
17. Sebäbi ony (seniň kalbyňda) jemlemek hem-de ony okatmak Biziň (işimizdir).
18. Bes, Biz ony (Kurany) okanymyzda, sen hem onuň okalyşyny yzarla!
19. Takyk, ony (saňa) düşündirmek hem Biziň (işimizdir).

20. Ýok! Siz (wagtlaýyn), tiz geçýän zady (dünýä ýaşaýşyny) söýýärsiňiz.

21. (Onuň üçin) ahyreti terk edýärsiňiz.

22. Ol gün ýalpyldap duran (nurly) ýüzler (çyn möminleriň ýüzleri) bolar.

23. Ol (ýüzler) özleriniň Perwerdigärine serederler.

24. Ol gün (niçeme) ýüzler gaýgyly bolar.

25. Özüniň bilini bükjek belanyň (urgynyň) boljagyna göz ýetirer.

26, 27. (Kapyr kişiniň) jany bogazyna gelende, (ýanyndakylar): «Muny gowulaşdyrjak ýokmy?» diýerler.

28. Onuň özü-de aýralyk (wagtynyň) gelendigine göz ýetirer.

29. Aýagy aýagyna çolaşar (janhowly bilen hars urar).

30. Ol gün baryljak ýer (diňe) Perwerdigäriň huzurydyr.

31. Ol (kapyr kişi) ne (dini) tassyklardy, ne-de namaz okardy.

32. Ol (hakykaty) ýalan hasaplap, ondan ýüz öwrerdi.

33. Öz (eden işinden hem) monça bolup, öz ýakynlarynyň (ýanyna) barardy.

34. Saňa laýykdyr (ol azap), laýykdyr!

35. Soň (ýene-de haýp seniň halyňa) saňa laýykdyr (ol azap), laýykdyr!

36. Ynsan özünden hasap soralmaz öýder!

37. Ol dökülen erkeklik suwundan bir damja dälmidi?

38. Soň ol (ene rehminde) lagta gan boldy. Bes, (Alla) ony (ynsan halynda) ýaradyp, oňa surat berdi.

39. Ondan erkek we aýal edip iki jübüt ýaratdy.

40. Bulary (hemmesini) ýaradan (Allanyň) ölüleri (täzeden) direltmäge, heý-de, güýji ýetmezmi?



## 76-njy süre: Ynsan

«Ynsan» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 31 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ilkinji aýatynda ynsan barada agzalyp başlanýandygy üçin oňa bu at berlipdir. Bu sürede ynsanyň kemala gelmegi, ondaky bolmaly häsiýetler we ahyretdäki beriljek sylaglar beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Döwrüň içinden (Adam ýaradylmazdan öňki) şeýle bir zaman geçdi welin, ol döwürde ynsanyň ady hem agzalmazdy.
2. Biz ynsany gatyşyk nutfadan (suwdan) ýaratdyk. Biz ony synap görmek üçin, ony eşidýän we görýän barlyk edip ýaratdyk.
3. Biz oňa dogry ýoly görkezdik, indi, isle şükür etsin, isle-de, bigadyr bolsun!
4. Takyk, Biz kapyrlara (dowzahda) zynjyrlar, gandallar we gyzgyn alawlar taýýarladyk.
5. Salyh ynsanlar (hoşboý ysly) kafur (çeşmesiniň suwundan) goşulan käselerden (jennet meýini) içerler.



6. Ol (kafur) çeşmesinden Allanyň (ýakyn) bendeleri içerler we isleýişleri ýaly (çogduryp) akydarlar.

7. Olar (dünýä ýaşaýşynda) öz sözlerinde durup, şeri (aýylganççlygy) hemme ýere ýaýran (kyýamat) gününden gorkýardylar.

8. Özleriniň söýen (zatlaryndan), Allanyň razylygyny gazanmak üçin garyp-gasara, ýetim-ýesire tagam bererdiler.

9. Olar: «Biz size diňe Allanyň razylygy üçin iýdirýäris. Sizden munuň garşylygyny (öwezini) islemeýşimiz ýaly, minnetdarlyga hem garaşmaýarys.

10. Takyk, Biz (ynsanlaryň) ýüzlerine gaýgy-gam getirjek günde Perwerdigärimiziň (gazabyndan) gorkýarys» diýýärdiler.

11. Bes, Alla olary ol günüň elhençliginden gorar, olaryň (ýüzlerine) nur, (köňüllerine) şatlyk berer.

12. Sabyr edendikleri üçin olary jennet we ýüpek (lybaslar) bilen sylaglar.

13. Olar kürsülerinde ýassanyp (dynç alarlar), ol ýerde ne Gün yssysyna, ne-de doňduryjy sowuga sezewar bolarlar.

14. Olara jennetiň agaçlarynyň kölegeleri abanyp durar we üstlerine sallanyp duran miweler iýilmegi üçin ýakyn (aňsat) bolar.

15. Olaryň daş-töwereginde (hyzmatkärler) kümüş gaplar, owadan käseler bilen aýlanarlar.

16. Ol kümüşden gaplar belli bir ölçege salnandyr.

17. Olara Zenjebil (şerbeti) goşulan käselerden (meý-şerbet) guýlar.

18. (Bu) ady Selsebil bolan çeşmedendir.

19. Olaryň daş-töwereginde ebedilige ýeten (jennetiň) ýaş hyzmatkär oglanlary aýlanarlar. Olary göreniňde, (olary) ýalkymlaryndan ýaňa, daş-töwerege sepilen dürdür öýdersiň.

20. Ol ýerde haýsy tarapa seretseň, nygmat we uly mülk (bolçulyk) görersiň.

21. Olaryň eginlerinde inçe (ýa-da galyň) ýaşyl reňkli ýüpek we atlaz eşikler bolar. Olar kümüş bilezikler dakynarlar.

22. Olaryň Perwerdigäri özlerine sap meý-şerbet berip: «Ine, bular siziň sylagyňyzdyr. Siziň eden zähmetiňiz (tagallaňyz) ýerine düşdi» (diýer).

23. (Eý, Muhammet!) Takyk, Biz saňa Kurany (belli wagtlarda) bölek-bölek edip inderdik.

24. Bes, sen Perwerdigäriň hökümine (tabyn bolup) sabyr et! Olaryň içinden günäkäre we kapyra tabyn bolma!

25. Sen ertir-agşam Perwerdigäriň adyny tesbih et!

26. Gijäniň (bir böleginde) oňa sežde et, uzyn gije ony tesbih et!

27. Ynsanlar bu wagtlaýyn (dünýä ýaşaýşyny) söýüp, (oňa höwes edip), öňlerinde garaşýan (ol) agyr güni ahmal edýärler.

28. Olary Biz ýaratdyk, agzalaryny biri-birine bagladyk. Biz (elbetde) islän wagtymyz olary başgalary (başga ynsanlar) bilen çalşyp bileris.

29. Takyk, bu bir öwütdir. Indi kim islese Perwerdigärine barýan ýoly tutsun, (islemeýän tutmasyn)!

30. Alla (bir zady) islemese (mynasyp görmese, ony) siz isläp bilmersiňiz. (Sebäbi) Alla (ähli zady) bilýändir, hikmet eýesidir.

31. Ol islänini rahmetine salar. Zalymlar üçin bolsa, (dowzahda) jebir-jepaly azap taýýarlap goýandyr.

## 77-nji süre: «Murselat» («Iberilenler»)

«Murselat» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 50 aýatdan ybaratdyr. Süre adyny «Iberilenler» manysyndaky ilkinji aýatda agzalýan «Murselat» sözünden alandyr. Sürede älemdäki möhüm işlere, olaryň berjaý edilmegi tabşyrylan perişdelere üns çekilýär. Allanyň gudratyna delil getirilýär. Möminleriň barjak jenneti, ol ýerdäki näzi-nygmatlar we hak dini inkär eden kapyrlaryň barjak dowzahy, ol ýerdäki görjek pajygaly azaplary barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. (Ýagşylykda) biri-birleriniň yzyndan iberilenlere!
2. Güýçli öwsüp, (zyýan berýän) ýellere!
3. (Hak we hakykat) tohumlaryny hemme ýere ýaýan (perişdelere)!
4. Hak bilen batyly (dogry bilen egrini) aýyl-saýyl edenlere!
5, 6. (Alla ýönelenleri) günälerden saplamak we (erbet ýolda bolanlara) duýduryş bermek üçin öwüt (wahyý) goýup gidenlere kasam bolsun!
7. Takyk, size wada berlen (zat) hökman amala aşar!
8. Ýyldyzlaryň (yşygynyň) sönen wagty!





9. Asman ýarylan wagty!
10. Daglar bölünip, dargan wagty!
11. Pygamberleriň (ymmatlaryna şaýatlyklary) kesgitlenen wagty (kyýamat gopar).
12. Bu (alamatlar) haýsy güne goýuldylar?
13. (Bular) «Aýralyk gününe» (goýuldy).
14. Sen «Aýralyk gününiň» nämedigini nädip biljek?
15. Ol gün (hakykaty) ýalan hasaplanlaryň waý hallaryna!
16. Biz ol (pygamberleri inkär edenlerden) öňküleri heläk etmedikmi?
17. Soň gelenleri hem olaryň yzyna tirkäris.
18. Ine, Biz günäkär kapyrlara garşy şeýle hereket edýäris.
19. Ol gün (hakykaty) ýalan hasaplanlaryň waý hallaryna!



20. Biz sizi ýönekeý bir suwdan ýaratmadykmy?
21, 22. (Soň hem) ony bir lagta gana öwrüp, belli bir möhlete çenli (mäkäm) bir ýere ýerleşdirdik.
23. Biz muňa güýç ýetirdik. Biziň güýjümiz nähili beýikdir!
24. Ol gün (hakykaty) ýalan hasaplanlaryň waý hallaryna!
25, 26. Biz ýer ýüzüni diriler we ölüler üçin mesgen etmedikmi?
27. Ol ýerde mäkäm, beýik daglar ýaradyp, size süýji suw bermedikmi?
28. Ol gün (hakykaty) ýalan hasaplanlaryň waý hallaryna!
29. (Inkär edenlere ol günde: «Hany, durmaň), ýalan hasaplan ol (azabyňyza, dowzaha) gidiň!
30. Siz üç topara bölünen kölegä (dowzah odunyň tüssesine) gidiň!
31. (Emma) ol size saýa hem salmaz, sizi otdan goramaz.
32. Ol göýä köşk ýaly äpet uçgunlar saçar.
33. Ol (uçgunlaryň her haýsy) göýä sap-sary düýe kimindir.
34. Ol gün (hakykaty) ýalan hasaplanlaryň waý hallaryna!
35. Bu gün (kapyrlar) gepläp bilmezler, (dilleri tutular).
36. Olara ötünç sorar ýaly geplemäge rugsat berilmez.
37. Ol gün (hakykaty) ýalan hasaplanlaryň waý hallaryna!
38. Bu «Aýralyk günüdir». Biz sizi hem, öň gelip geçenleri hem bir ýere jemledik.
39. (Hany, halas bolmak üçin) hiläňiz bar bolsa, (durmaň) dessine hile et!
40. Ol gün (hakykaty) ýalan hasaplanlaryň waý hallaryna!
41. (Alla garşy çykmakdan gorkan) takwalar bolsa (ol gün) kölegeliklerde we çeşmeleriň başlarynda bolarlar!
42. Olar (göwün) islän dürli görnüşli miweleriň içindedirler.
43. (Olara: «Dünýäde) eden işleriňiziň sylagy hökmünde işdä bilen iýiň, içiň!
44. Takyk, Biz ýagşylara şeýle sylag berýäris» (diýler).
45. Ol gün (hakykaty) ýalan hasaplanlaryň, waý hallaryna!
46. (Eý, kapyrlar! Bu dünýäde) iýiň, sähelçe lezzet alyň! Takyk, siz günäkärsiňiz.
47. Ol gün (hakykaty) ýalan hasaplanlaryň waý hallaryna!
48. Olar özlerine: «(Hany), Alla rukug (tagzym) ediň!» diýlende, başlaryny egmezler.
49. Ol gün (hakykaty) ýalan hasaplanlaryň waý hallaryna!
50. Bes, mundan soň (eger) olar (bu Kurana ynanmasalar, onda) haýsy söze ynanarkalar!

## 78-nji süre: «Nebe» («Habar»)



«Nebe» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 40 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan «Nebe» («Habar») sözünden galypdyr. Habardan maksat ölümden soňky direliş we ahyret durmuşydyr. Bu sürede kapyrlaryň hakykaty inkär edişleri, şeýle-de Allanyň ýaradyjy güýjüniň hakykatdygyna älemdäki ägirt işlerinden mysallar getirilip, Allanyň gudraty subut edilýär. Şeýle-de, ahyret durmuşyna ynananlaryň sogaba gowuşjakdygy, inkär edenleriň bolsa çekjek jezalary barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Olar (biri-birlerinden) nämäni soraşýarlar?
2, 3. Özleriniň (ynanyp-ynanmazlykda) gapma-garşylyga düşen ol uly habarymy?
4. Ýok! Olar tiz wagtda bilerler!
5. Elbetde, olar tiz wagtda bilerler!
6. Biz ýeri düşek edip goýmadykmy?
7. Daglary hem (ýeri saklaýan) gazyk (etmedikmi?)
8. Sizi jübüt edip ýaratdyk.
9. Ukyňyzy dynç alyş etdik.
10. Gijäni (dynç almaklary üçin) örtgi etdik.
11. Gündizi güzeranyňyzy dolandyrmak üçin goýduk.
12. Ýokaryňyzda ýedi mäkäm (asman) bina etdik.
13. Ol ýerde ýagty saçýan bir çyra goýduk.
14, 15, 16. Size tohumlar, ösümlikler, biri-birlerine çolaşan bag-bakjalar ösdürip çykaraly diýip gyslyşan bulutlardan bol ýagyş inderdik.
17. Aýralyk güni (wagty) anyk bolan bir gündür.
18. Ol gün sura üflener, siz hem bölek-bölek bolup gelersiňiz.
19. Asman hem gapy-gapy bolup açylar.
20. Daglar ýörediler (herekete geler), salgym ýaly bolar.
21, 22. Takyk, azgynlaryň aýlanyp barjak ýeri (bolan) dowzah (bukuda eline düşjek awlara) buky gurup ýatandyr.
23. (Azgynlar) ençeme wagtlap ol ýerde galarlar.
24. (Olar) ol ýerde ne (jana ýakymly) salkynlyk, ne-de (suwsuzlygy gandyrýan) şerbet dadarlar.
25. (Olar) diňe gaýnag suw bilen iriň dadarlar.
26. (Ine), bu olaryň (dünýäde eden ) etmişlerine ýaraşýan jezadyr.
27. Sebäbi olar hasap (gününiň geljegine) garaşmaýardylar.
28. Olar Biziň aýatlarymyza bütinleý ýalan diýýärdiler.
29. Biz (ähli zady belleýşimiz ýaly) olaryň eden işlerini-de (ýekeme-ýeke) sanap ýazdyk.
30. (Şonuň üçin olara): «Bes, siz (eden etmişleriňiziň miwesini) dadyň! Indi Biz siziň diňe azabyňyzy artdyrarys» (diýeris).



31. Elbetde takwalar üçin sylaglar bardyr.
32, 33, 34. (Olara) bag-bakjalar, üzüm baglary, göwüsleri tegelenip gabaryp başlan (ýaş dilberler, meý-şerbet) doly käseler berler.
35. Olar ol ýerde boş we ýalan söz eşitmezler.
36. (Ine, bular) Perwerdigäriňden ýeterlik sylagdyr.
37. Ol asmanlaryň, ýeriň we olaryň arasyndaky (barlyklaryň) Perwerdigäridir. (Ol) Rahmandyr (Alladyr. Ol gün) Onuň ýanynda gepläp biljek (hiç kim) ýokdur.
38. Ol gün Ruh (Jebraýyl) we perişdeler hatar-hatar düzülerler. Rahmanyň (Allanyň) rugsat berenlerinden başga hiç kim geplemez. Geplän hem diňe dogryny aýdar.
39. Ine, bu hakykatlygy anyk bolan gündür. Indi islän adam Perwerdigärine barýan ýoly tutsun!
40. Biz golaýlaşýan bir azaby habar berip, size duýdurdyk. Ol gün geler, her kim diňe öz eden işlerine sereder. Kapyr (adam): «Käşgä, men toprak bolsadym» diýer.

## 79-njy süre: «Näzigat» («Sogrup alýanlar»)

«Näzigat» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 46 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan «Näzigat» («Sogrup alýanlar») sözünden alnandyr. Bu sürede ahyret durmuşyny inkär edýänlere duýduryş berlip, haky inkär eden Fyrgawny onuň dünýädäki hökmürowanlygynyň halas etmändigi barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehimşepagatly) Allanyň ady bilen

1. (Janlary) sogrup alýanlara!
2. Ýuwaşjadan çekýänlere!
3. Ýüzüp-ýüzüp gidýänlere!
4. Ýaryşyp öňe geçýänlere!
5. Işlerini tertipli ýöredýänlere kasam bolsun!
6. Ine, ol (kyýamat) güni (ýeri) güýçli sarsdyran (üfleme) bolar.
7. Soň onuň yzyndan gelen (ikinji gezek sura üfleme) bolar.
8. Ol gün ýürekler (gorkudan ýaňa) gürsüldärler.
9. Gözler (nazarlar) ýere egler.
10, 11, 12. (Inkär edenler ýaňsylap): «Biz çüýrän süňk bolanymyzdan soň, öňki ýagdaýymyza getirilerismi? Bu biziň üçin zyýanly bir gaýdyp gelişdir» diýerler.

13. Emma ol iş (kyn däl), ýekeje bir seslenmeden ybaratdyr.

14. Olar şol bada (ölümden) oýanarlar (we magşar meýdanynda jemlenerler).


الجزء الثلاثون ٥٨٣

هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ﴿١٥﴾ إِذْ نَادَىٰهُ رَبُّهُۥ بِٱلْوَادِ ٱلْمُقَدَّسِ طُوًى
﴿١٦﴾ ٱذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ﴿١٧﴾ فَقُلْ هَل لَّكَ إِلَىٰٓ أَن تَزَكَّىٰ
﴿١٨﴾ وَأَهْدِيَكَ إِلَىٰ رَبِّكَ فَتَخْشَىٰ ﴿١٩﴾ فَأَرَىٰهُ ٱلْءَايَةَ ٱلْكُبْرَىٰ ﴿٢٠﴾
فَكَذَّبَ وَعَصَىٰ ﴿٢١﴾ ثُمَّ أَدْبَرَ يَسْعَىٰ ﴿٢٢﴾ فَحَشَرَ فَنَادَىٰ ﴿٢٣﴾ فَقَالَ أَنَا۠
رَبُّكُمُ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٢٤﴾ فَأَخَذَهُ ٱللَّهُ نَكَالَ ٱلْءَاخِرَةِ وَٱلْأُولَىٰٓ ﴿٢٥﴾ إِنَّ فِى
ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّمَن يَخْشَىٰٓ ﴿٢٦﴾ ءَأَنتُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمِ ٱلسَّمَآءُ ۚ بَنَىٰهَا ﴿٢٧﴾
رَفَعَ سَمْكَهَا فَسَوَّىٰهَا ﴿٢٨﴾ وَأَغْطَشَ لَيْلَهَا وَأَخْرَجَ ضُحَىٰهَا
﴿٢٩﴾ وَٱلْأَرْضَ بَعْدَ ذَٰلِكَ دَحَىٰهَآ ﴿٣٠﴾ أَخْرَجَ مِنْهَا مَآءَهَا وَمَرْعَىٰهَا
﴿٣١﴾ وَٱلْجِبَالَ أَرْسَىٰهَا ﴿٣٢﴾ مَتَٰعًا لَّكُمْ وَلِأَنْعَٰمِكُمْ ﴿٣٣﴾ فَإِذَا جَآءَتِ
ٱلطَّآمَّةُ ٱلْكُبْرَىٰ ﴿٣٤﴾ يَوْمَ يَتَذَكَّرُ ٱلْإِنسَٰنُ مَا سَعَىٰ ﴿٣٥﴾ وَبُرِّزَتِ
ٱلْجَحِيمُ لِمَن يَرَىٰ ﴿٣٦﴾ فَأَمَّا مَن طَغَىٰ ﴿٣٧﴾ وَءَاثَرَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا ﴿٣٨﴾ فَإِنَّ
ٱلْجَحِيمَ هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ﴿٣٩﴾ وَأَمَّا مَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ وَنَهَى ٱلنَّفْسَ عَنِ
ٱلْهَوَىٰ ﴿٤٠﴾ فَإِنَّ ٱلْجَنَّةَ هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ﴿٤١﴾ يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ
مُرْسَىٰهَا ﴿٤٢﴾ فِيمَ أَنتَ مِن ذِكْرَىٰهَآ ﴿٤٣﴾ إِلَىٰ رَبِّكَ مُنتَهَىٰهَآ ﴿٤٤﴾ إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرُ
مَن يَخْشَىٰهَا ﴿٤٥﴾ كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَهَا لَمْ يَلْبَثُوٓا۟ إِلَّا عَشِيَّةً أَوْ ضُحَىٰهَا ﴿٤٦﴾

15. (Eý, Muhammet!) Saňa Musanyň habary geldimi?
16. Perwerdigäri oňa mübärek Tuwa jülgesinde (şeýle) seslenipdi:
17. «Fyrgawnyň (ýanyna) git, sebäbi ol örän azdy.
18, 19. Oňa: «Sen özüňi päklemek isleýärsiňmi?! Seni Perwerdigäriňe eltýän ýola gönükdireýinmi? Bes, (netijede) sen hem ondan gorkarsyň» diý.
20. Şeýdip, oňa iň uly aýaty (mugjyzany) görkezdi.
21. Emma (Fyrgawn Musany) ýalan hasaplady we garşy çykdy.
22. Soň hem yzyna öwrülip, (Musany inkär etmek üçin) tagalla baryny görkezdi.
23. Soň (öz adamlaryny) ýygnady we olara:
24. «Men siziň iň uly Perwerdigäriňiz!» (diýip) ýüzlendi.
25. Alla ony (hemmelere göz üçin) dünýäde we ahyretde azaba sezewar etdi.
26. Takyk, munda (Alladan) gorkýanlar üçin ybrat bardyr.
27. (Eý, kyýamaty inkär edýänler!) Sizi (täzeden) ýaratmak kynmy ýa-da asmany? (Alla) ony (asmany) bina eýledi.
28. Ony (diregsiz) galdyrdy we belli bir düzgüne (tertibe) saldy.
29. Gijesini örtüp, tümlükden (Gün) çykaryjy gündizini (aýdyňlyk edip goýdy).
30. Ondan soň ýeri düşäp (ýaşamaga taýýar görnüşde) goýdy.
31. Ondan suw we otluk (meýdanlary) çykardy.
32. Daglary hem mäkäm ornaşdyrdy.
33. (Bulary) siziň we mallaryňyzyň peýdalanmagy üçin (döretdi).
34. Emma (hemme zady derbi-dagyn edýän) ol äpet hadysa gelen wagtynda!
35. Ol gün ynsan nämä tagalla edendigine göz ýetirer.
36. (Şonda) dowzahy görjek kişiler üçin (ol) äşgär görkeziler.
37, 38, 39. Kim azan we (ahyreti unudyp), dünýä lezzetini saýlan bolsa, onuň barjak ýeri dowzah bolar.
40. (Emma) kim Perwerdigäriniň (öňüne çykyp) huzurynda (hasap bermekden) gorkan we nebsiniň (erbet) arzuwlaryna uýmakdan saklanan bolsa, onuň barjak ýeri jennetdir.
42. Senden: «Haçan gelip ýeter?» diýip (kyýamat) sagadyny soraýarlar.
43. Sen ony nireden biljek?
44. Onuň anyk wagtyny (diňe) Perwerdigäriň bilýändir.
45. Sen diňe ondan (kyýamatdan) gorkýanlara duýduryjysyň.
46. Olar ony (kyýamaty) gören wagtlary (dünýäde) diňe bir agşam ýa-da bir säher wagty ýaşandyrys öýderler!



يَوْمَ

80-nji süre: «Abese» («Ýüz bermeýän»)

«Abese» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 42 aýatdan ybaratdyr. Adyny ilkinji aýatda agzalýan «Abese» («Ýüz bermedi») işliginden alandyr. Bu sürede Allanyň dininiň ähli ynsanlara deňdigi, Allanyň beýik gudraty we hikmeti barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1, 2. (Pygamber ýanyna gözleri kör bir adam) gelende ýüz bermedi we yzyna öwrüldi.
3. (Eý, Muhammet!) Sen onuň ýagdaýyny nireden bilýäň? Belki, ol (seni diňläp, günälerine toba edip) päklenerdi.
4. Ýa-da ol pent-nesihat alardy, (soň bu pent-nesihat) oňa peýda bererdi.
5, 6. Emma (özüni baý görüp, saňa) mätäçlik çekmeýäne bolsa sen seredýärsiň.
7. Emma (onuň günälerden) päklenmezliginden sen (jogapkär dälsiň)!
8, 9, 10. Emma seniň ýanyňa ylgap gelen, Alladan gorkýan hem bolsa sen (ondan ýüz öwrüp) gyzyklanmaýarsyň.
11. Ýok! Bu aýatlar öwütdir (ýatlatmadyr).
12. Isleýän (ondan) öwüt-nesihat alar.
13, 14, 15, 16. (Bu aýatlar) mübärek, hormaty belent, päk-arassa sahypalarda, ýagşylyk (tymsaly bolan) arzyly kätipleriň eli bilen (ýazylandyr).
17. Bu ölüm alan ynsan, nähili näşükürdir.
18. (Ýaradan) ony nämeden ýaratdy?
19. Bir damja nutfadan (ýaratdy) we oňa şekil berdi.
20. Soň oňa ýoly (ene garnyndan çykyp dünýä inmegi ýa-da ýagşy bilen ýamany saýgarmagy) aňsatlaşdyrdy.
21. Soň (ajaly gelende) onuň janyny aldy we ony mazara saldy.
22. Soň ony Öz islän wagty täzeden direlder.
23. Ýok! (Ynsan Allanyň) emrini ýerine ýetirmedi.
24. Ynsan öz tagamyna ser salsyn!
25. Biz asmandan ýagşy ýagdyrdyk.
26. Soň (ot bitsin diýip) topragy gowy edip ýardyk.
27, 28, 29, 30, 31. Ol ýerde däneler, üzümler, gök otlar, zeýtunlar we hurmalar, agaçlary gür we ýygy bakjalar, miweler we çemenzarlyklar ösdürdik.
32. Bularyň hemmesi siziň we mallaryňyzyň peýdalanmagyňyz üçindir.
33. Emma ol gürrüldisi gulaklary ýarýan (ker edýän) kyýamat güni gelende!

34, 35, 36. Ine, ol gün ynsan öz doganyndan, ejesinden, kakasyndan, ýanýoldaşyndan we perzentlerinden gaçar.
37. Ol gün olaryň hersiniň öz başlaryndan agdyk derdi we gaýgysy bolar.
38, 39. Ol gün käbir ýüzler nurly, gülküden doly we şatlykly bolar!
40, 41. Ol gün käbir ýüzleri bolsa çaň-tozan basar, gaýgydan ýaňa gap-gara bolar!
42. Ine, bular kapyr bolup, günälere çümen, hakdan daşlaşan (ynsanlardyr)!



81-nji süre: «Tekwir» («Düýrlemek»)

«Tekwir» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 29 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan «Düýrlenen, saralan, dolanan» manysyndaky bir işlikden alandyr. Sürede ynsanlaryň ölümden soň direlip, dünýäde eden işleriniň hasabyny berjekdikleri habar berilýär, şeýle-de Jebraýyl perişdäniň mertebesi barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Gün düýrülip, gatlanan wagty!
2. Ýyldyzlar (ýerlerinden) gaçan wagty!
3. Daglar ýöredilen wagty!
4. Botlajak bolýan düýeler (dözüp bolmajak mallar) terk edilen wagty!
5. Wagşy haýwanlar (bir ýere üýşürilip) jemlenen wagty!
6. Deňizler (alawlanyp), gaýnadylan wagty!
7. Ruhlar (janlar bedene girip, birleşdirilen) wagty!
8, 9. Diriligine gömlen gyz çaganyň haýsy günä sebäpli öldürilendigi soralan wagty!
10. (Hasap) depderleri açylan wagty!
11. Asman (jisimleri) syrylyp açylan wagty!
12. Dowzah lowladylyp gyzardylan wagty!
13. Jennet golaýlaşdyrylan wagty!
14. Şol wagt her kim (kyýamat üçin) taýýarlan zadynyň nämedigine göz ýetirer.
15. Ýok! Gündiz siňip gizlenen ýyldyzlara!
16. Aýlanyp-aýlanyp (ýerlerine) giren ýyldyzlara!
17. Garaňkylygy yzda goýan gijä!
18. Agaryp gelýän daňa kasam bolsun!
19. (Kuran) hormatly bir ilçiniň (Jebraýylyň getiren) sözüdir.
20. (Ol ilçi) örän güýçlüdir. (Beýik) Arşyň eýesi bolan Allanyň ýanynda örän abraýlydyr.



21. Ol ýerde (asmanlarda özüne) boýun egilýän, ynam edilýän ilçidir.
22. (Siziň) dostuňyz (Muhammet) däli däldir.
23. Ol (Muhammet) ony (Jebraýyly) asmanda äşgär görüpdi.
24. Gaýypdan (gelýän wahyny getirmekde) ol husyt däldir.
25. Bu söz (Kuran) daşlanylyp jennetden) kowlan şeýtanyň sözi däldir.
26. Siz (bu ýagdaýda) nirä gidýärsiňiz?
27. Bu (Kuran) diňe ähli älemlere bir öwütdir (duýduryşdyr)!
28. Dogry ýoly tapmak isleýänler üçin (öwüt-ündewdir).
29. (Emma bu dogry ýolda berk durmak) siziň islegiňize bagly däldir, ol diňe älemleriň Perwerdigäri bolan Allanyň islegi bilen (amala aşar).

## 82-nji süre: «Infitar»
## («Asmanyň bölünmegi»)

«Infitar» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 19 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady birinji aýatda agzalýan «Asmanlaryň ýarylyp bölünmegi» manysyndaky işlikden alnandyr. Bu sürede ahyretde dünýädäki edilen işleriň haklarynyň alynjakdygy habar berilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Asmanyň ýarylan wagty!
2. Ýyldyzlar (bölünip daş-töwerege) seçilen wagty!
3. Deňizler biri-birine goşulyp, (bir ummana) öwrülen wagty!
4. Guburlaryň içindäkileriň çykarylan wagty!
5. Ine, şonda kim näme edip, näme etmändigine anyk göz ýetirer.
6. Eý, ynsan! Seni ol Keremli Perwerdigäriňe garşy aldan zat näme?
7, 8. Seni ýaradan, saňa dolulygyna şekil beren we saňa deňagramly bir ýaradylyş beren, seni Öz isleýşi ýaly ýaradan (Ol dälmi eýsem)?
9. Ýok! Siz dini (kyýamaty) inkär edýärsiňiz.
10. Siziň ýanyňyzdan aýrylmaýan goraýjylar bardyr.
11, 12. (Ol goraýjylar) «Kiramen kätibin» («Arzyly kätipler») siziň edýän (ähli) işleriňizi bilýärler (we ýazarlar).
Düşündiriş: Kiramen kätibin – ynsanyň ýanyndan aýrylmaýan we eden ähli zadyny ýazýan perişdelerdir.
13. Ýagşy we haýyrly ynsanlar «Nagym» jennetlerniň içinde (nygmatda) bolarlar.
14. Ýoldan azan pasyklar bolsa dowzahdadyrlar.
15. Olar din (kyýamat) gününde ol ýere (dowzaha) girerler.
16. Olar ol ýerden hiç (ýere) aýrylmazlar.
17. Sen ol din (kyýamat) gününiň nämedigini nädip biljek?
18. Soň (ýene-de aýdýaryn)! Sen ol din (kyýamat) gününiň nämedigini nädip biljek?
19. Ol hiç kimiň hiç kime peýda berip bilmejek günüdir. Ol gün ähli höküm we ygtyýar ýeke-täke Allanyňkydyr!

## 83-nji süre: «Mutaffifin»
## («Kem çekýänler»)

«Mutaffifin» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 36 aýatdan ybaratdyr. Adyny ilkinji aýatdan alandyr. Bu sürede işlerini dogry-dürs berjaý etmeýänleriň, terezide kem çekýänleriň geljekki erbet ykballary, dogruçyl ynsanlaryň bolsa ähmiýetleri we olara beriljek sylaglar barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. (Hilegärlik edip) kem çekýänleriň waý halyna!
2. Olar ynsanlardan (bir zat) ölçäp alanlarynda, haklaryny (ölçeglerini) doly alýarlar.
3. (Emma) özleri başgalara ölçäp berenlerinde welin, kem çekýärler, (hile edýärler).
4, 5, 6. Olar uly (aýylganç) günde, (ähli) ynsanlaryň älemleriň Perwerdigäriniň huzurynda durjak günlerinde, özleriniň direldilip, (jemlenjekdikleri) barada oýlanmaýarmykalar?
7. Ýok! (Siz mekirlige baş urmaň, ahyreti inkär etmäň!) Dogrusy, ýoldan azan pasyklaryň hasap depderi Sijjindedir.
8. Sen Sijjiniň nämedigini nädip biljek?
9. (Sijjin kapyrlaryň eden işleri) bellige alynýan kitapdyr.
10. Ol gün (hakykaty inkär eden) ýalançylaryň waý halyna!
11. Olar dini (kyýamat) gününi ýalan hasaplaýarlar.
12. Ony diňe hetden aşan, günäkär (kişi) ýalan hasaplar.
13. Oňa Biziň aýatlarymyz okalan wagty: «(Bular) öňküleriň (aýdan) ertekileri» diýer.
14. Ýok! Olar eden etmişleri zerarly kalplary gubar tutan kişilerdir.
15. Ýok! (Bu jezasyz galmaz!) Olar ol gün özleriniň Perwerdigärini (görmekden) mahrum galarlar.
16. Yzyndan hem olar hökman dowzaha girerler.
17. Soň olara: «Ine, siziň ýalan hasaplan (inkär eden) zadyňyz (azabyňyz)!» diýler.
18. Emma haýyrly ynsanlaryň kitaplary (hasap depderleri) Yllyýýyndadyr.



19. Sen Yllyýýynyň nämedigini nädip biljek?
20. (Yllyýýyn möminleriň eden işleri) ýazylan depderdir.
21. (Alla) ýakyn bolanlar oňa şaýat bolarlar.
22. Elbetde, ýagşy (haýyrly) ynsanlar ol «Nagym» jennetlerindedir.
23. Olar tagtlaryň üstünde (oturyp daş-töwerege şadyýan) serederler.
24. (Sen olara seredeniňde) ýüzlerinde jennet nygmatlaryndan peýdalananlaryň şatlygyny görersiň.
25. Olara (gabynyň agzy möhürli) arassa meý-şerbet çüýşelerinden içirerler.
26. (Ol meý-şerbetleriň) soňy müşkdür! Ine, ýaryşjak bolsalar (ynsanlar bu jennet döwletine) ýetmek üçin ýaryşsynlar!

وَمِزَاجُهُۥ مِن تَسْنِيمٍ ﴿٢٧﴾ عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا ٱلْمُقَرَّبُونَ ﴿٢٨﴾ إِنَّ
ٱلَّذِينَ أَجْرَمُوا۟ كَانُوا۟ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ يَضْحَكُونَ ﴿٢٩﴾ وَإِذَا مَرُّوا۟ بِهِمْ
يَتَغَامَزُونَ ﴿٣٠﴾ وَإِذَا ٱنقَلَبُوٓا۟ إِلَىٰٓ أَهْلِهِمُ ٱنقَلَبُوا۟ فَكِهِينَ ﴿٣١﴾ وَإِذَا
رَأَوْهُمْ قَالُوٓا۟ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَضَآلُّونَ ﴿٣٢﴾ وَمَآ أُرْسِلُوا۟ عَلَيْهِمْ
حَٰفِظِينَ ﴿٣٣﴾ فَٱلْيَوْمَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنَ ٱلْكُفَّارِ يَضْحَكُونَ ﴿٣٤﴾
عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ﴿٣٥﴾ هَلْ ثُوِّبَ ٱلْكُفَّارُ مَا كَانُوا۟ يَفْعَلُونَ ﴿٣٦﴾

سُورَةُ الانْشِقَاقِ مَكِّيَّة
وَهِيَ خَمْسٌ وَعِشْرُونَ آيَة

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنشَقَّتْ ﴿١﴾ وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ﴿٢﴾ وَإِذَا ٱلْأَرْضُ
مُدَّتْ ﴿٣﴾ وَأَلْقَتْ مَا فِيهَا وَتَخَلَّتْ ﴿٤﴾ وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ
﴿٥﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْإِنسَٰنُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدْحًا فَمُلَٰقِيهِ ﴿٦﴾
فَأَمَّا مَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ ﴿٧﴾ فَسَوْفَ يُحَاسَبُ حِسَابًا يَسِيرًا ﴿٨﴾
وَيَنقَلِبُ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ مَسْرُورًا ﴿٩﴾ وَأَمَّا مَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ وَرَآءَ ظَهْرِهِۦ ﴿١٠﴾
فَسَوْفَ يَدْعُوا۟ ثُبُورًا ﴿١١﴾ وَيَصْلَىٰ سَعِيرًا ﴿١٢﴾ إِنَّهُۥ كَانَ فِىٓ أَهْلِهِۦ مَسْرُورًا ﴿١٣﴾

إِنَّهُۥ

27. Ol meý-şerbetiň garyndysy (jennetdäki) tesnim (çeşmesiniň suwundandyr).
28. Ol (tesnim) hem Alla ýakyn bolanlaryň içjek çeşmeleridir.
29. Günälere batanlar (dünýädeküler) möminleri ýaňsylap, olaryň üstünden gülerdiler.
30. Ýanlaryndan geçenlerinde, gözleri we gaşlary bilen olary (ýaňsylap) äsgermezçilik edýärdiler.
31. Maşgalalarynyň ýanlaryna baranda, (bu eden işleri bilen) şatlanyp öwünýärdiler.
32. Olary gören wagtlary: «Bular ýoldan azan ynsanlar» diýerdiler.
33. Olar bu möminlere gözegçi bellenmediler ahyry!
34. Ine, bu gün hem möminler kapyrlaryň üstünden gülerler.
35, 36. Tagtlaryň üstünde oturyp: «Kapyrlar eden işleriniň jezasyny tapdylarmy?» diýerler.

84-nji süre: «Inşikak»
(«Asmanyň ýarylmagy»)

«Inşikak» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 25 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan «Asman ýarylanda» manysyndaky bir işlikden alnandyr. Sürede Allanyň gudraty ýatladylyp, ynsanlara duýduryş bermek, älem-jahany ýokdan bar eden güýjüň adamlary täzeden direldip, magşar meýdanyna jemlemeginiň hem aňsat boljakdygy beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Asman ýarylan wagty!
2. Öz Perwerdigäriniň buýrugyny diňlän wagty!
3. Ýer ýaýylyp (tep-tekiz) bolan wagty!
4. (Ýeriň) içindäkileriň daşyna (çogup) çykyp boşalan wagty!
5. Öz Perwerdigäriniň buýrugyny diňlän wagty (şol wagt nämeler bolar)?!
6. Eý, ynsan! Sen, tä Perwerdigäriňe gowuşýançaň, urnar durarsyň.
7, 8. Kyýamat güni (hasap depderi) sag eline berlen kişiniň hasaby aňsat bolar.
9. Ol maşgalasyna şadyýanlyk içinde gaýdyp geler.
10, 11. Kitaby (hasap depderi) yzyndan (çep eline) berlen kişi bolsa, ýok bolmagy arzuw eder.
12. Ol (dowzahda) alawly oda girer.
13. Ol dünýäde maşgalasynyň ýanynda keýpi-sapa içindedi.

14. Hiç haçan Perwerdigärine dolanyp bararyn öýtmezdi.
15. Ýok! Takyk, Perwerdigäri ony görýärdi.
16, 17, 18 Bes, şapaga, gijä we onuň içine alan zatlaryna, dolan (on dördi gijedäki) Aýa kasam bolsun!
19. Siz bir haldan başga hala geçersiňiz.
20. Onda olar näme üçin iman getirmeýärler?
21. Olar Kuran okalanda (çuň hormat) bilen sežde etmeýärler.
22. Gaýtam, tersine, kapyrlar (dini) ýalan hasaplap (inkär edýärler).
23. Alla olaryň kalplarynda näme saklaýandyklaryny bilýändir.
24. Sen olary örän elhenç azap bilen buşla!
25. Emma iman getirip, haýyrly we ýagşy işleri edýänlere hiç yzy üzülmeýän, hiç gutarmaýan sylag bardyr.

85-nji süre: «Buruç»
(«Ýyldyzlar topary»)

«Buruç» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 22 aýatdan ybaratdyr. Ilkinji aýatynda Allatagala burçlar (Ýyldyzlar topary) we ulgamlar bilen doly asmana üns çekýär. «Buruç» sözi «Ýyldyzlar topary» diýmekdir. Bu sürede kapyrlaryň ezýetlerine we zulumlaryna garşy möminleriň sabyr-takatly we ruhubelent bolmaklary ündelýär. Öňki döwürlerdäki Allanyň ilçilerine garşy çykanlaryň-da derbi-dagyn edilişi ýaly, Kurana garşy çykanlaryň hem zyýana uçrajakdyklary barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Burçlara (ýyldyzlar toparyna) eýe bolan asmana!
2. Wada berlen (kyýamat) gününe!
3. Şaýat bolana we şaýat bolunýan zada kasam bolsun!
4. Garym ýaranlary heläk boldular!
Düşündiriş: «Garym ýaranlary» barada tefsirlerde dört sany hadysa agzalýar: Bularyň iň meşhury Ýemen hökümdarlygyny gol astyna geçiren Zu Nuwas bilen baglanyşyklydyr. Dördünji asyrda Ýemen patyşasy bolan bu hökümdar ýahudylygy kabul edýär we nasrany bolan Nejranyň ilatyny hem ýahudylygy kabul etmäge zorlaýar. Halk muňa garşy çykansoň, onuň görkezmesi bilen ýigrimi







müň töweregi adam otly garymlara oklanylýar. Şonuň üçin hme bular Kurany Kerimde bu at bilen ýatlanylýar.
5, 6, 7. Olar tutaşdyrlyk doldurylyp ýakylan oduň başynda oturyp, möminlere berýän jezalaryna rehimsizlik bilen seredýärdiler.
8, 9. Olaryň möminlerden (beýle zulum edip) ar almaklarynyň sebäbi möminleriň asmanlaryň we ýeriň mülki (hökmürowanlygy) Özünde bolan Gudraty güýçli we ähli öwgülere laýyk Alla iman getirmekleridi. Alla ähli zady görýändir.
10. Mömin erkeklere we mömin aýallara zulum edip, soň hem toba etmeýänlere dowzah azaby berler. Olar üçin ýakyp ýandyryjy azap bardyr.
11. Iman getirip, ýagşy işleri edenlere bolsa aşagyndan derýalar akýan jennetler bardyr. Ine, bu (iň) uly üstünlikdir!



12. Seniň Perwerdigäriň (kapyrlary azap bilen) tutmasy örän gazaplydyr.
13. Ol ilki ýaradar, (soň öldürip) täzeden ýene-de direlder.
14. Ol Bagyşlaýjydyr, (bendelerini) söýýändir.
15. Ol Arşyň eýesidir, şany beýikdir.
16. Ol islän zadyny amala aşyrýandyr.
17, 18. Saňa ol goşunlaryň, Fyrgawnyň we semud kowumynyň (başlaryna gelen zatlaryň) habary geldimi?
19. Emma kapyrlar (ýene-de dini) ýalan hasaplap, inkär etmeklerini dowam etdirýärler.
20. (Olar hergiz Allanyň hököminden gaçyp bilmezler). Alla olaryň daş-töweregini gurşap alandyr.
21, 22. Ýok! Ol mukaddes Kuran «Lowhy-mahfuzda» saklanan (keramatly kitapdyr).

86-njy süre: «Taryk» («Gije ýyldyzy»)

«Taryk» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 17 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan «Gije ýyldyzy» manysyndaky «Taryk» sözünden alnandyr. Sürede ölümden soňky direliş barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Asmana we Taryga (gije ýyldyzyna) kasam bolsun!
2. Sen Tarygyň nämedigini bilýärmiň?
3. Ol (ýagtylygy bilen gijäni) böwsüp geçýän ýyldyzdyr.
4. Her kimiň ýanynda hökman bir gözegçi (perişde) bardyr.
5. Şonuň üçin ynsan nämeden ýaradylandygy barada pikir etsin!
6, 7. Ol (erkegiň) bil, (aýalyň bolsa) göwüs süňküniň arasyndan çüwdürilip çykýan bir suwdan ýaradyldy.
8. (Ony başda ýaradan Allanyň), elbetde, ony (täzeden) direltmäge güýji ýetýändir.
9. Ol gün (kyýamatda ähli gizlin) syrlar äşgär bolar.
10. Şonda ynsanyň ne güýji, ne-de kömekçisi galar.
11, 12. (Ýagşy) yzyna gaýtaran asmana, ösümlikleriň çykmagy üçin ýarylan ýere kasam bolsun!
13. Bu (Kuran hak bilen batyly) aýyl-saýyl edýän anyk sözdür.
14. Ol bir oýun däldir.
15. Ol (kapyrlar ähli güýçleri bilen) hile gurýarlar.
16. Men hem (olara hile) gurýaryn (olaryň hilelerini puja çykararyn).
17. Şonuň üçin (eý, Muhammet!) Ol kapyrlara biraz salym wagt ber! Olary öz ýagdaýlaryna goý!

87-nji süre: «Aglä» («Has beýik»)

«Aglä» süresı Mekgede inen sürelerden bolup, ol 19 aýatdan ybaratdyr. Süre özüniň adyny ilkinji aýatda agzalýan «Has beýik» manysyndaky «Aglä» sözünden alypdyr. Bu sürede Allanyň gudraty we birligi, Muhammet aleýhissalama gelen wahyý we käbir öwüt-ündewler orun alýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Perwerdigäriň Beýik adyny tesbih et!
2, 3, 4, 5. Ol seni ýaradyp, saňa kämil ýaradylyş beren, (ähli barlygy) bir ölçege görä ýaradyp, dogry ýoly görkezen, ol gök otlary çykaryp, soň hem ony gury bir çöpe öwren (Allanyň adyny ýatlap zikir et)!
6, 7. Biz saňa (Kuran) okadarys, sen hem ondan Allanyň islänindan başga hiç bir zady unutmarsyň! Sebäbi Ol (siziň üçin) äşgär bolany hem, gizlin bolany hem gowy bilýändir.
8, 9. Seni iň aňsady bilen üstünlige ýetireris. Şonuň üçin sen öwüt peýda berse nesihat et!
10, 11, 12, 13. (Alladan) gorkan (nesihatdan) öwüt alar. Emma betbagt bolan bolsa, ondan gaça durar. Beýle bolanlar (ahyretde) iň uly oda girerler. Soň ol ýerde ne ölerler, ne-de ýaşap (hözir) görerler.
14, 15. Özüni (günälerden) päklän hem-de Perwerdigäriniň adyny ýatlap, namaz okan üstünlige ýeter.
16, 17. Emma, tersine, siz dünýä ýaşaýşyny (we lezzetini) saýlap alýarsyňyz. Emma ahyret (bagtyýarlygy) has üstün, has haýyrly we bakydyr.
18, 19. Bu (aýdylanlar), elbetde, öňki sahypalarda, Ybraýym bilen Musa berlen sahypalarda hem (habar berlendir).

88-nji süre: «Gaşyýe» («Gaplap alan»)

«Gaşyýe» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 26 aýatdan ybaratdyr. Süre adyny ilkinji aýatda agzalýan sözden alandyr. «Gaşiýe» sözüniň manysy «Gaplap alan» diýmekdir. Ol haýbaty bilen ähli ynsanlary gorka gaplap alýandygyny aňladýan kyýamatyň bir adydyr. Sürede kyýamatda kapyrlaryň duçar boljak kynçylyklary, mömінleriň ýetjek bagtyýarlygy, Allanyň älemdäki gudraty we hikmeti barada aýdylýar.



Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. (Gorkusy ähli ýeri gurşap aljak) Gaşyýanyň (kyýamatyň) habary saňa geldimi!
2. Ol gün ýere eglen, har-zelil ýüzler bolar.
3. Işden (kynçylykdan) ýaňa (ol ýüzler) gaty ýadawdyr.
4. (Olar) gyzgyn oda girerler.
5. (Suwsanlarynda diňe) gaýnaýan çeşmeden (suw) içiriler.
6. Olara (awy ýaly) tikenden başga iýmit ýokdur.
7. (Bu tiken) ne doýrar, ne-de açlygy giderer.
8. (Emma) ol gün bagtly ýüzler hem bolar.
9. (Olar) çeken (yhlasly) zähmetleriniň (sylagyny) alandyklary üçin şatdyrlar.
10. Olar üstün (we ygtybarly) jennetdedirler.
11. Ol ýerde boş söz eşitmezler.

فِيهَا عَيْنٌ جَارِيَةٌ ﴿١٢﴾ فِيهَا سُرُرٌ مَرْفُوعَةٌ ﴿١٣﴾ وَأَكْوَابٌ مَوْضُوعَةٌ ﴿١٤﴾
وَنَمَارِقُ مَصْفُوفَةٌ ﴿١٥﴾ وَزَرَابِيُّ مَبْثُوثَةٌ ﴿١٦﴾ أَفَلَا يَنْظُرُونَ إِلَى الْإِبِلِ
كَيْفَ خُلِقَتْ ﴿١٧﴾ وَإِلَى السَّمَاءِ كَيْفَ رُفِعَتْ ﴿١٨﴾ وَإِلَى الْجِبَالِ كَيْفَ
نُصِبَتْ ﴿١٩﴾ وَإِلَى الْأَرْضِ كَيْفَ سُطِحَتْ ﴿٢٠﴾ فَذَكِّرْ إِنَّمَا أَنْتَ مُذَكِّرٌ
﴿٢١﴾ لَسْتَ عَلَيْهِمْ بِمُصَيْطِرٍ ﴿٢٢﴾ إِلَّا مَنْ تَوَلَّىٰ وَكَفَرَ ﴿٢٣﴾ فَيُعَذِّبُهُ اللَّهُ
الْعَذَابَ الْأَكْبَرَ ﴿٢٤﴾ إِنَّ إِلَيْنَا إِيَابَهُمْ ﴿٢٥﴾ ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا حِسَابَهُمْ ﴿٢٦﴾

سُورَةُ الفَجْرِ مَكِّيَّةٌ وَهِيَ
ثَلَاثُونَ آيَةً

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

وَالْفَجْرِ ﴿١﴾ وَلَيَالٍ عَشْرٍ ﴿٢﴾ وَالشَّفْعِ وَالْوَتْرِ ﴿٣﴾ وَاللَّيْلِ إِذَا يَسْرِ
﴿٤﴾ هَلْ فِي ذَٰلِكَ قَسَمٌ لِذِي حِجْرٍ ﴿٥﴾ أَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ
بِعَادٍ ﴿٦﴾ إِرَمَ ذَاتِ الْعِمَادِ ﴿٧﴾ الَّتِي لَمْ يُخْلَقْ مِثْلُهَا فِي الْبِلَادِ ﴿٨﴾
وَثَمُودَ الَّذِينَ جَابُوا الصَّخْرَ بِالْوَادِ ﴿٩﴾ وَفِرْعَوْنَ ذِي الْأَوْتَادِ ﴿١٠﴾
الَّذِينَ طَغَوْا فِي الْبِلَادِ ﴿١١﴾ فَأَكْثَرُوا فِيهَا الْفَسَادَ ﴿١٢﴾ فَصَبَّ
عَلَيْهِمْ رَبُّكَ سَوْطَ عَذَابٍ ﴿١٣﴾ إِنَّ رَبَّكَ لَبِالْمِرْصَادِ ﴿١٤﴾

فَأَمَّا

12, 13, 14, 15, 16. Ol ýerde akýan (dury) çeşmeler, belent tagtlar, taýýarlanan (meý-şerbetli) käseler, hatar-hatar düzülen ýassyklar, düşelen halylar bardyr.
17, 18, 19, 20. Olar düýäniň nähili ýaradylandygyny, asmanyň nähili (ýokaryk) galdyrylandygyny, daglaryň nähili dikilendigini, ýer ýüzüniň nähili ýaýradylyp (ýaşamaga şertli edilendigini) görmeýärlermi?
21. (Eý, Muhammet!) Sen öwüt-ündew ber! (Ynsanlary dogry ýola çagyr!) Seniň (wezipäň) diňe öwüt-ündew etmekdir (dogry ýola çagyrmakdyr).
22. Ýogsa sen olary zorluk bilen (ýola salyjy) dälsiň.
23, 24. Emma kim (imana) arka öwrüp, inkär etse, Alla ony iň uly jeza sezewar eder.
25. Elbetde, olar (hökman) Bize gaýdyp gelerler.
26. Soň, elbetde, olary hasaba çekmek Biziň işimiz bolar.

89-nji süre: «Fejr» («Daň»)

«Fejr» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 30 aýatdan ybaratdyr. Süre adyny ilkinji aýatda agzalýan «Daň» manysyny aňladýan «Fejr» sözünden alandyr. Bu sürede Allatagalanyň ilçilerini ýalançy hasaplan käbir kowumlaryň ýowuz wakalary, Allanyň gullaryny synag etmekdäki hikmeti, ahyretde mömINleriň we kapyrlaryň gabat geljek ýagdaýlary beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. (Säher bilen atan) daňa!
2. (Gurban aýynyň başky) on gijesine!
3. (Ähli) jübüt we täk (zatlara)!
4. Geçip barýan gijä kasam bolsun!
5. Eýsem bular akyly bolanlar üçin kasam (etmäge degýän zatlar) dälmidir?
6, 7, 8, 9, 10. (Hud pygamberiň kowumy bolan) ad (halkyna) säherler içinde deňi-taýy bolmadyk, beýik sütünli (binaly) Erem (bagyna), jülgedäki gaýalary oýup, ýonup berk jaýlar guran semud (halkyna) hem-de gazyklaryň (berk we belent ymaratlaryň) eýesi Fyrgawna Perwerdigäriň näme edendigini görmediňmi?
11. Bular (ýaşaýan) ülkelerinde gaty azdylar.
12. Ol ýerlerde pitne-pisat çykaryp, (azgynçylyklaryny) artdyrdylar.
13. Şonuň üçin seniň Perwerdigäriň hem olaryň üstüne azap gamçylaryny ýagdyrdy.
14. Sebäbi seniň Perwerdigäriň elmydama bukudadyr (gözegçilikdedir).

15. Perwerdigäri ynsany synag etmek üçin nygmatlaryna gark edende, ol: «Perwerdigärim maňa nygmat eçildi (yzzat-hormat etdi)» diýer.
16. Emma synag üçin nesibesini daraldanda welin, ol: «Perwerdigärim meni hor-perişan etdi» diýer.
17. Ýok! (Siz Alladan elmydama pazlykerem etmegini isleýärsiňiz welin), emma ýetime el uzatmaýarsyňyz?!
18. Mätäçleri doýurmaga höweslendirmeýärsiňiz!
19. Miraslary (halal-haram diýmezden) işdämenlik bilen iýýärsiňiz!
20. Siz baýlygy örän gowy görýärsiňiz.
21. Ýok! (Siziň bu edýän işiňiz düýbünden ýalňyş). Dünýä sarsyp, bölek-bölek bolan wagty!
22. Perwerdigäriň gelende, perişdeleriň hatar-hatar düzülen wagty!
23. Dowzah getirilen wagty, ynsan diňe şol gün (ýalňyşyna) düşüner. Emma (ol gün) akyl ýetireniniň peýdasy ýokdur.
24. (Ol şol gün): «Käşgä, bu ýaşaýşym üçin taýýarlyk gören bolsadym» diýer.
25. Ine, şol gün Onuň berjek azabyny hiç kim berip bilmez.
26. Onuň daňan bagyny hiç kim daňyp bilmez.
27. Eý, aramlyga ýeten kişi (ynsan)!
28, 29, 30. Sen Perwerdigäriňden razy bolan halyňda, Onuň hem senden razy bolan halynda Perwerdigäriňe dolan! Sen Meniň (yhlasly) bendelerimiň hataryna goşulyp, jennetime gir!

## 90-njy süre: «Beled» («Şäher»)

«Beled» süresi Mekgede inen surelerden bolup, ol 20 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan «Beled» («Şäher») sözünden alnandyr. Ol şäher bolsa Mekge şäheridir. Sürede Allanyň ynsanlara beren nygmatlary we gudraty ýatladylyp, ölümden soňky direliş barada gürrüň edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen



1. Bu (mübärek) şähere!
2. Seniň bu şähere girişiňe!
3. Ol ata we onuň zürýadyna kasam bolsun!

Düşündiriş: Aýatda «Ata we onuň zürýady» diýilmek bilen, Adam Ata we onuň neberesi, ýagny bütin adamzat göz öňünde tutulýar.

4. Biz ynsany birnäçe muşakgatlyklara, synaglara we kynçylyklara (duçar bolmagy) üçin ýaratdyk.
5. Ol ynsan özüne hiç kimiň güýji ýetmez diýip pikir edýärmi?
6. (Ol) öwnüp: «Men ep-esli baýlyk sowdum» (diýer).
7. Ol özüni hiç kim görýän däldir öýdýärmi?



8, 9. Biz oňa görmegi üçin göz, (ýüregindäkini aýdara) dil we iki dodak bermedikmi?
10. Oňa iki depäni (haýry we şeri) görkezmedikmi?
11. Emma ol kyn depäni aşyp bilmedi.
12. Sen ol (aşmasy) kyn depäniň nämedigini (kyýamat azabyndan halas etjek zady) bilýärsiňmi?
13. Ol bir guly azatlyga çykarmakdyr.
14. Ýa-da gytlyk zamanynda mätäje tagam iýdirmekdir.
15. Ýa-da garyndaş bolan bir ýetime hossar çykmakdyr.
16. Ýa-da bir mätäji (misgini) doýurmakdyr.
17. Soň hem ýürekden iman getirip, biri-birlerine sabyry we merhemeti wesýet edenlerden bolmakdyr.
18. Ine, bular (hasap depderleri sag ellerine berlen) sag tarapdaky (ynsanlardyr).
19. Biziň aýatlarymyzy inkär edenler bolsa çep tarapdaky (ynsanlardyr).
20. (Olaryň jezasy üstlerine gapylary) berk ýapylan ot bolar.

## 91-nji süre: «Şems» («Gün»)

«Şems» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 15 aýatdan ybaratdyr. Adyny ilkinji aýatda agzalýan «Gün» sözünden alandyr. Bu sürede ynsanyň haýra we şere ukyply ýaradylandygy aýdylyp, ynsanlaryň ygtyýarlaryny haýra ulanmagy ündelýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Güne we onuň (ýagty) şöhlesine!
2. Onuň yzyndan gelen wagty Aýa!
3. Güni äşgär edýän (dünýäni ýagtyldýan) gündize!
4. Ony (Güni tümlügi bilen) gaplap alan gijä!
5. Asmana we ony bina edene!
6. Ýere we ony ýazyp düşäne!
7. Jana we oňa şekil berene!
8. Oňa erbetligi hem-de ondan saklanmagyň ýoluny salgy berene kasam bolsun!
9. Öz janyny (maddy hem ruhy hapalardan) päklän kişi halas bolar!
10. Ony (janyny) günäler bilen örten zyýana sezewar bolar.
11. Azgynlyklary zerarly semud kowumy (pygamberleriň habar beren hakykatlaryny) ýalan hasaplap, inkär etdiler.
12. Olaryň iň erbedi (düýäni soýmak üçin) öňe çykanda bu inkärleri has hem artdy.
13. Allanyň ilçisi (Salyh) olara: «Allanyň düýesini (soýmakdan) we ony suwa ýakmaga (suw nobatyna garşy bolmakdan saklanyň)!» diýdi.
14. Emma olar ony (pygamberi) inkär edip, düýäni soýdular. Olaryň Perwerdigäri günäleri sebäpli, üstlerine azap inderdi we (olary we ol ýeri) ýer bilen ýegsan etdi.
15. (Allanyň öz beren azabynyň) netijesinden gorkusy ýokdur!

92-nji süre: «Leýl» («Gije»)

«Leýl» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 21 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan «Gije» manysyndaky «Leýl» sözünden alnandyr. Bu sürede ynsanyň zähmet çekmegi, gaýrat-tagalla etmegi, manyly ömür geçirmegi üçin etmeli işleri, ýagşylaryň we ýamanlaryň ahyretdäki netijeleri barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. (Tümlügi bilen) gurşap alýan gijä!
2. Ýagtylyk salýan wagty gündize!
3. Erkegi we aýaly ýaradana kasam bolsun!
4. Elbetde, siziň işleriňiz dürli-dürlüdir.
5, 6, 7. Kim (emlägini Allanyň ýolunda) sarp etse, günälerden saklansa we iň gowyny (Allanyň birligini) tassyklasa, Biz oňa iň aňsady (jenneti) miýesser ederis.
8, 9, 10. Ýöne kim husyt bolup, özüni hiç zada mätäç hasaplamasa we ol iň ýagşy (sözi) ýalan hasaplasa, ony iň kyna (dowzaha) salarys.
11. (Aşaklygyna) togalanyp (dowzaha düşen) wagty mal-mülküniň oňa peýdasy degmez.
12. Dogry ýoly görkezmek, elbetde, Biziň işimizdir.
13. Ahyret ýaly, dünýä hem, elbetde, Bize degişlidir.
14. Ine, Men size alaw saçýan bir oduň bardygyny duýdurýaryn.
15, 16. Ol (oda dini) ýalan hasaplap, ýüzüni öwren betbagt günäkärden başgasy girmez.
17, 18. (Emma Alla özüne) garşy gelmekden gorkany we (özüni günälerden) saplamak üçin (Allanyň ýolunda) emlägini sarp edeni ondan daş saklar.
19. Ol (kişi) beren zadyny özüne edilen bir ýagşylygyň öwezi hökmünde bermez. (Bereni sebäpli, hiç kimden sylaga hem garaşmaz).
20. (Ol beren zadyny) diňe beýik Perwerdigärini razy etmek üçin berer.
21. Özi hem ahyretde, elbetde hoşnut bolar.



93-nji süre: «Zuha» («Guşluk»)

«Zuha» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 11 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan we guşluk wagtyny aňladýan «Zuha» sözünden alnandyr. Bu süre pygamberimiz Muhammet aleýhissalama Allanyň beren nygmatlary we şükür etmek baradadyr.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1, 2. Guşluk wagtyna, ümsümlige giren wagty gijä kasam bolsun!
3. Seniň Perwerdigäriň seni terk etmedi we saňa gaharlanmady.

Düşündiriş: Pygamberligiň başlangyç döwürlerinde az wagtlyk wahyý kesilýär. Kapyrlar hem bu ýagdaýdan peýdalanyp: «Perwerdigäriň seni terk etdi, taşlady» diýip, oňa gyjalat berýärler. Bu sözler pygambere örän ýokuş degipdir. Netijede, bu aýat inipdir.



4. Takyk, ahyret seniň üçin dünýäden has haýyrlydyr.
5. Sen Perwerdigäriň özüňe berjek zatlaryndan razy bolarsyň!
6. Eýsem Ol seni ýetim wagtyň tapyp, saňa hemaýat edip (seni goramadymy?).
7. Eýsem seni (diniň hökümlerinden) gümra (bihabar) haldakaň tapyp, saňa dogry ýoly görkezmedimi?
8. Eýsem seni mätäç ýagdaýda tapyp, gurply etmedimi?
9. (Şonuň üçin) sen hem ýetime gaharlanma!
10. Dilegçä gödek bolma (ýüzüni alyp, ony kowma)!
11. Perwerdigäriň nygmatlaryny bolsa (ynsanlara) aýt, ýatlat!

## 94-nji süre: «Inşirah» («Ýarylyş»)

«Inşirah» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 8 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan we ýarylmak manysyny aňladýan «Inşirah» sözünden alnandyr. Bu sürede Allatagalanyň pygamberimiz Muhammet aleýhissalamyň gursagyny ýaryp, gaty jopgapkärçilikli iş bolan pygamberligiň we wahynyň agyrlygynyň Allanyň ýardamy bilen ýeňledilendigi barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Eýsem Biz seniň gursagyňy ýaryp, (kalbyňa giňlik bermedikmi)?
2, 3. Eýsem seniň biliňi bükýän (ol agyr) ýüküňi senden aýyrmadykmy?
4. Eýsem seniň adyňy (şanyňy) beýgeltmedikmi?
5. Elbetde, her bir kynçylykdan soň (kynçylygyň ýanynda) ýeňillik bardyr.
6. Takyk, her kynçylykdan soň (hökman) bir ýeňillik bardyr.
7. Eger bir işi gutarsaň, derrew (Allanyň razyçylygyny gazanmak üçin başgasyna) başla!
8. (Sen) ýalňyz Perwerdigäriňe (tarap) ýönel!

## 95-nji süre: «Tin» («Injir»)

«Tin» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 8 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan we injir manysyny aňladýan «Tin» sözünden alnandyr. Bu sürede ynsanyň ähli zatdan mertebeli ýaradylandygy, ahyretde hem eden işleri üçin Allanyň öňünde hasap berjekdigi barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1, 2, 3. Injire we zeýtuna, Tury-Sina (dagyna), bu asuda (aman-esen) şähere (Mekgä) kasam bolsun!
4. Takyk, Biz ynsany iň ajaýyp görnüşde (hoşsurat, akylly-başly, kämil bir barlyk edip) ýaratdyk.
5. Soň ony (eden erbet işleri sebäpli, pes derejeli) sepilleriň iň aşaky pes derejeli) sepilligine düşürdik.



6. Emma iman getirip, ýagşy işleri edýänlere welin hiç yzy üzülmeýän sylaglar bardyr.
7. (Munça delillerden) soň din (kyýamat güni meselesinde) kim (haýsy zat) seniň (aýdýan sözleriňi) ýalan hasaplap biler?
8. Alla höküm ýöredijileriň iň rüstemi dälmi eýsem?

96-njy süre: «Alak» («Gan lagtasy»)

«Alak» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 19 aýatdan ybaratdyr. Bu süräniň ilkinji bäş aýaty Kurany Kerimiň ilkinji inen aýatlarydyr. Süräniň ady hem ikinji aýatda agzalýan we «Gan lagtasy» manysyndaky «Alak» sözünden alnandyr. Bu sürede pygamberimiz Muhammet aleýhissalama wahynyň gelip başlamagy, okamagyň, ýazmagyň we ylmyň ähmiýeti barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. (Eý, Muhammet!) Ýaradan Perwerdigäriň ady bilen oka!
2. (Ol) ynsany gan lagtasyndan ýaratdy.
3, 4. (Eý, Muhammet!) Oka! Seniň pazly-keremi çäksiz bolan Perwerdigäriň (ynsana) galam bilen ýazmagy öwretdi.
5. (Ol) ynsana bilmeýän zadyny öwretdi.
6, 7. Dogrusy, ynsan özüni hiç zada mätäç däldir öýdüp azar.
8. Takyk, gaýdyş diňe Perwerdigäriňe bolar.
9, 10. Namaz okaýan ol bendä (pygambere) päsgel bolýany gördüňmi?
11, 12. Aýt hany, ol (pygamber) dogry ýolda bolsa ýa-da takwalygy ündeýän bolsa (şonda-da siz oňa garşy çykmakçymy)?
13. Hany, aýdyň, (ol päsgel berýän kişi pygamberi) inkär edip, (dogry ýoldan) ýüz öwürse (özi üçin gowy bolarmy)?
14. (Ol) Allanyň (ähli zady) görýändigini bilmeýärmi eýsem?
15. Ýok! Eger ol bu pälinden dänmese, Biz ony maňlaý saçyndan tutup (dowzaha süýräris)!
16. (Hawa), ol ýalançy we günäkäri maňlaý saçyndan tutup (süýräris).
17. Ol (öz islän toparyny) kömege çagyrsyn!
18. Biz hem zebanylary (azap perişdelerini) çagyrarys.
19. Ýok! Oňa boýun egme! (Perwerdigäriňe) sežde et hem-de oňa (çyn iman we arassa kalply tagat-ybadat arkaly) ýakynlaş!



## 97-nji süre: Gadyr

«Gadyr» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 5 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan we wezipe, hormat, gadyr, beýiklik manylaryny aňladýan «Gadyr» sözünden alnandyr. Bu sürede Kurany Kerimiň Gadyr gijesinde inderilip başlanandygy, ol gijäniň sogaby, ol gije älem-jahana injek ylahy aman-esenlik barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehimşepagatly) Allanyň ady bilen

1. Takyk, Biz ony (Kurany) Gadyr gijesinde inderdik.
2. Sen Gadyr gijesiniň nämedigini nädip biljek?!
3. Gadyr gijesi müň aýdan hem haýyrlydyr.
4. Ol gijede perişdeler we Ruh (Jebraýyl) özleriniň Perwerdigäriniň rugsady bilen (özlerine tabşyrylan) ähli işleri (berjaý etmek) üçin (ýere) inerler.
5. Ol gije, tä daň atýança, saglyk-salamatlyk bolar.

## 98-nji süre: «Beýýine» («Äşgär delil»)

«Beýýine» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 8 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan «Anyk we äşgär delil» manysyny aňladýan «Beýýine» sözünden alnandyr. Bu sürede ähli-kitabyň pygambere garşy eden etmişleri, Allany ykrar edip, oňa çyn ýürek bilen ybadat etmegiň zerurdygy, mömինleriň we kapyrlaryň ahyretdäki ýagdaýlary beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehimşepagatly) Allanyň ady bilen

1. Ähli-kitapdan bolan kapyrlar we Alla şärik goşýanlar, tä özlerine äşgär delil gelýänçä, (küpürlerinden) aýrylmadylar.
2, 3. (Ol gelen äşgär delil hem) Alla tarapyndan iberilen we iň dogry hökümlerden doly ýazgylary (öz içine alýan) päk sahypalary okap berýän ilçidir.
4. Özlerine kitap berlenler ol äşgär delil (ilçi) gelensoň agzalalyga düşdüler.
5. (Aslynda), olara yhlas bilen ýalňyz Onuň dinini kabul edýän hanyflar (hak dine uýýanlar) bolup, Alla ybadat etmekleri, namazy berjaý etmekleri we zekat bermekleri emir edilipdi. Ine, berk (dogry) din budur.
6. Ähli-kitapdan bolan kapyrlar we Alla şärik goşýanlar dowzah odunda ebedi galarlar. Olar ýaradylan zatlaryň iň erbedidir.
7. Emma iman getirip, ýagşy işleri edýänler bolsa ýaradylan zatlaryň iň haýyrlysydyr.
8. Bulara Perwerdigäriniň huzurynda beriljek sylag-sogaplary aşagyndan derýalar akýan hem-de ebedi galjak ýerleri bolan «Adn» jennetleridir. Alla olardan, olar hem Alladan razy bolandyr. Ine, bu (razyçylyk mertebesi) Perwerdigärden gorkan takwalaryňkydyr.



99-njy süre: «Zilzäl» («Ýertitreme»)

«Zilzäl» süresi Medinede inen sürelerden bolup, ol 8 aýatdan ybaratdyr. Süre adyny ilkinji aýatda agzalan we «Ýertitreme» manysyny aňladýan «Zilzäl» sözünden alandyr. Bu sürede kyýamatyň öňýanynda boljak güýçli ýertitremesi, soň hem ähli ölüleriň mazarlaryndan çykyp berjek hasaby barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Ýer güýçli titrän wagty!
2. (Ýer öz aşagyndaky) ähli ýüklerini (çogduryp daşyna) çykaran wagty!
3. Ynsan öz-özüne «Näme bolýarka?» diýen wagty!
4. Ine, şol gün, ýer (üstünde bolup geçen ähli zatlary) habar berer.
5. Sebäbi Perwerdigäri oňa bulary wahyý eder.
6. Ine, şol gün ynsanlar eden işlerini görmek üçin (mazarlaryndan çykyp) bölek-bölek (bolup gelerler).
7. Kim zerre mukdarynda haýyr eden bolsa, onuň (peýdasyny) görer.
8. Kim hem zerre mukdarynda şer (günä) iş eden bolsa, onuň (zyýanyny) görer.

100-nji süre: «Adiýät» («Ýüwrük atlar»)

«Adiýät» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 11 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan we «Ýüwrük atlar» manysyny aňladýan «Adiýät» sözünden alnandyr. Bu sürede adamzadyň bigadyrlygy, kyýamat gününde ähli gizlin zatlaryň äşgär ediljekdigi beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1, 2, 3, 4, 5. Haslap-haslap çapýan, (nallary) bilen uçgun çykarýan, daň bilen (duşman) üstüne okdurylýan, ol ýeri tot-tozana garýan, (şeýdibem duşman) toparynyň ortasyna girýän atlara kasam bolsun!
6. Takyk, ynsan Perwerdigärine bigadyrdyr (näşükürdir).
7. Takyk, muňa onuň özi hem şaýatdyr (bilýändir).
8. Takyk, onuň (ynsanyň) mal-mülke bolan höwesi örän uludyr.
9, 10. (Ynsan) mazardakylaryň direldilip (daşyna çykarylan) wagty, ýüreklerdäki zatlaryň ýüze çykarylan wagty, (ýagdaýlarynyň nähili boljagyny) bilmeýärlermi?
11. Elbetde, şol gün özleriniň Perwerdigäri olaryň (eden ähli işlerinden) habardardyr.



سُورَةُ القَارِعَةِ مَكِّيَّةٌ
وَهِيَ إِحْدَى عَشْرَةَ آيَةً

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلْقَارِعَةُ ﴿١﴾ مَا ٱلْقَارِعَةُ ﴿٢﴾ وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلْقَارِعَةُ ﴿٣﴾ يَوْمَ يَكُونُ
ٱلنَّاسُ كَٱلْفَرَاشِ ٱلْمَبْثُوثِ ﴿٤﴾ وَتَكُونُ ٱلْجِبَالُ كَٱلْعِهْنِ ٱلْمَنفُوشِ ﴿٥﴾
فَأَمَّا مَن ثَقُلَتْ مَوَٰزِينُهُۥ ﴿٦﴾ فَهُوَ فِى عِيشَةٍ رَّاضِيَةٍ ﴿٧﴾ وَأَمَّا مَنْ خَفَّتْ
مَوَٰزِينُهُۥ ﴿٨﴾ فَأُمُّهُۥ هَاوِيَةٌ ﴿٩﴾ وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا هِيَهْ ﴿١٠﴾ نَارٌ حَامِيَةٌ ﴿١١﴾

سُورَةُ التَّكَاثُرِ مَكِّيَّةٌ
وَهِيَ ثَمَانِي آيَاتٍ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

أَلْهَىٰكُمُ ٱلتَّكَاثُرُ ﴿١﴾ حَتَّىٰ زُرْتُمُ ٱلْمَقَابِرَ ﴿٢﴾ كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٣﴾ ثُمَّ
كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٤﴾ كَلَّا لَوْ تَعْلَمُونَ عِلْمَ ٱلْيَقِينِ ﴿٥﴾ لَتَرَوُنَّ ٱلْجَحِيمَ
﴿٦﴾ ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيْنَ ٱلْيَقِينِ ﴿٧﴾ ثُمَّ لَتُسْـَٔلُنَّ يَوْمَئِذٍ عَنِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٨﴾

سُورَةُ العَصْرِ مَكِّيَّةٌ
وَهِيَ ثَلَاثُ آيَاتٍ

بِسْمِ ٱللَّهِ

101-nji süre: «Karyga» («Elhenç ses»)

«Karyga» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 11 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan «Elhenç ses» sözünden alnandyr. Ol kyýamat diýmekdir. Bu sürede kyýamat gopanda bolup geçjek hadysalar beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Karyga («Elhenç ses») gelende)!
2. Ol Karyga näme eýsem?
3. Sen ol Karyganyň nämedigini nädip biljek?
4, 5. (Ol) gün ynsanlaryň göýä, (daş-töwerekde) pytrap gaýmalaşyp ýören kebeleklere, daglaryň tüýdülip sowrulýan reňkli ýüňlere öwrüljek günüdir!
6, 7. (Ol gün mizan terezisinde) kimiň çekilen (amal-sogap işleri) agyr gelse, ol razy boljak bir ýaşaýşynyň (jennetiň) içindedir.
8, 9. Emma kimiň çekilen (amal-sogap işleri) ýeňil gelse, onda onuň barjak ýeri Häwiýedir.
10. Sen onuň («Häwiýäniň») nämedigini nädip biljek?
11. (Häwiýe) lowlap duran otdur!

102-nji süre: «Tekäsur»
(«Köplük bilen buýsanmak»)

«Tekäsur» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 8 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan «Köplük bilen buýsanmak» sözünden alnandyr. Bu sürede islendik meselede men-menlik edip, bir zadyň köplügi bilen buýsanmagyň ynsany aldaýandygy we ynsanlaryň başyna geljek hadysalar barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Siz (wagtlaýyn dünýädäki näzi-nygmatlaryňyzyň, mal-mülküňiziň, perzentleriňiziň sanlarynyň) köplügine buýsanyp, (olary köpeltjek bolup) aldandyňyz (başagaý bolduňyz).
2. Siz ahyry guburlary zyýarat etdiňiz, (ýagny siz mal-mülküňizi köpeltmek bilen gümra bolup, ahyrynda hem gabra girdiňiz).
3. Ýok! Siz (goýberen ýalňyşlaryňyza) tiz wagtda göz ýetirersiňiz.
4. Soň siz tiz wagtda (anyk) göz ýetirersiňiz.
5. Ýok, beýle däl! Eger siz anyk görnüşde bilsediňiz (beýle günä işleri etmezdiňiz).
6. Siz dowzahy hökman görersiňiz.
7. Soň siz ony (ahyretde) hut öz gözleriňiz bilen görersiňiz.
8. Soň siz ol gün (dünýäde özüňize berlen) nygmatlardan hökman soraga çekilersiňiz.

103-nji süre: «Asr» («Wagt»)

«Asr» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 3 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan ikindi, asyr, döwür, wagt we zamana ýaly manylary aňladýan «Asr» sözünden alnandyr. Bu gysga we uz manyly sürede yslamyň manysy jemlenýär. Sürede Allatagala asra (wagta) kasam bilen başlaýar we ahyretde halas bolmak isleýänleriň iman getirip, ýagşy işleri etmelidigi, biri-birlerine hakykaty aýdyp, sabyrly bolmagy ündemelidigi aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Asra (wagta) kasam bolsun!
2. Takyk, ynsan zyýanyň içindedir.
3. Meger iman getirip, ýagşy işleri edýänler, biri-birlerine hakykaty we sabyrly bolmagy ündeýänler (zyýanyň içinde däldirler).

104-nji süre: «Hümeze» («Gybat edýänler»)

«Hümeze» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 9 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji sürede agzalýan «Gybat edýän, ýaňsylaýan» manysynda bolan «Hümeze» sözünden alnandyr. Bu sürede ynsanlary ýazgarmagyň, aýyplamagyň erbetdigi, beýle iş edýänler üçin taýýarlanan dowzah odunyň aýylganççdygy beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. (Ynsanlaryň) yzyndan gep-gybat edýänleriň, aýyplaýanlaryň, olary (köpçülikde göz-gaş kakyp) ýaňsylap, peseldýänleriň (kyýamat güni) waý hallaryna!
2. Ol (özüniň) ýygnan mal-mülküni sanar durar.
3. Ol (ýygnan bu) mal-mülki özüni ebedi ýaşadar öýder.
4. Ýok, beýle däl! Ol hökman Hutamä oklanar.
5. Sen Hutamäniň nämedigini näbiljek?
6. (Ol) Allanyň tutaşdyran odudyr.
7. Ol ot ýüreklere çenli ýetip (ony ýakar).
8. Bu ot olaryň (gybatkeşleriň) üstüne örtülendir.
9. (Özleri hem bu oduň içinde) uzyn sütünlere daňlandyr.

105-nji süre: «Fil» («Pil»)



بسم الله الرحمن الرحيم
والعصر ﴿١﴾ إن الإنسان لفي خسر ﴿٢﴾ إلا الذين آمنوا
وعملوا الصالحات وتواصوا بالحق وتواصوا بالصبر ﴿٣﴾

سورة الهمزة مكية
وهي تسع آيات

بسم الله الرحمن الرحيم
ويل لكل همزة لمزة ﴿١﴾ الذي جمع مالا وعدده ﴿٢﴾
يحسب أن ماله أخلده ﴿٣﴾ كلا لينبذن في الحطمة ﴿٤﴾
وما أدراك ما الحطمة ﴿٥﴾ نار الله الموقدة ﴿٦﴾ التي تطلع
على الأفئدة ﴿٧﴾ إنها عليهم مؤصدة ﴿٨﴾ في عمد ممددة ﴿٩﴾

سورة الفيل مكية
وهي خمس آيات

بسم الله الرحمن الرحيم
ألم تر كيف فعل ربك بأصحاب الفيل ﴿١﴾ ألم يجعل كيدهم
في تضليل ﴿٢﴾ وأرسل عليهم طيرا أبابيل ﴿٣﴾ ترميهم
بحجارة من سجيل ﴿٤﴾ فجعلهم كعصف مأكول ﴿٥﴾

«Fil» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 5 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan pil sözünden alnandyr. Bu sürede Allanyň dinine garşy çykanlaryň ahyrky netijeleriniň örän ýowuz boljakdygy we piller bilen Käbäni ýykmaga gelenleriň başyna gelen wakalar arkaly beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Eýsem sen Perwerdigäriň (piller bilen gelen) pil eýelerine näme edendigini görmediňmi?
2. Eýsem (Alla) olaryň hile-pirimlerini puja çykarmadymy?
3. (Alla) olaryň üstüne (süri-süri halda) ebabyl guşlaryny iberdi.
4. Ol guşlar olaryň üstüne bişen toýundan ýasalan daş zyňýardylar.
5. Şeýdip, (Alla) olary çeýnelip taşlanan ekin (ýapragyna) öwürdi.



106-njy süre: «Kuraýş» («Kuraýşlylar»)

«Kuraýş» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 4 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda kuraýş taýpasynyň ady agzalýandygy üçin bu sözden alnandyr. Bu sürede kuraýşlylaryň Käbä eýe çykyp, ony gorandyklary üçin berlen zatlar barada gürrüň gozgalýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1, 2, 3, 4. Kuraýşlylar özleriniň ülpet bolup jebisleşendikleri, özlerine gyşda we tomusda sapar etmegiň aňsat edilip goýlandygy, özlerini açlykdan doýrandygy we gorky-howpdan asuda edendigi üçin bu öýüň (Käbäniň) Perwerdigärine ybadat etsinler!

107-nji süre: «Mägun» («Ýardam bermek»)

«Mägun» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 7 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady «Ýardam bermek» manysynda bolan we iň soňky aýatda agzalýan «Mägun» sözünden alnandyr. Bu sürede iman getirmegiň, jemgyýetde daýanyşmagyň we ýardamlaşmagyň ähmiýeti we zerurlygy barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Sen dini (kyýamaty) inkär edýäni gördüňmi?
2. Ol ýetimi kowup goýberýän (adamdyr).
3. Ol garyba (misgine) tagam bermegi halamaz.
4, 5. Okan namazlaryndan özleri gapyl bolanlaryň (namazy wagtynda okamaýanlaryň) waý hallaryna!
6, 7. Olar (edýän işlerini) göz üçin edip, haýyr işlere hem päsgel bolýanlardyr.

108-nji süre: Köwser

«Köwser» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 3 aýatdan ybaratdyr. Pygamberligiň ilkibaşlarynda inderilen bu süre özüniň adyny ilkinji aýatda agzalýan «Köwser» sözünden alandyr. «Köwser» jennetdäki bir howzuň adydyr. Bu süre Kurany Kerimiň iň gysga süresidir. Bu sürede Allanyň Muhammet aleýhissalama bagyş etjek Köwser howzy, şeýle-de pygamberimiziň oglan çagalarynyň durmaýandygy üçin, oňa «soňy kesik» diýendikleri we olara berlen jogap barada aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. (Eý, Muhammet!) Takyk, Biz saňa Köwser (howzuny) berdik!
2. Indi sen Perwerdigäriň üçin namaz oka (ybadat et) we gurbanlyk çal!
3. Saňa (soňy kesik diýip, duşmançylyk edýänleriň) özleriniň soňy kesikdir!

109-njy süre: «Käfirun» («Kapyrlar»)

«Käfirun» sürese Mekgede inen sürelerden bolup, ol 6 aýatdan ybaratdyr. Süre adyny ilkinji aýatda agzalýan we kapyrlara ýüzlenip aýdylan «Käfirun» sözünden alandyr. Bu sürede dini kabul etdirmek üçin kapyrlary mejbury ýagdaýa salmaly däldigi, olary öz günlerine goýmalydygy aýdylýar.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Aýt! (eý, Muhammet!): «Eý, kapyrlar!
2. Men siziň ybadat edýäniňize ybadat etmeýärin!
3. Siz hem meniň ybadat edýänime ybadat etmeýärsiňiz!
4. Men siziň ybadat edýäniňize hiç haçan ybadat etmerin!
5. Siz hem meniň ybadat edýänime ybadat etmersiňiz!
6. (Şonuň üçin hem) siziň diniňiz özüňiz üçin, meniň dinim hem meniň üçindir!».

110-njy süre: «Nasr» («Kömek»)

«Nasr» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 3 aýatdan ybaratdyr. Bu süre Mekgäniň musulmanlaryň ygtyýaryna geçen wagty inipdir. Süräniň ady kömek manysynda bolan ilkinji aýatda agzalýan «Nasr» sözünden alnandyr. Bu sürede Allanyň kömeginiň gelendigi, pygamberligiň öz maksadyna ýetendigi we onuň indi wagtynyň azalandygy habar berilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1, 2, 3. (Eý, Muhammet!) Allanyň kömegi we (Mekge eýelenip) ýeňiş gelen bolsa, ynsanlaryň topar-topar bolup Allanyň dinine girýändiklerini gören bolsaň, indi sen Perwerdigäriňe hamdy-sena (aýt we Ondan ýalkaw dile! Takyk, Ol tobalary kabul edijidir.

111-nji süre: «Mesed» («Işilen süýüm»)

«Mesed» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 5 aýatdan ybaratdyr. Adyny «Işilen süýüm»



سورة الكافرون مكية
وهي ست آيات

بسم الله الرحمن الرحيم

قُلْ يَا أَيُّهَا الْكَافِرُونَ ﴿١﴾ لَا أَعْبُدُ مَا تَعْبُدُونَ ﴿٢﴾ وَلَا
أَنتُمْ عَابِدُونَ مَا أَعْبُدُ ﴿٣﴾ وَلَا أَنَا عَابِدٌ مَّا عَبَدتُّمْ ﴿٤﴾ وَلَا
أَنتُمْ عَابِدُونَ مَا أَعْبُدُ ﴿٥﴾ لَكُمْ دِينُكُمْ وَلِيَ دِينِ ﴿٦﴾

سورة النصر مدنية
وهي ثلاث آيات

بسم الله الرحمن الرحيم

إِذَا جَاءَ نَصْرُ اللَّهِ وَالْفَتْحُ ﴿١﴾ وَرَأَيْتَ النَّاسَ يَدْخُلُونَ فِي دِينِ اللَّهِ
أَفْوَاجًا ﴿٢﴾ فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَاسْتَغْفِرْهُ إِنَّهُ كَانَ تَوَّابًا ﴿٣﴾

سورة تبت مكية
وهي خمس آيات

بسم الله الرحمن الرحيم

تَبَّتْ يَدَا أَبِي لَهَبٍ وَتَبَّ ﴿١﴾ مَا أَغْنَىٰ عَنْهُ مَالُهُ وَمَا
كَسَبَ ﴿٢﴾ سَيَصْلَىٰ نَارًا ذَاتَ لَهَبٍ ﴿٣﴾ وَامْرَأَتُهُ
حَمَّالَةَ الْحَطَبِ ﴿٤﴾ فِي جِيدِهَا حَبْلٌ مِّن مَّسَدٍ ﴿٥﴾

manysynda bolan we iň soňky aýatda agzalýan «Mesed» sözünden alandyr. Bu sürede hak dine duşmançylyk edendigi sebäpli, barjak ýeri dowzah bolan Ebu Lehebiň we onuň aýalynyň mysalynda din duşmanlarynyň başyna geljek netijeler barada habar berilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1. Ebu Lehebiň elleri gurasyn! Ol (dogrudan hem) gurady.
2. Oňa mal-mülküniň we eden işleriniň peýdasy hem degmedi.
3. Ol (dowzahda) alawlap ýanýan otda ýanar.
4. Onuň aýaly (hem otda ýanar we) odun daşar.
5. Onuň boýnunda hurma süýüminden işilen ýüp bardyr.



112-nji süre: «Yhlas» («Kulhuwalla»)

«Yhlas» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 4 aýatdan ybaratdyr. Pygamberligiň ilkinji döwürlerinde wahyý edilen bu süre Kuranyň gysgaça manysyny we ýeke-täk Allanyň birlik ynanjyny äşgär edýändigi üçin «Yhlas» süresi diýip at alypdyr. Bu sürede Alla şärik goşmagyň ähli görnüşleri gadagan we inkär edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1, 2, 3, 4. Aýt (eý, Muhammet!): «Ol Alla Ahatdyr (Birdir). Alla Sametdir (hiç zada mätäç däldir, ähli zat Oňa mätäçdir). Ol (hiç kimi) dogran däldir, (hiç kimden) doglan däldir. Onuň hiç bir deňi-taýy ýokdur».

113-nji süre: «Felak» («Säher»)

«Felak» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 5 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady ilkinji aýatda agzalýan «Felak» («Säher») sözünden alnandyr. Bu sürede ynsanlaryň özlerine gelip biljek dürli erbetliklerden Alla nähili sygynmalydygy, nädip Onuň gorag-penasyna girmelidigi beýan edilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1, 2, 3, 4, 5. Aýt (eý, Muhammet!): «Men säheriň Perwerdigärine sygnyp, (Onuň) ýaradan zatlarynyň şerinden, tümlük bürän wagty gijäniň şerinden, düwünlere (üfläp jady edýän) jadygöýleriň şerinden, göriplik edýän wagty göribiň şerinden pena isleýärin!».

114-nji süre: «Näs» («Ynsanlar»)

«Näs» süresi Mekgede inen sürelerden bolup, ol 6 aýatdan ybaratdyr. Süräniň ady her aýatyň soňunda gaýtalanýan we ynsanlar diýmek bolan «Näs» sözünden alnandyr. Bu süre «Felak» süresiniň dowamy hökmünde bolup, onda Beýik Alladan gorag-pena islenilýär. Bu soňky iki sürä «Muawwizeteýn» («Pena islenilýän iki süre») diýilýär.

Rahman (Mähriban) we Rahym (Rehim-şepagatly) Allanyň ady bilen

1, 2, 3, 4, 5, 6. Aýt (eý, Muhammet!): «Men ynsanlaryň Perwerdigärine, ynsanlaryň Hökümdaryna, ynsanlaryň Hudaýyna sygnyp, (gaflatda wagty) ynsanlaryň gursaklaryna (ýüreklerine) was-wasy salýan, (Allany ýatlaýan wagty bolsa gaçýan) ynsanlardan we jynlardan bolan şeýtanyň şerinden pena isleýärin!».

# هٰذَا دُعَاءُ خَتْمِ الْقُرْاٰنِ الْعَظِيمِ

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ۝ وَالْعَاقِبَةُ لِلْمُتَّقِينَ ۝ وَلَا عُدْوَانَ
اِلَّا عَلَى الظَّالِمِينَ ۝ وَالصَّلٰوةُ وَالسَّلَامُ عَلٰى رَسُولِنَا مُحَمَّدٍ
وَاٰلِهِ وَصَحْبِهِ اَجْمَعِينَ ۝ رَبَّنَا تَقَبَّلْ مِنَّا اِنَّكَ اَنْتَ السَّمِيعُ
الْعَلِيمُ ۝ وَتُبْ عَلَيْنَا يَا مَوْلٰينَا اِنَّكَ اَنْتَ التَّوَّابُ
الرَّحِيمُ ۝ وَاهْدِنَا وَوَفِّقْنَا اِلَى الْحَقِّ وَاِلٰى طَرِيقٍ مُسْتَقِيمٍ
۝ بِبَرَكَةِ الْقُرْاٰنِ الْعَظِيمِ ۝ وَبِحُرْمَةِ مَنْ اَرْسَلْتَهُ
رَحْمَةً لِلْعَالَمِينَ ۝ وَاعْفُ عَنَّا يَا كَرِيمُ ۝ وَاعْفُ
عَنَّا يَا رَحِيمُ ۝ وَاغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا بِفَضْلِكَ وَكَرَمِكَ
يَا اَكْرَمَ الْاَكْرَمِينَ ۝ اَللّٰهُمَّ زَيِّنَّا بِزِينَةِ الْقُرْاٰنِ ۝
وَاَكْرِمْنَا بِكَرَامَةِ الْقُرْاٰنِ ۝ وَشَرِّفْنَا بِشَرَافَةِ الْقُرْاٰنِ ۝
وَاَلْبِسْنَا بِخِلْعَةِ الْقُرْاٰنِ ۝ وَاَدْخِلْنَا الْجَنَّةَ بِشَفَاعَةِ الْقُرْاٰنِ
۝ وَعَافِنَا مِنْ كُلِّ بَلَاءِ الدُّنْيَا وَعَذَابِ الْاٰخِرَةِ بِحُرْمَةِ
الْقُرْاٰنِ ۝ وَارْحَمْ جَمِيعَ اُمَّةِ مُحَمَّدٍ يَا رَحِيمُ يَا رَحْمٰنُ ۝

اَللّٰهُمَّ اجْعَلِ الْقُرْاٰنَ لَنَا فِي الدُّنْيَا قَرِينًا ۞ وَفِي الْقَبْرِ
مُونِسًا ۞ وَفِي الْقِيٰمَةِ شَفِيعًا وَعَلَى الصِّرَاطِ نُورًا ۞ وَاِلَى الْجَنَّةِ
رَفِيقًا ۞ وَمِنَ النَّارِ سِتْرًا وَحِجَابًا ۞ وَاِلَى الْخَيْرَاتِ
كُلِّهَا دَلِيلًا وَاِمَامًا بِفَضْلِكَ وَجُودِكَ وَكَرَمِكَ يَاكَرِيمُ
۞ اَللّٰهُمَّ اهْدِنَا بِهِدَايَةِ الْقُرْاٰنِ ۞ وَنَجِّنَا مِنَ النِّيرَانِ
بِكَرَامَةِ الْقُرْاٰنِ ۞ وَارْفَعْ دَرَجَاتِنَا بِفَضِيلَةِ الْقُرْاٰنِ ۞
وَكَفِّرْ عَنَّا سَيِّئَاتِنَا بِتِلَاوَةِ الْقُرْاٰنِ ۞ يَاذَا الْفَضْلِ
وَالْاِحْسَانِ ۞ اَللّٰهُمَّ طَهِّرْ قُلُوبَنَا ۞ وَاسْتُرْ عُيُوبَنَا
۞ وَاشْفِ مَرْضَانَا ۞ وَاقْضِ دُيُونَنَا ۞ وَبَيِّضْ
وُجُوهَنَا ۞ وَارْفَعْ دَرَجَاتِنَا ۞ وَارْحَمْ اٰبَاءَنَا ۞
وَاغْفِرْ اُمَّهَاتِنَا ۞ وَاَصْلِحْ دِينَنَا وَدُنْيَانَا ۞ وَشَتِّتْ
شَمْلَ اَعْدَائِنَا ۞ وَاحْفَظْ اَهْلَنَا وَاَمْوَالَنَا وَبِلَادَنَا
مِنْ جَمِيعِ الْاٰفَاتِ وَالْاَمْرَاضِ وَالْبَلَايَا ۞ وَثَبِّتْ اَقْدَامَنَا
وَانْصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ ۞ بِحُرْمَةِ الْقُرْاٰنِ الْعَظِيمِ
۞ اَللّٰهُمَّ بَلِّغْ ثَوَابَ مَاقَرَأْنَاهُ ۞ وَنُوِّرْ مَاتَلَوْنَاهُ اِلٰى رُوحِ

سَيِّدِنَا

سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ صَلَّى اللّٰهُ تَعَالٰى عَلَيْهِ وَسَلَّمَ ۞ وَاِلٰى اَرْوَاحِ جَمِيعِ
اِخْوَانِهٖ مِنَ الْاَنْبِيَاءِ وَالْمُرْسَلِينَ ۞ صَلَوَاتُ اللّٰهِ وَسَلَامُهُ عَلَيْهِمْ
اَجْمَعِينَ ۞ وَاِلٰى اَرْوَاحِ اٰلِهٖ وَاَوْلَادِهٖ وَاَزْوَاجِهٖ
وَاَصْحَابِهٖ وَاَتْبَاعِهٖ وَجَمِيعِ ذُرِّيَّاتِهٖ رِضْوَانُ اللّٰهِ تَعَالٰى
عَلَيْهِمْ اَجْمَعِينَ ۞ وَاِلٰى اَرْوَاحِ اٰبَائِنَا وَاُمَّهَاتِنَا
وَاِخْوَانِنَا وَاَخَوَاتِنَا وَاَوْلَادِنَا وَاَقْرِبَائِنَا وَاَحِبَّائِنَا
وَاَصْدِقَائِنَا ۞ وَاَسَاتِيذِنَا ۞
وَمَشَايِخِنَا ۞ وَلِمَنْ كَانَ لَهُ حَقٌّ عَلَيْنَا ۞ وَلِجَمِيعِ
الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ ۞ وَالْمُسْلِمِينَ وَالْمُسْلِمَاتِ ۞ اَلْاَحْيَاءِ
مِنْهُمْ وَالْاَمْوَاتِ ۞ يَا قَاضِيَ الْحَاجَاتِ ۞ وَيَا مُجِيبَ
الدَّعَوَاتِ ۞ اِسْتَجِبْ دُعَاءَنَا بِرَحْمَتِكَ يَا اَرْحَمَ الرَّاحِمِينَ
۞ وَسَلَامٌ عَلَى الْمُرْسَلِينَ ۞ وَالْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ
الْعَالَمِينَ اَلْفَاتِحَةَ ۞

# فهرس القرآن الكريم

# آيات السجدة



